**Alixonto’ra Sog’uniy**

# TARIXI MUHAMMADIY

## SOʻZBOSHI

Bilmak kerakkim, har bir musulmon bolasi, xohi er kishi, xohi xotun kishi, xohi yosh, xohi qari, mana shu tubandagi toʻrt narsaning tarixini bilishi albatta lozimdur.
I. Paygʻambarimiz Muhammad alayhissalom tarixlari.
II. Qur’oni karim tarixi.
III. Dini Islom tarixi.
IV. Ka’batulloh tarixi.
Shuning uchun, men faqir — Alixontoʻra Shokirxontoʻra oʻgʻli Sogʻuniydurmankim, bizlardin keyingi avlod nasllarimizga va ham boshqa turkiy tillik vatandosh, din qarindoshlarimizga mendan yodgor boʻlsin deb yuqoridagi toʻrt narsa tarixini har qandoq kishi tushungudek qilib, ochiq turkiy tilida yozdim. Bu kitobga «Tarixi Muhammadiy» deb ot qoʻydim. Buni oʻqiguvchilar faqirni duolarida yod qilib qoʻyishlarini umid qilurman.

## BUYUK USTOZ HAQIDA SOʻZ

«Tarixi Muhammadiy» muallifi Alixontoʻra Sogʻuniyni asrimizning koʻplab ulamoi fozillari oʻzlarining buyuk ustozlari deb biladilar. Zero, ul zoti bobarakotning serfayz va ta’sirchan suhbatlaridan bir lahza bahramand boʻlgan har bir tolibi sodiq yillar davomida oʻzga ustozlardan olgan saboqlari yoki yuzlab mutolaa qilgan kitoblardan olgan ma’lumotlaridan ham ziyodroq istifoda etar edi, desam mubolagʻa boʻlmas. Kamina esa bir lahza emas, Tangriga behad shukrlar aytamankim, ul ustozi kullning darsgoʻylik davralarida va fayzli suhbatlarida koʻp boʻlganman va koʻpdan-koʻp ilmiy ishtibohlarimni soʻrab oʻta qoniqarli javoblar olganman.
Hamon esimda, 1971 yili Margʻilon shahriga borganlarida bir ilmiy suhbatda hozirlarning koʻpchiligi tolibi ilmlar ekanini nazarda tutib, ahli majlisga Qur’oni karimdan Val-asr surasini tafsir qilib bergan edilar. Sura eng qisqa suralardan boʻlib, atigi uch oyat — ikki satr boʻlishiga qaramay ustoz roppa-rosa ikki soat tahlil etib, oyatlarning har bir kalima, hatto harfi zimnidagi hikmati va nuqtalarini shunchalik hakimona sharxlar edilarki, diqqat bilan some’ boʻlib turgan ulamo va toliblar boshlariga qush qoʻngandek sukut saqlagan holda vujudlari quloq boʻlib, har bir soʻzlarini uqib olishga va magʻzini chaqishga harakat qilar edilar.
Darhaqiqat, ustoz ilmu hikmatning bir-ikki sohasida emas, balki ilmi qiroat, tafsir, hadis, fiqh, nahv, balogʻat, mantiq, tib, tarix, siyrat, jugʻrofiya, nazmu nasr va boshqa fanlar boʻyicha ham yetuk mutaxassis edilar.
Endi ushbu siyrati nabaviyya faniga mansub «Tarixi Muhammadiy» asari xususida ham biroz toʻxtalib oʻtishga toʻgʻri keladi.
Islom tarixi va janob paygʻambarimiz Muhammad alayhis-salotu vas-salomning hayotlari va faoliyatlari toʻgʻrisida hozirgacha arab, fors, turk va boshqa sharq va gʻarb tillarida juda koʻplab asarlar yozilgan. Lekin Alixontoʻra Sogʻuniyning ushbu asari ularning xulosasi boʻlishi bilan birga, ma’lumotlarining ishonchli manbalardan olinganligi, har bir tarixiy voqea bayonidan keyin muallifning unga nisbatan oʻz fikr-mulohazalarini ibratli ravishda izhor etganlari va asarga imkoni boricha badiiylik kiritib har qanday kitobxonni oʻziga rom etishi bilan alohida ahamiyat kasb etadi.

Mening fikrimcha, asarni bir marta oʻqib chiqishning oʻzi kifoya qilmaydi, balki shu muhim manbaga tez-tez murojaat qilib turish kerak. Tabiiyki, har safar yangi-yangi tushunchalar kashf etilib, kitobxonda oʻzgacha taassurotlar hosil boʻladi. Bu faqat kaminaning fikri emas. Asarni mutolaa qilib chiqqan koʻpdan-koʻp doʻstlarimiz ham ushbu gapni takrorlab turadilar. Ayniqsa, imom-xatiblar, ulamoi kiromlar va tolibi ilmlarning har birlarida ushbu noyob asardan boʻlishini tavsiya etardim. Zero, hozirgi kunimizda Islom tarixi boʻyicha oʻz ona tilimizda batafsil yozilgan bundan oʻzga asar yoʻq. Bundan tashqari bu fanga doir har qanday kitob uning oʻrnini bosa olmaydi. Xullas, «Tarixiy Muhammadiy» kitobini har qancha ta'rif va tavsif qilinsa, kamlik qiladi. Yaxshisi, asarning oʻzini qunt bilan mutolaa qilib, uning serqirrali ma'lumotlaridan, fayzu futuhli mazmunlaridan bahramand boʻlgan kitobxongina bunday ta'riflarda mubolagʻa yoʻq ekaniga toʻla ishonch hosil qiladi.
Hadisi sharifda vorid boʻlganki, ba'zi bir qilingan xayrli ishlarning savobi insonning vafotidan keyin ham to roʻzi qiyomatgacha uning nomai a'moliga bitib turilar ekan. Ustozimizning ushbu asari xuddi shunday solih amallardandir. Binobarin, uni oʻqib, foydalanuvchi barcha kitobxonlar nomidan ul zoti sharifning haqlariga duoi xayrlar qilib qolamiz.

**Abdulaziz MANSUR**

**Bismillahir rohmanir rohiym**

Allohga beadad hamdu sanolar boʻlsinki, qoʻlingizda «Tarixi Muhammadiy»ning toʻliq kitobi turibdi.
Asar muallifi Alixontoʻra Sogʻuniy Shokirxoʻja eshon oʻgʻli, Muhammadxoʻja oʻgʻli, Mirniyoz oʻgʻli erurlar.
Buyuk insonlar haqida yozish hamisha sharafli, mas'uliyatli va shu bilan bir vaqtda oʻta murakkab vazifadir. Bobomiz 1885 yil 21 martda sobiq Turkiston oʻlkasining Toʻqmoq shahrida oʻzbek oilasida tugʻilganlar. Naqshbandiy sulukiga mansub ulamolardan boʻlmish katta bobomiz Shokirxoʻja eshon boshqalardan uquvchanligi, tirishqoqligi va zehn-zakovati bilan ajralib turadigan ikkinchi oʻgʻli Alixontoʻrani katta oʻgʻli Olimxontoʻra bilan birga uzoq Arabistonga oʻqishga yuboradilar.
Talabalik yillaridayoq olamdagi ijtimoiy voqelikni, siyosatni tub mohiyati bilan anglay boshlaydilar. Ilmga chanqoq bu talabaning yoshlikdan amal qilib yurgan shiori «Al-ilmu fis-sigʻari kan-naqshi alal-hajari», ya'ni «Yoshlikda egallangan bilim — toshga oʻyilgan naqsh» edi.
Oʻz gʻayrat-intilishlari bilan pirovardida bobomiz oʻz zamonasining zabardast olimi, buyuk allomasi boʻlib yetishdilar. Lekin taqdiri azal hamma zamonlarning ulugʻ sardorlariga qilgan «marhamatini» bobomizdan ham darigʻ tutmadi. Sovetlar iskanjasida yashayotgan musulmonlarning ozodligi haqida faol tashabbuslari sabab ta'qib qilina boshlagach, 30-yillarda u kishi oilasi bilan Xitoyga oʻtib ketadilar. Sababki, eng gʻayriinsoniy mafkura asosida qurilgan chirkin sovet tuzumining tub mohiyatini hammadan oldinroq anglaganlar. Tafakkur va ma'rifat dushmanlari Xitoyga ham allaqachon yetib borishgandi. Natijada ular 1937 yil bobomizni umrbod qamoq jazosiga mahkum qiladilar. Allohning marhamati bilan, 1941 yil bu jazodan ozod boʻlib, maxfiy «Ozodlik jamiyati»ga rahbarlik qiladilar. Shunday qilib, butun Shin-Jon oʻlkasida juda katta ozodlik harakati boshlanadi. 1944 yilgi qurolli qoʻzgʻolon natijasida «Ozod Sharqiy Turkiston» respublikasi barpo etiladi. Chankayshi va gomindanchilarning deyarli yuz ming kishilik armiyasiga qarshi ketma-ket olib borilgan shiddatli janglarda ular tor-mor

etiladi. Milliy Armiyaning Bosh qoʻmondoni Alixontoʻraga Marshal unvoni beriladi va u kishi Sharqiy Turkiston jumhuriyatining birinchi prezidenti etib saylanadi.
Shunday qilib, bizning Oʻzbekistonga deyarli uch barobar keladigan ulkan hududda yana bir islom davlati vujudga keladi. Bu esa dahriylik asosida qurilgan sovet davlati rahbariyatini qattiq tashvishga soladi. Oqibatda qonxoʻr Stalinning buyrugʻi bilan, jinoyatchilar bobomizni muzokaraga taklif qilish bahonasi bilan oʻgʻirlab ketishadi. Oʻttiz ming fidoiy yigitlardan tuzilgan muntazam armiya hamda milyonlab vatanparvar musulmonlar esa mungʻayib qolaverishgan. Toshkentda bobomiz bir necha yil uy mahbusi boʻlib oʻtirganlar.
Shunday nohaqliklar oqibatida faol siyosatdan voz kechishga majbur etilgan, qalbi qaygʻu-hasrat, dardu alamga toʻlgan, ammo oʻz e’tiqodi, oʻz mafkurasidan zarracha chekinmagan jafokash inson ilmu fan tadqiqotlariga shoʻngʻib ketadilar.
Bobomizning bunday ogʻir kunlarni boshlaridan kechirishlari janobi Paygʻambarimiz Muhammad alayhissalomning bir hadisi shariflarida kelgan mazmunni beixtiyor eslatadi, Ul zot aytgan ekanlar: «Baloyu ofat, gʻurbat va musibatlarning eng qattigʻi bu dunyoda paygʻambarlarga, soʻng ularning xayrli ishlarini davom ettiruvchi ulamolarga, soʻng shularga oʻxshash solih kishilar boshiga kelishi muqarrardir».
Bu hadisi sharif ruhini tanlariga singdirib olgan bobomiz qanchalik koʻp zulmu sitam tortsalar ham taqdir egasi ustidan hargiz shikoyat qilmas, balki shukr va mamnunlik bajo keltirar edilar.
Alixontoʻraning Toshkentda oʻtgan soʻngi oʻttiz yillik umri ijodiy jihatdan juda sermahsul boʻlgan. Jumladan, Xerman Vamberining «Buxoro yoki Movarounnahr tarixi» kitobini, Ahmad Donishning «Navodirul Vaqoye» asarini hamda Darvish Ali Changiyning «Musiqa» risolasini fors tilidan tarjima qildilar. Ayniqsa, «Temur tuzuklari» shoh asarini eski forsiydan tarjima qilib, «Guliston» jurnalida nashr qilganlarida (1967 yil) chinakam inqilob boʻlgan edi. Oʻshanda «qonxoʻr Temur»ni ulugʻlashga qanday haddi sigʻdi, deb bobomizga butun «katta rahbar»lar hujum qilgan, jurnalning bosh muharriri va Markazqoʻmdagi qator mas’ullar ishdan olingandi. Vaholanki, bobomiz Amir Temurni oʻzbek xalqiga tiriltirib berib ketgan edilar. Yaratganga shukrki, mana bizning kunlarga kelib Toshkentning markazida Sohibqiron Amir Temurga haykal oʻrnatildi.
Bobomizning eng ulugʻ zoti oliylargagina xos sifatlaridan biri — mansabga intilish va shuhratparastlikdan yiroq boʻlganlaridir. Bir necha yil burun «Temur tuzuklari»ni kitob shaklida chop etdilar. Asarni bizning hozirgi tilimizga muvofiqlashtirib, bobomizning yoniga yana bir kishining ismi-sharifini qoʻshib, Alixontoʻraning tarjimasi sifatsiz va xatosi koʻp edi, asar deyarli qaytadan tarjima boʻldi, deb bir professor olim tanqid qilib, soʻzboshi yozibdi. Bobomizga bagʻishlangan katta anjumanda shogirdlaridan biri oʻsha tanqidchi olimga qarata shunday degandi: «Ustozning shuhrat otiga mingashibsiz, lekin u kishini tanqid qilishga sizga kim huquq berdi. Axir buyuklar nuqsonini qidirish uchun hech boʻlmaganda ular darajasiga yaqinroq boʻlish kerak emasmi?» Oʻshanda katta zal bu gapdan larzaga kelgandi.
«Har bir davlat rahbari, podshosi agar «Temur tuzuklari»dan mukammal xabardor boʻlsa va unga amal qilsa, u eng odil, eng qudratli va yengilmas davlat podshosi boʻlishi muqarrar», degan edilar bobom.
Bobomiz kuchli tabib ham edilar, hatto saraton kasalining muolajasini bilganlar.
Sovet tibbiyotida uzoq vaqt tan olinmagan seksopatologiya fanining bilimdoni ham Alixontoʻra Sogʻuniy edilar.
Bobomiz qalamiga mansub «Shifo-ul ilal», ya’ni «Illatlar shifosi» asari ham mavjud. Unda ikki yuzga yaqin kasalliklar bayoni, tashxisi va davolash usullari berilgan.
Etuk siyosiy arbob va haqiqiy vatanparvar boʻlgan Alixontoʻra Sogʻuniy «Turkiston

qaygʻusi» degan katta asarning muallifidirlar. Bu asarda bizning xalqimiz qanday qilib bosqinchilarga qul boʻlib qolgani va qanday qilib dinni, Vatanni, millatni asrash kerakligi chuqur siyosiy-ijtimoiy mantiq asosida mukammal bayon etiladi.
«Tarixi Muhammadiy»ning yozilishi qanchalik kuch-gʻayrat, mashaqqatli mehnat va bilim-zakovat talab etgan boʻlsa, uni qabih kommunistik tuzum ta'qibidan asrash undan ham qiyinroq boʻlgan. Bobom deyarli yigirma yil mobaynida juda ogʻir ahvolda, dindorlar quvgʻinda boʻlgan yillari yozgan bu bebaho asarni avaylab zamoni saodatga, kelajak avlodga yetkazib berish uchun koʻp yillab uni yer ostida, hatto un qoplarida ham saqlaganlar.
Oʻzbekistonimiz istiqlolga erishgan bu dorulomon kunlarda adolat qaror topib, haqiqat ochiq aytilmoqdakim, yirik islomiy-falsafiy olimlarning yakdillik bilan e'tirof etishlaricha, «Tarixi Muhammadiy» XX asrning eng insonparvar, betakror, buyuk asarlaridan biri hisoblanadi. Kitobni oqqa koʻchirish, xattotlik esa yoshligidanoq eng oliy maqsadi Otaga xizmat qilish boʻlgan, bobomning suyukli farzandlari — mening padari buzrugvorim boʻlmish Muhammadyorxontoʻra zimmalarida edi. Biz yosh bola edik, dadamlar nihoyatda goʻzal arabcha husni xatlari bilan tunu kun yozardilar.
«Turkiston qaygʻusi»da bobomning shunday soʻzlari bor: «magʻlubiyatga uchrab, dushmanlaridan yengilgan millatlar doimo qaygʻu-hasratda qolib, xoru zorlik birla yashamoqqa majburdirlar. Har kimsaga ma'lumdurki, hayot olamida insonning eng sevgan, qadrlik, qimmatlik toʻrt narsasi bordur. Bu toʻrt narsaga ega boʻlmagan kishilar insonlik sharafidan mahrum boʻlurlar.
Alarning eng birinchisi shuldurki, har odam oʻz erk va ixtiyoriga ega boʻlmogʻi kerakdur. Oʻzida erki, qoʻlida ixtiyori yoʻq odamlarning hayvondan nima farqlari bor.
Ikkinchisi shulki, shar'iy yoki qonuniy kasblar orqali topgan molu dunyosi, qilgan mehnatining mevasi shul topguvchining oʻz haqqi boʻlib, aning xos mulkidur.
Uchinchisi, har bir millatning haqiqiy onasi, u millatning tugʻilib oʻsgan, ota-bobosidan meros qolgan Vatanidir. Ona Vatanni boshqalar tasarrufiga qoldirmoq — Vatan avlodlarining kechirilmas ogʻir jinoyatlaridur, balki inson huquqlariga qilgan xiyonatidur.
Toʻrtinchisi, har bir mamlakat xalqining asrlar boʻyi asralib kelayotgan muqaddas dinlaridur.
Endi yuqorida yozilmish bu toʻrt narsaga ega boʻlmoq uchun har millatning butun huquqlari shu millatning oʻz qoʻlida boʻlishi shartdur».
Bobomiz tub ma'nodagi olim boʻlib, tibbiyot, falsafa, geologiya, tarix, matematika fanlarining yetuk olimlari — professor, akademiklariga ustozlik qilganlar. Shunday ekan, nima uchun matbuotda u kishining nomi eshitilmas edi, degan savol tugʻilishi tabiiy.
Avvalo, sovet hukumati Alixontoʻraning nomini matbuotda tilga olishdan qoʻrqqan.
Ikkinchidan, yaxshisi bir misol keltiray: «Sodiqov degan ToshMIning bir professori bobomizga qadimgi bir qoʻlyozma koʻtarib keladi. Uni oʻqishga hali hech kimning tishi oʻtmagan ekan. Bobomiz salkam uch yuz yil ilgari forsiyda yozilgan bu qoʻlyozma tibbiy asar ekanini aytib, uni darhol arabchaga va turkiyga oʻgiradilar va u kishiga qaytib beradilar. Professor darhol taqriz yozib, asarning u yer-bu yerini «tuzatgan» kishi boʻlib, oʻzining nomidan bosib chiqaradi. Voqeadan xabardor bir shogirdlari bobomizning oldilariga kelib: «Anavi professor qoʻlyozmani kattagina broshyura qilib, faqat oʻz nomidan chiqaribdi, Sizning nomingizni hatto tilga ham olmabdi», deganida bobomiz xursand boʻlib: «Ha, barakalla, kitob qilibdimi, a? Necha ming dona kitob qilib bosibdi? Xalq oʻqiydigan boʻlibdi-da, baraka topsin!» degan edilar.
Bobomiz biz farzandlari uchun bir vaqtda ustoz ham boʻlganlar, mening oʻzim uchun esa tub ma'nodagi haqiqiy inson timsoli edilar. «Bolaligimdan bir odatim bor, agarda ikkita choponim boʻlsa, uning yangisini birovga bergim kelaveradi», derdilar. Shu gaplari hech

yodimdan chiqmaydi.
Bir vaqtlar «saxovatli» sovet hukumati bergan katta hovlining bir qismini olib qolib, qolganini umrbod tayinlangan 500 so'm nafaqasi bilan qo'shib, bolalar bog'chasiga berib yuborgan edilar.
Endi u kishining sifatlarini sanayversak, alohida kitob bo'ladi. Alixonto'ra valiylik darajasiga yetishgan ulug' zot edilarki, uni ham qator ibratli voqealarda kuzatishgan. G'aribroq bir kishi to'y qilmoqchi edim, deb qarzga ikki ming so'm pul so'rab keldi. Men o'shanda bobomning yonlarida qaysidir bir dorini tayyorlashda yordam berayotgan edim. «Ma'qul, dedilar, biroz shoshmang, manavi dori tayyor bo'lsin, bolalaringiz bilan ichib yurasiz, yurak va oshqozonga quvvat bo'ladi». Shu paytda tujjor ixlosmand shogirdlaridan biri bobomiz ziyoratlariga kelib qoldi. Xol-ahvol so'rashib, bir piyola choy ichgach, uzr so'rab ketishga otlandi va: «sizga atagandim, taqsir», deb qog'ozga o'ralgan pul berdi-yu, xayrlashib ortiga qaytdi.
U ketgach, bobom menga shu pulni sanatdilar. Pul roppa-rosa 2000 so'm ekan. «Mana pulingiz, Xudo sizning nasibangizni ham yetkazdi, bu pul qarz emas, sizga hadya», dedilar.
O'tirganlar bu karomat ishdan hangu mang bo'lib qolishdi. Boyagi odam esa yig'lay-yig'lay, duo qila-qila xayrlashdi.
Bobom: «Millatimiz ravnaqi uchun aql-zakovat, albatta, kerak, shu bilan birga u, shijoatu matonat, jismoniy barkamolliksiz yetarli bo'lmas», derdilar. Ular sportni sevardilar. Yoshliklarida kurashib kuraklari yerga tegmagan ekan. Sportchi bo'lishimga ham bobomiz sababchilar. Mening GULAG qamoqxonalarida, Sibir o'rmonlarida va Qozog'iston cho'llarida kechirgan deyarli o'n yil davom etgan mashaqqatli hayotim davrida avvalo, Allohning madadi hamda bobomning ruhlari va bergan ta'limlari hamisha rahnamo bo'lgan, Alloh ul zotdan rozi bo'lsin!
Bobomiz tengi yo'q notiq ham edilar. So'zlaganlarida nuroniy yuzlaridan mudom nur taralib turar, birorta ham keraksiz so'z ishlatmasdilar. So'zlashdan oldin biroz sukutga ketardilar, so'ng ohista so'z boshlab, o'qdek chaqnab chiqib, qalblarga malhamdek o'rnashadigan so'zlari-yu, qamrovi olam-jahon fikrlari bilan barchani o'zlariga maftun etardilar.
Alixonto'ra Sog'uniy ana shunday, Ozodlik, Vatan va millat farzandi edilarkim, o'zlari bashorat qilib o'ttiz yillar burun aytgan gaplari hozirgi kunda amalga oshayotir. Ozodlikka erishgan O'zbekistonimizni va boshqa ozod Turkiston xalqlarini ko'rib quvongan bo'lur edilar.
«O'zbek eli, ayniqsa, Toshkent ahli qut-barakot kindigida yashaydi, bu yerlarga aziz-avliyolarning duosi ketgan, bunda hech qachon ocharchilik, qahatchilik bo'lgan emas, bo'lmaydi ham, inshoolloh», degandilar bobomiz.
Aziz birodarlar, ushbu kitob Alixonto'ra Sog'uniy hazratlari tavallud topganlarining 120 yilligi oldidan u zot avlodlaridan sizning xonadon ahllaringizga munosib tuhfa bo'lar degan umiddamiz.

**Bahmanyor SHOKIR**

# ISLOMGA DA'VATNING BOSHLANISHI

## PAYG'AMBARIMIZNING NASABLARI VA TUG'ILISHLARI

Bilmak kerakkim, ummatman degan har bir odam, Payg'ambarimiz Muhammad alayhissalomni o'z ota-onasini tanigandek bilishi lozimdur. Payg'ambarimiz sollallohu alayhi vasallam o'zlari arab naslidin, Quraysh qabilasi, Bani Hoshim urug'idin bo'lib, nomi shariflari Muhammaddir, sollallohu alayhi vasallam.

Tug'ilgan joylari Arabistonda Makka shahridur. Otalari Abdulloh, Abdullohning otasi Abdulmuttalib, uning otasi Hoshim, uning otasi Abdumanofdur. Ushbu to'rt otalarini bilishlik har bir musulmonga lozimdur. 11-otalari Quraysh, 21-otalari Adnondur. Payg'ambarimizning yuqorigi otalari Ibrohim Xalilullohdur. Onalarining otlari Ominadur. Payg'ambarimiz ota-onadin yolg'iz tug'ilgan, to'ng'ich o'g'ildur. Chunki payg'ambarimiz ona qornida ikki oylik bo'lgan chog'larida otalari Abdulloh Shom safariga ketayotib, Madina shahrida vafot topdilar, yoshlari o'ttizga yetmagan edi.

Payg'ambarimiz sollallohu alayhi vasallam hazrati Iso alayhissalomdin 571 yil keyin tug'ildilar. U zamonda Eron mamlakatida mashhur No'shiravon Odil podshoh edi. Odil podshoh zamonida tug'ildim, degan so'zlari marviydur. Rabbiul-avval oyining 12-si dushanba kechasi, sahar vaqtida dunyoga keldilar. Ona qornida yotishlari, onadin tug'ilishlari boshqa bolalardek bo'lmadi. Chunki onalari Omina og'ir bo'y xotunlardek qursoq og'irligini sezmadi, yuklik xotunlarga bo'ladurgan badan og'irchiliklarining hech birini bilmadi.

Ona qornida 6 oylik bo'lganlarida «Xudoning do'sti, oxirzamon Payg'ambariga yuklik bo'lding, — deb Ominaga tushlarida bashorat bo'ldi. — Bu muborak o'g'il tug'ilgan so'ngida oti Muhammad bo'lsin», deyildi.

Tug'ilish oy-kunlari tamom bo'lganda Allohning qudrati bilan hazrati Maryam, Fir'avnning xotuni hazrati Osiyo va boshqa bir necha hur qizlar bilan doyalikka hozir bo'ldilar. Bola tuqqan xotunlardek odatdagi to'lg'oq tortish, qursoq og'rig'i, qon kelishiga o'xshash narsalardin hech biri bo'lmadi. Payg'ambarimiz tug'ilganlarida poklik, tozalik bilan vujudga keldilar. Shundoqki, sunnat qilingan edilar. Kindiklari kesilgan, badanlari yog'langan, xush islik narsalar surtilgan holda tug'ildilar.

Payg'ambarimiz sollallohu alayhi vasallam dunyoga kelgan kechasida ul zotning sharaf va hurmatlari uchun Xudoi taolo ko'p mo'jizalar ko'rsatdi. Ul zamonda olam hammasi kofiriston edi, o'tgan payg'ambarlarning ko'rsatgan haq dinlaridin odamlar adashgan edilar. Arab mushriklari tarafidin Baytullohga 360 dona but osilgan edi. Arablarning har bir urug'i o'zlariga atab, Baytullohga bir donadan but osib qo'yishni odat qilgan edilar. Mana shu butlar Payg'ambarimiz tug'ilgan kechada hammalari yuztuban yiqilib, yerga tushdi. Ertalab kelgan kofirlar bu holni ko'rib, hayron qoldilar. Va ham ona qornidan yerga tushgan chog'larida bir nur paydo bo'ldi, uning yorug'lig'idan Shom viloyatidagi Busro degan shaharning saroylari ko'rindi. Makka shahri bilan buning oralig'i 50 kunlik yo'l edi. Hozirgi Eron xalqi u zamonlarda hammalari otashparast kofir edilar. Tutgan dinlari esa majusiylar dini — o'tparastlik edi. Bularning otashkada, ya'ni ibodatxonalaridagi ming yillab, uzun zamonlardin beri o'chmay, yonib turg'on hisobsiz o'tlari Payg'ambarimiz ona qornidan tushgan chog'larida o'chib qoldi. Yana ul mamlakatda Sova degan bir ko'l bor edi, shul kechada yerga singib ketib Samova degan cho'ldan qaynab chiqdi. Ul cho'l suvga mo'l bo'ldi, ko'lga aylandi. Mana shunga o'xshash u kechada bir necha turli mo'jizalar paydo bo'ldikim, agar ularning hammasi bu o'rinda yozilsa, bir kitob bo'lur. Endi bu joyda aytganlarimiz daryodan bir cho'mich, xirmondan bir hovuch misoli bo'lsa ham qolganlarga ishorat, mo'minlarga bashoratdur.

Payg'ambarimiz tug'ilganlarini anglagach, bobolari Abdulmuttalib hammadin ortiqroq suyundi. Yoshligida o'lib ketgan bolasi Abdullohdin yodgor qolgan yolg'iz o'g'lim Muhammad, deb ko'p suyar edi.

## EMIZDIRILISHLARI

U zamondagi shaharlik arablarning odatlari yangi tug'ilgan bolalarini sahrolik badaviy qabilalariga emizishga berur edilar. Atrofdagi badaviylarga har yili kuzda, ko'klamda emizishga bola olish uchun Makka shahriga kelish odat edi. Shuning uchun Bani-Sa'd urug'idin Halima degan xotun o'z qabilasidin chiqqan xotunlarga qo'shilib, o'zi bir oriq eshak minib, eri bir oriq tuya mingan holda chiqishgan edilar. Bularning mingan ulovlari holsizlikdan yaxshi yurolmay hammaning ortida qolishdi. Ular shaharga kelgunlaricha ilgari kelgan xotunlar ota-onalik boy bolalarni tanlab olishib ketgan edilar.
Payg'ambarimiz bir faqir oilaning yetim bolasi bo'lganligidan uni emizishga hech bir xotun ortiqcha qiziqmas edi. Hammaning keyinida qolgan Halima ham shaharga kirdi. Emizishga bola so'roqlab yurganida Payg'ambarimizning bobolari Abdulmuttalib ko'rib qolib, bizning bir yetim bolamiz bor edi, deb kelinlari Omina uyiga boshlab keldi. Hazrati Omina Halimani ko'rib, aytdikim:
— Bizni kambag'al, bolamni yetim demasanglar, emizishga berayin, — deb oq jun yo'rgakka o'ralgan Payg'ambarimizni Halimaga ko'rsatdi.
Halimaning ko'zi tushishi bilan mehri qo'zg'alib, so'l emchaklarini og'izlariga solgan edi, og'izlarini yumib, emmay qo'ydilar. Ikkinchi o'ng emchaklarini solganda, darhol ema boshladilar. Mana shu kundin tortib, to sutdan chiqqunchalik, so'l emchakni emakdosh bolaga qoldirib, o'zlari o'ng emchakni emishni odat qildilar.
Halima xotun bu muborak o'g'ilni olishi bilan ularning uylari xayru barakaga to'ldi. Nima ish qilsalar rivoj topib, tirikchiliklari tuzaldi. Suti ozligidan yolg'iz o'g'il to'ymasdan oriqlagan edi, qachonki Payg'ambarimizni emgizdi ersa, suti buloqdek bo'lib oqa boshladi.
Makkaga kelishda hammadin ortda qolgan, mingan eshagi, Payg'ambarimizni o'ngarib qaytar chog'ida hammaning oldiga tushib yurdi. Bu qutlik hayvonda bir turlik quvonchlik hol paydo bo'lib, ortiqcha kuch-quvvatga ega bo'ldi. Bu sirni ko'rgan yo'ldosh xotunlar hayron qoldilar. Va ham shu yillar yomg'ir yetarlik yog'may Arabistonda quruqchilik edi. Yerdan o't unmagan sabablik, hayvonlari oriq bo'lib, alarning sutlari so'g'olg'on (to'xtagan) edi. Tirikchiliklari chorva sut-qatig'iga suyangan ko'chmanchi arablar turmush to'g'risidin anchagina og'irchiliklar kechirmoqda edilar.
Payg'ambarimiz Halima xotun oilasiga qo'shilgandin so'ngra uning turmushi favqulodda tuzala boshladi, shundoqki, oriqlikdan ko'taram holga erishgan qo'y-echkilari xiyol o'tmay semirishga turdilar. Hech yerda chiqqan o't, yegan cho'plari ko'rinmasdin, yelinlari to'lib, sutlari oqib kelar edi. Halimaning butun oilasi ovqatga mo'l bo'lib, uy ichlari sut-qatiqqa to'ldi.
Bu sirning tagiga tushunmagan boshqa moldor qo'shni arablar Halima qo'ychisi qaysi yerda mol boqsa, sizlar ham shu joyda boqinglar, deb o'z molchilariga bek topshirur edilar. Ulug' qudrat tomonidan bo'lgan bu karomat sirlarini u bechoralar qaydin bilsinlar.
Shundoq qilib, Halima xotun Payg'ambarimizni to'liq ikki yoshga yetguncha emguzdi. Shu yoshdayoq boshqa bolalardin unub-o'sishda ko'p farqlari bor edi. Emdi odat bo'yuncha sutdin chiqar vaqti yovuqlashdi. Halima va uning butun oilasi Payg'ambarimizdin biror nafas ham ajrashga tob-toqatlari yo'q edi. Shundoq bo'lsa ham rasmu odatga qarab bolani sutdan chiqargani so'ngida Ominaga kelturdi. Bu muborak

bolaga mehri tushub ajrashga toqati yoʻqligini bildirib yigʻladi. Bu qutluq oyogʻ oʻgʻil borgʻondin buyon boʻlgan barakalarni bayon qilib, mumkin boʻlsa besh-oʻn yosh boʻlguncha tarbiyat qilishni soʻradi. Omina Halimaga rahmi kelib, Paygʻambarimizni unga qaytarib berdi. Bundan soʻngra Halimaning qoʻlida yana ikki yil turub yoshlari toʻrtga toʻldi.

## KOʻKSI YORILISH VOQEASI

Mana shu yilda «Shaqqi Sadr» voqeasi boʻldi. Ya’ni, farishtalar kelib, muborak koʻkraklarini yordilar. Bu qissa bayoni shundoq erdikim: badaviy arab bolalari odatlaricha Paygʻambarimiz ham toʻrt yashar chogʻlarida emakdosh bola bilan birga qoʻy, echki, qoʻzilarni boqib yurishar edi. Bir kuni emakdosh oʻgʻil yugurgan holda yigʻlab kelib xabar berdikim:
— Ukam Muhammadni oq kiyim kiygan ikki odam kelib ushlab oldi va uni yerga yotqizib, koʻksini yorib qoʻydi, — dedi.
Halima eri bilan bu dahshatli xabarni eshitib, xushlari boshlaridan uchdi. Faryod-figʻon qilishib chopishib bordilar, koʻrdilarkim ranglari oʻchgan, vujudlari oʻzgargan holda turibdilar. Darrov quchoqlariga olishib:
— Ey oʻgʻilchogʻim, sizga nima boʻldi? — deb soʻradilar. Anda Paygʻambarimiz:
— Oq liboslar kiygan odam sifatida ikki kishi keldi, meni yotqizib, koʻksimni yordilar, ichimga qoʻl solib yuragimni chiqazib, uni tildilar, undan qora qonni oqizib tashlab, bir jom kavsar suvi bilan koʻp yuvib chayqadilar. «Mana, sendagi shayton nasibasi ketdi, endi senga shayton yoʻl topolmaydur», deb yana qaytadan koʻksimni tikishib qoʻyib, gʻoyib boʻldilar, — dedilar.
Qarasalar koʻksilarida yorganning nishonasi qolib, izi koʻrinib turibdir. Bechora Halima xotun eri bilan bu karomatning haqiqatiga tushunmay, bu ishning Xudo tarafidin boʻlganiga aqllari yetmay, koʻngillariga turli xayollar kelib, koʻp qoʻrqunchliklar tushdi. Bu ish jin-shaytonlar qasdidin boʻldimi, deb gumon qilishdi. Oʻzlari Paygʻambarimizdin ajrashishlariga sira toqatlari boʻlmasa ham, bu hodisadin qoʻrqib, nochor Paygʻambarimizni onalari Ominaga keltirib topshirdilar.
— Bu muborak bolaga bunday mehru muhabbat qoʻygan enagasi bizdin ruxsatsiz kelturdi, albatta, buning boisi boʻlsa kerak, — deb sababini Halimadin soʻradilar, avvalda aytmay yashirib turgan boʻlsa ham, soʻngra boʻlgan voqeani bayon qildi va:
— Bu ish jin-shaytonlar tarafidin boʻlish imkoniyati bordur — dedi. Onalari Omina bu soʻzga qarshi dedilarkim:
— Bu bolam Muhammad boʻyimga bitgandin boshlab, gʻoyibdin koʻp ishorat-bashoratlar koʻrib kelganman. Bu bolaning sharofatini bildirish uchun tugʻut kechasida necha turli karomat ishlar boʻlib oʻtgandir. Endi bundogʻ ulugʻ xosiyatlarga ega boʻlgan farzandim Muhammadga hech qachon jin-shaytonlar yaqinlasholmaydilar, — deb Halimaga hurmat koʻrsatib, ruxsat qildilar.
Shu chogʻda Paygʻambarimiz toʻrtga toʻlib, beshga qadam qoʻygan edilar. Mana bu voqea Paygʻambarimizga yosh bolalik vaqtlarida boʻlgan moʻjizalarning birisidur. Buni «Shaqqi Sadr» deydurlar.

## ONALARI BILAN MADINAGA SAFAR VA UNDAN QAYTISHLARI

Bundan soʻngra Paygʻambarimizning onalari hazrati Omina: «Madinaga borib, bolamga otasi Abdulloh qabrini ziyorat qildiray va ham u joydagi togʻalari bilan koʻrishtirib kelay», deb Madina safariga niyat qilib, yoʻlga chiqdi.

Bu safarda Ummu Ayman degan Abdullohdin meros qolgan cho'rilari hamroh edi. Bir necha kun yo'l yurishib, salomat Madinaga yetishdilar. Makka shahri bilan Madina oralig'i tuya yurishida o'n-o'n ikki kunlik yo'ldur. Tog'a qabilasi ichida bir necha kun mehmonlikda bo'lishdi. Maqsad o'talgandin so'ngra yana Makkaga qaytdilar. Makka va Madina shaharlari orasidagi Abvo degan joyga kelganida onalari Ominada betoblik paydo bo'ldi va shu joyda ajal yetib, endigina besh yoshga kirgan farzandlarini dodaklari (cho'rilari) Ummu Aymanga topshirib, yosh juvonlik holda vafot etdi.
Mana shu joyga kelganda, ikki tog' orasida mehribon onalaridan ham ajrab, ota-onasiz yetim bo'lib, dodaklari Ummu Ayman qo'lida qoldilar. So'ngra bu joydin qo'zg'alib, Makkaga kelgandin keyin bobolari Abdulmuttalib ziyoda mehribonlik ko'rsatib, o'z tarbiyatiga oldi. Shu bilan bobolarining qo'lida yoshlari sakkizga yetdi. Bu chog'da Abdulmuttalibning yoshi yuzdin oshgan edi. «Har bir tug'ilgan kishi — o'limdir oxirgi ishi» degandek, bu kishi ham ajali yaqinlashib, betoblik to'shagida yotdi. O'n bir o'g'il, olti qizlari bor edi. Ularni yostiq ustiga chaqirib, vasiyat qildi:
— O'g'lim Muhammad onasidin yoshligida yetim qoldi, endi mendin ham ajrash vaqti yaqinlashdi. O'z o'rnimda Abu Tolibni vakil qildim, — dedi. So'ngra unga qarab aytdi:
— Ey Abu Tolib, sen o'zing kambag'al odamsan va ham yosh bolalaring ko'pdur, shundoq bo'lsa ham o'g'lim Muhammadni senga topshirdim, chunki sen yumshoq ko'ngillik, muloyim so'zlik, ulug' hikmatlik kishidursan va ham Muhammad — og'ang Abdullohning o'g'lidur, mana shuning uchun ham Muhammadni senga topshirdim,— deb foniy dunyodin o'tdi.

## AMAKILARI ABU TOLIBNING TARBIYASIGA O'TISHLARI

Otasi Abdulmutallibning vasiyaticha, Abu Tolib ham shu kundin boshlab, vafot bo'lgunchalik borliq kuch-quvvati bilan Payg'ambarimiz tarbiyalariga kirishdi. U zotni himoyat qilishda hech qandoq kamchilik ko'rsatmadi, shundoq bo'lib amakilari Abu Tolib tarbiyasida yoshlari o'n ikkiga erishdi. U zamondagi Quraysh xalqining har yili savdogarchilik bilan ikki qayta safarga chiqish odatlari bor edi. Qish faslida bo'lsa, Yaman shahriga, yoz kunlari Shom viloyatiga borib, savdogarchilik qilar edilar. Shu odatlaricha, Shom safariga tayyorlangan Quraysh karvonlariga qo'shilib, Payg'ambarimizning amakilari Abu Tolib ham chiqmoqchi bo'ldi. Endi jo'nar vaqtida Payg'ambarimiz kelib, tuyaning burundig'iga osildilar:
— Ey amaki, meni kimga tashlab ketasiz, men sizdan ajramayman, — deb ko'zlariga yosh oldilar.
Buni ko'rib, Abu Tolibning ko'ngli ezildi. Qarindoshlik mehri qo'zg'alib, ko'ziga yosh keldi va ham seni tashlab bu safarga chiqmayman, deb qasamyod qildi. Shuning bilan Payg'ambarimiz Abu Tolib tuyasiga mingashib safarga chiqdilar. Havo g'oyatda isigan vaqti edi, mana shu kundan boshlab, Payg'ambarimizning bosh ustilariga bir parcha oq bulut chiqib, soya solib turdi. Shom safaridin qaytib kelganchalik shu bulut soyasi sira ajramadi.
Alloh taolo o'z habibi Payg'ambarimizga bolalik kunlaridin boshlab shundoq mo'jizalarni berib, boshqalardin farqli qilgan edi. Makka shahri bilan Shom viloyatining oralig'i ersa, tuya yurishida qirq-ellik kun chamalik yo'ldur.
Quraysh karvoni bu yo'llarni yurib, manzillardin o'tib, so'ngra Shom tuprog'iga kirdilar. Shu yerda Busro shahri bo'lib, aning yaqinida bir savmaa, ya'ni nasoro so'fiylarining ibodatxonasi bor edi. Ana shunda uzun zamonlardin beri Buhayro otliq bir obid ibodat qilib yotur edi. Bu obid ersa, Iso alayhissalom keltirgan haq dinni tutgan, u yo'ldan adashmagan, Tavrot, Injil o'qigan katta olimlardin bo'lib, Payg'ambarimiz sifatlarini

Tavrot, Injil kitoblarida oʻqib bilgan edi. Ul aytur edikim:
— Odam alayhissalomdin keyin koʻp paygʻambarlar oʻtdilar, endi barcha paygʻambarlar ulugʻi, Xudoning doʻsti, oxirzamon Paygʻambari chiqar vaqti yaqinlashdi, ul oʻzi arab naslidin chiqqay, Makka shahrida tugʻilib, Madina shahriga hijrat qilgay, yosh bolalik vaqtida Shom tuprogʻiga kirgay, — der edi.
Bir kuni savmaa ustiga chiqib, Madina tarafiga qarab turib edikim, yiroqdin karvon qorasi koʻrindi. Alar yaqinroq yetib kelguncha payqab turdi. Qarasa, tuya mingan yosh bola tepasida bir parcha oq bulut soya solib turibdur. Buhayro rohib Tavrot, Injil kitoblarida oʻqigan oxirzamon Paygʻambarining sifatlarini aniqlab bilish uchun, uzun tikilib turdi. Karvonlar ham qoʻshlarini tushirdilar. Soʻng Paygʻambarimiz bir daraxt tubiga kelib oʻtirdilar. Qarab tursa, daraxt shoxlari egilib kelib, ustilariga soya tashladi. Mana bu karomatni koʻrib, obid koʻngli qaror topdi.
Darrov savmaasiga kirib, karvonlar uchun bor ziyofat asbobini tortib, borib ularni mehmonga chaqirdi. Karvon xalqi ichida hammadin kichikrogʻi Paygʻambarimiz edilar. Arablar odatlaricha yosh bola deb qoʻsh-qoʻlon saqlashga qoldirib, boshqalari ziyofatga hozir boʻlishdi. Rohib koʻrdikim, Paygʻambarimiz kelmabdurlar.
— Sizlardin kim qoldi? — deb soʻradi. Alar esa:
— Ulugʻlarimizdin hech kim qolmadi, bir yosh bolamizdin boshqa barchamiz bormiz, — deyishdi.
Bu rohibning asl maqsadi esa, Paygʻambarimiz diydorlarini toʻyib koʻrish edi. Iso alayhissalom bashorat bergan, Tavrot, Injilda sifatlari aytilgan oxirzamon Paygʻambari ekanliklarini aniqlab bilish edi. Karvon ahlini ziyofat qilishdan rohibning maqsadi ham shu edi. Yoʻq esa, karvonlar bundan ilgari qancha qayta bu joydin oʻtganlarida bu rohibdin hech qandoq iltifot koʻrmagan edilar. Shuning uchun yana kishi yuborib, qoʻymasdan chaqirtirib keltirdi. Kelgandin soʻngra:
— Bu bolaning otasi sizlardin qaysi biringlar?— deb soʻradi. Anda Abu Tolib:
— Men otasi boʻlarman, — deb javob berganida rohib aytdi:
— Hoy, andoq boʻlmasa kerak edi, bu bolaning ota-onasi oʻlgan boʻlib, oʻzi yetim boʻlishi kerak, — dedi. Abu Tolib aytdi:
— Bu soʻzingiz toʻgʻridur. Siz degandek, bolaning ota-onasi yosh chogʻida oʻlib ketgandur. Men boʻlsam ular oʻrnida tarbiyat qilib turgan amakisidurman.
Bu soʻzlarni eshitgan rohibga bu bolaning oxirzamon Paygʻambarligi aniq boʻldi. Tavrot va Injilda aytilgan sifatlari toʻgʻri keldi, deb koʻngli qanoatlandi. Ziyofat oʻtgandin soʻngra rohib Abu Tolibni bir chetga chaqirib:
— Ey Abu Tolib, sizga xushxabar, bu oʻgʻlingiz voyasiga yetsa, Alloh taoloning habibi, anbiyolar sarvari— oxirzamon Paygʻambari boʻlur. Tavrot va Injilda sifatlari yozilmishdur. Uzun yillardin beri savmaada yotib, shuni kutmoqda edim. Alhamdulilloh, bugun maqsadimga yetdim. Shom shahridagi yaxud olimlari ham oʻz kitoblarida bu voqeani koʻrib, alar ham kutib turmoqdalar. Chunki Alloh taolo tarafidin Paygʻambarlarga berilgan barcha kitoblarda bu Paygʻambarning sifatlari bayon qilingandur. Shu jihatdan yahud, nasoro olimlari bu ishdin xabardordurlar.
Endi bundoq ulugʻ darajali paygʻambarlar alardin boʻlmay, arab naslidin chiqqanligi uchun, hasadlari qoʻzgʻolib, koʻngillarida qattiq adovat saqlamoqdadurlar. Endi maning sizga doʻstlik soʻzim shuki, Shom shahriga kirmasdin, bolani olib, siz bu joydin qayting. Mabodo unga dushmanlar qasd qilib, ziyon zahmatlar yetkuzmasun, — dedi.
Abu Tolib ham bu rohib soʻzini anglab, Shomi sharif ichiga kirmay, karvon tushgan joyda ishlarini bitirib qaytdi. Endi ul joydin karvon yurib, sihat-salomat Makkaga yetdilar.
Shundoq qilib, oradin oy, yillar oʻtib, Paygʻambarimizning yoshlari yigirmadan oshdi.
Paygʻambarimiz bolalik vaqtidan boshlaboq odoblik, koʻrkam axloqlik, chin soʻzlik,

yumshoq koʻngillik, saxovatqoʻllik, goʻzal qiligʻlik, ulugʻ himmatlik edilar. Katta-kichik, yaxshi-yomon, doʻst-dushman barchaga qilgan ishlari yoqimlik edi. Oʻyin-kulgudin, botil ishlardin koʻngillari nafrat qilur edi. Ul zamondagi arab xalqining tutgan butparastlik dinlaridin va har xil buzuq axloqlaridin bek jirkanur edilar. Bularning tutgan dinlari botil dindur, albatta, xato yoʻl boʻlgʻay, deb ishonur edilar.

Birovdin koʻrmasdin, hech kimsadin oʻrganmasdin Ibrohim Xalilullohning haq dinlarini tutgan edilar. Xudo tarafidin koʻngillariga shundoq ilhom boʻlgan edi.

Avvalda arab xalqining tutgan dinlari Ibrohim alayhissalom kelturgan Islom dini boʻlsa ham, bu oʻrtada uzun zamonlar oʻtishi bilan ul yoʻldan adashib, bularda butparastlik koʻp rivoj topgan edi. Ichlarida Quraysh qabilasidan Varaqa ibn Navfal degan bir olim kishi boʻlib, butun arablar ichida Ibrohim alayhissalomdin qolgan haq dinni tutgan yolgʻizgina shu kishi edi. Bu kishi ersa, hazrati Xadicha onamizning amakilaridur. Injil kitoblaridin oʻqib koʻrib, u kishi:

— Oxirzamon Paygʻambari chiqar chogʻi yaqinlashdi. Shu kunlarda tugʻilib, soyasi yer ustiga tushdi. Ul arab nasli, Quraysh urugʻidin boʻlib, butun xalqni haq dinga daʼvat qilur. Uning soʻziga arablar inkor qilib, qarshi chiqqaylar. Oʻz qabilasidin unga koʻp jabru jafolar yetgay, oxirida uni oʻz shahri Makkadin qochishga majbur qilgaylar. Koshki men u zamonda tirik boʻlsam edim. Afsuski, u zamonni koʻrishga umr oz qoldi, — deb har qachon shundoq soʻzlar bilan hasrat qilur edilar. Varaqaning shundoq soʻzlarini eshitib yurgan onamiz Xadicha:

«Agar bu ulugʻ davlat arablar ichida birovga nasib boʻlsa, albatta, Muhammaddan boshqaga boʻlmasa kerak. Chunki unda har bir yaxshilikning belgilari bordur. Oʻshandoq zotning xizmatiga loyiq boʻlsam, nikohlariga kirsam, men uchun qandoq ulugʻ baxt-davlat boʻlur edi», deb hamisha orzu qilar edi.

## XADICHA SAVDOGARCHILIGIGA VAKIL BOʻLIB SHOM SAFARIGA CHIQQANLARI

Hazrati Xadicha arab xotunlari ichida ortiq aqllik, ziyrak, chechanliklari ziyoda boʻlganlikdan, oʻz fahm-farosatlari bilan Paygʻambarimiz boshlarida shundoq bir ulugʻ davlat borligini burundanoq sezib yurar edi. Shuning uchun turlik bahonalar bilan yaqinlashib, shul zotning nikohiga kirish yoʻlini izlar edi. Oʻzlari boʻlsa, Quraysh qabilasi ichida hasab-nasablik, husni jamolda chiroylik, urugʻ-aymoqlari oldida obroʻlik, boy xotun boʻlib, burungi eri oʻlib, tul oʻlturgan edi. Quraysh qabilasi sayyidlaridan bir qancha sovchi kelib, soʻrovchilar boʻlsa ham, alardin hech birovini qabul qilmagan edi.

Makka shahrining atoqlik boylari qatorida qishda Yaman viloyatiga, yozda Shom shahriga savdo tijoratlari yil sayin yurib turmoqda edi. Bir kuni hazrati Xadicha paygʻambarimizga kishi yuborib, aytdikim:

— Muhammad boʻlsa, manim oldimda koʻp hurmatlik yigitdur, men uni bek ishonimlik kishi deb bilurman, tijorat uchun Shom shahriga yubormoqchi boʻlib, bir qancha mol tayyorladim. Agar xohlar ekan, bu tijorat ishiga boshchi boʻlib, borib kelsin. Foydasiga teng sherik boʻlurmiz, keyinchalik mendin koʻp yaxshiliklar koʻrgay, — dedi.

Paygʻambarimiz bu soʻzni hazrati Xadichadan eshitgan soʻngida, amakilari Abu Tolib qoshiga kelib, andin maslahat soʻradilar. Abu Tolib ham bu safardagi tijoratdin koʻp foyda chiqishini chogʻlab, borishlariga maslahat berdi. Hazrati Xadicha bu soʻzni angladi ersa, koʻp xursand boʻlib, Maysara degan qulini yoʻlda xizmat qilish uchun hamroh qilib qoʻshdi va ham Paygʻambarimiz haqida nima sirlar koʻrsa, yoʻllarda qandoq voqealar oʻtsa, payqab yurishiga buyurdi.

Shuning bilan Paygʻambarimiz Xadichaning mollarini olib, Shom karvonlari bilan yoʻlga chiqdilar. Bu safarda Abu Bakr Siddiq ham birga edi. Paygʻambarimiz bilan oralarida

yoshliklaridin tortib do‘stlik aloqalari bor edi. Ikkovlari bir tuyaga mingashdilar. Tuyaga minishlari bilan yana bir parcha oq bulut tepalarida soya tashlab turdi. Safar tamom bo‘lguncha kun issig‘ida ustilaridin shu bulut sira ajramadi. Abu Bakr Siddiq va Maysara bu sirni ochiq ko‘rdilar. Karvonlar manzildan-manzilga ko‘chib, bir necha kun yurishib, Shom viloyatiga keldilar.

Payg‘ambarimiz o‘n ikki yoshlarida amakilari Abu Tolib bilan kelgan safarlarida ko‘rishgan Buhayro rohibning savmaasiga karvon yaqinlashdi. Ul rohib bir necha yillar ilgari o‘lib ketib, o‘rniga Nasturo degan rohib kelib o‘ltirgan edi. Bu ham Tavrot, Injil kitoblarida Payg‘ambarimiz sifatlarini ko‘rib, oxirzamon Payg‘ambarining chiqar vaqti yovuqlashdi, Shom safariga chiqib, shu yo‘ldin o‘tguvchidur, aning jamolini ko‘rarmanmu degan umid bilan savmaa uzasidin (tomi) ko‘z tutib, Madina tarafiga boqib turar edi. Bir kuni shul tarafdin karvon qorasi ko‘rindi, alar ichida ustiga bir parcha bulut soya solib turgan Payg‘ambarimizga ko‘zi tushdi. Karvon ahli savmaa oldiga kelib tushdilar. Payg‘ambarimiz ersa, savmaa yaqinidagi bir tup daraxt soyasida o‘ltirdilar, rohib kelib, Payg‘ambarimizga uzundan-uzun tikilib, qarab turdi.

— Bu kishi kim bo‘lur? — deb Maysara quldin so‘radi.

Undan javobini anglab, kitobda ko‘rgan sifatlariga to‘g‘ri topdi. So‘ngra Maysarani bir chetga tortib, unga Payg‘ambarimiz to‘g‘rilarida ko‘p sirlarni aytdi. Va ham Shom shahriga kirmasga maslahat berdi. «U joyda yahudiylardin dushmanlar kutib turmoqdadur, ulardin ziyon-zahmat yetmasun», dedi. Bu to‘g‘rida Payg‘ambarimizning o‘zlari bilan ham biroz so‘zlashdi. Mana shu rohib so‘zi sabab bo‘lib, payg‘ambarimiz Shom shahriga kirmasdin, shu joyda mollarini ko‘p yaxshi bahoda sotib qaytdilar.

Endi «So‘zdan so‘z chiqar» degandek, bu kitob yozguvchi Alixonto‘ra, Shokirxonto‘ra otamiz marhum bilan o‘n to‘rt yoshimda, tarix hijrat 1319 (1902) yili haj safariga chiqdik. Toshkentdin poyezdga tushib, Kaspiy dengiz osha Kavkaziya orqalik, Botum bilan Qora dengizga kirib, Istambulga yetdik, ul zamonda sulton Abdulhamidxon hazratlari xalifa edilar. Bu joydin O‘rta dengiz orqali yurib, Bayrut shahriga keldik. Undan poyezd bilan to‘qqiz soatda Shomi sharifga keldik. Eng avval Bani Umayya jome’ida hazrati Yahyo Payg‘ambar qabrini ziyorat qildik, boshqa ko‘p ziyorat joylar bor ekan, alardin bo‘shagan so‘ngida shahardin anchagina chetroq joyda bir qishloqqa bordik. U qishloqni «Qadamun Nabiy» deb atar ekanlar. Unda bir masjidga kirdik, masjid ichida tokcha ustida bir dona katta tosh turibdur. Mana shu tosh uzasida bosilgan bir inson izini ko‘rib, ziyorat qildik. Bizni boshlab kelgan odam aytdikim, Payg‘ambarimiz yigitlik vaqtlarida hazrati Xadichaning mollari bilan tijorat uchun Shom shahriga kelgan ekanlar, shu joyda ko‘rishgan Nasturo rohib so‘zi bilan shahar ichiga kirmasdin, shu yerdin qaytgan ekanlar. Mana shu tosh ustiga, mo‘jiza bo‘lib, oyoqlarining izi tushgan, dedi. Ul zamonda butun Shom viloyati, arablar mamlakati sulton Abdulhamidxon xalifaga qarar edi. Hozirgi tarix 1371 yil bo‘lib, shul orada 52 yil o‘tibdur. «Inson umri o‘tar, yozgan so‘zlari qolar», degani shul ekan. Endi, boshqalar o‘tgandek biz ham dunyodin o‘tib ketsak, bizning avlod-nasllarimizga bu yozgan so‘zlarimiz yodgor bo‘lsin. Buni o‘qigan chog‘larida biz g‘aribni ko‘ngullariga kelturib, bir kalima Qur’on bilan duoda yod qilib, ruhimni shod qilgaylar. Alloh taolo alarning ham ikki dunyoligini obod qilg‘ay, omin!

Yana o‘z so‘zimizga kelaylik. Quraysh karvoni Shom tuprog‘idin chiqib, manzildin manzilga ko‘chib, salomat Makka shahriga yetdilar. Makka xalqi karvon xabarini anglashib, to‘sib chiqishdi. Onamiz hazrati Xadicha ham shul chog‘da bir necha xotunlar bilan tom uzasiga chiqib, qarab turgan edilar. Yiroqdin kelayotgan karvon ichida Payg‘ambarimizga ko‘zi tushdi. Bosh ustilarida bulutdek soya solib turgan bir juft qush ko‘rindi. Haqiqatda esa u ko‘ringan qushlar ikki farishta edi. Angachalik Maysara qul ham yetib keldi, sihat-salomatlikni bildirgandan keyin bu uzun yo‘lda payg‘ambarimizdan

koʻrgan barcha sirlarni, bir necha karomat moʼjizalarni onamiz Xadichaga birin-birin bayon qilib berdi. Buni eshitgan soʻngida Paygʻambarimizga ixlos-muhabbatlari, zavq-shavqlari ilgarigidan yana ortiqroq boʻldi. Va ham Paygʻambarimizning bu safardagi tijoratlarida boshqa kishilardin ortiqroq foyda chiqqanidan hazrati Xadicha koʻp suyundilar.

## XADICHAGA NIKOHLANISHLARI

Mana shu kundan boshlab, Paygʻambarimizga qiyomat juft boʻlib, nikohlariga kirish chorasini qildi. Xotunlar tarafidin er izlab, sovchi qoʻyish rasmi odatdin tashqari ish boʻlsa ham onamiz Xadicha Nafisa degan xotunni Paygʻambarimizga yuborib, asli maqsadini bildirdi. Paygʻambarimiz ersa, eshitganlaridin keyin amakilari Abu Tolibdin bu haqda maslahat soʻradilar. Bu ishga Abu Tolib koʻp ajablandi. Chunki hasab-nasabda Quraysh xotunlari ichida birinchi oʻrin olgan Xadichaning oʻzi xaridor boʻlishi, u zamon arab odatlariga sigʻmaydigan taajjub ish edi. Shuning uchun Abu Tolib:
— Xadichaning bu talabini sizga kelgan bir davlat deb hisoblaymiz, albatta, buni qabul qilishimiz kerak, — deb mamnunlik ila roziliklarini bildirdi.
Soʻngra Xadichaga qabul javobini berdilar.
Oʻshal vaqtning rasm-odatlari boʻyicha nikoh majlislari tuzildi. Har ikki tomondin taʼsirlik xutbalar oʻqishib, nikoh bogʻladilar. Bu birinchi koʻrgan nikohlari edi. Bunda yigirma tuya mahr solganlari rivoyat qilinur. Mana shu chogʻda Paygʻambarimiz 25 yoshda boʻlib, onamiz Xadicha 40 yosh chamasi edilar. Paygʻambarimiz Muhammad sollallohu alayhi vasallamning dunyoda koʻz ochib koʻrgan vafodor yorlari, har ikki jahonlik muborak juftlari onamiz hazrati Xadichadurlar.
Paygʻambarimizning toʻrt oʻgʻil, toʻrt qiz farzandlari bor edi. Oʻgʻillari Qosim, Tohir, Tayyib, Ibrohimdur, qizlari esa Ruqiya, Zaynab, Ummu Gulsum, Fotimadur. Mana bulardin yolgʻiz Ibrohim — choʻrilari Moriyadan tugʻilgan edi. Qolgan hammalari onamiz Xadichadin tugʻilgandur. Oʻgʻillarining eng kattasi Qosim boʻlib, kichiklari Ibrohimdur. Qizlarining eng choʻngi Ruqiya, kichiklari hazrati Fotimadur.
Onamiz Xadicha butun mol-dunyolarini, balki tamom umrlarini Paygʻambarimizning rizoliklarida sarf qildilar. Paygʻambarimizga koʻp gʻamxoʻr, ziyoda mehribon edilar. Umrlari boricha, eng oxirgi damlarigacha Paygʻambarimizning gʻam-qaygʻularini birga tortishdi. Hasrat kunlarida munglik boshlariga pana boʻlib, dardlik dillariga davo edi. Butun dunyo xalqini Islom diniga daʼvat qilish amri Alloh taolo tarafidin Paygʻambarimizga keldi. Shu xizmatni bajarish ustida mushrik va munofiqlardin turlik jabru jafo koʻrdilar. Tashqaridin har nechuk aziyatlar koʻrib, uyga kirganlarida ochilgan guldek chiroylari, shirin-shakardek soʻzlari bilan Paygʻambarimizni yupantirib, gʻamlik koʻngullarini koʻtarur edilar. Birorta soʻzlarini qaytarmasdin, har qandoq ishlarini ogʻir olmasdin, barcha mol-dunyolarini, balki borliq narsalarini ayamasdan, Paygʻambarimiz yoʻlida fido qildilar. Shuning uchun Paygʻambarimiz sollallohu alayhi vasallam:
— Ey bor Xudoyo, Xadichadin men rozidurman, sen ham rozi boʻlgʻaysan, — deb haqlariga duo qildilar.
Onamiz Xadicha vafot etgan yilni qaygʻu-hasrat yili deb atagan edilar. Shuning uchun Alloh taolo oʻz habibiga juft qilib, yor-vafodorlikka uni loyiq koʻrdi. Vafotlaridin keyin ham Paygʻambarimiz har vaqtda Xadicha onamizning sifatlarini qilib, aning yaxshiliklarini aytib oʻltirur edilar.
Bir kuni Paygʻambarimiz, onamiz Oisha uyida oʻtirgan chogʻlarida Xadicha onamiz ustilarida soʻz boʻldi. Paygʻambarimiz aning yaxshilik sifatlarini aytib maqtadilar. Bunga onamiz Oishaning rashklari qoʻzgʻalib:

— Ul qari, qizil ogʻiz xotunni muncha maqtadingiz, — dedi.
Anda Paygʻambarimiz aytdilar:
— Hoy unday demagin, ul esa borliq boyligini mening yoʻlimda qurbon qildi. Qaygʻu-hasratlarimni teng tortishdi. Menga tikilgan ofat-balolarga oʻzini qalqon qildi. Men undin, u mendin rozilik bilan dunyodin ketdi, — deb muborak koʻzlariga yosh oldilar.
Endi Xudo roziligi uchun erlariga boʻyinsungan, dunyo turmushidagi gʻam-qaygʻusini birga tortishgan moʻmina, soliha xotunlar umidi shuldirkim, qiyomat kunida onamiz Xadichai kubroning shafoatlarini topgaylar, inshaalloh.
Paygʻambarimiz Makka shahridan Madinaga hijrat qilib kelganlaridan keyin bir kuni uylariga bir kampir xotun kirib keldi, uni koʻrib, koʻp hurmat qildilar, soʻngra oʻltirgan odamlarga qarab, aytdilarkim:
— Bu xotun ersa, Xadichaning doʻstidur, uning tirikligida koʻp kelur edi, har kishi oʻz doʻstining doʻstlarini koʻrsa, albatta, uni hurmat qilish lozimdur,— deb bu xotunga koʻrsatgan hurmatlari uchun sabab bayon qildilar.
Shuning uchun bu haqda Paygʻambarimiz aytdilarkim:
— Har bir musulmon farzandlariga ota-onalarining tirikliklarida va ham oʻlgan soʻngida, alarning yoru doʻstlarini hurmat qilish vojibdur.
Ota-onalarning qadrdon birodarlarini siylash, ham ularni hurmatlash, haqiqatda esa oʻz ota-onasini hurmat qilgandin boʻlur. Ota-onalarning hurmatlari va alarning xizmatlari bolalar ustiga yuklangan ulugʻ farzdur, alarga ozor berish, koʻngillarini ranjitish Islom shariatida eng ulugʻ gunohlardin boʻlib hisoblanur. Chunki Paygʻambarimiz aytdilar:
— Bu dunyoda qilgan hamma gunohlarning jazosi oxiratga qolishi mumkindur, magar ikki ulugʻ gunoh bordirki, uning jazosini bu dunyoda ham oxiratda ham, koʻrgay. Birinchisi ota-onaga ozor berib, oq boʻlish, ikkinchisi nohaqdan yolgʻon qasam ichishdur. Ota bezori oqpadarlar xalq oldida ham, Xudo oldida ham marduddurlar. Ota-onalariga qilgan adabsizliklarining qasoslarini, albatta, oʻz bolalaridin koʻrgaylar. Bunga Qur'oni karim, hadisi sharif mazmunlari ochiq shohiddur. Odob, hurmat saqlashlik shariati islomiyada yolgʻizgina ota-onalar haqida emas, balki har bir ulugʻ yoshlik qari kishilarni siylashga, yoshi kichiklarga rahm qilib, mehribonlik koʻrsatishga buyrulmishdur. Shuning uchun Paygʻambarimiz:
«Bizlarning qarilarimizni hurmat qilmaganlar, yoshlarimizga mehribonlik koʻrsatmaganlar — andogʻ odamlar bizlardin emasdur», dedilar.
Yana oʻz soʻzimizga kelaylik, shundoq qilib, Paygʻambarimiz Xadicha onamiz bilan yaqin oʻttiz yil eng koʻngillik holda umr oʻtkazdilar. Hayotliklarida ustilariga xotun olish ixtiyorini qilmadilar. Lekin Paygʻambarimizning muborak yoshlari qancha ulgʻaygan sari, botiniy ahvollari, ruhoniy sifatlari shunchalik quvvat topib, kuchaymoqda edi. Mundogʻ boʻlishlari esa, oldingi kunlarida Paygʻambarlik ulugʻ vazifasini bajarish uchun tayyorlanish edi. Xilvatda yolgʻiz oʻtirib, toat-ibodat qilishni, hamisha Xudo yodi bilan mashgʻul boʻlishni koʻp suyar edilar. Shu sababdin besh-oʻn kunga yetarlik oziq-ovqat tayyorlatib, shu tugagunchalik Makka shahridin chetroqda boʻlgan Hiro togʻidagi bir gʻorga kirib, Xudoga ibodat qilur edilar. Har chiqqanlarida necha kun hilvat oʻtkazib, togʻlarda yolgʻiz qolgan kunlari koʻp boʻlur edi. Borish-kelish yoʻllarida bir necha mo'jizalarni koʻrar edilar. Shundoqki, gʻoyibdin ma'nolik tovushlar eshitilar edi. YOgʻochu toshlardin: «Assalomu alaykum, yo Rasulalloh» degan salom ovozlari chiqar edi. Ayniqsa, bunday mo'jizalar vahiy kelishga olti oy miqdori qolganda koʻpaya boshladi. Oʻzlari Paygʻambar boʻlishlarini shu choqqacha bilmas edilar. Odatdan tashqari voqealar koʻrilganida, jin-shaytonlar tarafidin bundogʻ ishlar boʻlur degan gumon ham koʻngillariga kelur edi.
Chunki oʻshal zamondagi arablar ichida jinlar bilan aloqa bogʻlashgan, gʻoyibdin

so‘zlaydirgan bir xil odamlar bor edikim, alarni kohin deb aytur edilar. Bundog‘ odamlar arablar orasida oliy darajalik olim hisoblanib, o‘zaro yechilmagan mushkul ishlar kohinlar hukmiga tashlanur edi. Har qandog‘ ishlar ustida chiqarilgan hukm albatta qabul qilinishi kerakdur, degan e’tiqodda edilar. Kohinlar oldida g‘oyib ishlari yashirin emas, degan arablarning ishonchlari bor edi. Bularning eng cho‘nglari Shom arablaridin ikki kishi bo‘lib, birining oti Shaq, ikkinchisining nomi Sittih edi. Sittihning tan yaratilishi ham o‘zgacha bo‘lib, bosh suyagidin boshqa hech ustihoni yo‘q edi. Yig‘in majlislariga olib bormoqchi bo‘lsalar, kiygiz yo‘rgagandek ani yo‘rgashib, xurjunga solib olib borishar edilar. Bosh suyagidin boshqa jasadi yumshoq, shundoqqina go‘sht edi.
Mana shu ikki kohin qirq yil ilgari Payg‘ambarimizning kelishlaridin, Islom dinining rivoj topishidin xabar bergan edilar.
No‘shiravon Odil shul zamonda Eron podshosi edi. Uning ko‘rgan qo‘rqinchlik tushiga e’tibor berib, Eron davlati yo‘q bo‘lishini bildirishgan edilar. Bu ikki kohinning so‘zlari qirq yildan so‘ngra shular degandek kelganligi hamma tarixiy kitoblarda yozilgan mashhur so‘zdir. Va ham Qur’oni karimning mazmunicha o‘tgan payg‘ambarlar har qaysilari o‘z ummatlariga Payg‘ambarimiz kelishlaridin bashorat berganlari ma’lumdir. Zamoni saodatga erishganlari bo‘lsa, alarni to‘xtovsiz iymon keltirishga vasiyat qilgan edilar. Tavrot, Injilda va boshqa payg‘ambarlar kitoblarida ham shundoq bashoratlar berilgan edi.

## BAYTULLOHNING DASTLABKI BINOSI

Bu oralik vahiy kelishidan besh yil burun Quraysh arablari Baytullohni buzib, qayta yasamoqchi bo‘ldilar. Buning sababi esa, Makka shahrida bir qattiq yomg‘ir yog‘ib, Baytullohni sel bosib, tomlari yiqilishga boshladi. Mana shuning uchun Quraysh qabilasi Baytullohni boshqatdan yasashga qaror qildilar. Bunga sarf bo‘ladigan chiqimga eng halol mollardin berishga qattiq shart qildilar. O‘g‘irlikdan, poradan, qimordan, fohishalikdan va boshqa har turlik buzuqchiliklardan topgan mollarni qo‘shmasga va’da qildilar.
Baytulloh yer yuzida paydo bo‘lgandan boshlab, o‘n marta buzib, yasalganligi haqida rivoyat bordur. Eng avval, birinchi navbatda farishtalar tarafidan bino qilingan edi. Inson nasli dunyoga kelmasdan ilgari, yer ustiga jinlardan Bani Jon toifasi ega edilar. Iblis-shayton shu toifa naslidan edi. Bu toifa yer ustida ko‘p fitna-fasod ishlarini qildilar. Alloh taolo qahr qilib, ularni halok qilishni to‘rtinchi qavat osmon farishtalariga buyurdi. Bular tushib Bani Jon toifasini halok qildilar, so‘ngra o‘z makonlariga chiqishlariga ruxsat bo‘lmay, birmuncha vaqt yer ustida qoldilar. Hadisda aytilishicha, to‘rtinchi qat osmonda qizil yoqutdan yasalgan Baytul Ma’mur degan bir bino bo‘lgan. Yer ustida hojilar Baytullohni tavof qilganlaridek, farishtalar osmonda bu uyni ziyorat qilishur edilar. Shuning uchun yerda turishga buyurilgan farishtalar yer ustida ham shundoq bir ulug‘ muborak bino bo‘lishini talab qildilar, Alloh taolo duolarini ijobat qildi. Baytul Ma’murning to‘ppa-to‘g‘ri tagiga bir uy binosini yasab, shuni tavof qilishga buyurdi. Mana shu Baytullohning birinchi binosi edi. Ikkinchisi, Xudo bilur, bu voqeadin qancha zamon o‘tgandin so‘ngra otamiz hazrati Odam Safiyyulloh vujudga keldilar. Jannatdin tushgan joylari — Hindistondin qirq qayta piyoda yurib, haj qilganlari hadis kitoblarida rivoyat qilinur. Yig‘i zori bilan qilgan tavbalari ikki yuz yildan so‘ngra qabul bo‘lib, onamiz Momo Havvo ila Arafotda ko‘rishganlari, Muzdalifada topishganlari tarix kitoblarida mashhurdir. Ana shu tarixda farishtalardin keyin otamiz Odam Safiyyulloh Baytullohni ikkinchi yasaganlari haqida rivoyat bordur. Jannatdin tushishlari va vafot bo‘lishlari Hindiston tuprog‘idin Sarandip tog‘ida bo‘lganligi mashhur bo‘lsa ham, Mino tog‘i tagida Masjidi

Hayfda madfundurlar (koʻmilgan), degan soʻzni kitoblarda koʻrdim.
Uchinchi binosi Odam alayhissalom oʻgʻillari tomonidin qilingan demishlardur.
Toʻrtinchisi, Ibrohim Xalilulloh tarafidin qilinganligi Qur'oni karimda ochiq aytilmishdur.
Beshinchi va oltinchisi, Amoliqa, Jurhum arablari tarafidin yasalganligini tarix ahllari rivoyat qilurlar.
Ettinchisi, Paygʻambarimiz sollallohu alayhi vasallamning beshinchi bobolari Qusay ibn Kilob tomonidin yasalmishdur.
Sakkizinchisini Quraysh qabilasi yasadilar. Shu kunlarda Paygʻambarimizning muborak yoshlari oʻttiz beshda boʻlib, toʻliq yigitlik vaqtlari edi. Quraysh xalqi Baytullohning binosi uchun oʻz va'dalari boʻyicha eng halol kasblardin bir muncha mol chiqardilar. Bu yoʻlda yigʻilgan mol-dunyolari va ham kuchlari bilan ishga kirishdilar. Paygʻambarimiz ham amakilari, urugʻ-tuqqanlari ila tosh tashishib, har turlik xizmatda boʻldilar. Ibrohim alayhissalom yasagan vaqtlaridagi asosiy ul (poydevor) ustidin tosh qoʻyishib chiqdilar. Shundogʻ boʻlib, Baytulloh tomlari koʻkrak boʻyi koʻtarildi.

## HAJARUL ASVAD TARIXI

Endi Hajarul asvad toshini oʻz joyiga oʻrnatib qoʻyish vaqti edi. Shu oʻrinda Hajarul asvad toshi tarixidin bir oz ma'lumot berib oʻtaylik: «Ma'lum boʻlgayki, hadislarning mazmunlaricha, Baytulloh yer ustiga bino boʻlgan chogʻida Alloh taoloning amri ila «Hajarul as'ad» toshi jannatdin keltirildi. Baytullohni tavof qilishda boshlash oʻrni belgilanishi uchun uni kun chiqish doʻqmishiga qoʻydilar. Jannatdin yangi chiqqan chogʻida oʻz nuri bilan butun Haram xududini, ya'ni Makka shahri atrofini yoritur edi. Fatarot zamonlarida, ya'ni ikki paygʻambar orasi uzoqlashib, din yoʻlidin xalqlar adashgan davrlarida ham Baytullohni tavof qilish odatlari tashlanmagan edi. Lekin ularga Baytullohning xurmat-odoblarini oʻrgatishga din olimlari qolmaganlikdan, arablar oʻz soʻyganlaricha tavof qilur edilar. Gʻusl, tahorat, satri-avrat kabi diniy ishlarni xalq unutgan edi. Shu sifatlik arab mushriklari, tahoratsiz er-xotunlar tavof qilganlarida, odatlari boʻyicha Hajarul as'adga yuz-koʻz, qoʻllarini surtishur edi. Mana shu beodobchilik kasofatiga qolib ketib, bu muborak toshdin ilgarigi yorugʻlik nuri koʻtarildi. Avvalda sham chirogʻidek oq nurlik boʻlishi bilan «Hajarul as'ad», ya'ni «muborak tosh» deb atalgan boʻlsa ham, u insonlar kasofatidin nurlari soʻnib, «Hajarul asvad», ya'ni «qora tosh» nomini koʻtardi. Endi bu muborak tosh shu sifat bilan zohiriy husnidin ajragan boʻlsa ham, ma'naviy fayzi-ilohiysi abadiy oʻzida boqiydur. Shuning uchun Paygʻambarimiz sollallohu alayhi vasallam aytdilar:
«Qiyomat kunida Alloh taolo Hajarul asvadni koʻrar koʻzlik, soʻzlar tillik qilib, burungi husni-jamoliga qaytargay, ixlos ila uni ziyorat qiluvchilarning iymoniga Xudo oldida guvohlik bergay» dedilar. Almiysoq kunida hamma arvohlardin olingan ahdnoma Hajarul asvadda saqlanmishdur, degan rivoyat bordur. Yana onamiz Oishadin rivoyat ham bordur.
Paygʻambarimiz: «Ey moʻminlar, Hajarul asvadni koʻp ziyorat qilinglar, ani gʻanimat bilinglar, bir kun boʻlurki, odamlar Baytullohni kechalab tavof qilurlar, ertalab turganlarida Hajarul asvadni topa olmaslar. Chunki jannatdin chiqqan barcha narsalarni Alloh taolo qiyomat oldida yana jannatga qaytarur», dedilar.
Yana oʻz soʻzimizga kelaylik. Hajarul asvadni hazrati Ibrohim Xalilulloh qoʻygan joylariga oʻrnatish kerak edi. Hajarul asvadni oʻz joyiga oʻrnatish uchun koʻtarishni talashib, Quraysh xalqi oʻrtada janjal chiqardilar. Har urugʻ bu ishda oʻzlarini boshqalardin haqliroq koʻrishar edi. Bu toʻgʻrida soʻzlari bir joyga toʻxtayolmasdin, kelisha olmay oxiri qilich, nayzalariga yugurishib, urushmoqchi boʻldilar. Ish shu joyga yetganda, oqil

odamlardin oʻrtaga yarashchilar tushdi. Undogʻ ulugʻ ish ustida Baytulloh oldida nohaq qon toʻkishdin saqlanaylik, deb oʻzlari insofga keldilar. Oqil orachilarning koʻrsatishlari ila Bani Shayba darvozasidin kim ilgari kirsa, shuning hukmiga hammamiz rozi boʻlaylik, deb qaror chiqardilar.

Shul kuni Paygʻambarimiz kelmagan boʻlib, bu voqeadin xabarlari yoʻq edi. Shu orada u kishi darvozadin kirib keldilar. Buni koʻrgan Quraysh xalqi hammalari bir ogʻizdan ajab yaxshi ish boʻldi, chin soʻzlik, ishonchlik kishimiz Muhammad Amin keldi, buning hukmiga barchamiz rozimiz, deyishdilar. Paygʻambarimiz bu ishning tubiga tushungandin keyin yelkalaridagi ridolarini yerga yozib, Hajarul asvadni ridoga soldilar, oʻn bir urugʻ Qurayshdin bir kishidin kelsin, Bani Hoshim urugʻidin mana men boʻldim, Hajarul asvadni hammamiz barobar koʻtarib, oʻrniga qoʻyaylik, deb oʻn birlari barobar koʻtardilar. Oʻz joyiga yetkazganlarida Paygʻambarimiz qoʻllari bilan oʻrnashtirib qoʻydilar. Shuning bilan oʻtga suv sepgandek fitna bosildi. Paygʻambarimizning bu qilgan tadbirlariga, mundoq aql topganlariga barchalari rozi boʻlishib, ofarin qilishdilar. Bu tadbirlari bilan qancha odamlarni nohaq qonlari toʻkilishidin saqlandi. Shundoq boʻlib, bu voqea ham ziyonsiz oʻtdi.

Endi Paygʻambarimizning yoshlari qirqqa yaqinlashdi, vahiy kelishiga olti oy chamasi qolganda har turli yaxshi tushlarni koʻrar edilar. Qandoq tush koʻrsalar, hech oʻzgarmay, shundoq kelur edi.

Endi bu joyda tushning haqiqati nima ekanligini oʻquvchilarga tushuntirishni lozim topdim. Chunki tush koʻrishning koʻp chuqur haqiqati bordur. Agar buni yaxshi tushunib bilsa, bu bizga koʻrinib turgan tabiat olamining ustida yana bir haqiqat olamining borligini bildiradur. Buning bilan Xudoning borliq birligi, paygʻambarlar soʻzlarining haq rostligiga yoʻl ochiladur. Endi bilmak kerakkim, insonning haqiqiy ruhi (joni) fan olimlari, tabiat olimlarining deganlaridek qondin chiqqan bir quvvat emas, balki din olimlarining ulugʻ rahbarlari, paygʻambarlar aytganlaridek, tabiat usti — haqiqat olamidin Xudo amri bilan inson vujudiga vaqtlik qoʻyilgan omonat bir gavhardur. Mana bu ruh qondin paydo boʻlgan ruh bilan bek qattiq aloqalik boʻlib, Xudo hikmati bilan shu parda ostiga yashiringanlikdin, insonlar ahli parda ostidagi asrorga yetisholmaydi. Chunki tabiat olamining ichidagi sirlarni tekshirishda fikr maydoni har qancha keng boʻlsa ham, ammo tabiat olamidan ustungi diniy masalalarda paygʻambarlarning rahbarligi ostidagina yoʻl topilmasa, yolgʻiz aql bilan haqiqatni topish imkondin tashqaridur. Shuning uchun bu haqda rahbarlik qilish uchun paygʻambarlarni yubordi. Mana, inson haqiqati shu gavhardur. Bu gavhar azaliy emas, abadiydur. Ya’ni, bu ruh ilgari yoʻq edi, keyin yaratildi, demakdur. Endi u yoʻqolmay mangu yashaydi. Har inson oʻlgandin keyin, uning ruhi dunyodagi qilmishiga qarab, qilgan amaliga loyiqlab belgilangan joyda, yaxshi boʻlsa rohatda, yomon boʻlsa mehnatda (mashaqqatda) turadur. Paygʻambarimizning: «Inson qabri jannat boʻstonlaridin bir boʻston yoki doʻzax chuqurlaridin bir chuqurdur», degan soʻzlarining asli haqiqati shuldur. Qiyomat kuni Alloh taolo insonlarni shu ruh bilan tirgizur. Qur’oni karimdagi: «Va yas’alunaka anir-ruhi, qulir ruhu min amri robbiy» oyatining ma’nosi: «Ey Muhammad, ruhning haqiqatini sendin soʻraydilar, sen aytgin, ruh Allohning amridin paydo boʻlgandur». Mana shundin ham insonning shu ruhi muroddur. Bu ruhning esa arvoh olami ila aloqasi bordur. Arvoh olami deb, farishtalar olamini ayturlar. U ruhning asli vatani tabiat olami ustidagi farishtalar olamidur. Boshqa hayvonlardin insonlarning farqi shu ruh orqali boʻlur. Ilmiy taraqqiyotlar, ijodiy fikrlar hammasi shu ruh natijasidur. Endi insonning tush koʻrishi shuki, uxlagan chogʻida shu ruh tan xizmatidin boʻshanib, yuqorigi oʻz olamiga sayr qilib chiqqay. Dunyoda boʻladigan hodisalarning ma’lumoti tamomi ila ul joyda bordur. Inson ruhi shu dunyoda boʻladurgan ba’zi voqealarni ul joyda koʻrgay.

Endi ruhning shu ko'rishini tush, deb aytilur. Ruh har qancha yorug', musaffo bo'lsa, ko'rgan tushlari shuncha yorug', to'g'ri chiqar. Misoli bir ko'zgudirkim, aksni to'g'ri ko'rsatish uchun uning sayqali safolik, dog'siz, yuzi silliq, tekis bo'lishi shartdir. Ko'rilgan tushlar rahmoniy va shaytoniy bo'lib, ikkiga ajraydi. Rahmoniy tushlarning haqiqatligida hech shak yo'qdur. Chunki Payg'ambarimiz aytdilar: «Mendin keyin vahiy kelishi to'xtatilib, ilmi g'oyib eshigi yopilur. Lekin taqvolik, pok kishilarning ko'rgan tushlari vahiy namunasi bo'lib, to'g'ri kelur». Ya'ni, rahmoniy tushlar esa g'oyibiy hodisalarga ishorat bo'lur, dedilar. Shuning uchun payg'ambarlar, avliyolar, taqvolik olimlar, solih, mo'min bandalarning ko'rgan tushlari albatta haqdur. Qur'oni karimda hazrati Yusuf alayhissalomning yoshligida ko'rgan tushlarining to'g'ri chiqishi bunga ochiq dalildur. Har odam o'z umri ichida bir necha to'g'ri tushlar ko'rishi ma'lumdir. Bu haqiqatga hech kim inkor qilolmas. Demak, Payg'ambarimiz deganlaridek, vahiy uzilgandin so'ng, g'oyibni bilishga solih kishilar ko'rgan tushlardin boshqa yo'l yo'qdur.
Mana shu g'oyibdin xabar beruvchi ruh, Almiysoq kunida «Alastu birobbikum» savoliga «Qoluv balo» javobini bergan shu ruhdur. Alloh taolo almiysoqdagi ahdini shu ruhlardin olmishdur. Oxirat kunida hisob-kitob berguvchi, jannat-do'zaxga tushguvchi ana shu ruhlik insondur. Hammaga ma'lumki, kishi tushida har xil narsalarni, o'lik-tiriklarni ko'rgay. O'ylab ko'raylik, ko'rguvchi, ko'rinuvchi kimdur? Albatta, shular arvohlardur. Buni ham bilmak kerakkim, din ishlarida, tabiat usti masalalarida yolg'izgina aqlga suyanmay, bu haqda payg'ambarlar so'zlarini asos qilib tutishlik har bir musulmon odamga farzdur. Bu olamning sirlariga hech kim payg'ambarlardek voqif emasdur. Inson olamining bilgan narsalari bilmaganlari oldida ulug' dengizdin bir tomchi suv misolidadur. Mo'minlarga qandog' ulug' ne'matdurkim, din ishlarida, g'oyibiy imonlarida alarning yo'lboshchilari bir yuz yigirma to'rt ming payg'ambarlardur. Bu so'zlarni yozguvchi faqir, boshdin o'tgan mehnat kunlarimda bir necha ko'rgan tushlarim bordurkim, ul tushlarim esa eng og'ir ahvolda yotgan kunlarimda Alloh taolo tarafidin bu osiy quliga qilgan iltifotlaridin ulug' bir ishorat edi. Yana asli so'zimizga kelaylik. Payg'ambarimizga bu tush ko'rish davri olti oy miqdori davom etdi.

## PAYG'AMBARLIK. VAHIYNING KELISHI

Bu orada Payg'ambarimiz yoshlari qirqqa yetdi. Endi Alloh taolo tarafidin vahiy kelar vaqti bo'ldi. Farishtalar ulug'i Jabroil alayhissalomga Xudo tarafidin shundog' farmon bo'ldikim. «Habibim Muhammadga aytgil, uni butun yer usti tamom insu jinlariga Payg'ambar qildim. Mening dargohimda maqbul bo'lgan Islom dinini bandalarimga o'rgatsin, bandalarimga meni tanitib, amru farmonlarimni ularga yetkazsin. Barcha xalqni men aytgan haq yo'lga boshlasin» dedi. Jabroil alayhissalomga bu farmon yetishi bilan Iqro surasidan boshidagi besh oyatni keltirdilar. Qur'oni karimdan yer ustiga tushgan birinchi sura shu edi.
Vahiy boshlanishi Ramazon oyining yettinchi kuniga to'g'ri keldi. Shu kunlarda Payg'ambarimiz Hiro tog'ining g'orida ibodatga mashg'ul edilar. Jabroil alayhissalom odam suratida ko'rinib, Payg'ambarimizga qarab. «O'qi» dedilar. Payg'ambarimiz sallalohu alayhi vasallam. «Men o'qishni bilmayman», deganlarida, Payg'ambarimizni quchoqlab oldilar. Siqib turib, yana: «O'qi» dedilar. Shundoq qilib, uch qayta siqib turib, qo'yvorib. «O'qi» degan so'zni takror qildilar. Uchinchi gal Payg'ambarimizni ezib, emganish darajada qattiqroq siqib, qo'yib yuborgandin keyin, Iqro surasining boshidin besh oyatni o'rgatdilar. So'ngra Jabroil alayhissalom Payg'ambarimiz bilan tog'din tushib, bir tekis joyga kelganlarida oyoqlarini yerga urdilar ersa, darhol shu joydin bir buloq paydo bo'ldi. Tahorat olishni o'rgatgan so'nggida, namoz o'qish tartiblarini ta'lim

berib, Jabroil alayhissalom ko‵zdin g‵oyib bo‵ldilar.
Mana, birinchi vahiy kelish tartibi shu erdi. Shu kundin tortib, payg‵ambarlik davri boshlanib, bu ulug‵ vazifa Payg‵ambarimiz ustilariga yuklandi. Shu kundan boshlab, Alloh taolodin kelgan amrlarni bandalariga yetkazib, alarga Islom dinini o‵rgatishga kirishdilar. Yani bilmak kerakkim, Alloh taolo o‵z qudrati bilan barcha olamni yo‵qdin bor qildi. Olam ichida aql yetgan, yetmagan, ko‵z ko‵rgan, ko‵rmagan turlik maxluqlarni xalq etdi. Alar ichida eng ortiq a’losi odam farzandini yaratdi va ani yer ustiga ega qilib, unga xalifalik darajasini berdi. Va ham o‵zini tanitish uchun unga aql, fikr berib, haq dinni tutib, to‵g‵ri yo‵ldin yurishga buyurdi. Bularga rahbarlik qilish uchun bir yuz yigirma to‵rt ming payg‵ambarlarni yubordi. Alarning haqlari uchun xalq oldida hujjat-dalil bo‵lsin deb alarga mo’jizalar berdi. Yana bizlarning ko‵zimizga ko‵rinmaydigan, boshqa sezish quvvatlarimiz bilan ham bilmaydigan bir turlik maxluqlarni yaratdikim, alarni farishtalar, jinlar, deb aytilur. Yer ustini insonlar, hayvonlarga joy qilgandek, osmonlarni farishtalarga, havoni, yer, suvlarni jin toifalariga makon qildi.
Mana shu farishtalar ichinda to‵rt nafar ulug‵ farishtalarga payg‵ambarlik darajasini berdi. Bular— Jabroil, Mikoil, Isrofil, Azroyil alayhimussalomdurlar. Tamom maxluqlarga rizq tayyorlash ishi Mikoil alayhissalom vazifasidur. Har bir bandaning yeydirgan bir parcha noni oltmish qo‵ldan o‵tib, uning og‵ziga tushadur. Birinchisi Mikoil, eng oxirgisi nonvoy, degan so‵zning haqiqati shuldur. Banda o‵z rizqini topishda harna o‵zi bilgan, qo‵lidan kelgan hamma sabablarini qoldirmay qilishga Alloh taolo tarafidin buyrulmishdur. Ammo bandaning ko‵zi ko‵rolmaydigan, qo‵lidan uni ishlash kelmaydigan bir qancha sabablar bordurkim, ularni ishlab vujudga chiqarish farishtalarga topshirilmishdur. Bunday bo‵lgach, banda qo‵lidan kelganicha har ishning sababini qoldirmasdin qilib, qolgani bo‵lsa uni Xudoga topshirmoq lozimdur, Islom shariatining ko‵rsatgan haqiqiy yo‵li shuldur.
Isrofil alayhissalom bo‵lsa qiyomat-qoyim bo‵lishida sur chalish va ruhlarni tarbiyat qilish, Azroyil alayhissalom jon olish, Jabroil alayhissalom Alloh amrlarini payg‵ambarlarga yetkurib, vahiy keltirish, osmoniy ofatlarni yer yuzida ijro qilish vazifalaridadurlar. Bundan boshqa ham turli xizmatlarda Xudo amriga qarashlikdur. Endi har bir musulmon odamga Xudoga va uning payg‵ambarlariga, qiyomat kunining bo‵lishiga, o‵lgandan keyin qaytadan tirilmaklikka ishonmoq qandoq farz bo‵lsa, farishtalarning borlig‵iga shundoq ishonmoq farzdur. Chunki barcha payg‵ambarlarga Xudo tarafidin keladigan vahiylar shu farishtalar ulug‵i Jabroil alayhissalom orqalik kelur. Lekin u farishtalarni payg‵ambarlardin o‵zga insonlar ko‵rishlari mumkin emasdur. Ammo payg‵ambarlar vahiy kelganda insoniy sifatlaridin farishtalik sifatlariga o‵tib turib, vahiy olurlar. Chunki ularning asli yaratilishlarida farishtalik ruhoniy sifatlari g‵olibdur.
Payg‵ambarimiz sollallohu alayhi vasallam yigirma uch yillik payg‵ambarlik davrida Jabroil alayhissalomni yigirma to‵rt ming marta ko‵rganlari rivoyat qilinur. Jabroil alayhissalomning asli hilqatlarini ikki qayta ko‵rgan edilar. Boshqa payg‵ambarlarga bu miqdorda ko‵rish muyassar bo‵lmagan edi. Jabroil alayhissalom ko‵pincha chiroylik odam suratida bo‵lib ko‵rinur edi. Ustoz shogirdini o‵qitgandek, vahiy kelturgan Qur’on oyatlarini o‵rgatur edi. Vahiy tarqab, Jabroil alayhissalom g‵oyib bo‵lgandin keyin ko‵ngillarida yod qolgan oyatlarini bir harf qoldirmasdin sahobalarga o‵rgatib ham yozdirur edilar. Ammo Payg‵ambarimiz Jabroil alayhissalomdin vahiy olish chog‵lari o‵zlarida bir o‵zgarish paydo bo‵lur edi. Chunki ruhoniy farishta bilan aloqa bog‵lab, insoniy va jismoniy sifatlardin yiroqlashib turib, vahiy olish lozim kelur edi. Mana shu holda hozir turgan kishilar ko‵zlarida Payg‵ambarimizda bir o‵zgarish paydo bo‵lganini ko‵rar edilar. Shundoqki, vahiy tushgan chog‵da har qancha havo sovuq bo‵lsa ham, tabarruk yuzlari, peshonalaridan ter oqib ketar edi. Agar tuya mingan chog‵larida vahiy

tushsa, aning og‘irligini ko‘tarolmay tuya darhol cho‘kar edi. Mana, vahiy kelishini aqlga siqqan miqdori shunchalikdur. Turkiy savodxon yoki chala olim kishilarga mo‘ljallab yozilgan bu kitobimizda mundin ortiqroq yozishni munosib ko‘rmadik. Katta olim odamlar bo‘lsalar bu haqda yozilgan arabiy, forsiy kitoblarni ko‘rsunlar. Har bir musulmonman, degan kishiga eng bo‘lmasa shunchalik tushunib qo‘yish lozimdur.
Shundoq qilib, Payg‘ambarimiz birinchi vahiy olishlarida Iqro surasi boshidin besh oyat yodlab, vahiy tamomidin so‘ngra uylariga qaytdilar. Lekin farishta olami ila inson olamining aloqasi, Alloh taoloning shundoq ulug‘ farishtasi Jabroil alayhissalomning birinchi qatim (marta) ko‘rib, undin vahiy olishlari, uning Payg‘ambarimizni «O‘qi», deb uch navbat siqib quchoqlashi, ulug‘ haybatga ega edi. Mana shuning uchun Payg‘ambarimizning yuraklari, butun tanlari insoniyat taqozosi ila larzon bo‘lib, titrab, har kim ko‘rsa sezarlik, o‘zlarida boshqacha bir turlik holat paydo bo‘lgan edi.
Payg‘ambarimizning har bir ishlarini tekshirib turishni o‘ziga odat qilgan Xadicha onamiz bu holatni ko‘rib: «Voqea nimadur?» deb so‘radi. Payg‘ambarimiz esa boshdin-oyoq o‘tgan hamma ishlarni bayon qilib, aytganlaridan so‘ngra: «Ey Xadicha, bu ishning oxiri qandoq bo‘lur ekan? Man o‘zimdan qo‘rqib qoldim», dedilar. Anda onamiz Xadicha aytdi: «Bundin siz hech andisha qilmang, inshaalloh, bu ishning oqibati xayrlik bo‘lur, chunki siz bo‘lsangiz yetim-esirlarga, faqir-miskinlarga mushfiq mehribondursiz. Hamisha ularga g‘amxo‘rlik qilursiz. Ochlarni to‘ydirib, yalang‘ochlarga kiyim berursiz. Yo‘qsillarga yordamchi bo‘lib, egasiz ojizlarga otalik qilursiz, bir yaxshilik bor ersa, kamoli ila sizda topilur. Endi sizda shunchalik oliy aloqalar, bu qadar ulug‘ sifatlarni xalq etgan Alloh taolo hech vaqt sizni zoye qilmas, deb o‘ylayman. Bu sifatlarga yarashgudek sizga bir ulug‘ ne’mat ato qilishini umid qilaman. Sizdek pok sifatlik, oliy axloqlik zotga jin-shaytonlar qandoq yaqin kela olsin?.. deb shu misollik bir qancha chiroylik so‘zlar bilan ko‘ngillarini ko‘tardilar.
Yana bu voqeani aniqlash uchun onamiz Xadicha amakisi Varaqa ibn Navfal qoshiga kelib, butun voqeani bayon qilgandin keyin: «Jabroil kim bo‘lur?» deb undin so‘radi. Varaqa Jabroil nomini eshitganida: «Quddus, Quddus» deb sayha (ovoz) tortib, dedikim:
— Ey Xadicha, bu nomning egasi — Muso alayhissalom, Iso alayhissalomga Alloh taolo tarafidin vahiy keltirguvchi ulug‘ farishtadur. Dunyoga kelgan barcha payg‘ambarlarga Xudodin vahiyni shu farishta keltirur. Muhammadning o‘z og‘zidan so‘zini onglayin, ani kelturgil, — dedi.
Xadicha onamiz Payg‘ambarimizni chaqirib, keltirgandin so‘ngra, voqeani bayon qildilar. Anda Varaqa aytdi:
— Ey Xadicha, sizlarga bu ulug‘ davlat muborak bo‘lsin. Tavrot, Injil kitoblarida bashorat berilgan oxirgi zamon payg‘ambarligi Muhammadga nasib bo‘libdur. Ey Muhammad, senga ko‘rinish berib, vahiy keltirgan farishta o‘tgan hamma payg‘ambarlarga Xudodin vahiy keltiruvchidir. Oti Jabroil, Nomusi Akbar aning laqabidur. Bu ulug‘ mansab senga xush muborak bo‘lsin. Bu yaqin kunlarda butun dunyo xalqini Islom diniga da’vat qil, deb Xudodin senga farmon bo‘lgay. Shu chog‘da arab mushriklari senga qarshi chiqqaylar, koshki men u kunlarda tirik bo‘lsam edi, mol-jonimni ayamasdin senga yordam qilur edim, — deb so‘zini to‘xtatdi. Shu oradin ko‘p uzun vaqt o‘tmay, o‘zi ham olamdin o‘tdi.
Bu so‘zlarni Varaqadin eshitgandin so‘ngra Payg‘ambarimizning ko‘ngillari ancha orom oldi. Bu qadar ulug‘ vazifa egasi ekanlarini o‘zlari ham bildilar. Shuning bilan bir qancha oy vahiy kelishi ham to‘xtalib qoldi. Buning muddati haqida olti oydin uch yilgacha rivoyat bordur. Bu muddat ichida Payg‘ambarimizning ruhoniy lazzat talabida zavq-shavqlari ziyoda bo‘lib, kecha-kunduz vahiy intizorligini tortar edilar. Bu ulug‘ ne’matning kechikib qolishidin andishaga tushib, buning hasratida g‘am-qayg‘ulari

haddin osha koʻpaygani turdi. Bu judolik hasratidin shu daraja gʻamlari gʻalaba qildikim, ulugʻ togʻlar boshidin oʻzlarini tashlab halok boʻlish fikri ham koʻngillariga kelur edi. Koʻp toqatsiz boʻlib, ish ogʻirlashganda Jabroil alayhissalom koʻrinib: «Ey Muhammad, sabr qil, albatta, sen Paygʻambardursen, vaqt yaqindur» deb tasalli berur edi. Necha qayta shundoq ishlar Paygʻambarimizga voqe' boʻldi. Har qachonkim togʻ choʻqqisiga chiqib, yana shu xayolga kelsalar, darhol Jabroil alayhissalom koʻrinib, yuqorigi soʻzlar bilan yupantirar edi.
Bu firoq kunlari oxiriga yetib, ikkinchi vahiy kelish davri boshlandi. Bu davrdagi birinchi vahiy bilan butun dunyo xalqini Islom diniga da'vat qilishga Xudodin amr keldi. Hammadin ilgari, aytishlari bilan Xadicha onamiz darhol iymon keltirdilar. Chunki uzun zamondin buyon bu ishdan xabari boʻlib, bu haqda qilgan farosatlari toʻgʻri chiqqan edi. Oʻtgan paygʻambarlar bashorat bergan Xudo habibi — oxirzamon Paygʻambari ekanlariga gumonlari yoʻq edi. Paygʻambarimiz rizoliklari uchun butun jonu moli bilan yordam berishga va'da berdi. Shu ikkinchi vahiy kelishi «Ya ayyuhal muddassiru» surasi ila boshlandi. «Qum, faanzir» («Tur, bajo et») xitobi ila xalqni Islom diniga da'vat qilishga Xudo tarafidin buyruldilar.
Bu sirni dastlabda kimga aytsam boʻlur, degan fikrga tushdilar. Chunki uzun zamonlardin beri xalq din ishlaridin uzoqlashib, alarning oldida din butunlay yot narsa boʻlib koʻrinar edi. Ikkinchidan, u zamonda arab xalqini johillik, vahshiylik tamom qoplaganlikdan, axloqlari eng tubandagi darajada buzulgan edi. Urush-talash, odam oʻldirish ular uchun faxrlanarlik, suygan kasblari edi. Yosh bolalarni boqishdan qochib, faqirlikdan qoʻrqib, urush-soʻqishlarda dushman qoʻliga oʻlja tushishdan nomuslanib, ul bechoralarni tiriklayincha oʻz qoʻllari bilan koʻmar edilar. Buning ustiga ota-bobodin qolgan din, buzuq rasm-odatlarga qattiq berilgan edilar. Mana shuning uchun Paygʻambarimiz oʻzlarini ularning yolgʻonchi qilishlaridin qoʻrqib, bu toʻgʻrida koʻp andishaga tushdilar.
Abu Bakr Siddiq bilan Paygʻambarimiz oralarida yoshliklaridin beri doʻstlik aloqasi uzilmagan edi. Boshqalardin koʻra, Paygʻambarimiz qandoq oliy axloqlik, chin soʻzlik, pok dillik ekanliklari ul zot oldida ochiq ma'lum edi. Mana shuning uchun hammadin ilgari bu sirni Abu Bakr Siddiqqa aytib, dinga da'vat qildilar. Anda Abu Bakr Siddiq: «Ota-onam sizga fido boʻlsin, sizning yolgʻon aytmasligingizga mening ishonchim komildur, shundoq boʻlsa ham bu haqda sizdan yana birorta moʻjiza koʻrsam, ishonchim bundin ham ortiqroq boʻlur edi», dedi. Paygʻambarimiz anda aytdilar: «Ey Abu Bakr, tijorat uchun chiqqan Quraysh karvoniga qoʻshilib Shom safariga chiqqanimizda ikkovimiz bir tuyaga mingashgan edik, shul kunlarda havo gʻoyatda isigan vaqti edi. Ana shunda bir parcha oq bulut borib kelgunchalik ustimizdin ajralmasdin soya solib turdi. Buni oʻzingiz ham koʻrgan edingiz. Yana qandoq moʻjiza istaysiz?! deganlarida hazrati Abu Bakr Siddiq darhol: «Ashhadu annaka, rasulallohi haqqo» (ya'ni, «Guvohlik beramanki, siz Alloh taoloning haq paygʻambaridursiz»), deb Islom diniga kirdilar. Erkaklardin dastlab iymon keltirgan Abu Bakr Siddiq boʻldi. U vaqtda Hazrati Ali yosh bola boʻlib, Paygʻambarimizning xizmatlarida edi. Bir kuni Paygʻambarimizning oʻqigan namozlarini koʻrib: «bizning xalqimizda yoʻq odat, bu qandoq ish?» deb soʻradi. Anda Paygʻambarimiz: «Alloh taolo butun ins-jinlarga meni Paygʻambar qildi. Ibrohim Xalilullohning tutganlari Islom dinini Alloh tarafidin kelturdim. Butun xalqni ushbu dinga da'vat qilishga meni Alloh taolo buyurdi. Bundan boshqa dinlar barchasi botildur», deganlarida, Hazrati Ali balogʻatga yetmagan yosh bola boʻlsa ham, haqiqatga tushunib darhol iymon kelturdi. Yana yosh bolalardin Paygʻambarimizning asrandi oʻgʻillari Zayd ibn Horisa iymon kelturgan edi. Bu bolani onamiz hazrati Xadicha qullikka sotib olib, oʻzi ziyrak, xizmatga chaqqonligidin Paygʻambarimizga hadya qilib bergan edilar. Bir muddat oʻtgan soʻnggida Zaydning otasi bilan amakisi izlashib kelib, Paygʻambarimizga

yo‘liqdilar. Alar: «Ey Muhammad, bu bola bizning o‘g‘limizdur, qabila urushlarimizning birida g‘alaba qozongan dushmanlar qo‘liga o‘lja tushib ketgan edi, eshitsak, sizlarga sotib ketmish ekanlar, biz sizni oliy axloqlik, yumshoq ko‘ngillik, yuqori himmatlik yaxshi odam, deb onglaymiz, bergan pulingizni qaytarish sharti bilan bolamizni sizdan so‘rab keldik», deyishdi. Anda Pay- g‘ambarimiz: «Bu ish ko‘p yaxshi bo‘lur edi, agar xohlasangizlar bolani o‘z ixtiyoriga solsak. Kimni xohlasa, shu bilan qolsa, bunga biz ham rozi bo‘lur edik», deganlarida, bu ishga ular ham rozilik bildirdilar. So‘ngra Payg‘ambarimiz Zaydni chaqirib:
— Mana bu kishi o‘z otang, manovisi bo‘lsa, amaking ekan, yiroq yerdin safar mashaqqatini tortib, sani izlashib kelibdurlar, endi nima dersan, mening bilan qolish yoki bular bilan ketish ixtiyori o‘zingdadur, — dedilar. Shunda Zayd:
— YO Rasulalloh, hech kimni sizga teng ko‘rmayman, sizdin boshqa bilan dunyoda turishni tilamayman, — deb ko‘ziga yosh oldi.
Otasi buni ko‘rib, ikki o‘rtada qandog‘ mehr-muhabbat bog‘langanini bilib, bolasining Payg‘ambarimizdin ajralmasligiga ko‘zi yetdi va ham har to‘g‘rilik bolasidin ko‘ngli tinchib, o‘z joylariga qaytdilar. Bu o‘g‘il voyaga yetib, dunyodin o‘tguncha Payg‘ambarimiz xizmatlarida bo‘ldi. Sakkizinchi hijriyda voqiy bo‘lg‘on Mo’ta g‘azotida uch ming kishilik islom askariga bosh qo‘mondon bo‘ldi. Bu qo‘shinga Payg‘ambarimiz oq tug‘ taqdim qilgan edilar. Alar o‘zlariga son jihatdin qirq-ellik barobar dushman askariga hujum qildilar, askar boshlig‘i Zayd saf oldida oq tug‘ni tutib hujumga o‘tdi. Tug‘ qo‘llarida turgan holda yetmish yeridin yaralanib, shahid bo‘ldi. Alloh undin rozi bo‘lsin, bu voqeani o‘z o‘rni kelganda tafsili ila yozarmiz, inshaalloh. Qur’oni karimda butun sahobalardin yolg‘iz shu zotning nomlari bordur.
Shundoq bo‘lib, sekinlik bilan dinga kirish ishlari boshlandi. Hazrati Abu Bakr Quraysh qavmi ichida cho‘ng obro‘ga ega edilar. Chunki o‘zlari oliy axloqlik, ochiqqo‘llik, shirinso‘zlik, xushmuomala, xush ulfati zot edilar. Xalq o‘rtasida so‘zlari mo’tabar edi. Shuning uchun quyida nomlari yozilmish kishilar hazrati Abu Bakr Siddiq tashviqi bilan iymonga kirdilar: Birinchisi, Aburahmon ibn Avf; ikkinchisi, Zubayr ibn Avvom; uchinchisi Usmon ibn Affon; to‘rtinchisi, Talha ibn Ubaydulloh, va beshinchisi Sa’d ibn Abu Vaqqos. Bular Rasululloh sollallohu alayhi vasallam huzurlarida shahodat aytishib, bay’at berdilar. Islom dini asta-sekin xalq ichiga tarqala boshladi. Musulmonlar soni o‘tiz-qirqqa yaqinlashdi. Din so‘zlari Makka shahriga yoyildi. Islom avvalida besh namoz farz bo‘lmagan bo‘lsa ham, ixtiyoriy namoz o‘qish uchun Jabroil alayhissalom namoz vaqtlarini belgilab berdilar. Va ham o‘qish tartiblarini o‘rgatdilar. Sahobalar namoz o‘qimoqchi bo‘lsalar uch yilgacha Makka tog‘lari ichida, dolda (xoli) joylarga kirib o‘qirdilar.
Bir kuni hazrati Sa’d ibn Abu Vaqqos bir necha sahobalar bilan tog‘ ichida yashirincha namoz o‘qib turgan chog‘larida Quraysh mushriklaridan bir to‘p kishilar kelib qoldilar. Bularning namoz o‘qishlariga qattiq g‘azablanib, inkor qildilar. Har ikki taraf o‘z so‘zlarini isbotlash ustida bir qancha tortishuvlar bo‘ldi. Buning bilan mushriklar qanoatlanishmay, o‘rtadin urush chiqardilar. Qurolsiz bo‘lgan bu urushda hazrati Sa’d ibn Abu Vaqqos bir mushrikni tuya suyagi bilan urganda, uning boshi yorildi. Islom boshlanishida eng avval to‘kilgan qon shu edi. Bu voqeadan keyin, panaroq, hazrati Arqam degan sahobaning uylariga yig‘ilishib, Payg‘ambarimizdin Qur’on o‘qishar edilar. Payg‘ambarimizning urug‘ tuqqanlaridan hazrati Alidan boshqa hech kim dinga kirmagan edi. YOlg‘iz Quraysh qabilasi emas, butun arablar ichida ham din so‘zlari tarqala boshladi. Ul zamon arablarida vahshiylik sifatlari g‘olib bo‘lib, madaniyatsiz, o‘qish-yozishdan yiroq va ham ota-bobolarining botil dinlariga, buzuq rasm-odatlariga qattiq berilgan edilar. Shuning uchun Islom diniga, dastlab chiqishida eng qattiq qarshilik ko‘rsatdilar. Borliq kuch-

quvvatlari bilan bu ishni yo‘qotish, bosishning qasdiga tushdilar. Har kishi o‘z yaqinlarini, urug‘-aymoqlarini qandog‘ choralar bilan bo‘lsa ham bu yo‘ldan qaytarsun, bu haqda hech kim birovga rahm qilib, orachi bo‘lmasin. Agar Muhammadning dinidan qaytmagan taqdirda, o‘ldirishgacha, urish-qiynash choralari ko‘rilsin, deb Quraysh raislari o‘zaro qattiq va’da-va’id qilishdilar. Mana shundoq bo‘lib, balo boshlanib, imtihon kunlari musulmonlar boshlariga keldi. Chunki mo‘minlik da’vo qilguvchi bandalarga dunyoda turlik ofatlarni yuborib, uni ko‘rikdin o‘tkazib sinashlik Alloh taoloning odatidur.
Payg‘ambarimizning amakilari Abu Lahab, yana Quraysh raislaridin Abu Jahl — bu ikkovlari dinga qarshi qattiq kurashgan kishilardin edilar. Bilol Habashiy kabi himoyatchisi, qavmu qarindoshi yo‘q musofir musulmonlar uchun ko‘p qattiq kunlar bo‘ldi. Hazrati Ammorning otalari Yosir Islom yo‘lida har qancha og‘ir azoblarga chidab, til uchida bo‘lsa ham, jon qutqazish uchun «qaytdim», deyishga ko‘ngillari rozi bo‘lmadi. Haq yo‘lida jonlarini qurbon qilib, shahid bo‘lgan zotlarning birinchisi shu zotdir. Onalarini Abu Jahl alayhul la’na nozik joyiga nayza tiqib o‘ldirdi. Asov tuyaga bog‘lab, sudratib o‘ldirdi, degan ikkinchi rivoyat ham bordur. Alar iymoni-e’tiqodlarini saqlash uchun bu qadar og‘ir azoblar ostida sabr etdilar. Dinga qarshi kelgan bir og‘iz so‘zni til uchida aytishni ham o‘zlariga loyiq ko‘rmay, haq yo‘lida jonlarini fido qilishga rozi bo‘ldilar. Bilol Habashiyning xo‘jasi uni Islom diniga kirgani uchun jazirama issiq kunlarda qora shag‘al, mayda tosh ustiga qorni bilan yotqizib, ustidan yo‘g‘on og‘ir toshlar bilan bostirib qo‘yar edi. «Muhammadning dinidan qaytsang qaytganing, agar qaytmasang, ochlik, chanqoqlik — shu qiynov bilan o‘ldururman», der edi. Kun issig‘i, tosh qizig‘i, buning ustiga chanqoqlik jonidan o‘tib, bir qultum suvga zor bo‘lib, og‘ir tosh ostida: «Ahad, ahad», deya Xudo yodida ingrar edi. Mana shunchalik qattiq qiynovlarni tortsa ham, jon qutqazish uchun, til uchida bo‘lsin «qaytdim», deyishga rozi bo‘lmadi. Yo‘q ersa, bundog‘ joylarda til bilan aytishga shariatda ruxsat bor edi.
Endi ishlar shundoq bo‘laturib, yana musulmonlarning soni kundan-kunga ko‘payishga turdi. Shunga qarab, mushriklarning ham jabru zulmlari haddidin ziyoda oshdi. Xudo tarafidin yondirilgan bu chiroqni so‘ndirish uchun turlik choralar qo‘llagan bo‘lsalar ham, hech biridin natija chiqmadi. Iymon-e’tiqoddin nasibalik odamlarning irodalarini to‘sish uchun ojiz qoldilar. Endi maqsadlariga yetish uchun boshqacharoq tadbir topishga kirishdilar. Shundoqki, Quraysh qabilasi raislaridin Abu Sufyon, Abu Jahl, Utba, Shayba, Abul Baxtari, Valid ibn Mug‘ira, Os ibn Voil Payg‘ambarimiz amakilari Abu Tolib oldiga kelishib:
— Ey Abu Tolib, seni hurmat qilishimiz har to‘g‘ridan bizga lozimdur. Chunki sen Quraysh qabilasi ichida ulug‘ yoshligimiz, ham bizning boshlig‘imizdursan. Mana qarindoshing o‘g‘li Muhammad bizlarning va ota-bobolarimizning yo‘lidan chiqdi. Ularning dinlarini tashladi. Ota-bobolarimizdan beri hurmatlanib kelgan butlarimizni va boshqa odatlarimizni xorladi. Sen bo‘lsang, bizning dinimizdadursan, endi sen ikki ishdan birini ixtiyor qilishing kerak. YO uni yo‘q qilib o‘rtadin o‘zing ko‘targil, uning tashvishidin butun xalq qutulgan bo‘laylik, yoki uni bizlarga taslim qilib topshirib bergin, qandoq jazo bersak, o‘zimiz bilurmiz. Agar bu ishlarning hech biriga rozilik bermasang, sen ham Muhammadga qo‘shilgan bo‘lasan. Ana u vaqtda ikki tarafning biri yo‘q bo‘lguncha, o‘rtamizda urushdin, qilichdin o‘zga choramiz yo‘q, — degan tahdidli shartni qo‘yishdi.
Abu Tolib Quraysh raislaridin bu so‘zlarini tinglab, anchagina tashvishga tushdi. Va ham Payg‘ambarimizni chaqirib:
— Ey qarindoshimning o‘g‘li, Quraysh raislari mana shu xilda so‘zlar qildilar. Endi o‘zing uchun, men uchun toqatimizdin tashqari biror ish bo‘lib qolmasin, — dedi.
Payg‘ambarimiz: «Quraysh so‘zlaridin amakim andishaga tushibdur». Meni himoya qilishdin o‘zini tortmoqchiga o‘xshaydi, degan gumonga kelib:

— Ey amaki, jahon xalqi meni shu ishdin toʽxtatish uchun oʽng qoʽlimga Quyoshni, chap qoʽlimga Oyni solsalar yana toʽxtamayman. Alloh yordami bilan bu ishni olamga tarqaturman yoki shu yoʽlda halok boʽlurman. Allohdin oʽzga hech yordamchim yoʽq, — deb yigʽlaganlaricha oʽrinlaridin turib ketdilar.
Paygʽambarimizni bu holda koʽrish Abu Tolibga qattiq ta’sir qilib, koʽngli buzildi. Ortlaridin chaqirib:
— Ey qarindoshimning oʽgʽli, oʽz ishingda erkin boʽl, suyganingcha soʽzla, qasam Allohga boʽlsinkim, senga yordam qilishdin sira bosh tortmayman, har vaqt himoyatingda hozirman, — dedi.
Soʽngra Quraysh raislari Abu Tolibning bu soʽzlarini eshitdilar. Quraysh qabilasi ichida hasab-nasablik, husni-jamollik Ammor ibn Valid nomlik bir yigit bor edi. Quraysh raislari bu yigitni olib, Abu Tolib qoshiga keldilar va:
— Ey Abu Tolib, bilursanki, fazli-kamol, husni-jamolda bu yigitimizning barobari yoʽqdur, buni Muhammad oʽrnida boshga-bosh qilib kelturdik, u boʽlsa, seni-bizni dinimizga, oʽtgan bobolarimizning yoʽllariga qarshi chiqdi, oʽzaro ittifoqimizni buzdi, qarindosh-urugʽlarimizdin ajratdi. Endi maslahatimiz shuki, Muhammadni bizga topshirib bersang, biz uni oʽldirsak, uning oʽrniga bu yigitni sen oʽgʽil qilib olsang. Shuning bilan oʽrtamizdagi dushmanchilik ishlarimiz bosilur edi, — dedilar.
Bu soʽzni eshitgan Abu Tolibning achchigʽi chiqib, gʽazabi qoʽzgʽoldi, ularga qarab:
— Sizlar meni qandoq yomon, ziyonlik savdo qildirmoqchi boʽlasizlar, men sizlarning bolangizni boqishga olsam, sizlar mening bolamni oʽldirishga olasizlarmi? Bundoq ahmoqlik savdoni dunyoda qilgan hech kishi bormidur? — deb ularni mot qildi.
Shuning bilan Quraysh raislarining bu qilgan makri ham boʽshashga chiqdi. Lekin har urugʽ oʽz ichidagi musulmonlarni dinlaridin qaytarish uchun qattiq kirishdilar. Alloh ulugʽ ajrlar bersin, ul kunlardagi moʽminlar haqida toqatdin tashqari urish-qiynashlar boʽldi. Bahona Abu Tolib boʽlib, mushriklar boshqa musulmonlarga qilgan zulmlarini Paygʽambarimizga qila olmadilar. Chunki Abu Tolib Paygʽambarimizni mushriklar ozoridin himoya qilishga qattiq ahd qilgan edi. Shu qilgan ahdini quvvatlash uchun Quraysh qabilasidan ikki urugʽni oʽz yordamiga chaqirdi. Birinchisi, «Bani Hoshim», ikkinchisi, «Bani Muttalib» edi. Paygʽambarimizga nasab tarafidin Quraysh ichida eng yaqinlari ham shular edi. Chunki Hoshim Paygʽambarimizning uchinchi bobolaridur. Muttalib bilan Hoshim ota-boladurlar. Mana shu ikki avlod Islomga kirgan-kirmaganlari barobar Abu Tolib fikriga qoʽshilib, Paygʽambarimizni dushmanlardin saqlash va u zotni himoya qilish tarafdorlari edilar. Mana shu sabablar bahona boʽlib, Alloh taolo Paygʽambarimizni boshqa moʽminlarga boʽlgandek, dushmanlar suiqasdlari va qoʽl ozorlaridin oʽzi saqladi. Ammo ular tarafidin til va dilozorliklari kundan-kunga koʽpaymoqda edi.

## AMIR HAMZANING ISLOMGA KIRISHI

Bir kuni Abu Jahl Paygʽambarimiz bilan din toʽgʽrisida soʽz talashib, koʽp adabsizlik qildi. Qoni qaynab, gʽazabi qoʽzgʽolib, oʽz haddini bilmay, urishga ham qoʽl koʽtardi. Paygʽambarimiz bu ishdin koʽp ma’yus boʽldilar. Amakilari amir Hamzaning xotuni bu voqea ustida qarab turgan edi. Abu Jahlning qilgan beadabchiligi kishi chidab turarlik emas edi. Shunga ham Paygʽambarimiz sabr qildilar. Ammo ul xotunning Paygʽambarimizga rahmi kelib, yigʽlaganicha uyiga qaytdi, chunki bu xotun yashirincha musulmon boʽlib, dinga kirganlardan edi. Shul kuni amir Hamza oʽq-yoylarini osib, ov qilmoq uchun sahroga chiqqan edi, ovdin qaytib uyga kirsa, xotuni yigʽlagan holda oʽtiribdur, buni koʽrib: «Nima boʽldi, na uchun yigʽlading?» deb soʽraganida, xotuni aytdi:
— Men kim uchun yigʽlar edim, yoʽqlar, izlar qarindoshi qolmagan, oʽz yurtida gʽarib

bo‘lgan Muhammadning dardiga yig‘layman. Akangning o‘g‘li Muhammadni mal’un Abu Jahl qandoq xorladi, agar ko‘rgan bo‘lsang sen ham yig‘lar eding, — deb yana ko‘ziga yosh oldi.
Buni eshitgan amir Hamzaning qarindoshlik hamiyati qo‘zg‘olib, qattiq g‘azabi keldi. Shu onda o‘q-yoyini qo‘lida tutgancha otiga minib, Abu Jahl majlis qurib o‘tirgan Abu Qubays tog‘iga chopganicha chiqib bordi. Kelayotgan amir Hamzaga Abu Jahlning yiroqdan ko‘zi tushdi. YOnida o‘ltirishgan o‘ziga qarashli kishilarga qarab:
— Hamzaning kelishi buzuqroq ko‘rinadi, bundan oldinroq Muhammadga tilim tegib, urishga qo‘l uzatib, unga ko‘p ozor bergan edim, agar shul to‘g‘rida kelayotgan bo‘lsa, u har narsa qilsa, nima desa haqqi bordur. Sizlar bu ishga aralashguvchi bo‘lmanglar, yana bizga o‘chakishib, Muhammadga iymon keltirib ketmasun, — dedi. Bu orada amir Hamza ham yetib keldi va Abu Jahlning yoqasidan tutib:
— Ey fosiq, Muhammadning hech kimi yo‘q, egasiz kishi, deb o‘ylagan edingmi? — deb qo‘lidagi o‘q-yoyi bilan urib edi, ul mal’unning boshi yorilib ketdi.
Buni ko‘rgan, boyagi o‘ziga qarashli qabila yigitlari Abu Jahl himoyati uchun o‘rinlaridin sakrashib turdilar. Lekin Abu Jahl buni uzrini aytib, ularni bu ishga aralashgani qo‘ymadi. Balki hiylagarlik qilib, bir muncha yumshoq so‘zlar bilan amir Hamzani g‘azabidin tushirdi. So‘ngra amir Hamza Payg‘ambarimizga ko‘ngil aytish uchun kelib, uylaridin topmadi, qarasa Baytullohda ma’yuslik bilan o‘ltirgan ekanlar. Ustilariga kelib, hol so‘raganida Payg‘ambarimiz:
— Meni o‘z holimga qo‘yinglar, urug‘-aymoq, yordamchisi yo‘q, o‘z elida g‘arib bo‘lgan odamman, — degandek so‘zlarni aytib, muborak ko‘zlariga yosh oldilar.
Buni ko‘rgan amir Hamza Payg‘ambarimizga ko‘p achindi. Abu Jahl bilan bo‘lgan voqeada uni urib boshini yorganliklarini gapirib bersa ham chiroylari ochilmadi. Anda amir Hamza: «Ey qarindoshimning o‘g‘li, zodi (axir) nima qilsam, rozi bo‘lursan? Deganingni qilayin», dedi. Anda «Iymon keltursang rozi bo‘lurman», deb tabassum qildilar. Shul holda tavfiq— ilohiy yor bo‘lgan ekan, darhol amir Hamza shahodat aytib, iymonga musharraf bo‘ldi, hazrati Arqam uyidagi xufyona yig‘ilishgan sahobalarga qo‘shilib, Qur’on o‘rganishga kirishdi. Butun mo‘minlar amir Hamzaning iymon keltirganiga ortiqcha xursand bo‘lishib, ul zotni takbir bilan qarshi oldilar. Hazrati Hamzaning mo‘minlar safiga kirishi din rivojiga zo‘r quvvat bo‘ldi. Chunki amir Hamza yolg‘iz Quraysh ichida emas, butun arablar orasida bahodirlik atog‘ini ko‘targan yigitlardin edi, shuning uchun bu zotning iymon keltirishi Islomning rivojlanishiga yo‘l ochdi.

## HAZRATI UMARNING IYMON KELTIRISHI

Hazrati Umarning iymon keltirishi shundoq ediki, uning Fotima nomlik bir qiz qarindoshi bor edi. Sa’d ibn Zayd bilan barobar Payg‘ambarimizga kelib, yashirincha dinga kirdilar. Lekin akalari Umar ibn Xattobning bu ishdan xabarlari yo‘q edi. Janobi Payg‘ambarimiz hazrati Arqam sahobaning uyida uch yil yashirincha mo‘minlarga Qur’on o‘qitib, Islom hukmlarini o‘rgatardilar. Bir kuni turib, shundoq duo qildilarkim: «Ey bor Xudoyo, Quraysh qabilasi ichida birinchi Umar Xattob, ikkinchi Abul Hakam ibn Hishom, bu ikki kishining iymon keltirishlari bilan Islom diniga rivoj bergin», dedilar. Abu Jahlning avvalida oti Abu Hakam edi, Payg‘ambarimizga ko‘p johillik qilganligi sabablik otini Abu Jahl qo‘ydilar. Bu ikkovi Quraysh qabilasi ichida obro‘ylik va ikki urug‘ xalqining raislari edi. Shuning uchun janobi Payg‘ambarimiz, bu ikkovi iymon keltirsa, boshqalar ham ergashib, iymonga kirsalar, dinimiz rivoj toparmikin, degan maqsadda duo qilgan edilar. Bir kuni Na’im ibn Abdulloh nomlik kishi, bu yashirin iymon keltirgan sahobalardan edi,

ko'chada Umar ibn Xattob bilan uchrashib qoldi, qarasa, urushga chiqqan kishidek qilich taqingan, fe'li boshqacharoq ko'rindi. Unga boqib: «Ey Umar, yo'l bo'lsin», deb so'rab edi, Hazrati Umar: «Ey Na'im, bilginki, shu qilich bilan Muhammadning boshini kesib, butun xalqni tinchitgali chiqdim. Chunki uning sababidan, ota-bobolarimizdin qolgan dinimiz xorlandi, qarindosh-urug'larimiz ajrashib, bir-birlariga dushmanlashdilar. Endi uni o'ldirsam, hammani bu ishdin qutqazgan bo'laman», dedi. Bu so'zni eshitib, ul sahoba aytdi: «Ey Umar, bu ishni sen oson chog'lama, boshqani qo'yib, o'zingga qarasang-chi, singling Fotima, kuyoving Sa'd ibn Zayd, har ikkovi Muhammadga iymon keltirib, aning diniga kirdilar. Mana sening bu ishdin xabaring bormidur?» dedi. Bu sirni aytishdin uning maqsadi ersa Xazrati Umarni yo'ldan qaytarish edi. U kishi o'ylagandek, bu xabarni anglashi bilan Hazrati Umarning qattiq g'azabi qo'zg'oldi. Chunki o'zi xabarsiz, oilasida bundog' hodisaning paydo bo'lishi hech kutilmagan ish edi. Ularga jazo berish niyati ila, darhol yo'lidin yonib (qaytib), singlisining uyiga qarab jo'nadi. Hubob ibn Irs degan sahoba har kuni kelib, bularga Qur'on o'rgatur edi. Boshqalardin ehtiyot uchun bir bolani qorovul qilib qo'ygan edilar. Bu esa Hazrati Umarning kelayotganini ko'rib, darhol kirib xabar berdi. Shoshganlaridan Qur'on oyatlari yozilgan taxtalarni darrov berkitdilar. Qur'on o'rgatayotgan ustozlari Hazrati Hubobni bir joyga yashirdilar. Shuning ustiga Hazrati Umar eshikdin kirib keldi. Va: «Hoy, sizlar meni arablar ichida bosh ko'tariksiz nomusga qo'yib, Muhammadga iymon keltiribsizlar», deb kuyovlari Sa'd ibn Zaydning yoqasidin tutib urgani turdi. Buni ko'rib singlisi Fotima chidab turolmasdin o'zini eri ustiga otdi. Orachilab turgan chog'ida mushtumi tegib ketib, Fotimaning burnidin qon oqqani turdi. So'ngra Fotima aytdi:

— Endi bo'larimiz bo'ldik, haq ishni yashirmaymiz, bu kirgan dinimizdin o'ldirsang ham qaytmaymiz, — deb akasi Hazrati Umarning yoqasiga osildi. Bosh-ko'zlari qon bo'lib, yig'lab turgan singlisiga qarab, Hazrati Umar o'zi ham hijolatga qoldi. Qarindoshlik mehridin Fotimaga ko'ngli og'rib, xafalik bilan uzun o'tirib koldi. Bir fursat o'tgandin so'ngra achchiqlari bosilib:

— Hoy Fotima, haligi men kirishimning oldida o'qishib o'ltirgan narsalaringni keltiringlar, men ham uni o'qib ko'ray, — dedi.

Hazrati Umarning xat-savodlari bor edi. Fotima aytdi:

— Buni sizga berishdin, yirtib tashlaysiz, deb qo'rqamiz.

Hazrati Umar yirtmaslik sharti bilan, o'qib ko'rish uchun yana talab qildi. Qarasalar, bir yaxshilik bordek ko'rinadi. Anda Fotima aytdi:

— Bu Qur'on oyatlari, Alloh taolo so'zidur. Buni tahoratsiz tutgani bo'lmas, sizda tahorat yo'qdur, — dedi.

— Tahorat qandoq bo'ladi, — deb singillaridan o'rganib g'usl-tahorat oldi. So'ngra taxta-poraga yozilgan Toho surasidin bir necha oyatni ikki-uch qayta o'qib, ahvollari o'zgardi. Iymon nuri ko'ngillariga tobish qilgandek bo'lib, mayuslik bilan qarab turdi.

— Ajabo, bu oyatlar odam so'ziga o'xshamaydigan, qandoq yaxshi so'zlardur! — dedi.

Bu orada shuncha gap o'tgunchalik, Hazrati Hubob qo'rqqanlaridin, yashiringan joyida nafas chiqarolmay, xab (tinch) yotgan edi. Hazrati Umardin bunday yaxshi nishonalik so'z anglashi bilan, yotgan joyidan chiqib:

— Ey Umar, senga xushxabar, Abul Hakam bilan sening haqqingda qaysi bir kuni janob Payg'ambarimiz Xudodin iymon so'rab, duo qilganlarini ko'rgan edim. Ul duo sening haqqingda qabul bo'lganga o'xshaydur, — dedi.

— Ey Hubob, meni Muhammadga boshlab bor, Islom diniga kirurman, — dedi.

Buni onglab hammalari suyunganlaridin, takbir aytgan holda, Arqam sahoba uyiga qarab yo'lga chiqdilar. Payg'ambarimiz sahobalariga Qur'on ta'lim berib o'ltirur edilar. Shul chog'da ko'chaga qo'ygan qorovullari qo'rqqan holda kelib, Hazrati Umarning qilich

osinib kelayotganidin xabar yetkurdi. Bu so‘zdin sahobalar tashvishga tushdilar. Bular ichida Qur’on o‘rganish uchun kelgan hazrati amir Hamza ham o‘ltirgan edi. U dedikim:
— Umar kelgan bo‘lsa, eshikni kattaroq ochib qo‘yinglar. Agar ul yaxshilik ila kelgan bo‘lsa, bizdin ham u yaxshilik ko‘rgay, agar yomon niyatda kelgan bo‘lsa, bul joydin u sog‘ chiqolmaydi. O‘z qilichi bilan boshini kesgayman, — dedi.
So‘ngra Payg‘ambarimiz ham kirishga ruxsat berdilar. Qarasalar, Hazrati Umarning yuzi dushmanlar yuzidek ko‘rinmaydi, sahobalar barobar turishib, eshik oldida Hazrati Umarni qarshi oldilar, Payg‘ambarimiz aning belidin ushlab, bir-ikki silkitgandin so‘ngra:
— Ey Umar, qaysi niyat ila kelding, xudo seni cho‘chitmaguncha to‘xtamaysanmi? — dedilar.
— YO Rasulalloh, Allohga va uning Payg‘ambariga iymon keltirib, Islom diniga kirgani keldim, — dedi. Payg‘ambarimiz boshlab, shu joydagi barcha sahobalar bu so‘zni onglashlari bilan, suyunib takbir sadosini ko‘tardilar, shul onda Hazrati Umar ham hammaning oldida shahodat aytib, iymonga musharraf bo‘ldi.
Arab bahodirlari, Quraysh sayidlaridin bo‘lgan bu ikki bahodir iymon keltirishlari bilan Islom dini rivojlanishga yuz qo‘ydi. Sahobalarning ham ko‘ngillari tinchib, o‘z uylariga tarqaldilar, yo‘q esa bulardin ilgari dushmanlar andishasidin o‘z joylarida yotisha olmay, Arqam sahobaning uylariga yig‘ilishgan edi. Mana shundoq bo‘lib, Hazrati Umar iymonga kirishlari bilan, mo‘minlarning soni qirqqa yetdi. Endi qirq kishining himmati, niyati bir maqsad ustiga to‘plansa, aning qirqi chiqdi demakdur. Sonlar ichida qirq sanog‘i diniy tomondin qaralganda ham bir xosiyatga ega ekanligi ma’lum bo‘ldi. Chunki Payg‘ambarimiz aytdilar: — «Har kim qirq kungacha uzmasdan dilini Xudo yodida tuta bilsa, uning dilidin hikmat bulog‘i tiliga qaynab chiqar».
Mana shuning uchun o‘tgan avliyolar xilvat tutib, chilla o‘ltirishni o‘zlariga odat qilmishlardur. Bu ishda ularning dalillari yuqoridagi hadisdur. «Nafahoti sharif» kitobida keltiribdurkim, o‘tgan ulug‘ avliyolardin shayx Najmiddin Kubro, aning laqablari shayx Valiy Tarosh edi. Buning ma’nosi esa Valiy (do‘st) qilguvchi demakdur. Sababi bu erdikim, bu zot qirq kunlik chilla ibodatini tamomlab, chiqar chog‘ida chillaxonaning bir tarafiga ko‘ru shollar va boshqa har turlik bemorlar, ikkinchi tarafiga esa sodiq muridlar tizilishib turar edilar. Bularning maqsadlari o‘z dardlariga shifo topish edi. Shayx rahmatullohi alayhi xilvatxonadin tashqariga qadam qo‘ygan chog‘larida ko‘zlarini qoplagan qoshlarini ko‘tarib, botiniy (ichki) tavajjuh ila ularga bir nazar qilur edilar. Bu «kimyo asar» nazarlari anfosi Isodek ul bemorlarning zohiriy va botiniy dardlariga shul onda Xudo izni ila shifoi komil bag‘ishlar edi. Avliyolar tarafidin favqulodda bundoq ishlar Islom olamida inkor qilinmaslik darajada bek ko‘pdur. Payg‘ambarlar qo‘llaridin ko‘rilgani mo‘jiza bo‘lib, avliyolar tomonidin bo‘lgani karomat, deb ataydilar. Haqiqatda esa har ikkovi haqligining isboti uchun dalil tarzida Alloh taolo tarafidin ko‘rsatilgan bir qudrat ko‘rsatishdur. Payg‘ambar mo’jizasi, avliyo karomati haqdur. Bularga inonmoq vojiboti iymondin sanalur. Ona qornida inson bolasining tana tuzilishi uchun uch turlik davr o‘tkazishi lozimdur.
1. Nutfalik 2. Alaqalik 3. Mudg‘alik davrlari.
Mana bu uch turlik davrning har birida qirq kunlik ilohiy bir tarbiyat tamomidan so‘ngra, nafhi ruh bo‘lib, ul tanaga jon kiradi. Muso alayhissalom Turi Sino tog‘iga chiqib, Alloh taolodin roz eshitish oldida Xudo tarafidin qirq kun ro‘za tutishga buyruldilar. Hazrati Yunus payg‘ambar baliq qornida qirq kun turib chiqqanlari rivoyat qilinur. Arvohlar ortlarida qolgan oilalariga o‘n yilgacha har hafta juma oqshomi, juma kunlarida kelib, fotiha umid qilurlar, so‘ngra o‘n yildan qirq yilgacha har yilda bir bor ikki iyd kunlari kelurlar. Ondin keyin kelishlari to‘xtaydi. Tiriklar tomonidan qilingan fotihalar, xayru ehsonlar ularga yetib turadi. Sahobalarning sonlari Hazrati Umar bilan qirqqa yetishi

munosabati ustida bu qadar so'zlandi. O'qiguvchilar uchun foydadin xoli bo'lmas, inshaalloh!

## ISLOM DINIGA UMUMIY DA'VAT VA HABASHISTONGA BIRINCHI HIJRAT

Hazrati Umar iymonga kelishi bilan dedikim: «Yo Rasulalloh, bizning dinimiz haq, yo'limiz to'g'ri bo'lgandin keyin bunday yashirinib yurishimizning yo'li yo'qdur, bizlar barcha xalqni bu dinga da'vat qilib, bu haqiqatni yuzaga chiqazishimiz kerak. Endigi diniy ibodatlarimizni Baytulloh huzurida ochiq ravishda ado qilaylik», dedi. Bu so'zga hammalari qo'shilib, qirq kishidin tuzilgan bir jamoat, Payg'ambarimiz boshliq shu hay'atlaricha Quraysh xalqining kundalik majlis joylari — Baytulloh oldiga chiqdilar. Mana shu kundin boshlab, Islom diniga da'vat ishlari oshkora bo'ldi. Buni ko'rgan Quraysh mushriklarining g'azablari qattiq qo'zg'olib, musulmonlarga har turlik iyzo(ozor)-ihonat qilishga kirishdilar. Shundoq bo'lsa ham iymon keltirguvchilar sonlari kundan-kunga ko'paymoqda edi. Shunga ko'ra, ularga har taraflama ozor ishlar ham ko'paydi. U holdagi musulmonlar uchun dushmanlariga qarshi mudofaa qilish vaqti hali kelmaganlikdan sabr qilib chidashdan yoki ikkinchi bir hukumat qo'l ostiga hijrat qilishdan boshqa choralari yo'q edi. Shuning uchun Payg'ambarimiz musulmonlarning ko'rgan azoblariga ichlari og'riganlikdin hijrat qilishga ruxsat qildilar. U zamonda Habashiston mamlakati Arabistonga chegaradosh edi. Najoshiy nomlik podshosi bilan butun xalqi nasoro dinida edi. Lekin bu podshoh o'zi olimlardin bo'lib, Tavrot, Injil kitoblarida Payg'ambarimizning sifatlarini ko'p ko'rgan edi. Iso alayhissalom bashorat bergan oxirzamon Payg'ambarining chiqar vaqti yaqin bo'ldi, deb o'zi ham kutmoqda edi. Mana shuning uchun Payg'ambarimiz sahobalarini shu yoqqa hijrat qilishga buyurib:
— Ul joyning podshosi haqiqatsevar, dinparvar, odil kishidur, hijrat qilib, aning panohiga borguvchi musofirlar haqida hech qandoq jabr-zulmga yo'l qo'ymaydur, shu joyga borib, dininglarni, joninglarni tinch-omon saqlab, fursat kutib turinglar. Qachonki, bizlar kuch-quvvat topib, bu ishimiz rivojlansa, shu chog'da xabar qilsak kelursizlar, — dedilar.
Mana shu sababli, birinchi navbatda sahoblardin eru xotun bo'lib, un uch nafar kishi yashirin yo'l bilan Habashistonga hijrat qildilar. Mana shu hijrat islom yo'lida qilingan hijratlarning birinchisi edi. Bular ichida Hazrati Usmon va juftlari Ruqiya — Payg'ambarimizning qizlari bor edi. Ular ketganlaridin so'ngra Quraysh mushriklari quvishib chiqqan bo'lsalar ham, alarga yetolmay, yo'ldin qaytdilar. Lekin bu muhojirlar borganlariga olti oy bo'lmay turib, Quraysh xalqi dinga kirmishlar, degan yolg'on xabar eshitishlari bilan, hammalari qaytib keldilar. Kelganlaridin keyin ko'rgan aziyatlari ilgarigidin ham ko'proq bo'ldi. Quraysh mushriklari qarasalar, hazrati amir Hamza, Hazrati Umar, — bu ikkovlari iymon keltirishlari bilan, Islom dini rivojlanishga boshladi. Ular bu chirog'ni o'chirish qasdida, har turlik choraga kirishdilar. Quraysh raislaridin Utba ibn Robi'a degan kishini Payg'ambarimizga yubordilar. Ul kelib, dedikim:
— Ey qarindoshim o'g'li Muhammad, sen bo'lsang Quraysh qabilasi ichida hasab-nasablik, qadr-qimmatga ega bo'lgan bir kishimiz eding, nima bo'ldikim, hech xayolimizga kelmagan bir ulug' xodisa kelturding. Shu sabab ila o'zaro ittifoqimiz buzilib, jamoatimiz tarqaldi. Oramizga dushmanchilik tushdi, dinimizni xo'rlab, butlarimizni haqoratlading, ota-bobolarimiz yo'llarini tashlading, endi men senga Quraysh xalqi tomonidin vakil bo'lib keldim. Alarning topshiriqlari bo'yicha bir necha so'zlarni aytib, o'tmoqchi bo'laman. Agar shulardin birortasini qabul qilar bo'lsang, o'rtamizdagi bu ixtiloflar ko'tarilur edi,— deb so'zini tamomladi.
So'ngra Payg'ambarimiz: «Gapirgin, eshitaylik», deb quloq solib turdilar. Anda Utba:
— Ey qarindoshim o'g'li, agar sening maqsading shu bahona bilan mol topish bo'lsa,

tilaganingcha mol topib beraylik, ichimizdagi eng boyimiz sen bo‘lgin; yoki mansab-daraja topish uchun bu ishga kirishgan bo‘lsang, o‘z ustimizga seni rais ko‘taraylik, hech bir ishni sensiz qilmaylik; yoki bu ish orqalik podshoh bo‘lish niyating bo‘lsa, taxt qurib, toj kiydirib, seni podshoh qilaylik. Yoki bu maqsadlardin hech biri senda bo‘lmasa, balki ishlashgan jinlar ta’siridan bo‘lgan ish ersa, qo‘lda molimiz, tanda jonimiz boricha buning chorasiga kirishaylik, — deb shunga o‘xshash so‘zlar qildi. Payg‘ambarimiz aytdilar:
— Ey Utba, agar so‘zing tugagan bo‘lsa, endi mendin eshitgil, — deb «bismilloh»din so‘ngra «Ha. Mim.» bilan boshlanuvchi suradin boshlab o‘qiyverdilar. Utba ersa bu qadar fasohat-balog‘atga ega bo‘lgan Qur’on oyatlarini onglab, quloq solganicha hayron bo‘lib turib qoldi. Payg‘ambarimiz bu suradagi sajda oyatigacha o‘qib kelganlari so‘ngida darhol sajda qildilar. So‘ngra aytdilarkim: — Ey Utba, bu o‘qilgan Qur’on so‘zlarini eshitding, mana senga javobim shuldir, — deb so‘zlarini uzdilar. So‘ngra Utba o‘rnidin turganicha Quraysh majlisiga qarab jo‘nadi. «Nima javob keltirur ekan?» deb ular ham kutishib turgan edilar.
O‘ltirishgan kishilardin ba’zi birovlari dedikim: «Allohga qasamyod qilurmankim, Utba ketganidagi fikridin o‘zgarib qaytmoqdadir». Shu orada o‘zi ham kelib yetdi. Quraysh raislari: «Ish qandoq bo‘ldi?» deb ondin so‘radilar. Anda Utba: «Qasam ul Xudogakim, umrimda aningdin hech eshitilmagan bir turlik so‘z eshitib keldim. Shoirlarning she’ri, sohirlarning afsuni, kohinlarning mavzu’ so‘zlari, mana bularning hech biriga o‘xshamaydur.
Ey Quraysh ahli, bu to‘g‘rida menga itoat qilishinglarni so‘rayman, bu ishda mening to‘xtalgan ra- yim shulki, Muhammadning diniga yordamchi bo‘lmasak ham, aning yo‘liga to‘sqinlik qilmaylik, buni boshqa arablarga qo‘yib beraylik, agan Muhammad arablardin yengilar ekan, yotlar yordami ila biz ondin qutulgan bo‘lamiz. Ish o‘z tilagimizcha o‘zimizga kelur. Yoki bu kurashda ularni yengib chiqar ersa, aning davlat-hukumatiga, izzat-shavkatiga albatta, bizlar sherikdurmiz. Insonlar ichida eng baxtlik bo‘lib yashaymiz» deb edikim, taraf-tarafdin: «Ey Utba, Muhammad tili bilan seni sehrlaganga o‘xshaydi», degan qarshi ovozlar ko‘tardilar. Utba: «Bu haqda mening fikrim shu edi, buni so‘zladim, bunga yo‘q desanglar, sizlarning deganinglarcha bo‘lsin», deb sukut qilishga majbur bo‘ldi. Shundoq bo‘laturib ham, Quraysh qabilalari ichida musulmonchilik kun sayin ko‘paygani turdi. Qabila mushriklari esa alardin bir nechalarini qamoqqa oldilar va qanchalarini dinlaridin qaytarish uchun turlik azoblar ila qiynadilar. Endi bu ishlar bilan ham muddaolari hosil bo‘lmaganlikdin, ikkinchi navbat tubandagi qabila raislari yana qaytadin yig‘ildilar. Bular ersa, Utba, Rabi’a, Shayba, Abu Sufyon, Abul Baxtariy, Nazr ibn Xoris, Asvad ibn Muttalib, Zam’a ibn Asvad, Valid ibn Mug‘ira, Abu Jahl ibn Hishom va boshqalar edilar. So‘ngra bir kishi kelib: «Ey Muhammad, qabila raislari siz bilan kelishmoq uchun, Ka’ba oldida to‘planib, so‘zlashmoqqa chaqiradilar», deb xabar berdi. Payg‘ambarimiz gumon qildilarkim, meni so‘zlarim bularga endi ta’sir qilganga o‘xshaydi, tavfiq topgan bo‘lsalar ajab emas, degan xayol qilib, tezlik bilan keldilar, qarasalar tuslari boshqacharoq bo‘lib, do‘stlik nishonasi ularda ko‘rinmadi. Ichlaridin birovlari so‘zga turib:
— Ey Muhammad, butun Quraysh xalqi tomonidin bizlar bu ish ustida sen bilan ochiq so‘zlashgani keldik. Arablar ichida, sendek o‘z qavmiga zararlik ishni hech kim qilgan emas, ota-bobolarimiz yo‘lidin chiqding, dinimizni so‘kding, butlarimizni haqorat qilding, qarindosh-urug‘larimizdin ajratding, jamoatimizni tarqatding, endi bizning ustimizda sening qilmagan yomonliging qolmadi. Agar bu ishdin maqsading mol topish bo‘lsa, mol yig‘ib berib, seni boy qilaylik, agar izzat-obro‘y istagan bo‘lsang, butun Quraysh qabilasi ustiga seni rais qilib ko‘taraylik, agar podshoh bo‘lish ko‘nglingga tushgan bo‘lsa, seni podshoh qilib, taxtga chiqaraylik. Yo‘q, agar jinlar tarafidin sehrlangan bo‘lsang, mol-

dunyomizni ayamay, aning chorasiga kirishaylik, yo tuzalursan, yoki bizni ma’zur tutursan.
Mana shunga o‘xshash so‘zlar qilib, ilgari Utba aytgan so‘zlarni qaytadin takror qildilar. Payg‘ambarimiz alardin bu so‘zlarni eshitganlari so‘ngida:
— Sizlar deganinglarning hech birisi menda yo‘qdur. Bu ishda mening maqsadim mol topish yoki obro‘y, martaba orttirish emas, yo sizlarga podshoh bo‘lish emas. Lekin shuni bilinglarki, meni Alloh taolo inson olami ustiga payg‘ambar qilib yubordi, o‘z tarafidin menga «Qur’on» otlig‘ ulug‘ kitob indirdi. Bu kitobda insonlar uchun ikki jahonda saodat topish yo‘llarini ko‘rsatdi. Mo‘minlarni jannat ne’matlari ila suyuntirishga, kofirlarni do‘zax azobi ila qo‘rqitishga meni buyurdi. Tangrim buyruqlarini sizlarga yetkazdim, ustimga yuklangan yalavochlik (elchilik) vazifasini ado qildim, har holda sizlarga xayrixohdurman. Hech qanday boshqa muddaoyim yo‘qdur, agar so‘zimni qabul qilsanglar, keltirgan dinimga kirsanglar, dunyo va oxirat saodatidin topgan ulug‘ nasibalaringdur. Agar bu so‘zimni rad qilib, meni yolg‘onchiga chiqarsanglar, u holda Alloh amrini kutib, sabr qilishdin boshqa choram yo‘qdur — dedilar. Bu so‘zlardin keyin ular yana:
— Ey Muhammad, endi biz senga qilgan takliflarimizni hech birini qilmagan bo‘lding, o‘zing bilasan, bizdin yeri tor, suvi oz, turmushi og‘ir hech qabila yo‘qdur. Endi sen aytgandek, ulug‘ qudratlik Xudoning seni bizga payg‘ambar qilib yuborgani aniq bo‘lsa, yerimizni toraytib turgan tog‘larni o‘rtadan ko‘tarsin, Shom, Iroq viloyatlariga o‘xshash bog‘-bo‘ston, oqin suvlar paydo qilsin, o‘tmishda o‘lgan ota-bobolarimizni tiriltirsin, ul tirilganlar ichida beshinchi bobomiz Qusay ibn Kilobning bo‘lishi shartdur. Chunki ul butun arablar ichida chin so‘zlik, to‘g‘ri tillik bo‘lib topilgan kishidur. Ana shulardin biz so‘raylik, Alloh taolo seni payg‘ambar qilib yuborgani aniqmidur. Agar sening so‘zingni tasdiqlab, Xudo tarafidin yuborilgan Payg‘ambarligingga guvohlik bersalar, yana biz so‘ragan narsalarni vujudga chiqara olsang, shundagina sening payg‘ambarligingga ishona olamiz, Alloh oldida qanchalik qadring borligini shunda bilamiz, — deyishdilar.
Anda Payg‘ambarimiz aytdilar:
— Men bu ishlar uchun kelmadim, meni Alloh taolo haqiqat yo‘lini ko‘rsatish, Islom dinini o‘rgatish uchun yubordi. Alloh amrini sizlarga yetkazdim, qabul qilsanglar, dunyo va oxiratlik yaxshi nasibadur, agar uni rad qilsanglar, Xudo farmoniga qarab turishdin boshqa na choramiz bordur? — dedilar.
Mushriklar buning bilan ham so‘zlarini to‘xtatmasdin, yana:
— Ey Muhammad, bizlar uchun foydalik ish ko‘rsatishga ko‘nmasang, endi o‘zing uchun foydalik ish qilib ko‘rsat, shundoqki, seni bizlarga yuborgan Rabbing seni so‘zingni tasdiqlash uchun yana bir farishta yuborsin, seni Xudo tarafidin elchi bo‘lib kelganingga u guvohlik ko‘rsatsin va o‘zing aytgan jannat bog‘laridin senga atab qasr-ko‘shklari ila bir bog‘ chiqarsin, u bog‘ ichida oltin-kumush xazinalari bo‘lsin, toki seni bosh-qa odamlardek ovqat ovorasi bo‘lmay, hech narsaga hojatsiz, rohat ila umr o‘tkuzishingni kishilar ko‘rsinlar. Ana shu chog‘da seni Payg‘ambarligingga, Xudo oldida qadr-qiymating borligiga ishona olurmiz, — deganlarida, yana Payg‘ambarimiz yuqoridagi so‘zlar ila javob berdilar. Bunga ham qanoatlanmasdin dedilarkim:
— Ey Muhammad, o‘zing aytgandek, Rabbingning qudrati yetmagan ish yo‘q bo‘lsa, aytgin angakim, boshimizga yomg‘urdek tosh yog‘dursin, yoki andin bir parchasini ustimizga ag‘darsun. Agar biz so‘ragan narsamizni keltira olmasang, hech vaqtda senga iymon keltirishimizni umid qilma.
Anda Payg‘ambarimiz:
— U ishlar ixtiyori Allohdadur, har narsa qilsa, uning qudrati, erki bordur. Agar qilishni istasa, hech kimdan so‘ramasdan boshlaring ustiga bu baloni bir damda keltiradur, —

dedilar.
Mana shunchalik so'zlari ustida yana birovlari turib:
— Ey Muhammad, so'zimizning to'xtagani shuki, seni bizga payg'ambar qilib yuborgan Xudoyingni ko'zimizga ko'rsat yoki o'zingning rostligingga guvohlik berish uchun bir jamoat farishtalarni keltir, ana shundagina iymon keltiramiz, — deb so'zlarini kesdilar.
Payg'ambarimizning ham ulardin umidlari uzilib, u joydin chiqdilar. Keyinlaridin Abdulloh ibn Umayya degan bir odam ergashib chiqdi, bu bo'lsa Payg'ambarimizning ammalari Otikaning o'g'li edi. Oldilarini to'sib turib, dedikim:
— Ey Muhammad, qavming Quraysh bir necha takliflarni senga qildilar, hech birini qabul qilmading, so'ngra xalq uchun foydalik bir necha narsalarni Allohdin so'rab berishingni sendin o'tindilar, buni olmading, bu talabni chiqara olsang eding, Xudo oldida naqadar martabang borlig'i ma'lum bo'lib, senga iymon keltirishga yo'l ochilur edi, yoki o'z foydang uchun ular so'ragan narsalarni vujudga chiqarib, xalq oldida o'z darajangni isbot qila olmading: Xalqni qo'rqitib, o'zing aytib yurgan narsalarning ba'zi birini ularga ko'rsatishingni so'radilar. Buni ham ko'rsata olmading. Alloh oti ila ont ichamanki, men senga hech qachon iymon keltirmayman, agar ko'z oldimda osmonga chiqib payg'ambarligingga xat-hujjat keltirsang, uning ustiga to'rt farishta sening bilan birga tushib, guvohlik bersalar ham endi sening so'zingga ishonmayman, — deb yana qasam yodi bilan yuz o'girib ketdi.
Buning so'ngida Payg'ambarimiz bu ishga qattiq qayg'urib, xafalik bilan uylariga qaytdilar. Chunki ulardin ko'z tutilgan yaxshilik umidlari uzilgan hisob bo'ldi. Yana bu so'zlardin so'ngra Abu Jahl mal'un turib:
— Ey Quraysh xalqi, mana ko'rdinglar, Muhammad bilan bo'lgan muomalamiz shu bo'ldi, dinimizni xorlab, butlarimizni haqorat qilib, ota-bobolarimizni, bizni ahmoq sanab yuribdi. Uning maqsadi ersa, bizlarni xafa qilishdur. Endi men o'z ko'nglimda shunday ahd qildimki, agar ertaga kelib Baytulloh oldida yana o'z namozini o'qimoqchi bo'lsa, naqd sajdaga bosh qo'ygan chog'ida qo'l ko'targudek og'ir tosh bilan urib boshini yanchaman. Shundoq qilib, birato'la o'ldirib qutulmasak, boshqa chorasi yo'qdur. Aning himoyatchisi Bani Hoshimlar qo'llaridin kelganini qilsunlar. Quraysh xalqi ulardin meni saqlash-saqlamasliklarini o'zlari bilsunlar, — dedi.
Anda Quraysh raislari:
— Ey Abul Hakam, Xudo haqqi, sening bu fikring to'g'ridur. Agar shu ahdingga vafo qilib, bu ish ijrosi ila Muhammaddin bizni qutqara olsang, barimiz bir qo'l, bir til bo'lib, seni himoya qilishga va'da beramiz, — dedilar.
Ularning aytgan so'zlaridin Abu Jahl jur'atlandi, ertasi kuni o'zi degandek bir cho'ng toshni tutib, poylab turdi. Payg'ambarimiz o'z odatlaricha Baytulloh oldiga kelib, ikki rakat namoz o'tamaklikka kirishdilar. Quraysh raislari ham o'z masjidlarida Abu Jahl ishini kutib o'ltirmoqda edilar. Qachonki Payg'ambarimiz sajdaga bosh qo'yib edilar, yomon niyat bilan poylab turgan Abu Jahl bir katta tosh ko'targan holda urmoqchi bo'lib yaqin keldi. Kelishi hamon ko'kragidan itargandek bo'lib, orqaga qaytdi. Qo'rqqanidin rangi o'chib, tosh ko'targan qo'li jonsizlanib, uni tashladi. Bu qo'rqinchlik holga qolgan Abu Jahl ustiga bir necha mushriklar yugurishib keldilar.
— Ey Abul Hakam, senga nima hodisa bo'ldi? — deb undin so'radilar.
Anda ul:
— Kechagi aytgan ishimni qilmoqchi bo'lib, yaqin borgan edim, tishlari nayzadek, umrimda ko'rmagan haybatlik bir bug'ro tuya oldimdan to'g'ri chiqib, og'zini g'ordek ochib, menga hamla qildi. Bo'lgan voqea shuldir,— dedi. Payg'ambarimiz:
— Ko'ringan bug'ro tuya birodarim Jabroildur, agar menga yaqinlashsa, uni halok qilur edi, — dedilar.

Bu koʻringan moʼjizaga Abu Jahl oʻzi iqror qilganligidan, bu soʻz tarqalib, xalq ichiga yana gʻulgʻula tushdi. Quraysh raislaridan Nazr ibn Horis degan odam turib:
— Ey Quraysh xalqi, bu voqea ersa taajjub qilurlik darajada bir qiziq ishdur. Chunki Muhammadning bolalik, yigitlik davrlari koʻz oldimizda oʻtdi. Ul boʻlsa ichimizda eng oliy axloqlik, chin soʻzlik, har ishda ishonimlik, har kimga yoqimlik yigitimiz edi. Qachonki uning yigitlik davri tugab, chakka sochlari oqara boshlaganda bundoq bir ulugʻ hodisani oʻrtaga chiqardi. Endi buni birimiz sehrchi, birimiz folchi dedik, yana birimiz turib ani majnun dedik. Men Alloh oti ila ont ichib, qasam qilamanki, uning haqida bularning barisi bir quruq tuhmatdur. Bu ishning haqiqatiga endi bizlar yetishimiz kerakdur, — dedi.
Quraysh raislari andin bu soʻzlarni eshitgandin keyin, unga Uqba ibn Abu Muayt degan odamni qoʻshib, Madinaga yubordilar. Alarga aytdilarkim:
— Madina shahrida Yahud toifalari koʻpdur. Alarning ichlarida Tavrot, Injil kitoblarini oʻqiydigan katta olimlar bor, deb eshitamiz, shularning oldilariga boringlar. Muhammadning sifatlarini, xalqqa aytayotgan soʻzlarini, oʻrtamizda oʻtgan voqealarni ularga yaxshilab tushuntiringlar, chunki Yahud qavmi kitob ahllaridur, oʻtgan paygʻambarlar, ulamolardin xabardor boʻlib, biz bilmagan sirlarni albatta ular bilishlari kerak — dedilar.
Shuning bilan bu ikkovlari Madinaga keldilar, yahud olimlari bilan koʻrishib, boʻlgan voqeani ularga bayon qilishdi. Yahud olimlari bu haqda bir qancha fikr qilishgandin keyin, ularga:
— Andogʻ boʻlsa, ul paygʻambarlik daʼvosini qilgan kishiga shul uch narsadin savol beringlar, buni paygʻambardin boshqa hech kim bilmaydi.
1. Oʻtmish zamondagi Ashobi Kahf qissalaridin soʻranglar.
2. «Butun olam atrofini aylangan bir odam oʻtgan, u kim?» deb soʻranglar.
3. Inson ruhining haqiqati nimadur?
Agar shu uch savolga haqiqati ila javob bera olsa, bilinglarkim, u kishi paygʻambardur. Anda u odamga iymon keltirib, koʻrsatgan yoʻliga kirish kerak, agar bu savollarga javob bera olmasa, ul chogʻda uning yolgʻonchiligi maʼlum boʻlib, oʻzi jazoga loyiqdur, dedilar.
Shuning bilan bu ikkovi Makkaga qaytishdi, ularning xabarini kutishib turgan koʻp xalq yigʻildilar. Anda bu ikkisidin birovi turib:
— Ey xaloyiq, Madinaga borib, xizmat topshirigʻini sizlar degandek bajarib keldik. Yahud ulamolarining maslahatlaricha, ushbu uch narsadin savol beramiz. Agar haqiqatga muvofiq javob bera olsa, uning paygʻambarligi aniqlanadi, yoʻq ersa, yolgʻonchiligi yuzaga chiqib, oʻzi jazoga tortildai, deb shu koʻpchilik bilan Paygʻambarimiz oldilariga kelishib:
— Ey Muhammad, Ashobi Kahf yigitlari kimdur? Alar qaysi zamonda oʻtmishdurlar? Ikkinchi, butun dunyoni kezgan magʻrib-mashriqqa qadami yetgan qaysi kishidur? Uchinchi, inson ruhining haqiqati nimadur? Mana shu uch narsaga javob berishingni sendan soʻraymiz, — dedilar.
Anda Paygʻambarimiz bu haqda Xudo tarafidin vahiy kelishiga ishonib: «Buning javobini mendin ertaga olinglar» — dedilar, ammo «Xudo xohlasa», demadilar. Bandachilik, ul soʻz yodlaridin chiqqan edi. Shuning bilan ertaga, deb vaʼda bergan kishi oʻn besh kunlab vahiy kutib turdilar. Islom dinida butun ishlarni Alloh irodasi ila boʻlur, deb ishonish farzdur. Shuning uchun har bir musulmonga, soʻz boshlarida yoki aning tugashida, «Inshaalloh» — «Xudo xohlasa», demak lozimdur. Mana shunchalik ishga tanbeh boʻlib, vahiy kelishi oʻn besh kun kechikdi. Makka mushriklari taʼna qilishlariga bu ishni bahona qildilar:
— Mana, Muhammadning qilgan vaʼdasidin oʻn besh kun oʻtdi, hali daragi yoʻq, biz soʻragan narsalarning javobiga ojiz qolgandek koʻrinur.

Xalq ichiga tarqalgan bundoq ta’na so‘zlardin Payg‘ambarimiz ham xafa bo‘ldilar. Bu ishning zohiridagi sababi «Inshaalloh» demaganlari bo‘lib ko‘rinsa ham, yana buning haqiqatini Alloh o‘zi bilur. Endi bu muddat o‘tgandin so‘ngra Jabroil alayhissalom Kahf surasini vahiy kelturdilar, alar so‘ragan uch masalaga shu surada javob berildi. Ashobi Kahf qissalari, Ruh masalasi, Zulqarnayn qissasi tamom shu surada bayon qilindi. Bundin bir qancha nasibalik kishilar hidoyat topgan bo‘lsalar ham boshqalar yana shu gumrohlikda qoldilar. Yuqorida aytilganicha, mo‘minlarga mushriklar tarafidin haddin osha aziyatlar yetganlikdin, yana hijrat qilishga Payg‘ambarimiz ruxsat qildilar. Sahobalardin birinchi daf’a ketgan o‘n uch kishi Islomning rivoji haqida xato xabarlar onglashib, biror yil o‘tmasdin turib, qaytib kelgan edilar. Kelishlari bilan mushriklardin ko‘rgan jabrujafolari ilgarigidin necha barobar ortiq bo‘ldi. Bu ish sabab bo‘lib, sahobalar yana ikkinchi navbat hijrat qilishga kirishdilar.

## HABASHISTONGA IKKINCHI HIJRAT

Bu daf’a hijratlarida, bolalardin boshqa er-xotun bo‘lib, muhojirlarning soni sakson uchga yetgan edi. Hazrat Alining akalari Ja’far Tayyor, Hazrati Usmon ibn Affon, Zubayr ibn Avvom bularning ichida edilar. Bu kelishlarida Habashiston podshosi mehmonnavozlik qilib, muhojirlar haqida ko‘p yaxshi muomalada bo‘ldi. Quraysh xalqi bu musulmonlarning bundog‘ rohat, amniyat bilan turishlariga hasadlari qo‘zg‘olib, alarni qaytarish uchun chora ko‘rishga kirishdilar. Habashiston podshosi va uning arkon-davlatlariga atab, birmuncha tansuq tortiqlar tayyorlashdilar. Quraysh ichida ishlik, kuchlik odamlardin hisoblangan ikki kishi, birisi Abdulloh ibn Rabia, ikkinchisi Amr ibn Os edi. Bu ikkovlarini vakil saylashib, hozirlangan hadyalarni alarga topshirdilar. Bu maqsadlariga yordam berish niyati ila podshoh atrofidagi davlat arboblari uchun belgilangan hadyalari bor edi. U vakillar Habashistonga kelgandin keyin, dastlabda davlat arboblari ila ko‘rishdilar. Alarga hadyalar taqdim qilib, bu ishga yordam berishlarini so‘radilar. Podshoh yaqinlari qo‘lga kirgandek ko‘rinib, ko‘ngillari tinchidi. Ertasi kuni tortiq-tarag‘aylari bilan barobar podshoh huzuriga kirdilar. So‘ngra:

— Ey podshoh, bu yaqinlarda o‘z ichimizdan chiqqan bir necha yosh, aqlsiz yigitlar paydo bo‘lishgan edi, qarasak, ular o‘zlaricha sizu biz tanimagan yangi bir din chiqardilar. Bu to‘g‘ridan o‘z oramizda dushmanchilik ko‘paydi. So‘ngra ular xalq tarafidin qattiq qarshilikka uchrashib, u joyda turolmasdin, qochishib ketgan edilar. Keyin ul buzuq qochoqlarning sizlarning ko‘z ostingizga kelib, tinch-omon yashayotganlari bizga eshitildi. Endi, ul yurtning yaxshilari, bularning qavmu qarindoshlari bizni yubordilar. Ota-bobolarining dinlaridin qaytgan, o‘z el-yurtlariga sig‘magan ul buzuqlarni o‘z yeringizdan haydab chiqarib, ularga qaytarib berishingizni sizdan so‘raydilar, — deb aytdilar. Podshoh atrofida o‘tirgan davlat arboblari:

— Ey podshoh, ularning haqida bu vakillarning aytgan so‘zlari to‘g‘ridur. Bularning yaxshi-yomon fe’l-xo‘ylari bizlarga ma’lum emas, ammo o‘zlariga ma’lumdur. O‘z eliga sig‘magan odamlardin boshqa joyda ham vafo kelmas, deb o‘ylaymiz. Shuning uchun ularni qaytarib berishingizni bizlar ham ma’qul ko‘ramiz,— dedilar. Bu so‘zlarni eshitib podshohning g‘azabi qo‘zg‘oldi. So‘ngra:

— Qasam qilurmanki, bularni qaytarib bermayman. Nechuk qaytarayki, boshqalardin meni ortuq ko‘rib, yaxshilik umidi ila kelibdilar. Bir mamlakatdin ikkinchi mamlakatga qochib, panoh so‘rab kelgan bechoralarni qaytarib chiqarish podshohlar sha’niga loyiq ish emasdur. Munosib ish shuldirki, ul qochqinlarni chaqirib, o‘zlaridin gap so‘raylik. Agar haqiqatda bu ikkovlari degandek bo‘lib chiqsalar, ul holda qaytarsak arzimiz qabul bo‘lur. Agar bundoq bo‘lmagan taqdirda, qo‘l ostimda turganlaricha o‘z himoyatimga olurman.

Har holda alarga yaxshilik qilurman,— dedi.
Bu so‘z so‘ngida muhojirlarni huzuriga chorlab, bir kishi yubordi. Kelishlari oldida sahobalar o‘zaro yig‘ildilar. «Podshoh oldida diniy masalalardin so‘ralsa, qandoq javob berilur va kim javob qilur?» degan so‘z ustida to‘xtaldilar. Oxirgi maslahatlari shul bo‘ldiki, diniy savollarda Payg‘ambarimizdin qandoq eshitgan bo‘lsak, shundoq javob beraylik, deyishib podshoh mukolamasi uchun ichlaridin hazrati Ja’far ibn Abu Tolibni tayin qildilar. Shuning bilan barchalari podshoh devoniga hozir bo‘lishdi. Podshoh ham diniy ruhoniylarini ushbu majlisga chaqirdi. Alar ham kelib podshoh atrofida Tavrot, Injil kitoblarini ochib o‘tirdilar. Shu chog‘da muhojirlarga qarab podshoh:
— Sizlar tutgan yangi dininglarning asosi — haqiqatini bizlarga bayon qilinglar. Ota-bobonglar yo‘lidin chiqib, o‘z dininglardin qandoq ajradinglar? Nechuk hozirgi kunlarda mashhur bo‘lgan bizning dinimizga yoki boshqa dinlarning biroviga kirmasdin, u dinga kirdinglar? — dedi.
Podshoh javobiga hozirlangan hazrati Ja’far dedi:
— Ey podshoh, biz arab xalqi uzun zamonlardin beri johillikda yashab yurgan bir toifa edik. O‘zimiz yasagan butlarga ibodat qilur edik. Halol-haromni farq qilmay, o‘limtiklar yer edik. Urush-talashlar, qon to‘kish, qaroqchiliklar bizlarning kasbimiz edi. Har turlik buzuqchilik, xiyonat ishlar bizlarda ko‘p edi. Kuchliklarimiz kuchsizlarimizni bosib, yeyish bizlarga odat edi. Mana shunday hol ila birmuncha davr o‘tkazdik. Oxirda Allohning rahmati bo‘lib, o‘z ichimizdin bizlarga payg‘ambar chiqardi. Uning hasab-nasabi, aql-farosati, sidq-omonati yoshligidin beri barchamizga ma’lum edi. U kelib bizlarni Allohni bir bilmakka, yolg‘izgina o‘ziga ibodat qilmakka chaqirdi. Bizlarni ham ota-bobolarimiz qilgan, oltin-kumushdin, tosh-tuproqdin o‘z qo‘llari bilan yasalmish butlarga sajda qilishdin qaytardi. U bizni har ishda rostlikka, omonat saqlashga, siylai rahmni uzmasga, qo‘shnilar haqqini bilishga buyurdi. Zulm-xiyonat qilishdin, urush-talash, nohaq qon to‘kilishlardin, yolg‘on, tuhmat so‘zlashdin, barcha buzuqchilik, harom ishlardin, yetim molini yeyishdin, umumiy insonlar huquqiga xiyonat qilishdan bizlarni qaytardi. Allohning yolg‘iz o‘ziga ibodat qilmakka, anga hech kimni sherik qilmasga, kundalik besh vaqt namoz o‘tashlikka, boy kishilar mollaridin kambag‘allarga zakot berishga, har yili bir oy ro‘za tutishga, bor kishilar yo‘q kishilarga yordam qilishga, bulardin boshqa, insonga foydalik barcha yaxshilik ishlarni qilishga bizlarni buyurdi. So‘ngra biz aning so‘ziga ishondik, o‘ziga iymon keldirdik, Xudo tarafidin keltirgan narsalarni haq deb bildik. Sheriksiz, yolg‘iz Allohga ibodat qildik, halolni halol, haromni harom deb bildik. Mana shu sababdin qavmimiz bizga hujum qildilar. Bizni urdilar, qiynadilar, dinimizdin qaytargali bizlarga ko‘p azoblar berdilar. Yana ilgarigi butparastlik, haromxo‘rlik, xiyonatgarlik, har turlik buzuqchiliklarga bizlarni zo‘r bilan qaytarmoqchi bo‘ldilar. Dinimizdin chiqarish uchun alarning bizlarga qilgan jabru jafolari, bizga ko‘rsatgan zulmlariga qarshi mudofaa kuchiga ega emasligimizdin, har to‘g‘rida ulardin yengila boshladik. O‘z elimizda himoyatimiz qolmadi. Nochor bo‘lib, o‘z yerimizdin qochib chiqdik. Boshqa hech kimni xohlamay, barchadin sizni ortiq ko‘rib panohingizga sig‘inib keldik. Endi, ey podshohim, shunday ahvolga qolib, sizning panohingizga sig‘inib keluvchilar hech vaqt zulm ko‘rmagaylar, deb umid qilamiz, — dedi. So‘ngra Najoshiy:
— U payg‘ambarga Alloh yuborgan oyatlardin o‘qigil, eshitaylik, — dedi.
Anda hazrati Ja’far surai Maryam boshidin bir necha oyat o‘qidi. Tilovat ta’siridin podshoh yig‘lab, soqollarini ho‘l qildi. Atrofida o‘tirishgan ruhoniy olimlar ham yig‘ladilar. Keyin Najoshiy:
— Xudonnig zotiga qasam ichamanki, buning o‘qigan oyatlari, Isoning keltirgan Injil kitobi har ikkovi bir chiroqdin chiqqan nurdek ko‘rinur, — dedi. So‘ngra ul ikki vakilga qarab:

— Endi bu joydin chiqinglar. Allohga qasamki, man bu aziz mehmonlarimni har vaqt oʻz himoyatimda saqlayman, turganlaricha adolatim panohida tursinlar, alarni sizlarga qoʻshib yuborishim menga zulmdur, — deb soʻzini uzdi.
Shundogʻ boʻlib, Quraysh mushriklaridin kelgan bu ikki vakil xijolatlik bilan ul joydin chiqdilar. Soʻngra Amr ibn Osning gʻazabi kelib, bu ishga chidolmay: «Bular ustidan bir soʻz topdim, shuning bilan bularning tub tomirlarini qirqamiz», dedi. Anda ikkinchi yoʻldoshi Abdulloh: «Ortiqcha bularga zarar yetkurmakni qasd qilmaylik, hozircha bular bizga dinda muholif boʻlsalar ham, oʻz qarindoshlarimizdur», degan edi, Amr ibn Os: «Yoʻq, albatta, u soʻzni aytishim kerak, musulmonlar Isoni Xudo yaratgan bandadur, deb e'tiqod qilurlar. Nasorolar boʻlsa, Iso Xudoning oʻgʻli yoki oʻzi deydurlar. Mana shu soʻz boʻlsa, alarning diniga qattiq haqoratdur», dedi. Shuning bilan ertasi kuni ikkovi podshoh huzuriga kirib:
— Ey podshoh, siz himoyatingizga olgan musulmonlarni chaqirib, soʻrang-chi, alarning Iso haqida koʻp yomon buzuq e'tiqodlari bordur, — dedilar.
Buni podshoh eshitib ularni chaqirishga odam yubordi. Bu ishdin sahobalar qattiq gʻamgin boʻldilar. Chunki bu e'tiqod alarning diniga haqorat qilish edi. Musulmonlar bu haqda maslahat uchun yigʻilishib, qandoq javob berishlarini muzokara qilishdi. Oxirida hammalari bir ittifoq boʻlib: «Qur'oni karimda qandoq aytilgan boʻlsa, Paygʻambarimiz bu toʻgʻrida nima degan boʻlsalar, oʻsha javobni beramiz», dedilar. Shu yigʻilganlaricha podshoh huzuriga kirishdi. Podshoh bularga qarab, Iso haqida qandoq e'tiqod qilishlarini soʻradi. Anda hazrati Ja'far:
— Paygʻambarimiz Muhammad alayhissalom bu haqda bizlarga nima aytgan boʻlsalar, bizlar ham shuni aytamiz. Iso Xudoning bandasi va uning barhaq paygʻambari Ruhillohdurlar. Bu ruh Alloh amri ila Maryamga tashlanib, andin tugʻuldilar, — dedi. Bu soʻzni eshitgach, Najoshiy podshoh qoʻlini yerga uzatib, qilchalik bir choʻp olib koʻrsatdi va: «Sening aytganingdin Iso shunchalik ham boshqa emas. Uning haqida aytilgan aniq haq soʻz shudir», dedi. Podshoh shundogʻ deganida atrofida oʻtirgan nasoro olimlari bu soʻzni yoqtirmasdin oʻzaro gʻudurlashdilar, buni payqab, podshoh: «Har qancha gʻudurlashsanglar ham, yana haqiqat soʻzi shudur», dedi. Soʻngra sahobalarga qarab:
— Boringlar endi, mening yerimda sizlar mehmonsizlar. Sizlardin bir kishining ozor topishi, mening oldimdin togʻdek oltin ketishidin ham ogʻirdur. Sizlarga kim ozor bersa, ul jazolanadi, — deb bu soʻzni uch qayta qaytarib aytdi. — Bu vakillarning keltirgan hadyalarini oʻzlariga qaytaringlar, qasam ul xudogakim, meni podshoh qilishda mendin pora olmadi, men nechuk pora olayin, meni toʻgʻrimda hech kimning soʻziga kirmadi, uning haqida men endi kimning soʻziga kiray, — deb toʻxtaldi.
Soʻngra ul ikki vakil bu qilgan makrlariga pushaymon boʻlib, sharmandalik ila oʻz yerlariga qaytib ketdilar. Shuning bilan sahobalar Najoshiyning davlatida rohat bilan yashab turdilar. Endi bu orada yana bir hodisa paydo boʻldi.

## NAJOSHIYGA QARSHI VOQEA

Shundoqki habash shahzodalaridin bir odam podshohlik havasiga tushib, buning bilan nizo boshladi. Har ikki taraf oʻz askarlarini toʻplashib, urushmoqchi boʻldilar. Najoshiy oʻz tarafidagi askarlari bilan dushman ustiga yurish qildi. Bu voqeadin muhojir sahobalar koʻp gʻamgin boʻldilar. Chunki bular uchun aning himoyasidin boshqa pana qilarlik joy yoʻq edi. Xudo saqlasin, bu urush Najoshiy zarariga chiqib, aning oʻrniga boshqa birov oʻtirishi ular uchun koʻp qoʻrqinchlik edi. Oʻz qoʻllari ila yordam berish imkoniyati yoʻqligidin Najoshiy haqiga gʻalaba talab qilib, Xudoga duoda boʻldilar.
Endi urush maydonidagi voqealardin bularning xabardor boʻlib turishlari lozim edi. YOsh

muhojir sahobalardin Zubayr ibn Avvom bu ishni oʻz ustiga oldi. Bu kishi ersa Paygʻambarimiz ammalari Safiyaning oʻgʻlidur. Koʻkragiga sanoch (teri qalqon) bogʻlab Nil daryosining u tomonidagi urush maydoniga yetib bordi. U kunda butun sahobalarning eng istagan tilaklari boʻlsa — boshpanalari Najoshiyning dushmanlari ustidan gʻalaba qozongan xabarini bir karra onglashlari edi. Buni kutib turishgani holda, barchalari duoga qoʻl koʻtarib, intizorlik ila turgan edilar. Yiroqdin Zubayr ibn Avvom qorasi koʻrindi. Qoʻliga tutgan yalov (bayroq) ishorati ila barobar qichqirib, zafar bashoratini berdi. Najoshiy bu daf’a qozongan gʻalabasi ersa, gʻurbat yeri, musofirat elida gʻamginlik ila turishgan bu muhojirlar uchun eng quvonchlik ish edi, shunga koʻra bu suyunchli xabar keltiruvchi Zubayrni sahobalar shodlik, takbir ila qarshi oldilar. Najoshiy tarafidin tor-mor keltirilgan dushmanlari tegishli jazolarini tortdi. Shuning bilan muhojir sahobalar tilaklaricha, butun mamlakat hukumati Najoshiyga qarorlandi. Aning himoyasida oʻz vatanlari Arabistonga qaytganlaricha tinch-omonlik ila turishdilar.
Bu Habashiston ustida oʻtgan voqealarni rivoyat qilguvchi onamiz Ummu Salamadur. Bu zot boʻlsa, ilgari erlari Abu Salama ila shu muhojirlardin edi. Sahobalar u yoqdin qaytganlarida bir kuni shu voqea oʻzaro muzokara boʻldi. Shunda Urva ibn Zubayr:
— «Najoshiy podshoh muhojir sahobalar bilan soʻz qilishganida andogʻ dedi: «Xudo menga podshohlik berishida u mendin pora soʻramadi, mening haqqimda hech kimning soʻziga kirmadi. Endi uning yoʻlida men qandogʻ pora olay, kimning soʻziga kiray, mana shu soʻzning ma’nosi nimadur?» deb alardin soʻradi.
Sahobalar bu soʻzning asli hikoyasidin xabarlari boʻlmagani uchun ular sukut qildilar. Anda Urva aytdi:
— Buning aslini otamdan eshitgan edim, shuni aytib berayin. Endi bu soʻz voqeasi shundogʻ ekan:
— Najoshiyning otasi Habashiston podshosi boʻlib, bular otadin ikki oʻgʻil ekanlar. Ukasining oʻn ikki oʻgʻli bor boʻlib, uning akasi — podshohning boʻlsa, shu Najoshiydin boshqa oʻgʻli yoʻq ekan. Ul zamon qoida-usuliga koʻra, podshohlik naslidin boshqa kishilar har qancha ilm-hunarlik boʻlsalar ham, ularning podshoh boʻlishga haqlari yoʻq edi. Shu sababdin davlat arboblari oʻylashib, yolgʻiz oʻgʻillik Najoshiyning otasini oʻldirib, oʻn ikki oʻgʻillik ukasini aning oʻrniga podshohlik qilib koʻtardilar. Otadin keyin bu oʻn ikki oʻgʻil meros yoʻli bilan taxtga oʻltirsalar, Habashistonda uzun zamon tinchlik oʻrnaydi, deb gumon qildilar. Shuni bilan bu podshoh bir qancha zamon kechirdi. Najoshiy esa amakisi podshohning qoʻlida kundin-kunga oʻsmoqda boʻlib, oʻzining oliy axloqi, aql-farosati ila ishga yetarlik qoʻllik, oʻtkir fikrlik edi. Shuncha oʻgʻillari ichidan u amakisiga manzur boʻlib, siyosat ishlarida koʻproq aning fikriga qarar edi. Arkon-davlatlar bu holni koʻrib, alarga qoʻrqinchlik tushdi. Oʻzaro soʻzlashib: «Bu oʻgʻil ersa amakisini butunlay qoʻlga olib boradi, bilib boʻlmaydi, buni podshoh qilib qoʻyishi ham mumkindir. Agar bu bola qoʻliga podshohlik oʻtsa, bizlardin birortamizni ham qoʻymay oʻldirishiga shak yoʻqdir. Chunki uning otasini biz oʻldirganimizni u yaxshi biladi. Endi bunday boʻlgach, ish vaqtisi oʻtmasdin, aning chorasini koʻraylik», deyishib toʻplanganlaricha podshoh oldiga kelishib:
— Ey podshoh, oʻzing bilarsan, bu bolaning oʻsishi bizlar uchun koʻp qoʻrqinchlikdur, agar qoʻliga podshohlik tegar ekan, hech qachonda bizlarni oʻldirmay qoʻymaydur. Endi biz oʻz boshimizni qutqazishimiz uchun, ani oʻldirishimiz kerak yoki surgun qilib chet elga chiqarishing kerakdur, — dedilar. Podshoh bu soʻzni onglagan soʻngida:
— Hayf sizlarga, kechagi kuni otasini oʻldirib, bugun bolasini oʻldirishimiz qandogʻdur, agar buning boshqa chorasi topilmasa, chet elga ani surgun qilib yuboraylik, — dedi. Shu bilan bolani bozorga chiqarib, yiroqdin kelgan bir savdogarga olti yuz tanga bahoda sotdilar. Shu kuniyoq savdogar uni kemasiga olib joʻnadi. Naq shu kechqurunda yomgʻir

yog'ib edi, podshohni bulutdan tushgan yashin so'qib o'ldirdi. Bu hodisa bo'lgandin keyin Habash xalqi uning bolalaridin birini o'rniga ko'tarmoqchi bo'ldilar. Qarasalarkim, o'n ikki o'g'ilning birisi ham bu ishga yaramas chiqdi. Har tarafda qo'zg'olonlar ko'tarilib, xalq ichi bulg'andi. Davlat arboblari bu haqda chora topolmay, shoshilib qoldilar. Shu chog'da alardin birovlari turib:

— Ertalabki sotgan bolanglar — sizlarning podshohinglar. Undin o'zga bu avlod ichida hukumat boshqaruvchilik kishi yo'qdir. Ish ulg'aymasdin ilgari ul bolani topishimiz kerak, bo'lmasa, mamlakatimizda xarobalik boshlanadi, — dedi.

Shuning bilan bir qancha davlat kishilari savdogar kemasining ketidan yetib, ani qaytardilar. Kechagina o'zlari o'ldirmoqchi bo'lgan, so'ngra chet el ahliga sotishib yuborgan bolaning boshiga toj qo'yib, tagiga taxt yasab, butun habash xalqi ani podshoh qilib ko'tardilar.

Najoshiy shu voqeani eskarib, muhojir sahobalar bilan bo'lgan muzokarada yuqoridagi so'zni aytgan edi:

— Xudo meni podshoh qilishda pora olmadi, hech kimning so'ziga kirmadi, — deganining ma'nosi shu ekan. So'ngra Najoshiyni sotib olgan savdogar, keyinidin kelib, uni sotganlar bilan ko'rishdi. «Olgan molimni yoki pulimni beringlar, bo'lmasa, o'ziga arz qilurman», dedi. Ular: «Senga hech narsa bera olmaymiz, arz qilaman desang, to'smaymiz», dedilar. Savdogar to'g'ri podshoh oldiga kirib, salomdin so'ngra: «Men bozorda bir jamoadin olti yuz tangaga bir g'ulom sotib olib edim. Alar g'ulomni berib, pulimni oldilar. G'ulomim bilan yo'lga chiqqanimda, orqamdin borib, ani qaytarib keldilar», deb, o'ziga kinoya qildi. Podshoh ham: «Savdogarning puli o'ziga topshirilsin, yoki olgan g'ulomini qo'liga berilsin, har joyga olib ketsa, haqlidur», deb hukm chiqardi. Bu ersa Najoshiyning birinchi chiqargan hukmida adolati edi. Shuning uchun uni Alloh taolo muhojir sahobalarga mehribon qilib, alarni hamisha o'z himoyasida asradi. Shu orqali janobi Payg'ambarimizning nazari iltifotlariga kirdi. Shuning natijasi bo'lsa kerakki, saodati azaliy yor bo'lib, yolg'iz o'zi butun aholisiga qarshi turib, podshohligini qizg'anmasdin, hech bir mahluqdin qo'rqmasdin, Xoliqi Akbarning o'ziga takiya qilib, podshohlik taxtida turgan chog'ida ochiqdan-ochiq Islom dinini qabul qildi. Hazrati Ja'far qo'llarida shahodat aytib, iymonga musharraf bo'ldi. Habashiston podshosi Najoshiyning iymonga kelishi voqeasini o'z o'rni kelganda yana bayon qilurmiz, inshaalloh. Yana o'z so'zimizga kelaylik.

Shuning bilan Quraysh qavmlari yuborgan vakillar Amr ibn Os, Abdulloh ibn Rabia maqsadlariga yetolmay, noumid qaytishdilar. Buning ustiga Hazrati Umar ila amir Hamzaning Islomga musharraf bo'lishlari ila Islom dini rivojlanishga boshladi. Mo'minlar Payg'ambarimiz boshliq ibodatlarini Ka'ba qoshida oshkora qildilar. Hazrati Umar Islomni qabul qilishi bilan: «So'z tarqatishda Quraysh qabilasi ichida eng ortiq odam kimdur?» deb so'radi. Anda Jamil ibn Muammar degan kishini ko'rsatdilar. Hazrati Umar aning bilan ertalab ko'rishib: «Ey Jamil, xabaring bormi, men Islom diniga kirib, Muhammadga iymon keltirdim», dedi. Hech so'z qaytarmasdin Jamil Quraysh raislari o'ltirgan joyga qarab jo'nadi. Orqasidin Hazrati Umar ham yurdi. Jamil Baytulloh oldida turib, borlik tovushi ila:

— Ey xaloyiq, ogoh bo'linglar. Umar o'z dinini tashlab, Muhammad diniga kirdi, — deb qattiq qichqirdi. Hazrati Umar esa orqadan turib: «Bu yolg'on aytdi, men musulmon bo'ldim, Allohning borligiga, aning bandasi Muhammadning haq payg'ambarligiga guvohlik berib, iymon keltirdim», deyishi bilan atrofda turgan mushriklar aning ustiga hujum qildilar. Hazrati Umar ham alarga qarshi gohi urib, gohi surib yurib, kun tush bo'ldi. Oxiri qattiq charchaganlikdin bir joyda o'tirdi. Endi qo'llaringdan harna kelsa, ayamanglar, bu yo'ldin qaytish yo'q, bo'lganim shu, deb qarab turdi. Xudo o'nglab, shu

orada Quraysh raislaridin Os ibn Voil degan odam yasangan-tusangan holda savlat bilan kirib keldi. Hazrati Umarning atrofida yomon koʻz bilan hurpayishib, qarab turishgan koʻpchilik xalqqa aning koʻzi tushdi. «Bu nechuk holdur?» deb alardin soʻradi. «Umar Muhammadga iymon keltiribdur», dedilar. Anda Os ibn Voil aytdi:
— Ey xaloyiq, bir odam oʻzi suygan ishiga kirmishdur, aning uchun sizlarga buncha ich kuygulik boʻldi, bu ham Qurayshning Bani Adiy urugʻidin boʻlgan bir oʻgʻildur, alar buni bu holda koʻrsalar, rozilik berib, qarab turisharmu? Tarqalinglar buning ustidan, — deb bir hayqirib edi, Hazrati Umarni qoplab turgan qalin xalqdin bir kishi qolmay tarqalishdilar. Bu bahona bilan Alloh taolo Hazrati Umarni mushriklar ozoridin qutqazdi.

## SAHIYFA VOQEASI

Quraysh mushriklari koʻrdilarkim, iymon keltirgan musulmonlarning soni kundan-kunga koʻpaygani turdi. Bir munchalari boʻlsa, Habashistonga hijrat qilishib, Najoshiy himoyasida qaror topdilar, muhojirlarni qaytarish uchun yuborgan vakillari esa, gʻarazlik hadyalari oʻzlariga qaytarilib berildi. Alar bu safarlaridin maqsadga yetolmay, beobroʻy boʻlishib, noumidlik bilan qaytdilar. Endi Quraysh raislari bu yengilishlariga qarshi oʻzlari uchun bir foydalik ish chiqarish qasdida butun Quraysh urugʻlaridin qoʻshma bir ulugʻ majlis chaqirdilar. Bani Hoshim, Bani Muttalib, bu ikki urugʻdin oʻzga, borliq Quraysh qabila boshliqlari bu majlisga hozir boʻldilar. Yuqorigi ikki urugʻ boʻlsalar, Quraysh qabilasi ichida nasab jihatdin eng yaqinrogʻi shular edi. Abu Tolibning tashviqoti ila bularning moʻmin-mushriklari barobar bir jonlari boricha Paygʻambarimizni himoya qilishga vaʼda berishgan edi. Mana shuning uchun bu majlisda qaraladigan masala shular ustida boʻldi. Majlis ochilgandin soʻngra Islom diniga qarshi har tomondin koʻp soʻzlar oʻtib, eng oxirida bu ikki uruqqa qarshi quyidagi moddalar qoʻyilib, bir qattiq ahdnoma tuzildi:
1. Alar bilan savdo-tijorat qilmaslik.
2. Alarga qiz berib, qiz olmaslik.
3. Maʼraka-majlislarga ulardin hech kimni chaqirmaslik.
4. Bozordin va boshqa joylardin ularga oziq-ovqat jinsidin hech bir narsa oldirmaslik.
5. Atrofdin kelganlarni ularga qoʻshmaslik.
6. Alar bilan qaysi holda boʻlsin soʻzlashmaslik.

Qisqasi, musulmonlar va ham ularni himoya qilguvchilar haqida har qanday yomonlik boʻlsa, ayamasdin qilishlik bu ahdnomada bor edi.
Mana shu mazmunda ahdnoma yozishib, Quraysh raislari tasdiqlashgandin keyin, buni buzishga hech kim yoʻl topmasin va bu qilgan ahdimiz mustahkam boʻlsin deb, «ahdnoma sahiyfasi»ni Baytulloh ichiga osib qoʻydilar. Shuning bilan majlis tarqaldi va musulmonlarga hech koʻrilmagan ulugʻ bir balo boshlandi. Alar bu ahdnoma taʼsiridin oldilarida ogʻir kunlar borligini shu kundan boshlab sezdilar. Makka shahrining turlik tomonida tarqoq holda oʻltirishgan ikki urugʻ ahli oʻz ichlaridagi musulmonlari ila barobar, ehtiyot yuzasidin ne koʻrgilik boʻlsa, bir joyda boʻlaylik, deyishib, «Abu Tolib jilgʻasi» degan oʻringa koʻchishib kirdilar. Paygʻambarimizni oʻrtalarida saqlash uchun, barchalari bir mahallaga toʻplandilar. Shundogʻ boʻlib, bu ahdnoma sababidin musulmonlarga kelgan ogʻirchilik, qattiq kunlar, uzilmay, uch yilga choʻzildi. Bu muddat oʻtgunchalik jilgʻa ichida qamalgan holda qoldilar. Musulmonlarning turmush-hollari kundan-kunga ogʻirlashib, xalq bilan ichkari-tashqari aloqalari uzildi. Har tomonlama tirikchilik toʻgʻrisida koʻp qiynaldilar.
Endi ish shu holga yetganda, rahmati ilohiy qoʻzgʻolib, Quraysh raislaridin ushbu nomlari bilan yozilgan olti kishi: Hishom ibn Amr, Zuhayr ibn Abi Umayya, Mutʼim ibn Adiy,

Navfal ibn Abdu Manof, Abul Baxtariy, Zam'a ibn Asvad bir kecha o'zaro o'tirishgan majlislarida bu ahdnoma ustidin so'z chiqdi. Birovlari turib, aytdiki:
— Bu andog' muruvvatsizlik ishdur, Qurayshning ikki urug'i ochu zorlikda qirilishga keldi, shular ichida har qaysimizning qavmu qarindosh, og'a-inilarimiz bordur. Abul Hakamning bizga o'xshash, ularning orasida amma-xolalari bo'lsa edi, ilgariyoq ahdnomani o'zi buzishga boshlar edi, — deganida hammalarining xayollari buzildi. Bu kuni yuqorida nomlari yozilganlardin Hishom ibn Amr Zuhayr ibn Abi Umayya oldiga keldi. Bu kishi ersa, Payg'ambarimizning ammalari Otika o'g'li edi. Anda Hishom:
— Ey Zuhayr, Bani Hoshim sening o'z tog'alaringdur. Alar shu ochu-yalang'ochlikda, xor-zorlik ila xalqqa aralashmasdin jilg'a ichida qamalib yotsalar, endi sen shular holini ko'rib turib, yeb-ichib yurishga qandog' chidaysan? Qasam ila ayta olamanki, agar Abul Hakamning tog'alari bo'lib, shu holga tushsalar, hech vaqt bu ishga rozilik berib turmas edi. Sening qarab turishingni ajab ko'raman, — dedi:
— Ey Hishom, bu ishda yolg'iz maning qo'limdin nima kelur, agar biror kishi menga qo'shilsa edi, Xudo haqqi, bu ahdnomani buzishga boshlar edim, — dedi Zuhayr.
Anda Hishom:
— Andog' bo'lsa, senga bir yo'ldosh topdim, u ham bo'lsa o'zimman, — dedi.
Buni onglashi bilan Zuhayr yana bir kishi topishga buyurdi. Endi ish shu bilan boshlangani turdi. So'ngra Hishom bu yerdin chiqib Mut'im ibn Adiy oldiga kelib:
— Ey Mut'im, Abdu Manof naslidin ikki urug' halok bo'lishiga sen rozimi, ul rahmsizlarning ko'ngli uchun shundog' jabru zulm ustida qarab turdingmu, agar boshqalar haqida ish shu holga yetgan bo'lsa edi, sizlardin ilgariroq bu ahdni tashlar edilar, — dedi. Bu so'zdin Mut'im qattiq ta'sirlandi va dedi.
— Men yolg'iz kishi bu ahdni buzishga qandoq jur'at qilaman? — dedi.
— Yolg'iz emassan, — dedi Hishom.
— Kim edi ul?
— Men ikkinchi bo'lib, senga bu ishda yordurman. Uchinchini ham topib qo'ydim. Zuhayr ibn Abi Umayya.
— Hoy, andog' bo'lsa, to'rtinchi bir kishi topar esang, bu ishning vujudga chiqishida shak yo'qdur, — dedilar. So'ngra Hishom Zam'a ibn Asvad qoshiga kelib, yuqoridagilarga degandek so'zlar bilan buning ham hamiyatini qo'zg'adi. «Bu ishda bizdan boshqa kimlar bor?» deb so'raganida yuqoridagilarni ko'rsatdi. Shundog' bo'lib, bu olti odam bir kecha yashirin ravishda Makka shahrining yuqorisi Hajjun degan joyda shu masala ustida yig'ilishdilar, va shu majlisda sahiyfa ahdnomasini buzishda ittifoq ila barobar turishga, qattiq va'da berishib tarqadilar. Bu masalani qo'zg'ash uchun so'z chiqarishni Zuhayr ibn Abi Umayya o'z ustiga oldi. Quraysh raislarining odatlaricha, ertalab Baytulloh oldiga yig'ildilar. Shu chog'da Zuhayr ibn Abi Umayya egniga oliy liboslar kiygan holda kelib Baytullohni yetti aylanib, tavof qildi. So'ngra turib, baland ovoz ila qichqirib:
— Ey ahli Makka, biz bunda o'z rohatimiz ila yeb-ichib farog'atda yotsak, Qurayshning ikki urug'i — Bani Hoshim, Bani Muttalib, bular ochu zorlikka qolib qirilishga yaqinlashgan bo'lsalar, biz yiroqdin alarning achinarlik hollariga tomosha qilib tursak, bu qandog' ko'ngli qoralik, rahmsizlikdur. Ulug' Alloh taolo oti ila ont ichamanki, ul zulm, xiyonatkorlik qora sahiyfa ahdnomani yirtib, parchalab tashlamaguncha, turgan o'rnimdin o'lturmayman, — dedi.
Anda Ka'baning bir tarafida o'ltirgan Abu Jahl so'zni eshitishi bilan o'rnidan sakrab turib:
— Bu sahiyfa hech qachon yirtilmaydi, ahdnoma shartlari hech vaqt buzilmaydi, bu so'zni bekor aytursan, — deb shovqin soldi. Bunga qarshi Zam'at ibn Asvad turib:
— Sen bekor aytursan, buni buzmaguncha qo'ymaymiz, aning turishiga rozi emasmiz, — dedi. Bu ikkovini quvvatlab, Mut'im ibn Adiy:

— Sizlarning so'zinglar to'g'ridur, boshqalar xato so'zladi, bezormiz bunday ahdnomadan va uning ichida yozilgan shartlaridin, — dedi. Eng oxirida Hishom ibn Amr ham ular so'zlarini quvvatlab chiqdi. Quraysh raislaridin bo'lgan bu olti nafar odam tarafidin qilingan bu hujumni ko'rib, Abu Jahl hayronlik ila:
— Hoy, bu ish bu joydin boshqa bir o'rinda ilgariyoq tayyorlangan ekan, yo'q ersa olti odamning so'zi bir o'qdek otilmas edi, — deb sukutga majbur bo'ldi. Abu Tolib bu ishning natijasini kutib bir chetda o'tirgan edi, aning oldiga Payg'ambarimiz kelib dedilarkim:
— Birodarim Jabroil shundog' aytur: «Alarning Baytulloh ichiga osgan ahdnoma xatlarini Alloh ismidin boshqa harflarini araza degan yog'och qurti tamom yeb bitiribdur.
Abu Tolib bu so'zni eshitishi hamon so'z bo'lib turgan majlis ustiga kelib:
— Ey Quraysh xalqi, shu hozirda qarindoshim o'g'li Muhammad, bu sahiyfaning, Alloh harflari yozilgan joyidin boshqa yerlarini butunlay araza qurti yeb qo'ydi, deydur. Endi ishimiz osonlashdi, borib ko'raylik, agar Muhammad aytgani to'g'ri chiqsa, bu ahdnoma shu kundin boshlab buzulgani bo'lsin, agar so'zi to'g'ri chiqmay qolsa, anda o'z qo'lim bilan Muhammadni ushlab, sizlarga topshiray, — dedi.
So'ngra Mut'im ibn Adiy sahiyfani olib, yirtib tashlash uchun o'rnidan turdi. Kelib qarasa, xat boshiga yozilgan «Bismikallohumma» bor joydin boshqasini qurt yeb qo'yibdur, yolg'izgina shu harflarning o'rni osilganicha turibdur. Bu qandog' qudratdurkim, sahiyfa ahdnomasini buzishga kirishgan bu olti kishi ichida birortasi bo'lsin hali Islomni qabul qilmagan edi. Balki barchalari bu ahdnomani tuzishga qatnashgan Quraysh raislari edilar, Allohning irodasi bo'lib edi, alarning o'z qo'llari bilan yozib, buzulmaslik uchun Baytulloh ichiga osishgan ahdnomalarini yana o'zlariga yirtkazdi va bu sahiyfada ikki turlik mo'jiza ko'rsatdi. Biri — Payg'ambarimizning bergan xabarlari to'g'ri chiqishidur. Ikkinchisi shuki, araza qurti nohaq zulm so'zlar yozilgan joylarini butunlay yeb, «Bismikallohumma...» yozilgan joylarining o'zigina qolishidur. Mana shunchalik oshkora mo'jiza ko'rib tursalar ham, yana ularning toshdek qotgan ko'ngillari yumshamadi. Shuning bilan har holda sahiyfa balosi musulmonlar boshlaridin ko'tarilib, qamalib yotgan jilg'a ichidin chiqdilar. Bu voqea ersa, tarixiy kitoblarda ulug' bir voqealardin sanalur.
Payg'ambarimizning amakilari Abu Tolib, yuqorigi olti nafar odamning bu haqda qilgan xizmatlarini taqdirlab, bu ne'matning shukronasi uchun arablar odaticha uzun bir qasida aytib, alarni ta'rif-tavsif qilgan bu she'rlari siyrat kitoblarida mashhurdir. Bu voqeadin keyin musulmonlar yana xalqqa aralashib, tirikchilik aloqasida bo'ldilar. Payg'ambarimiz ham sekinlik bilan xalqni dinga da'vat qilishda davom etdilar. Quraysh mushriklari buni to'sishga boshqa hech chora topisholmay, atrof arablaridin kelgan kishilarni mumkin qadar Payg'ambarimiz bilan ko'rishtirmaslik yo'liga kirishdilar.

## TUFAYL IBN ABU AMRNING ISLOMGA KIRISHI

Shu orada Davs qabilasi raislaridin Tufayl ibn Abu Amr degan kishi Payg'ambarimiz bilan ko'rishish niyatida Makkaga keldi. Bu odam ersa qabila raisi bo'lishi bilan birga, arablar ichida atalgan shoirlardin sanalgan, izzat-obro' egasi edi. Shuning uchun buning kelishi ila barobar Quraysh raislaridin bir nechalari kelishib, u bilan ko'rishganidin so'ngra:
— Ey Tufayl, sen bizning yurtimizga kelding, eshitgandursan, o'z ichimizdin shunday bir odam paydo bo'ldi, buning to'g'risidin ishlarimiz ko'p qiyinlashdi. Birligimiz buzilib, oramizga dushmanlik tushdi. Ani ko'rar bo'lsang, kelishgan, chiroyli yuzi bor, sehrdin ortiq ta'sirlik so'zi bor. Bolani otadin, inini og'adin, xotunni eridin so'zi bilan ajratadi. Endi buning sehridin senga ham yuqib qolib, bizga tushgan bo'lgunlik (vayronlik) hodisalar sizlarga ham tushib qolmasin, deb qo'rqib keldik, buning iloji shuki, aning

yuzini ko'rmay, aytgan so'zini eshitmay, bir og'iz so'z qilishmay, eson-omon o'z yurtingga qaytib ketar bo'lsang, shundagina omon qolursan, bo'lmasa o'zingga bir og'ir ish orttirib ketishingda shak yo'qdur — dedilar.
Mushriklar shu misollik so'zlar aytib, ani qattiq qo'rqitdilar. U ham bo'lsa bu so'zlar ta'siridin Payg'ambarimiz bilan ko'rishmasga, bir og'iz bo'lsin, so'zlarini eshitmasga ko'nglida jazm qilib, o'z yurtiga qaytmoqchi bo'ldi. Ko'rmasga ko'z bog'lab yurishning iloji yo'q, ammo so'zlarini eshitmasligi uchun qulog'iga paxta tiqib oldi. Shu hol ila ertalab turib, Baytullohga chiqdi. Shu chog'da janob Payg'ambarimiz namozda turib, qiroat qilar edilar. Bu odam payqamasdin yaqinroq borib qolib, qulog'iga ajib bir yaxshi so'zlar eshitildi. So'ngra bu kishi o'z-o'ziga:
— Ey voy, manga nima bo'ldi, yaxshi yomonni ajratgan, so'z maqomini bilgan bir kishi bo'lsam, uzoq yerdin ataylab kelib, u kishining dushmanlari so'zi bilan, o'ziga ko'rinmasdin, andin bir og'iz so'z eshitmasdin qaytib ketsam, el-yurtimga nima deb borurman? Bu ish men uchun eng cho'ng ayblardin bo'lmasmu? Yaxshisi shulki, o'zi bilan ko'rishay, aytgan so'zlarini payqab qaray, agar axshilik bo'lsa, izlaganim shuldir, ani qabul qilishim kerak, agar bundog' bo'lmay Quraysh xalqi degandek bo'lsa, ani o'ziga otib tashlab, qaytaverishim kerak, meni bu ishga kim zo'rlay oladi? — degan fikrga kelib, bir chetda o'ltirdi. Bir fursat o'tgandin keyin, Payg'ambarimiz ham namozlaridin bo'shab, uy sari qarab yurdilar. U kishi ham orqalaridin xiyol o'tmay, masjiddan chiqib, ustilariga kirdi. Va:
— Ey Muhammad, qavmlaring sening haqqingda har turlik so'zlar qilib, meni qo'rqitdilar. Alloh otiga qasam qilurmanki, so'zingni eshitmaslik uchun qulog'imga paxta tiqib, masjidga kirsam, namozda qiroat qilib turganingni ko'rdim. Men bu so'zni eshitmay desam, uni Xudo xohlamagan ekan, eshitib qoldim. Qarasam, qulog'imga yaxshi uqildi. Endi, ey Muhammad, bu ishni menga haqiqati bilan bayon qil, — dedi. Anda Payg'ambarimiz Islom asosini bayon qildilar. Tavfiq topib, shahodat aytib, iymonga musharraf bo'ldi. So'ngra u:
— Yo Rasulalloh, men o'z qavmim ichida qadrim ulug', so'zim mo'tabar kishidurman, endi men borib, alarni dinga da'vat qilurman. Nima karomat kelturding, deb mendin so'raydilar. Duo qiling, Alloh taolo bu ishda menga yordam qilgudek bir karomat ato qilsun, — dedi.
Payg'ambarimiz ham: «Ey bor Xudoyo, anga bir nishona ko'rsatgin», deb duo qildilar. Shu bilan xo'shlashib, o'z yerlariga qadam qo'yar chog'ida, Xudo qudrati bilan, yongan chiroqlardek, peshonasiga bir nur paydo bo'ldi. Buni ko'rib: «Ey bor Xudoyo, yuzimdin boshqa joyda bo'lsin, o'z dinidin chiqib, yuzi buzilibdur, degan so'z bilan yomonlar tarafidin ta'naga qolmayin», deyishi bilan darhol ul nur yuzidin yo'qoldi. Qamchisining uchida osilgan qandildek bo'lib to'xtadi. Yiroqdin ko'rishgan odamlar hayron bo'lishib, qarab turdilar. Shundog' alomat bilan o'z uylarig'a kelib tushdi. Dastlab ulug' yoshlik qari otasi u bilan ko'rishgani keldi. Anda o'g'li: «Ey ota, mendin yiroq yuringlar, men Muhammad diniga kirdim», dedi. Anda butun oilasi ittifoq ila: «Sen qaysi dinda ersang, bizlar ham shu dinda bo'lurmiz», deyishib, barchalari dinga musharraf bo'ldilar. Shu bilan oilasida musulmon bo'lmagan hech kishi qolmadi. Ammo Davs qabilasini Islomga da'vat qildi ersa, ko'pchilik arablar qanday qilur ekanlar, ularga qarab turaylik, deb kechiktirdilar. U esa yana qaytib, Payg'ambarimiz huzurlariga keldi. Va:
— Yo Rasulalloh, qavmni qanchalik dinga da'vat qilsam ham, ular qabul qilishmay, meni xijolatga qo'ydilar. Duo qiling, Alloh alarni halok qilgay, — dedi. Payg'ambarimiz:
— Yo Rab, Davs xalqini hidoyat qilgaysan, — deb duoyi xayr qildilar. — Ey Tufayl, qavmingga borib, yumshoqlik ila da'vat etgil, — deb ani qaytardilar.
Payg'ambarimiz Madinaga hijrat qilganchalik, bu kishi o'z qavmlarini dinga da'vat qilib

turdi. Alardin bir qanchalari iymonga kirsa ham, tamom qabila dinni qabul qilmadilar. Hijrat qilib, Madinaga kelganlaridin so‘ngra, Davs qabilasidin iymon keltirgan saksondin ko‘p musulmonlar bilan Madinaga kelib, Payg‘ambarimizning vafotlarigacha shunda bo‘ldilar. So‘ngra hazrati Abu Bakr Siddiq xalifalik davrlarida bosh ko‘targan Musaylama Kazzob payg‘ambarlikka da’vo qilib chiqdi. Unga qarshi yuborilgan Islom askarlariga qo‘shilib, o‘g‘illari ila, Tufayl ham urushga bordi. U urush oldida shundog‘ tush ko‘rdi: «Og‘zidin bir qush chiqib uchib ketibdi. Boshidan sochlari olindi. So‘ngra bir xotun kelib uni ushlab, farjiga (ichiga) kirgazib yubordi. O‘g‘li urushdin kelib, otasini ko‘p izladi. Lekin uni topolmay qaytib ketdi. «Uyg‘ongandin keyin: «Sochimning tushimda olingani ersa, bu urushda boshimning olinganidur. Og‘zimdan chiqqan qush bo‘lsa, u mening ruhimdur. Xotun kishining farjig‘a kirishim — yerning bag‘riga kirgizib, meni ko‘mgaylar. Alloh taolo menga bu urushda shahodat nasib qilar ekan. O‘g‘limga qattiq jarohat yetib, menga qo‘shilishni izlasa ham, oxiri salomatlanur ekan», deb ko‘rgan tushiga o‘zi shundog‘ ta’bir berdi. Uning deganidek, o‘zi bu urushda shahidi bo‘ldi, o‘g‘li qattiq yaralanib, uzoqda sog‘aydi. Alloh bulardin rozi bo‘lsin.

## BANI QAYS SHOIRI A’SHONING VOQEASI

Bu kishi ersa, eng oliy tabaqalardin bo‘lgan arab shoirlaridin sanalur edi. Payg‘ambarimiz bilan ko‘rishib, Islomga kirish qasdida o‘z yurti Yamomadin chiqdi. Bu qilgan safarida Payg‘ambarimiz sha’nlariga aytgan, arablar odatlaricha, maqtov-sifatlarini qilgan uzun bir she’r — qasida tuhfasi bor edi. Bu shoir Makka shahriga yaqinlashganda, uning kelgan xabari Quraysh xalqiga eshitildi. Alarga tashvish tushdiki, agar bu shoir kelib, Muhammadga iymon keltirsa, she’r aytib, tili bilan tashviqot qilib, butun arablarni qo‘zg‘ashi mumkindir. Buning chorasini ko‘rib, uni Muhammadga ko‘rishtirmay qaytarish kerak, deb maslahat qildilar. Shuning bilan Quraysh raislaridin Abu Sufyon oldidin to‘sib chiqib, u bilan ko‘rishdi, aning maqsadini so‘rab bilgandin so‘ngra, u:
— Ey A’sho, agar Muhammadga iymon keltirsang, aning dinida uch narsa haromdur: 1. Zino. 2. Hamr (aroq). 3. Qimor.
Agar aning diniga kirib, musulmon bo‘lsang, bu uch lazzatdin mahrum bo‘lursan, — dedi. Anda A’sho:
— Birinchi deganing zino bo‘lsa, endi men qaridim, agar men uni tashlamasam, u meni albatta tashlaydur. Ikkinchi aytganing hamr bo‘lsa, undan ko‘p yillardin beri ichib, bir kishichalik haqqimni olib, qonganman. Uchinchi — qimor o‘yinidin qaytarsa, uni o‘ynaganimda yutib olib, foydalanishim aniq emasdur. Ammo Muhammadning juvonmard, saxiyligini aniq, deb ongladim. Agar iymon keltirsam, aning ato va baxshishlaridin bahra topgayman — dedi.
Abu Sufyon uni bu so‘zlar bilan qaytara olmasligiga ko‘zi yetgandin keyin, turib:
— Ey A’sho, bu ishga ko‘p shoshmasdin yana biror yil o‘tguncha payqab qaragin, endi sening bu kelishing ham quruq bo‘lmasin, Quraysh xalqidin qizil tuklik bir yuz tuya yig‘dirib berayin. Agar bu orada Muhammad bizni yengib, ishi rivojlansa, bir yil so‘ngra kelib, unga iymon kelturursan, ham buning ustiga yuz tuya ortiqcha o‘lja olgan bo‘lursan, yo‘q, agar bundog‘ bo‘lmay, biz uni yengib chiqar bo‘lsak, ul chog‘da butun arab o‘z dinida qolib, aning bu ishi o‘rtadin ko‘tariladi. Ul holda yuz tuya senga yana foydaga qoladi, — deb uni ta’maga soldi.
U ham bo‘lsa, mol hirsi ko‘ngliga tushgandan, uning bu so‘ziga rozilik ko‘rsatdi. Shundog‘ qilib, Abu Sufyon Quraysh xalqidin yuz tuya yig‘ib, unga topshirgandin keyin, Payg‘ambarimiz bilan ko‘rishmasdin, dunyoga aldanib, o‘z eliga qaytib ketdi. Yo‘lda ketayotganida uyiga yetmasdin ilgarigi tuyasidin yiqilib o‘ldi. Dunyo hirsi balosiga qolib,

shundog‘ ulug‘ davlatdin mahrum bo‘ldi. Lekin buning shu safaridagi Payg‘ambarimiz sha’nlarida aytgan she’ri ersa, shu kungachalik kitoblarda mashhurdur. Balki g‘oyibona iymon keltirgan bo‘lsa ham ajab emas.

## PAYG‘AMBARIMIZNI MASXARA QILGAN QURAYSH RAISLARINING VOQEASI

Hadis kitoblarining rivoyatlariga ko‘ra Quraysh raislaridin nomlari yozilgan shu besh kishi:
1. Asvad ibn Muttalib. 2. Asvad ibn Abdu Yag‘us. 3.Os ibn Voil. 4. Horis ibn Talotila. 5. Valid ibn Mug‘iyra — Quraysh ichida yoshi ulug‘ qari kishilardan bo‘lib, ko‘p obro‘yga ega edilar. Payg‘ambarimizga ozor berishni o‘zlariga buzilmas ahd qilgan edilar. Bularning qilar ishlari doim Payg‘ambarimizning o‘qigan namozlarini, toat-ibodat qilganlarini, o‘ltirib-turishlarini masxara qilishib, o‘tgan-ketganlarida Rasullullohga ozor berish edi. Bu haqda ko‘p sabr qildilar, alarning adabsizliklari ham nihoyatiga yetdi. Mana shu chog‘da Jabroil alayhissalom Xudo tarafidin bu oyatni keltirdilar: — «Fasda’ bima to’maru, vaa’riz anil mushrikiyna, inna kafaynakal mustahziiyn». Ma’nosi: — «Ey Muhammad, Allohning amrini ochiq aytgil, seni masxara qiluvchi adabsizlarning jazolarini o‘zimiz beramiz, ul mushriklardin sen parvo qilma», degan bo‘lur. Jabroil alayhissalom shu vahiyni keltirganlarida, alar o‘z odatlaricha Baytullohni tavof qilishib yurishgan edilar. Jabroil alayhissalom kelib, Baytulloh oldida turdilar, Payg‘ambarimiz ham aning yonlariga keldilar. Shu chog‘da tavof qilib yurgan Asvad ibn Muttalib u yerdan o‘taverdi. Uni ko‘rib, Jabroil alayhissalom qo‘llarida tutib turgan yashil bayroqni uning yuziga otdilar, darhol uning ko‘zlari ko‘r bo‘ldi. Bundin keyin Asvad ibn Abdu Yag‘us ham u joydin o‘tdi, Jabroil alayhissalom aning qorniga ishorat qildilar, shu zamon qornida shish paydo bo‘lib, istisqo illatiga yo‘liqdi. Shu dard bilan yurib halok bo‘ldi. Aning ortidin Valid ibn Mug‘iyra kelib, Jabroil alayhissalom oldilaridin o‘taverganida aning oyog‘iga ishorat qildilar. Necha yil ilgari tuzalgan yara o‘rnidan bir shish qaynab chiqdi, buning og‘rig‘iga chiday olmasdan bo‘kirib yotib, jon berdi. So‘ngra Os ibn Voil kelib edi, Jabroil alayhissalom aning tovoniga ishorat qildilar, necha kun o‘tgandin so‘ngra oyog‘iga bir tikon kirgani bahona bo‘lib, shuning dardiga davo topolmasdin bu ham o‘ldi. Horis ibn Talotila o‘tayotganida Jabroil alayhissalom aning boshiga ishorat qilib edilar, ichi suvga to‘lgan tulumdek bo‘lib, aning boshida bir shish paydo bo‘ldi. Qon-yiring oqib yurib, bu ham o‘ldi. Alhosil, yuqoridagi oyatning mazmunicha, Rasulullohga qilgan adabsizliklarining shumligidan, oxirat azobining namunasin bu dunyoda ham ko‘rib, barchalari halok bo‘ldilar. Qudrati ilohiy ila bo‘lgan bu voqeani Payg‘ambarimizdan boshqa hech kim bilmadi.
Bulardin keyingi eng qattiq dushmanchilik ko‘rsatgan kishi Abu Jahl edi. Bu mal’unning Payg‘ambarimizga har qancha dushmanligi qattiq bo‘lsa ham, yana oldilariga kelganda beixtiyor tavoze’ qilar edi. Shundoqki, badaviylardin bir kishi Makka bozoriga bir tuya keltirib, sotmoqchi bo‘ldi. Pulini uydan bermoqchi bo‘lib, u tuyani Abu Jahl sotib oldi. Ammo qilgan va’dasiga vafo qilmay, uning haqqini bermasdin bir necha kunlar sudradi, ul badaviy arab hech iloj topolmasdin, Baytulloh oldida majlis qurib o‘tirishgan Quraysh raislariga arzini aytib, Abu Jahldin haqqini olib berishlarini talab qildi. Anda Quraysh raislari bir chetda o‘tirgan Payg‘ambarimizga ishorat qilib: «Hammamizning kattamiz ana shu kishidur. Sening haqqingni olib berishga shundin boshqa hech kim yaramaydi», dedilar. Bundin g‘arazlari ersa, Payg‘ambarimizni masxara qilishib, Abu Jahl bilan urishtirish edi. Bularning xiyonatlik so‘ziga bechora badaviy ishonganidin, to‘g‘ri Payg‘ambarimizga kelib:
— Ey muborak odam, men bo‘lsam bu shaharga kelgan musofirdurman. Abul Hakamga bir tuya sotgan edim, shu kungacha pulini bermasdin, meni ko‘p ovora qildi. Anavi

o'tirgan odamlarga undin haqqimni olib berishlari uchun arz qilgan edim, alar sizni ko'rsatdilar. Xudo xayr bersin, yaxshi kishi ko'rinasiz, mening haqqimni olib berarmikinsiz, deb keldim, — dedi.
Darhol Payg'ambarimiz: «Yaxshi bo'lur, yur bo'lmasa», deb o'rinlaridin turib, Abu Jahl uyiga qarab yurdilar. Bu ishni payqab o'tirishgan Quraysh raislari buni ko'rishib: «Muhammad bu borishida Abu Jahl ila qandog' muomala qilgay, buni bilishimiz kerak», deb yashirincha bir odam yubordilar. Payg'ambarimiz badaviyni boshlab to'g'ri Abu Jahlning uyiga kelib, aning eshigini qoqdilar. Abu Jahl ichkaridin turib: «Kimdir?» deb edi, Payg'ambarimiz: — «Muhammaddurman, bu yoqqa chiqgil», dedilar. Ovozlarini eshitishi bilan, qo'rqqanidin o'ngi (rangi) o'chib, yuzi sarg'aydi, darhol eshikni ochib edi, Payg'ambarimiz: «Bu kishini haqqini hozir ado qil», dedilar. Abu Jahl hech qandoq qarshilik qilmasdin, shoshilganicha uyidin pul olib chiqib, badaviy haqqini topshirdi. Payg'ambarimizga u badaviy ko'p tashakkurlar bildirgandin so'ngra, yana Quraysh majlisiga kelib: «Sizlar ko'rsatgan odamning Xudo xayrini bersin, Abul Hakamdin tamom haqqimni olib berdi», deb Payg'ambarimizni ko'p olqishladi. Bular bo'lsa, bu ishni Payg'ambarimizga aziyat yetkazish qasdida qilgan edilar. Alloh taolo irodasi bilan, Payg'ambarimizga ionat bo'ldi. Quraysh raislari xijolatlikka qolib, Abu Jahlga nafrat aytib turganlarida yuborgan kishilari keldi. «Nima voqea bo'ldi?» deb andin so'radilar. Ul: «Abu Jahlning Muhammad haqida qilgan muomalasi bek (cho'ng) taajjub ishdur. Ko'rganim shuldurki, Muhammad badaviy bilan to'g'ri borib, Abu Jahl qopqasini qoqdi. Qarasam, Abu Jahl qo'rqqanidin rangi o'chgan, ruhsiz holda chiqib keldi. Muhammad badaviyni ko'rsatib, buning haqqini darhol ado qil, dedi. Ul ham yugurganicha uyidin pul ko'tarib chiqib, badaviyning haqqini topshirib berdi», deb aytdi. Bu so'zga hayron bo'lib turib edilarki, Abu Jahl o'zi kelib qoldi. Alar yoppasiga: «Bu qandog' nomuslik uyat ish, dushmanlarimizni suyuntirding, o'zingga nomus keltirding», deb unga nafratlarini bildirdilar. — Bu choqqa davr Muhammadga bundoq yumshoqlik qilganingni ko'rmagan edik».
Anda Abu Jahl:
— Meni ko'p ayb qilmanglar, chunki bu ishda mening ixtiyorim yo'qdur, endi bu sirni aytishga majbur bo'ldim. Shundoqki, men o'tirib edim, tuyuqsizdin eshik qoqilib, Muhammadning ovozini eshitdim, ixtiyorsiz ko'nglimga qattiq bir qo'rqinch tushdi. Yugurib chiqib edim, ko'rdimki, badaviy oldida Muhammad turibdi, aning ortida tishlari nayzadek, boshi sandiqdek, haybatlik bir bug'ro tuya og'zini ochib turganini ko'rdim. Agar men qarshilik ko'rsatsam, ustimga hujum qilgudek ko'rinur, — dedi.
Subhonalloh, bu qandoq ajab ishdurki, shu qadar ulug' mo'jizalarni ko'rishib tursalar ham, bundin hech qandoq ibrat olmadilar.
Endi, ey mo'min, ogoh bo'lginkim, Payg'ambarimizning aytishlaricha, insonda uch turlik sifat bordur.
1. Hayvonlik.
2. Shaytonlik.
3. Farishtalik xislatlaridur.
Alloh taolo odamni yaratganida, aning vujudiga bu uch turlik sifatini qo'ymishdur. Shuning uchun har bir insonda shu uch xil maxluqning sifatlari ko'rinmoqdadur. Shundoqki: yemak-ichmak, uxlamoq, jimo qilmoq (er-xotin qo'shilishi), mana bular ersa, hayvonlarning sifatlaridur. Insonlardagi urush-talash, o'ldirishlar, yorish-yirtish, bir-birlariga ozor berishlar, mana shular bo'lsa, it-bo'rilar kabi yirtqich hayvonlarning sifatlaridur. Makr-hiyla, zulm-xiyonat, hasad qilish, xalq ichida buzuqchilik qilib, fitna-fasod ishlarini qo'zg'ash, bular shaytoniy ahloqlardin bir namunadur.
Ilmdo'stlik, ilmsevarlik, adolatparvarlik, taqvogarlik, rahmdillik, butun olijanoblik,

ko'rkam ahloqlik, mana bunday ishlar farishtalik sifatlaridin bir namunadur. Odam farzandlarida bu sifatlarning borligini ko'rib turamiz. Agar farishtalik sifati tarbiyat topib, quvvatlanar ekan, uning darajasi farishtadin ortiq bo'lishi shubhasizdur. Mana, payg'ambarlarning vujud-shariflari bu so'zni isbot qilishga ochiq dalildur.
Agar bundog' bo'lmay, hayvoniy, shaytoniy tarafiga insonlar mayl qilsalar, shular qatorida qolib, balki bulardin ham tubanroq tushib, asfalasofilin zindoniga giriftor bo'lgaylar. Shunga ko'ra, Alloh taolo Rahmon rahim sifati ila insonlarga rahbarlik qilishga bir yuz yigirma to'rt ming payg'ambar yubormishdur. Ularning vazifalari esa insonlarning asl gavharlari bo'lgan farishtalik sifatlarini yuzaga chiqarishdur. Diniy tarbiyatlar berib, shaytoniy sifatlardin alarni arig'dab (tozalab), hayvoniy sifatlarini cheklashdur. Agar inson farzandlari payg'ambarlar tarbiyalaridin chetga chiqib, alarning ko'rsatgan yo'llaridin yiroq yursalar, shaytoniy va hayvoniy sifatlari rivoj topib, iymon — islomdin bahrasiz bo'lgaylar. Xudo saqlasin, agar bu ikki buzuq sifatlar insonlar olamida rivojga kirar ekan, aning natijasida qandog' ishlar paydo bo'lishi ko'z oldimizda ko'rinmoqdadur. Qiyomat qanchalik yaqinlashgani sayin insonlarda bu yomon sifatlar shunchalar rivojlanishi mashhur hadis kitoblarida yozilmishdur.
Haqni botildin ajratish uchun Alloh taolo insonlarga aql gavharini ato qilishi buning misoli bir oyna kabidur. Agar u musaffolik, tekislik sifati ila tursa, aning to'g'risiga kelgan har bir narsa anda o'z haqiqati ila ko'ringay, agar bundog' bo'lmay, aql oynasi zang boylab, tekislik va safolik sifatidin ajragan bo'lsa, aning qarshisiga kelgan to'g'rini egri, oqni qora qilib ko'rsatgay. Buning oldida yaxshi-yomon, umuman, barchasi barobar bo'lgay. Mana bundog' odamlarning aqllari, shaytoniy hayvoniy quvvatlariga asir bo'lib, aning asli fitrati buzilmishdur. Agar tamom umrini shu yo'lda o'tkazib, dunyodin tavbasiz ketar ekan, abadiy shaqovatga (tuzalmasga), do'zax azobiga tutilur. Endi bu asoratdin qutilish, bu dardga davo topish uchun, Xudo tarafidin yuborilgan, Islom dini ko'rsatgan yo'ldin boshqa hech qandoq aning chorasi yo'qdur. Bu yo'lning chin qalovuzi va aning haqiqiy yo'lboshchisi hazrati Muhammad Mustafo sollallohu alayhi vasallamdurlar. Alloh taolo tarafidin bu zotga Qur'oni karim kitobi indirilmishdur. Insonlarning ikki dunyoda baxt-saodatlik bo'lishlari uchun, shu kitob birma-bir kafildur. Bayt:

«Haqni ko'rgan, haqni bilgan, haq yo'lining boshchisi
Bil, Muhammad Mustafodur, ul xudoning elchisi»

## RAKONA IBN ABDU YAZID VOQEASI

Quraysh qabilasi ichida Rakona ibn Abdu Yazid nomlik bir pahlavon yigit bor edi. Kurash maydonida otog'i chiqqan, yonboshi yerga tegmagan edi. Bir kun xoli bir ko'chadan o'tib borayotganida, Payg'ambarimiz aning oldidan chiqib:
— Ey Rakona, Xudodin qo'rqgil, mening nasihatimni qabul qilib, Islom diniga kirgil, — dedilar. Anda Rakona:
— Ey Muhammad, sening kelturgan bu dining haqligini qaydin bilurman? Uning haqligiga biror belgi ko'rsatsang, qabul qilayin, — dedi. Anda Rasululloh:
— Sening pahlavonligingga so'z yo'qdur. Kuch-quvvatda barchadin o'zingni ustun chog'larsan. Qo'pgil (tur), ikkovimiz bu yerda kurashaylik. Agar seni yiqar bo'lsam, mening haq payg'ambarligimga ishonib, iymon kelturumisan? — dedilar. Ul ham roziligini bildirib, tura kelib kurashga tutindi. Muborak qo'llari tekkan hamon butun kuchidin ajradi, ikki bukib, ani yerga urdilar. Bu ishga Rakona hayron qolib, qaytadin kurashmoqni talab qildi. Bu qatimda esa, burungidin og'irroq holga qoldi. O'zini arslon oldida turgan tovushqondek (quyon) ojiz chog'ladi. Hech kimsani o'ziga teng ko'rmagan

Rakona aytdi:
— Ey Muhammad, umr ichida eshitilmagan, ko'rilmagan ajab bir ishdur. Endi bu nechuk voqeadur.
Anda Payg'ambarimiz: — Agar tilar ersang, bundin ham ajibroq narsani senga ko'rsaturman, — deb yiroqdin ko'rinib turgan bir daraxtni chorladilar ersa, daraxt yer yorib kelib, Rasululloh oldida salomga egildi. «O'rningga qayt», degan izm bilan, qaytadin o'z joyiga borib o'rnashdi. Mana shundog' ulug' mo'jizani ko'rib tursa ham, yana iymon keltirmadi. Payg'ambarimizga sehrgar tuhmatini taqib, bu ulug' ne'matdin mahrum bo'ldi. Shuning bilan Rakona payg'ambarimiz oldilaridin qaytib, Quraysh majlisiga kelsa, alar jamoat qurib o'ltirgan ekanlar. Alarga qarab:
— Ey Quraysh xalqi, Xudo haqida qasam qilurman, Muhammaddin ortiqroq yer yuzida sehrchi yo'qdur. Aning sehrchiligi orqali butun dunyo xalqiga ega bo'la olgaymiz, — deb ko'rgan mo'jizalarini alarga bayon qildi. Ammo o'zi shaytoniy vasvasalarga qolib, iymondin benasib bo'ldi.

## XADICHA ONAMIZNING VAFOTLARI

Onamiz hazrati Xadicha Huvaylid qizi, Quraysh qabilasi ichida hasab-nasab jihatdin eng yuqori darajali xotun edi. Qirq yoshida Rasululloh uni o'z nikohlariga oldilar. Ul chog'da Payg'ambarimizning yoshlari yigirma beshga yetmagan edi. Payg'ambarlik davrining o'ninchi yilida, hijratdin uch yil ilgari Makka shahrida onamiz Xadicha vafot topdilar. Payg'ambarimizning barcha bolalari, hamma o'g'il-qizlari shu onamiz Xadichadin tug'ilgan edilar. YOlg'iz Ibrohim otlig' o'g'illari ersa Moriya degan cho'rilaridin tug'ildi. U bo'lsa Misr podshosi Muqovqis tarafidin Payg'ambarimizga hadya qilib yuborilmush edi. Eng kichik qizlari Fotima Payg'ambarimizdin olti oy keyin vafot topdilar. Qolgan katta-kichik hammalari o'zlaridin ilgari dunyodin o'tgan edilar. Bu musibat ustiga butun dushmanlariga haybat ko'rsatib turgan amakilari Abu Tolibning vafot qilishi Payg'ambarimizga qattiq ta'sir qildi. Bu mehribon yordamchilaridin birdaniga ajralganlari uchun ortiqcha qayg'urdilar. Shu musibat bo'lgan yilni qayg'u-hasrat yili, deb atadilar. Chunki bu ikkovlari umrlarining boricha Rasululloh yordamlarida molu jonlarini ayamasdin fido qilgan edilar. Endi bularning vafotlaridin so'ngra Quraysh mushriklari fursatdin foydalanib, Payg'ambarimiz boshliq barcha musulmonlarga bermagan ozorlari, ko'rsatmagan jabru jafolari qolmadi. Makka mushriklaridin umid qilarlik hech ish ko'rmaganlikdan, Payg'ambarimizning ko'ngillariga Toif xalqini dinga da'vat qilish va hammalaridin yordam so'rash fikri tushdi. Toif esa, Arabistonda yaylov qatori salqin, Makka shahridin yetmish-sakson chaqirim sharq tomonda joylashgan bir shahardur. U yerda arablardin Bani Saqiyf qabilasi yashar edilar. Eng munbit (unumli) iqlimlarda yetishgan mevalar ul joyda ortig'i bilan yetishadi. Mana shu safarda nomlari Qur'oni karimda zikr qilingan, Payg'ambarimizning asrandi o'g'illari Zayd ibn Horisa hamroh edi.

## TOIF XALQINI DINGA DA'VAT QILISH

Shuning bilan Rasululloh Toif shahriga qarab, yo'ldoshlari Zayd birgaligida yo'lga chiqdilar. Ot-ulovlari yo'qligidin tog'-toshlarda yayov yurishga to'g'ri keldi. Toif shahriga kirganlaridin so'ngra, kunduzi yurishga dushmanlardin, saqlanib, qabila raislari bilan kechalab kelib ko'rishdilar. Bu xalqning raislari esa Abd Yolayl, Mas'ud, Habib otlig' uch og'ayni edilar. Payg'ambarimiz bularga:
— Ey Bani Saqiyf raislari, Alloh taolo meni yer ustiga payg'ambar qilib yubordi. Allohning buyruqlarini bandalariga yetkazgani keldim. Inson olamini Islom diniga chaqirurman.

Butun olam xalqini iymon-insofga da'vat qilurman. Agar mening bu so'zimni qabul qilib, menga iymon kelturur bo'lsangiz, ikki dunyo davlatiga ega bo'lursiz, — dedilar.
Lekin bulardin umid qilarlik hech bir so'z chiqmadi. Balki birovlari:
— O'z qavm-qarindoshlaringa foydasi tegmagan bir ishni bizga kelturibsan, alar bu ishdin yaxshilik kutmaganlikdin, ani qabul qilmadilar. Endi biz uni nechuk qabul qilaylik, — dedi. Ikkinchisi esa:
Biz senga iymon keltirsak, bizning yordamimiz bilan ishlaring o'rin topsa, hukumat ishi bizda bo'lishini shart qilurmiz, — dedi. Uchinchisi:
— Arablar ichida ne ulug' darajali raislar, katta obro'ylik boylar bo'laturib, kishi topilmagandek, Alloh seni payg'ambar qilurmi? — dedi.
Bu so'zlarni eshitib, Payg'ambarimizning umidlari bulardin uzildi. Lekin bu voqeani yashirin tutishlarini, boshqalarga aytmasliklarini alardin qattiq o'tindilar. Chunki u zamonda Makka mushriklari Toif mushriklari bilan adovatda edilar. Agar Quraysh mushriklari bu xabarni eshitib qolsalar, ayniqsa, bularning oldidan umidsizlanib, quruq qaytganliklarini bilsalar, alarning adovatlari Payg'ambarimizga ilgarigidan ham ortiqroq bo'lishi aniq edi. Shuning uchun payg'ambarimiz bu xabarning xalq ichida tarqalmasligini suyar edilar. Bu so'zning yashirin qolishini alardin o'tingan bo'lsalar ham, oldilarida qabul qilgan bo'lib, keyinlaridin bebosh yomon kishilarni va ham yosh bolalarni Payg'ambarimizga qarshi qo'zg'adilar. Ko'chaga chiqqanlarida u beboshlar tomonidin tosh-kesaklar otildi. «Lot-manot butlarimizni haqorat qilguvchi, din buzg'uvchi kishi keldi», deb har tarafdin qichqirar edilar. Atrofdin otilgan tosh-kesaklar zahmidin kiygan kovushlari qonga to'ldi. Yo'ldoshlari hazrati Zayd Payg'ambarimizga o'zlarini qalqon qilib, to'sgan edilar, otilg'on tosh-kesaklar zahmidin tanlari, bosh-ko'zlari qonga bo'yaldi. Xudo o'nglab, shu o'rtada Quraysh raislaridin Utba degan kishining chorbog'i bor edi. Bu beboshlar hujumidin saqlanib, shu chorboqqa kirishga majbur bo'ldilar. Rabianing ikki o'g'li — Utba va Shayba Makkadan salqinlash uchun yangidan kelishib, alar ham shu bog'da edilar. Bular ersa, Payg'ambarimizning eng qattiq dushmanlaridin sanalgan edi. Bu og'ir ahvol ustida bularning qarab turishlari yana ham Payg'ambarimizga og'irroq xafalik keltirdi. Qutlug' ko'ngillariga nihoyati ma'yuslik paydo bo'lib, shu duoni o'qib, Allohga munojot qildilar. Mashhur hadis kitoblarida Toif duosi deb yozilmish edi. O'qiguvchilarimizga yodgor bo'lsin, deb u duoni Payg'ambarimizdan qilingan rivoyati bilan arabcha iboratini keltirmoqni loyiq ko'rdim. Va duoning mazmunini turkiy tiliga tarjima qildim.
Kitobni o'qiguvchi mo'minlar, bu duoni o'qiganlarida, alarning ko'ngillari erib, ko'zlari yoshlanur ersa, duo qilish paytining kelganidur. Ana shu chog'da bu yozuvchi, yozuqlik qulni duoda eskarib qo'yishni umid qilurman. Toif duosi budur:
«Allohumma ilayka ashku zu'fa quvvatiy va qillata hiylatiy va havoniy alannasi yo arhamarrohimiyn, anta rabbul mustaz'afiyna va anta rabbiy iloman takiluniy, ila baidin yatajahhamuniy am ila aduvvin mallaktahu amriy, inlam yakun bika alayya g'azabun fala uboliy, valokinna ofiyataka hiya avsau liy».
Ma'nosi: «Ey bor xudoyo, meni kuch-quvvatim zaiflashdi, qilurga choralarim ozaydi. Odamlar meni ko'zlariga ilmas bo'ldilar. Ey mehribon Parvardigorim! Sen mening murabbimsan va barcha kuchsiz, ojiz qullarning suyanchisidursan, mening ishimni kimlarga topshirding. Mandin norozi bo'lmas ersang, bu yo'lda har qancha ozor-kulfatlar ko'rsam ham, hech qandog' uni og'ir tutmasman, ammo ofiyat ato qilsang, men uchun kengchilikroqdur».
Yuqorida yozilgan Rabianing o'g'illari payg'ambarimizning bundog' og'ir holga qolganlarini ko'rib, rahmlari keldi. Qarindoshlik mehrlari biroz qo'zg'aldi. Alarning nasroniy dinida bo'lgan Addos nomlik bir quli bor edi. Ani chorladilar va: «Ul kishi oldiga

yegali bir-ikki bosh uzum keltirgin», dedilar. Ammo oʻzlari kelib, koʻrinish berishga uyaldilar. Alarning buyruqlaricha Addos tovoqqa solgan ikki bosh uzumni keltirib, paygʻambarimiz oldilariga qoʻydi. Paygʻambarimiz «Bismilloh» deb, uzumdin olib yedilar. Addos qul buni onglagan soʻngida yuzlariga qarab turib, «Bu shahar xalqidin men eshitmagan ajab bir soʻz aytdingiz», dedi. Anda paygʻambarimiz «Qaysi shaharliksan, qaysi dindansan?» deb Addos quldin soʻradilar. «Nasroniy dinidadurman. Naynavo shahridan erurman», — deb javob berdi. «Andogʻ boʻlsa, Yunus ibn Matto degan yaxshi kishining shahridan ekansan, ey Addos», dedilar. Addos: «Yunus ibn Mattoni siz qaydin bilursiz?» dedi. Paygʻambarimiz: «Ul mening birodarimdur, har ikkovimiz ham Xudo tarafidin yuborilgan Paygʻambardurmiz», dedilar. Addos bu soʻzni eshitishi bilan Paygʻambarimizning oyoqlariga oʻzini otdi. Oyoqlariga koʻzini surtib, bosh-koʻzlarini oʻpib, darhol musulmon boʻldi. Ajib ishdurkim, necha ming sonlik Toif xalqiga nasib boʻlmagan iymonni, Alloh taolo shu qulga loyiq koʻrdi. Addosning bundoq qilganini yuqorida turishgan xoʻjayinlari koʻrishib, qilgan ishlariga pushaymon boʻlishib, shoshilib qoldilar. «Endi qulimiz buzildi, undan ajraydigan boʻldik», deb bir-birlariga ta'na aytishdilar. Soʻngra Rasululloh u yerdan chiqishib Makka shahriga qarab yoʻlga tushdilar. Xoʻjayinlari Addosni chaqirib: «Nechuk ul kishining qoʻl-oyoqlarini oʻpding? Undan nima koʻrganing, bilganing boʻldi», — deb soʻradilar. Anda Addos aytdi:

— Men bilurman, yer ustida bu kishidan yaxshiroq hech kimsa yoʻqdur. Uning aytgan soʻzlarini paygʻambar boʻlmagan kishi hech qachon bilmaydi. Xudo tarafidin yuborilgan paygʻambarligini aniq bildim. Shuning uchun aning diniga kirdim.

Rasululloh Toif shahridin chiqib, shu yurganlaricha, Naxla degan xurmolik boqqa kelganlarida kech boʻlib, tun qorongʻuligi bosdi. Mana shu joyda tunab qoldilar. Kechalab tahajjud namozini oʻtamakchi boʻlib, tun yarmida turganlarida namoz oʻqib, uzun qiroat qildilar. Shul chogʻda Nasiybin degan joydagi jin toifalaridin yetti nafar jinlar raislari shu joydin oʻtishmoqda edilar. Qarasalar, bir kishi namozda qiroat qilib turibdi. Namoz oʻqib boʻlganlaricha quloq solib turishdilar. Rasulullohning oʻqigan Qur'onlarining ta'siridan koʻngillari erib, koʻzlari yoshlandi. Qur'on nuri bilan koʻngillari ochilib, haqiqat yoʻli yoridi. Barchalari hidoyat topib, shu joyda iymon keltirdilar. Oʻz urugʻ-aymoqlariga borgach, bu voqeani bayon qilib, alarni ham Islom diniga dalolat qildilar. Qur'ondagi «Qul-uvhiya» surasi boshdin-oyoq shu mo'min jinlar qissalaridur. Rasulullohga paygʻambarlik vahiyi kelgandin soʻngra oʻn uch yil Makka shahrida turib, xalqni dinga da'vat qildilar. Shu muddat ichida Quraysh kofirlari qancha qatim mo'jizalar koʻrgan, Qur'on oyatlarini eshitgan boʻlsalar ham yana iymon kelturmadilar. Bu qandogʻ ulugʻ nasibadurki, Rasulullohning Qur'on qiroatini bir yoʻlgina eshitgan oʻtkinchi jinlar bu davlatga yetdilar. Va ham shu safardin qaytishlarida, Jabroil alayhissalom «Malakul jibol», ya'ni tamom togʻlarning ustida turgan ulugʻ bir farishta bilan kelib:

— Ey Muhammad, Alloh taolo bizni sening farmoningga yubordi. Sening buyrugʻing bilan ish qilgani keldik. Agar tilar ersang, senga qarshilik koʻrsatgan ikki shahar ustiga ikki togʻni tashlagaymiz, — dedilar. Anda Rasululloh shu duoni oʻqidilar:

«Allohumma ihdi qovmiy fainnahum lo ya'lamun».

Ma'nosi: «Ey bor Xudoyo! Oʻzing bu xalqni toʻgʻri yoʻlga solgil, alarga balo yubormagil, senga qarshilik qilgan boʻlsalar, bilmaslikdin qildilar. Ularning gunohlarini kechirgaysan». Rasulullohdin bu javobni eshitganlaridin soʻngra Jabroil alayhissalom: — «Ey Muhammad, seni Xudoi taolo Qur'onda «Roufur-rohim», deb atamish edi. (Ya'ni, rahmdillik, yumshoq koʻngillik.) Endi senda bu sifatlarning borligini koʻrdik, Allohning chin suygan habibi emishsan», deb Rasulullohga rahmatlar aytib, yondilar (qaytdilar). Shundoq boʻlib, Rasululloh asrandi oʻgʻillari Zayd bilan birgalikda Makka shahriga yaqinlashdilar. Ammo bu safardin qaytishlarida ochiqdan-ochiq shahar ichiga kirishlik

anchagina xatarlik edi, chunki Toif shahrida yashovchi Saqiyf qabilasi ila Makka mushriklari uzun yillardin beri adovatda edilar. Bularga qarshi Rasulullohning ulardin yordam so'rab borishlari Qurayshning adovatlarini yanada ortiqroq qilgan edi. Payg'ambarimiz o'zlaricha shaharga kirganlarida mushriklardin ortiqroq aziyat chekishlari mumkin edi. Mana shu to'g'rilik, arablar odatlaricha biror qabila raisining himoyasiga kirish zarur bo'ldi. Shuning uchun Quraysh raislaridin Mut'im ibn Adiyga kishi yuborib, o'zlarini himoyasiga olishni andin so'radilar. U ham bu ishni o'ziga faxr bilib, darhol qabul qildi. So'ngra o'ziga qarashlik kishilar ila barobar qurollangan holda Payg'ambarimizni birga olib, Quraysh majlisiga keldi. Alarga qarab, egiz ovoz ila: «Ogoh bo'linglarki, men Muhammadni o'z himoyatimga oldim, buni buzishga Quraysh ichida jur'at qiluvchilar bo'lmas deb o'ylayman», deganida, majlis ahli tomonidan: — «Sening hurmating saqlanishi lozimdur», degan tovushlar eshitildi. Shuning bilan Payg'ambarimizning ko'ngillari tinchlanib, shahar ichiga kirdilar. Ul zamon arablarning odatlaricha, himoyaga olingan odamga, agar dushmanlari tarafidin tajovuz bo'lar ekan, himoyachi raisning o'z oilasiga bo'lgandek sanalur edi. Himoyat haqqini, qo'shnilik ahdini saqlashlik arablar oldida ulug' sharafga ega bo'lgandek, bularni buzishlik esa eng qattiq or-nomuslardin hisoblanur edi. Bu sabablik chiqqan urushlar, to'kilgan qonlar arab tarixlarida bek ko'p uchraydi. Bu ham bo'lsa, o'tmishdagi arab millatining yaxshi odatlarining birisidur. Chunki buning himoyasida birmuncha mazlumlar, nohaq zulm, tahdidlar ko'rishdan saqlanur edilar. Shundog' bo'lib, Payg'ambarimiz Toif shahridin kelib, Makkada bir necha kun turganlaridin so'ngra, Xudo tarafidin karomatlik ulug' voqea ko'rsatildi.

## ME'ROJ VOQEASI

Endi bu o'rinda haqiqatga muvofiq ravishda, qisqacha qilib Me'roj voqeasini bayon qilib o'tamiz. Bu haqda uzun-qisqa so'zlar yozilgan kitoblar ko'p bo'lsa ham, ammo haqiqati ila yozuvchilar ozdur. Shuning uchun Islom olamida Qur'ondin so'ngra ishonimlik kitobimiz «Sahih Buxoriy» so'zlariga qanoat qilib, aning Me'roj haqida keltirgan hadislarini bu o'rinda tarjima qildim. Alloh o'zi madad berishini so'rayman. Endi bilmak kerakkim, Payg'ambarimizning bir kechada Masjidul Haromdin chiqib, Masjidul Aqsoga kelganlari Qur'on oyatlari bilan sobitdur. Bunga iymon keltirmaklik mo'minlarga farzdur. Masjidul Harom deb Makka shahridagi Baytulloh masjidini ayturlar. Butun yer ustida tamom musulmonlarning qiblasi shu Baytullohdur. Har namozimizda yuzimizni shu qiblaga qaratamiz. Yana o'z o'rni kelganda, Ka'batulloh va qibla haqida ma'lumotlar berib o'tamiz, inshaalloh!

Masjidul Aqso bo'lsa Falastin o'lkasida Quddusi sharif shahrining masjididur. Bu masjid ersa, o'tgan barcha payg'ambarlarning qiblasi edi. Payg'ambarimiz ham Makkada turgan vaqtlarida, o'qigan namozlarini Masjidul Aqsoga qarab o'qir edilar. Qachon Madinaga hijrat qilib borib, o'n sakkiz oy o'tgandin so'ngra Qibla yo'tkaldi (o'zgardi). Ana shu kundin boshlab, barcha ahli Islomning qiblasi Makka shahrida, Baytullohni ichiga olgan Masjidul Harom bo'ldi. Haqiqiy qiblamiz esa, shu masjid ichidagi Ibrohim Xalilulloh yasagan o'ng burchagiga hajarul Asvad toshi qo'yilgan qutlug' bir o'rindur. Yuzimizni shu tomonga qaratib, Allohga ibodat qilamiz.

Yana maqsadga kelaylik. Payg'ambarimizning Masjidul Haromdin chiqib, Masjidul Aqsoga kelganlari ushbu oyat bilan sobit bo'ldi:

«Subhanallaziy asro, bi abdihi laylamminal Masjidil Haromi ilal Masjidil Aqsollaziy barakna havlahu, linuriyahu min oyatina, innahu huvassamiul basir».

Ma'nosi: «Arig' zotlik (ya'ni, toza) ul Xudokim, quli Muhammadni, Masjidul Haromdin,

kechalab, xayru-baraka bilan o‘ralgan Masjidul Aqsoga eltdi. Bu eltishda ulug‘ qudratimizning alomatlarini unga ko‘rsatamiz».
Mana shu oyatning ochiq mazmunicha, Payg‘ambarimiz kechaning bir parchasida Masjidul Haromdin chiqib, Quddus shahridagi Masjidul Aqsoga kelganlari onglanadi. Endi bu oyat shu masalada qat’iy dalil bo‘lganlikdan, Isroga inkor, ya’ni Masjidul Aqsoga kelish inkori iymonga muxolifdur. Ammo Me’roj deb «Masjidul Aqsodin osmon olamiga chiqqani aytilur. Bu esa hadis bilan sobit bo‘lgan masaladur. Bu haqdagi hadislar mutavotir, ya’ni, shaksiz hadislardur.
Endi bu ulug‘ mo’jizaning bayoni shundog‘dirkim, bir kuni Payg‘ambarimiz «Oltin tarnov»ning osti, Ka’ba orqasi — Hatimda yonboshlab yotgan edilar. Shul chog‘da Jabroil alayhissalom bir necha farishtalar bilan hozir bo‘ldilar. Payg‘ambarimizning ko‘krak chuqurlaridin boshlab, muborak ko‘ksilarini yordilar. Oltin jomda to‘liq «iymon-hikmat» suvi keltirilgan edi. Yuraklarini chiqarib, shu suv bilan chayqadilar. So‘ngra ilm-hikmat, iymon to‘ldirib, yuraklarini o‘z o‘rniga qo‘ydilar. Shu chog‘da, xachirdan kichikroq, eshakdin cho‘ngroq Buroq oti jannatdin keltirilgan edi. Uning ildamligidan, ko‘zi yetgan joyga oyoq qo‘yar edi. Jabroil alayhissalom Payg‘ambarimizni shu Buroqqa mindirdi. Oldinlarida o‘zi yo‘l boshlab yurib, xiyol o‘tmay Masjidul Aqsoga yetdilar. Ul joyda Ibrohim, Muso, Iso alayhissalom boshliq barcha Payg‘ambarlar kutmoqda edilar. Buroqdin tushib, o‘tgan Payg‘ambarlar bog‘lamish halqaga ani bog‘ladilar. So‘ngra Rasululloh Masjidul Aqsoga kirib qarasalar, barcha Payg‘ambarlar hozir ekanlar. Alarning talablaricha Payg‘ambarimiz imom bo‘lib, ikki rakat namoz o‘qidilar. Buning so‘ngida Jabroil alayhissalom bir kosa aroq, ikkinchi kosada sut keltirib, Payg‘ambarimizga: Ichgil, deb ishorat qildi. Payg‘ambarimiz aroqqa qaramasdin, bir kosa sutni olib ichdilar. Buni ko‘rib, Jabroil alayhissalom:
— Ey Muhammad, haqiqatni topding. Sening ummatlaring yahud, nasorolar kabi haq yo‘ldin adashib, gumrohlikka ketmas ekanlar, — deb bashorat berdi.
Bundan keyin Rasullulohni yana Buroqqa mindirib, Jabroil alayhissalom jilovlarida, nosut olamidin lohut jonibiga, ya’ni yer ustidin osmonga ko‘tarildilar. Birinchi osmonga yetdilar. Jabroil alayhissalom eshik saqlovchi farishtaga: «Ochgil», dedi. «Kimdursan, kim bilan kelursan?» deb so‘radi. «Jabroildurman, yo‘ldoshim Muhammad», dedi. «Aning payg‘ambarlik davri keldimu?» deb darhol eshik ochdi. Dastlab qarshilariga otamiz Odam alayhissalom chiqdilar. «Xush keldingiz, ey aziz farzandim», deb haqlariga duo qildilar. Ul joydin ko‘tarilib, ikkinchi osmonga yetdilar. Ul joyda ham yuqoridagidek savol-javoblar bo‘ldi. Hazrati Iso, Hazrati Yahyo payg‘ambarlarning makonlari shu osmonda edi. Bu zotlar ham qarshi olib, xayr-duoda bo‘ldilar. Bundin o‘tib, uchinchi osmonga chiqish navbati yetdi. Yusuf alayhissalomning makoni shu osmonda edi. Jabroil alayhissalom eshik qoqdi. Yuqorigi savol-javoblar o‘tgandin so‘ngra eshikni ochdilar. Yusuf alayhissalom qarshi olib, Payg‘ambarimizni tabrikladi. So‘ngra bu joydin o‘tib, to‘rtinchi osmon sari yuzlandilar. Uning haqida «Varafa’nahu makanan aliyya» oyati kelgan. Hazrati Idris payg‘ambarning maqomlari shu edi. Bunda ham yuqorida o‘tgan so‘zlardin so‘ngra, eshik ochilib, Idris alayhissalom bilan ko‘rishdilar. Shundan so‘ng beshinchi osmonga ko‘tarildilar. Jabroil alayhissalom eshik qoqdi. Savol-javoblar o‘tgandan so‘ngra eshik ochildi. Horun alayhissalomning joylari shunda edi. Ko‘rishgandin so‘ng, bundin o‘tib, oltinchi osmonga chiqdilar. Muso alayhissalom shu joyda edilar. O‘tmish so‘zlardin so‘ngra eshik ochildi. Muso alayhissalom ta’zim bilan Payg‘ambarimizni ko‘p olqishladilar. Yana ul joydin Buroq uchib, yettinchi ko‘kka yetkuzdi. Ul joyda bobolari Hazrati Ibrohim alayhissalomni ko‘rdilar. «Otangiz Ibrohimdur», degan ishorat bo‘lib, payg‘ambarimiz salom berdilar. Salom javobin qaytargandin so‘ngra: «Ey aziz farzandim, xush kelding, qandoq ulug‘ maqomlarga

yetding», deb duo qildilar. Payg'ambarimiz ko'rdilarkim, Ibrohim Halilulloh osmon farishtalarining Ka'basi — «Baytul Ma'mur»ga suyanib o'tiribdilar. Baytul Ma'mur binosi Ka'ba to'g'risidagi bir uydirkim, uning haqiqatini Alloh bilur. Yer ustida Ka'bani hojilar tavof qilganlaridek osmonda farishtalar ani tavof qilurlar. Ul uy yaratilgandin beri, Payg'ambarimizning aytishlaricha, har kuni yetmish ming farishta tavof qilib ketgaylar. Alarning ko'pligidin, bir qatim tavob qilganlari ikkinchi kelishiga qiyomatgacha navbat topa olmaydilar. Mana bu joydin ham o'tib, muborak qadamlari «Sidratul muntaho»ga yetdi. Payg'ambarimiz aytishlaricha, bu narsa Allohning azamatlik qudratiga nishona bo'lg'udek, yemishlik ulug' bir daraxt ekandur. Payg'ambarimiz shu daraxt ostiga kelganlarida, Alloh taolo o'z habibini hurmatlash uchun ul daraxtga: «Bezangin», deb buyruq berdi. Shu holda shundoq husni-jamolga kirib, zebu ziynatlik bo'ldikim, aning vasfini Allohdin o'zga hech kimsa qila olmag'ay. Jabroil alayhissalomning maqomlari shu joyda edi. So'ngra bu joydin yuqori raf-raf bilan uruj qilib, ul Holiqi a'zam, Jabbori akram ulug' dargohiga yetdilar. «Qoba Qovsayni av adna» (eng oliy maqom) maqomiga erishdilar. Endi bu o'rinda ne sirlar o'tdi, qandoq hollar ko'rindi? Mana ulardin og'iz ochmoqqa hech kimning haddi sig'maydur. Bu ishlarga iymon kelturib, taslim bo'lmoqdin boshqa haqqimiz yo'qdur. Alloh taolo shu Me'roj tunida, Payg'ambarimizga va ham aning ummatlariga ellik vaqt namoz farz qildi. Qaytishlarida Muso alayhissalom yo'liqib, «Ey Muhammad, buni ummatlaring ko'tarolmaydilar. Qayt, Rabbingdin so'ragil, buni yengillatsin», deb u joydin yondirdilar (qaytardilar). Payg'ambarimiz dargohga kelib, yengillik talab qilgan edilar, besh namoz tushirildi. Muso alayhissalom yana so'rog'il, tushirsin. ummating bunga ham toqat qilolmaydi, dedilar. Shundoq bo'lib, necha qaytadin borib keldilar. Eng oxirida besh namozga qaror topdi. Tangri taolo aytdi:
— Ey Muhammad, bir kecha-kunduzda ummatlaringga besh vaqt namoz qildim. Har namozga o'n namoz savobini berdim, u besh vaqt namozni — ellik vaqt namoz o'rnida qabul qildim. Ey Muhammad! Ummatlaringdan har kishi bir yaxshi ish qilmoqqa qasd qilsa, agar uni qila olmasa ham, shu yaxshilik savobini berdim. Agar qasd qilmish yaxshilikni qilib, bitursa, har biriga o'n barobar savob yozdirdim. Yomonlik ishni qilishga niyat qilsalar, ammo uni qilib, yuzaga chiqarmasalar, yomon niyatlari uchun hech gunoh yozdirmadim. Agar u qilgan yomon niyatlarini amalga oshirsalar, birga-bir gunoh yozdirdim, — dedi.
So'ngra Payg'ambarimiz bu ishlarga rozilik bildirib qaytdilar. Yo'lda yana Muso alayhissalom yo'liqib: «Ey Muhammad, bu besh vaqt namoz ham ummatlaringga og'irdur. Bundan ham yengilroq qilish chorasini ko'rgil», dedilar. Payg'ambarimiz yana borishga hayo qilganliklaridan bu ishga jur'at qilmadilar. Qiyomatgacha shu besh vaqt namoz ummatlariga farz bo'lib qoldi.
Endi bu ulug' safarda Alloh taoloning qudrat-kamoliga hujjat bo'lgudek ne ishlarni ko'rdilarkim, barchalaridin eng ulug'rog'i — shu kechada Jabbori A'zamning jamoli pokiga musharraf bo'lishlaridur. Bu ersa boshqa hech bir payg'ambarga berilmagan eng ulug' karomat edi. Shuning uchun Rasulullohga berilgan hisobsiz mo'jizalarning eng ulug'rog'i Me'roj mo'jizasidur. Chunki eng yuqorigi olamdagi jannatni, eng tuban olamdagi do'zaxni bu safar sayohatida o'z ko'zlari bilan ko'rib, tamosha qildilar. Boqinglar, ey mo'minlar, Alloh taolo qudratigakim, shunchalik uzun muddatlik sayri sayohatlari esa bu cheksiz, tubsiz olamni aylanishlarida ko'rilgan hisobsiz hodisalarning tamomi shu kechaning bir qismidagina bo'lib o'tdi. Endi biz mo'minlar bu ulug' mo'jizaga iymon keltiramiz va ham ishonamiz. Bayt:

*Taslim etamiz qudratiga ul qodiru dono*
*Inkor etadur shumligidan bir nechayi gumroh*

*Shappara ko'rmas esa kun yuzini bizlara g'am yo'q*
*Har kunda chiqar kun, yorig'idur olama paydo.*

So'ngra shu kechada Me'rojdin qaytib, Payg'ambarimiz o'z joylariga keldilar. Ertalab Ka'ba oldidagi Quraysh majlisiga kelib o'ltirdilar. Shu orada Abu Jahl ham paydo bo'lib, Payg'ambarimiz oldiga keldi. Ko'ngliga tavfiq tushgan bo'lsa ajab emas, deb Me'roj voqeasini anga bayon qildilar. Bu so'zni eshitgan zamon Abu Jahl o'rnidan irg'ib turib: «Ey Quraysh bolalari, tezlikda buyon kelinglar», deb borliq tovushi bilan qichqirdi. Buning nidosini eshitgan kofirlar har tomondin yugurishib keldilar. «Hoy, bu nima xabardur?», deb har yoqdin so'rashgani turdi. «O'zidan so'ranglar», deb Abu Jahl payg'ambarimizga ishorat qildi. Anda Rasululloh: «Shu o'tgan kechasi men shundoq ulug' bir voqea ko'rdim», deb ko'rganlarini bayon qildilar. Buni eshitib, bularning boshlariga qiyomat turdi. Ba'zilari ersa: «mana endi yolg'oni ochildi», deb suyunganidin chapak chaldilar. Iymonlari ko'ngillariga o'rnashmagan bir necha yangi musulmonlar murtad bo'ldilar. Quraysh kofirlari bu voqeani o'zlari uchun katta hujjat bilib, «borib-kelishi ikki oylik yo'lga Muhammad, kechaning bir qismida borib keldim, deydur. Bu so'zga kim ishonsa bo'lur. Bu ochiq yolg'on emasmu?» deb mo'minlarga ta'na qildilar. Yana bir nechalari yugurganlaricha hazrati Abu Bakr qoshlariga kelishib:
— Ey Abu Bakr, do'sting Muhammad so'zini ongladingmu, yana bir yangi yolg'on chiqardi. Ikki oylik yo'l— Quddus shahriga kechaning bir qismida borib keldim, deydur. Endi sen bunga ham ishona olurmisan? — dedilar. Anda Abu Bakr:
— Agar shu so'zni aning aytgani rost bo'lsa, u to'g'ri aytgan, albatta, unga ishonurman. Chunki yetti qat osmon ustidan, kecha-kunduz soatlar ichida unga kelgan vahiy xabarlariga ishonib, uni tasdiq qilurman. Endi buni nechuk tasdiq qilmagayman, — dedilar.
Mana shu kundan boshlab Payg'ambarimiz Abu Bakrga «Siddiq» laqabini qo'ydilar. Shuning bilan mo'min-kofirlar ichida Me'roj voqeasi bilan shov-shuv so'zlar ko'paygani turdi. Quraysh kofirlari ichida Quddus shahrini ko'rganlari ko'p edi. Payg'ambarimiz bo'lsalar bu shaharga kelmagan va ani ko'rmagan edilar. Imtihon uchun shahar belgilarini, Masjidul Aqso sifatlarini Payg'ambarimizdin so'ragani turdilar. Ma'lumdurki, bu shaharga kirgan kishi, birinchi navbat ko'rishida u shaharning hamma joylarini qaydin bila olur. Payg'ambarimiz shu fikrni qilib turgan chog'larida Jabroil alayhissalom bir ko'zgu ko'targandek, Quddus shahrini ko'tarib, Payg'ambarimizning qarshilariga qo'ydi. Quraysh mushriklari Quddusning qaysi joyidan so'rasalar, Jabroil alayhissalom ishoratlari ila, alarga aniqlab aytib turdilar. Bu haqdagi qilgan imtihonlari to'g'ri topilganlikdin, hammalari hayron bo'lishib qoldi. Bu ishga bek taajjublanib:
— Ey Muhammad, ko'rgan kishidek bergan javoblaringning barchasi to'g'ridur. Endi bizning Shomdin kelayotgan karvonlarimizni qaysi o'rinda uchratding?,— dedilar. Anda Payg'ambarimiz karvonga uchragan joylarini va alarning hol-ahvollaridin xabar berdilar. So'ngra:
— Falon kuni, kun chiqar chog'ida karvon yetib kelur. Eng oldida kelgan tuyaning tusi qora bo'zdur. Ketishda bu karvonni falon soyda uchratgan edim. Buroqning savlatini ko'rib, tuyalar cho'chishib hurkidilar. Hurkib qochgan tuyalardan birisini yo'qotib, topolmay qoldilar. U yerdan o'tib, Zajnon degan joyga kelganimda karvonning bir bo'limini ko'rdim. Tushgan manzillarida barchalarini topdim. Usti o'ralgan bir idishda suv ko'rib, uni olib ichdim. Ichida suv qolmadi. Ilgarigidek qilib o'rab qo'ydim. Karvon xalqidin shu alomatlarni so'ranglar. Agar shunga ham ishonmasanglar, mana shu hozirda karvon qofilasi (bo'lagi) Tan'im tog'idan tubanroq tusha boshladi. Eng oldida qora bo'z ranglik tuya bordur. Aning ustida ikki dona somon solingan qoplari bor, uning

biri oq, biri qoradur, — dedilar.
Payg'ambarimizdan bu xabarni onglab turgan kishilar shoshilinch ravishda karvonni qarshi olish uchun shahar tashqarisiga qarab jo'nadilar. Shu chog'da bir kishi: «Mana, kun chiqdi», yana birlari: «Mana, karvon keldi», dedi. Qarasalar, qofila qorasi yiroqdin ko'rinmish edi. Makka mushriklari karvonga yetishlari hamon, alarning birinchi qilgan ishlari Payg'ambarimizning bergan xabarlarini tekshirish bo'ldi. Qarasalar, aytganlaridek, hamma so'zlari to'ppa-to'g'ri chiqdi. Karvon haqida keltirgan xabarlaridan hech qanchalik xilof topmadilar. Payg'ambarimiz deganlaridek, eng oldida qora bo'z tuya ustida somon tiqqan oq-qora qoplari bilan kelmoqda edi. Endi shu qadar qudrat ko'rsatish bilan ulug' mo'jizalarni ko'zlari bilan ko'rib tursalar ham, yana haqiqatga egilmadilar. «Hoy, Muhammadga so'z yo'q, shunchalik ko'z bog'lovchi sehrchilikni kimdin o'rganmish ekan?», deb ilgarigidan ham ortiqroq dushmanliklari kuchaydi.
Yana shu Me'roj kechasi ertalab Jabroil alayhissalom kelib, besh namozning vaqtlarini, rakatlarini, namoz o'qish tartiblarini Payg'ambarimizga o'rgatdilar. Namoz farz bo'lishidin burun erta-kech ikki rakatdin, to'rt rakat namoz o'qir edilar. Bu esa Ibrohim alayhissalomning namozlari edi. Buni birovdan ko'rmasdin, hech kimdin o'rganmasdin, Allohning ilhomi ila o'qib yurgan edilar. Endi bu ulug' mo'jiza — Me'roj voqeasi o'tgandin keyin, Quraysh qabilasidin Payg'ambarimiz umidlari uzildi.

## QURAYSHDAN BOSHQA QABILALARNI ISLOMGA DA'VAT QILISH

Qurayshning Islomga kirishlaridin Payg'ambarimizning umidlari uzilib, ulardan boshqa arab qabilalarini dinga da'vat qilmoqchi bo'ldilar. Makka atroflarida Ukoz, Mijanna, Zulmajoz degan joylarda har yili bir vaqt bozor mavsumlari bo'lar edi. Arab qabilalari atrof-javonibdin yig'ilishib kelib, shu bozorlarda savdo-sotiq qilishur edilar. Bu joylar arab shoirlari va xatiblar uchun bir musobaqa maydoni edi. Alarning shoirlari bu o'rinda yig'ilgan ko'pchilik xalq oldida tayyorlangan she'rlarini o'qishib, o'z shoirlik quvvatlarini sinashur edilar. Ba'zan bir qabila shoiri o'z qabilasini ortiqcha maqtab, boshqalarni kamsitganlikdan, nomus talashib, oralari buzilur edi. Shuning natijasida urush boshlanib, dahshatlik qirg'inlar bo'lib, hisobsiz qonlar to'kilur edi. Haj mavsumidin boshqa kunlari shu joylarga xalq ko'p yig'ilganlikdan Payg'ambarimiz alarni dinga da'vat qilish qasdida shu yerlarga keldilar. Har qaysi qabila ustiga kelib:
— Ey bani falon, sizlardin meni taniguvchilar bor bo'lsa, yoki yo'q bo'lsa, bilinglarkim, Quraysh qabilasidin chiqqan Abdulloh o'g'li Muhammaddurman. Alloh taolo meni yer usti insonlariga Payg'ambar qilib yubordi. Allohning amri ila, o'zi xohlagan Islom dinini sizlarga kelturdim. Bu din esa haq, to'g'ri dindur. Ham yorug' — yumshoq yo'ldur. Bu kundin boshlab, Alloh oldida Islomdin o'zga hech bir din qabul qilinmas. Alloh taolo o'zi endirgan kitob — Qur'on hukmini butun xalqqa yetkuzmak uchun meni vakil qildi. O'z qavmim Quraysh qabilasi iymon keltirmay, bu ishga to'sqinlik qildilar. Endi sizlarni shu haq dinga da'vat qilgani keldim. Agar aytmish so'zlarimni inobatga olib, iymon keltirur bo'lsangiz, sizlarga ulug' saodatdur va ham sizlarning ionat (ko'mak) va himoyatlaringiz ostida Rabbimning buyruqlarini barcha bandalariga yetkazur edim, — dedilar.
Bu qabilalardin ba'zilari esa qo'pollik ila uyatlik so'zlarni qilishur edi. Shundoq qilib, Payg'ambarimiz Islom yo'lida har qancha aziyat ko'rib, xorlik tortsalar ham unga sabr qildilar. Chunki bu haqda:
«Fasbir kama sabara ulul azmi minar-rusuli», ya'ni «Ey Muhammad, o'tgan ulug' payg'ambarlar sabr qildilar, alardek sen ham sabr qil», degan Allohdin amr kelgan edi. Lekin o'tgan payg'ambarlardin hech birlari bizning Payg'ambarimizchalik din yo'lida ozoru kulfat ko'rmagan edilar. Ularning har qaysilari o'z darajalariga loyiq sabr-sabot

bilan dushmanlariga qarshi turib, oxirida hammani yengdilar. Butun dunyoga haqiqat nurining shu’lasi shu sababdin tarqaldi.
Shundogʻ boʻlib, yuqorida nomlari yozilmush uch bozor mavsumida yigʻilgan xalqni naqadar jiddiyatlik ila Paygʻambarimiz dinga da’vat qilsalar ham hech bir natija chiqmay, alardin kutgan umidlari uzildi. Shu orada haj mavsumi ham boshlanib, arablar oʻz odatlaricha taraf-tarafdin haj qilish uchun Makkaga yigʻilgani turdilar. Hazrati Ibrohim, Hazrati Ismoil alayhissalomlardin qolgan diniy rasmlar arablarda unutilmagan edi. Baytullohni hurmatlash, haj mavsumlarida Makka atroflaridin kelib, Ka’bani ziyorat qilish, Arafotga chiqib, Mino togʻida qurbonlik boʻgʻizlash, mana shunga oʻxshash diniy ishlar birmuncha xurofotlashgan boʻlsa ham, oʻz oralarida rivojlik edi. Shu oʻrgangan rasmlaricha, Arafotdin qaytgach, Muzdalifadin oʻtib, Mino togʻiga tushdilar, har qabila oʻz oldiga boʻlinib, soy jilgʻalarini toʻldirib, chodirlarni qurib oʻtirdilar. Mana shu chogʻda Paygʻambarimiz fursatdan foydalanish fikrida har bir qabilaning ustiga kelib:
— Ey bani falon, men Alloh taolo tarafidin sizlarga kelgan paygʻambardurman. Alloh sizlarni yolgʻiz oʻzigagina ibodat qilmoqqa, hech bir narsani unga sherik qilmasga buyurdi. Butparastlikni tashlab, meni haq paygʻambarligimga iymon keltirishga amr qildi. Endi menga iymon keltiringlar, meni Tangrining paygʻambari, deb ishoninglar. Boshqalarning hujumidin meni himoya qilinglar, toki men din toʻgʻrisida Alloh taolodin kelgan amrlarni bandalariga yetkazgayman,— der edilar.
Paygʻambarimiz bu soʻzlarni aytib, toʻxtashlari hamon bir kishi turib:
— «Ey bani falon, buning soʻziga quloq solmanglar, bu esa bizdin chiqqan bir buzuq kishidur, ota-bobolarimizdin qolgan dinlaringizni tashlamanglar, buning keltirgan diniga kirar boʻlsangiz Lot, Manot, Uzzo butlaringizdin judo boʻlursiz. Buning keltirgan ishida biror yaxshilik boʻlsa edi, barchadin burunroq aning dinini biz qabul qilur edik. Chunki biz Quraysh xalqi buning qabilasidurmiz, men ersam, buning amakisi Abu Lahabdurman» — deb u ham nizo qilur edi.
Shundoq qilib, Paygʻambarimiz qaysi qabila ustiga borib, alarni dinga da’vat qilsalar, soʻzlari tamom boʻlish barobar, bu ham yuqorigi soʻzlarni aytib, rad qilar edi. Bani Hanifa, Bani Omir, Kinda, Bani Kalb va boshqa nurgʻun (koʻp) qabilalar Mino togʻida yigʻilgan edilar. Bularning ichida hammadin ortiq qoʻpollik ila javob qaytarganlari Bani Hanifa qabilasi edi. Abu Bakr Siddiq xalifalik davrlarida Musaylama Kazzob degan yolgʻon paygʻambar shul qabiladin chiqib, koʻp qon toʻkilishlarga sabab boʻldi. Soʻngra Paygʻambarimiz Bani Omir qabilasi ustiga keldilar. Alarning raislaridin Bayhar ibn Faros nomlik bir kishi turib:
— Ey Muhammad, biz seni qandoq oʻz himoyamizga kirita olgaymiz, sen Quraysh qabilasidin ajrab chiqishing hamon, arablar seni tirik qoʻymaydilar. Shundoq boʻlsa ham senga iymon keltirsak, bu ish qoʻlingga kirgandin soʻngra, hukmronlik bizda boʻlishiga ahd qilsang, senga iymon keltirib, diningga tobe boʻlur edik, — dedi. Anda Paygʻambarimiz:
— Alloh taolo meni paygʻambar qilib, butun xalq ustiga yubordi, alarga oʻzini tanishtirib, haq dinni oʻrgatishga buyurdi. Endi mening vazifam ersa, shu zahmatni ado qilishdur. Hukumat kimning qoʻlida boʻlishi aning irodasiga bogʻliq. Koʻpchilik xalq ixtiyoridadur, — dedilar. Anda ul kishi:
— Agar biz iymon keltirib seni himoyamizga olur boʻlsak, butun arab xalqi tomonidan otilmish oʻqlarga koʻksimizni nishon qilgan boʻlurmiz. Soʻqish kunlarida yengish yoki yengilish har ikki tomonning ehtimoli bordur. Biz yenggan taqdirda hukumat ixtiyori bizda boʻlishi albatta lozimdur. Yoʻq ersa, bu ishga bizning hech hojatimiz yoʻqdur, — deb bular ham rad qildilar. Bulardin yana boshqalari Bani Avs, Bani Sulaym, Gʻasson, Bani Muxorib, Fazora, Bani Nazr, Murra, Uzra mana shular qatorlik bir muncha qabilalar

qoshiga kelib, alarga o'zlarini tanitgan so'ngida dinga da'vat qildilar. Lekin hech birlaridin iymon umid qilurlik javob eshitilmadi.
Payg'ambarimiz qirq yoshga to'lgan chog'larida payg'ambarlik vahiyi keldi. So'ngra o'n uch yil Makkada turdilar. Har yili haj mavsumida Arabiston atrofidan turlik qabila arablari haj qilmoq uchun Makkaga yig'ilar edilar. Mana shu kabilar orqalik dinga qilgan da'vatlari butun Arabiston o'lkasiga tarqalgan edi. Har bir yig'in majlislarda Payg'ambarimizning so'zlari bo'lmay qolmas edi. Lekin Quraysh qabilasi arablar orasida eng ortiq darajada obro'-hurmatga ega bo'lganlikdin, boshqa arablar bularni xotir qilishga majbur edilar. Qurayish xalqining iymon keltirmay turishlari boshqalarga ham ta'sir qilur edi. Va shu yili arablar ichida atoqlik Bani Bakr ibn Voil qabilasi raislaridin bir nechalari haj qilmoq uchun Makkaga kelgan edilar. Buni onglab, Payg'ambarimiz Abu Bakr Siddiq bilan ikkovlari o'rtada rasmiy so'zlar aytilgandin so'ngra, Payg'ambarimiz alarni dinga da'vat qildilar. Anda raislari Horis turib:
— Ey Muhammad, biz bo'lsak ko'p yillardan buyon Eron podshosiga fuqaro bo'lib kelgan edik. Lekin shu kunlarda oramiz buzildi. Endi o'rtamizda qonlik bir urush chiqishi ko'z oldimizda turibdur. Mana biz bu ishdan ko'nglimizni tinchitsak, qaytib kelib, sen aytgan bu ishning chorasini ko'ramiz, — dedi.
Alarning deganlaridek, o'z ellariga qaytganlaridin keyin, ko'p fursat o'tmasdanoq ikki orada dahshatlik bir urush qo'zg'oldi. Zukor degan joyda arab va ajam qo'shinlari to'qnashdilar. Shu chog'da arab askar boshlig'i aytdikim: «Ey xaloyiq, bizning bu urushimiz qo'rqinchlikdur. Makkadin payg'ambarlik da'vosi ila chiqqan odamning oti bizning urush shiorimiz bo'lsin, shuning sharofatidin g'alaba qilgaymiz, deb umid qilurman», degan so'ngida shu nom bilan sado qichqirib, hujum boshlashga amr qildi. Askarlari ham «Muhammad» sadosi bilan urushga kirdilar. Bu ismi-sharif tufaylidin dushmanlarni yengib, alar ustidin g'alaba qozondilar. Shul «Zukor» urushi bo'lsa, arablar oldida ulug' tarixiy sharafga egadur. Chunki o'z zamonasida eng kuchlik hukumatlardin hisoblangan Eron askarini o'z fuqarolari ko'zga ilmagan arablar birinchi navbat yengishlari edi. Bu ulug' shonlik zafar butun Arabiston o'lkasiga tarqaldi. Shul munosabat bilan alarning shoirlari fasohat, balog'at maydonida ko'p musobaqa qildilar. Bu urushga qatnashgan qabilalar haqida fahru mubohat qilishib, hisobsiz she'rlar aytildi. Ammo haqiqatda esa shundog' to'liq qurollangan ulug' bir podshohlik askarlarining ko'zga ilmagan bir necha arab qabilalari tomonidan tor-mor bo'lishi Payg'ambarimizning mo'jizalari edi. Shuning uchun bu xabarni eshitganlarida: «Mening ismim hurmatidan zafar topdilar», deganlari rivoyat qilinur.
Yana shu haj mavsumi kunlarida Shaybon qabilasining bir necha raislariga uchrashdilar. Alar ichida eng atog'lik arabning so'zamol, chechanlaridin bo'lgan Mafruq ibn Amr nomlik bir kishi bor edi. Hazrati Abu Bakr Siddiq bilan u kishi Islom dini to'g'risida uzoq so'zlashdilar. So'ngra Payg'ambarimizga boqib: «Ey Muhammad, bizlarni qaysi ish qilishga da'vat qilursan?» dedi. Aning javobida Rasululloh shu oyatni o'qidilar:
«Inalloha ya'muru bil adli val ehsoni vaiytoi zil qurba va yanha anil fahshon val munkari val bag'y, yaizukum laallakum tazakkarun».
Ma'nosi: «Alloh taolo bandalarini har ishda adolat qilishga va alarni bir-birlariga yordam berishga, qarindosh-urug'lar o'z oralarida siylai-rahmni uzmasga buyurdi. Yana har bir buzuq ishlardin va barcha zulm-xiyonatlardin bandalarini qaytardi», demakdur.
Haqiqatda esa Alloh taolo bu oyat bilan bandalariga ikki dunyolik foyda-ziyonlarini bayon qilib, Islom dinining asoslarini ochiq ravishda ko'rsatdi. Butun shariat hukmlarini, Islom axloqlarini shundoq qisqagina bir oyatga sig'dirdi. Zohirda bu oyat oz ko'rinsa ham, o'tgan mujtahidlarimiz bundin ming turlik ma'no chiqardilar. Ulug' olimlardin biri bo'lgan Al-Izz ibn Abdusalom yolg'iz shu oyatdin chiqargan masala ustida katta bir kitob

yozmishdir. Har ikki dunyoga yetarlik nasihat so‘z izlagan mo’minlar agar shu oyat hukmiga amal qilsalar, kifoyadur. Yana maqsadga kelaylik.
Payg‘ambarlik bilan so‘zlashmoqda bo‘lgan Mafruq ibn Amr yuqorigi oyatlarni eshitib, hayron bo‘lib turdi. So‘ngra: «Ey Muhammad, sening bu o‘qiganlaring yer usti so‘zlariga o‘xshamaydur. Chunki inson so‘zlarining shevalari bizga ma’lumdur», deb taajjubda qoldi. Bu kishi shunchalik hidoyatga yaqinlashib kelgan chog‘ida, qabila raislaridin Honi’ ibn Qubaysa nomlik kishi Payg‘ambarimizga qarab: «Ey Quraysh sayyidi, sening bu so‘zlaringni yaxshi ongladik, biroq buning javobini bu joyda bergani bo‘lmaydi. Chunki bosh-oyog‘i bilinmagan shu o‘tirishimizda o‘z dinimizni tashlab, sening diningni qabul qilar bo‘lsak, oldi-orqani o‘ylamagan shoshqin kishilardin hisoblanib qolurmiz» deb so‘zni to‘xtatdi.
So‘ngra Rasululloh bulardin foyda chiqmasligini bilib, boshqa qabilalarga o‘tdilar. Qabiladin qabilaga yurib, shundoq der edilar: «Bilinglarki, men Tangri tarafidin yuborilgan elchidurman, ul meni butun xalqiga haq dinni o‘rgatish uchun yubordi. Aning tarafidin kechaligi kunduzgidek yorug‘ bir din kelturdim, har kim o‘z ixtiyori ila iymon keltirur bo‘lsa, qandoq yaxshi saodatdur. Yo‘q esa, mening ilgimda (qo‘limda) hech qandoq majburiyat yo‘qdur. Ma’lumdurki, elchilar vazifasi keltirmush xabarlarini xalqqa yetkazishdur. Endi shu xizmatni ado qilgunimcha dushmanlar hujumidin meni saqlar bo‘lsangiz, Alloh amrini bandalariga yetkazur edim, Xudo tarafidin ustimga yuklangan shu xizmatni ado qilishimda yordam qilgan bo‘lur edingiz».
Shunchalik ko‘p qabilalardin birortasi ham so‘zlarini qabul qilmadi. Balki, «o‘z qavmini tuzata olmagan bir kishi boshqalarni nechuk tuzata olsin?» degan so‘zlar bilan ta’na qildilar. Bu ulug‘ davlatni Alloh taolo ularga nasib qilmadi. Shuning bilan Payg‘ambarimiz Mino tog‘i ostida Jamratul Aqaba degan joyga keldilar. Bu yerda madinalik Xazraj qabilasidan bir to‘p kishilar o‘tirishgan edi. Qaysi qabila ekanlarini alardin so‘radilar. Birovlari turib: «Xazrajdin bo‘lurmiz» dedi. Endi bilmak kerakkim, Madina shahrida burundin beri makon tutib kelgan ikki urug‘ arab qabilasi bor edi. Birini, Avs, ikkinchisini, Xazraj, der edilar. Bu ikki qabila aslida bir otadin tug‘ilgan og‘a-inilar bo‘lsalar ham, bulardin tarqalgan bolalari ikkiga ayrilib, hamisha urush-talash o‘rtadan uzilmas edi. Yana, Madina atrofida o‘tirgan yahud toifasidin Bani Qaynuqo’, Bani Qurayza, Bani Nazir qabilalari bor edi. Bular ittifoqda, arablar esa ixtilofda bo‘lganlikdin, ko‘pincha urushlarda alar g‘olib kelur edilar. Payg‘ambarimizning vujudi shariflari tufaylidin, eng so‘ngi urushlarida arablardin yengila boshladilar. Shu chog‘da aytur edilarkim: «Qarab turinglar, bu yaqinda oxir zamon payg‘ambari chiqadi. Hammadin ilgari biz unga iymon keltirgaymiz, ana shu vaqtda sizlardin hech kishini qoldirmay o‘ldirgaymiz», deb. Mana ularning shu so‘zlari Madina arablarining yodidin chiqmagan edi. Yuqorida aytilgan joyda Payg‘ambarimizga yo‘liqishib, o‘zlarining madinalik Xazraj qabilasidin ekanliklarini bildirdilar. Anda Rasululloh alar oldida o‘tirib, o‘zlarini tanitgandin keyin, dinga da’vat etdilar. So‘zlariga hujjat keltirib, Qur’oni karimdin bir necha oyat o‘qidilar. Buni onglashlari bilan, iymon nuri dillarini yoritdi, bir-birlariga qarab aytdilarkim, «yahudlar aytgan oxir zamon payg‘ambari shul bo‘lgay erdi, yana ular bizdin bu ishda o‘zg‘unlik qilib ketmasunlar, bu erning aytgan so‘zlari, ko‘rsatgan yo‘llari barchasi to‘g‘rilik ekandur», deyishib hammalari iymonga barobar musharraf bo‘ldilar. Islom tarixida eng ulug‘ o‘rin tutgan, birinchi navbatda iymon keltirguvchi madinalik sahobalar quyida nomlari yozilmish zotlar edi:
1. As’ad ibn Zurora
2. Avf ibn Horis
3. Rofi’ ibn Molik
4. Qutba ibn Omir

5. Uqba ibn Omir
6. Jobir ibn Abdulloh
Payg'ambarimizning ansor sahobalaridin eng avval iymon keltirguvchilar shu olti kishidur. Bu zotlar tarix yuzasida ulug' ahamiyatga ega bo'lganlikdin har joyda otlari yozilmishdur. So'ngra alar: «YO Rasulalloh, biz Madina xalqi — Avs, Xazraj nomida ikki qabiladurmiz. Yuz yildin beri o'zaro adovatimiz uzilmay, o'rtamizda urush-talashlar bo'lib, ko'p qonlar to'kilmoqdadur. Agar sizning sharofatingizdin oramiz ittifoqqa kelib, barobar xizmatingizda bo'lsak, arab ichida sizdin azizroq kishi bo'lmagay», dedilar. Shuning bilan bu olti nafar odam Madinaga borgandin so'ngra o'z qavm-qarindoshlarini Islom diniga da'vat qilmoqchi bo'ldilar. Va kelasi yili haj mavsumi bahonasi bilan Madinadan chiqib, yana shu joyda ko'rishmakka va'da berib qaytdilar. Shundog' bo'lib, Madina arablari shu yildan boshlab, ya'ni Nubuvvatning o'n uchinchi yilidan Islom diniga kirishga boshladi. Va'dalari bo'yicha ikkinchi yili o'n kishi Xazrajdin, ikki kishi Avsdin bo'lib, ja'mi o'n ikki odam hajga keldilar. Bularning nomlari quyidagilardur.
1. As'ad ibn Zurora
2. Avf ibn Horis
3. Muoz ibn Horis
4. Rofi' ibn Molik
5. Zakvon ibn Qays
6. Uboda ibn Somit
7. Yazid ibn Sa'laba
8. Abbos ibn Uboda
9. Uqba ibn Omir
10. Qutba ibn Omir — bular Xazraj qabilasidan edilar.
11. Abul Haysam ibn Tayyihon
12. Uvaym ibn Soida — bu ikkovlari Avs qabilasidan edilar. Bu kishilar ham Minoga kelib, Aqaba degan avvalgi o'rinda iymonga musharraf bo'lib, barchalari Payg'ambarimizga bay'at berdilar. Alarning bergan ahd-paymonlari shulardin iborat edi:
1. Alloh taologa hech narsani sherik qilmaslik.
2. Zinodin, o'g'rilikdin, yolg'on so'zlamoqdin, bo'hton qilishdin o'zini saqlashlik, gunohsiz go'dak bolalarni o'ldirish odatini tashlashlik, Payg'ambarimizning buyruqlariga qarshi chiqmaslik.
Agar o'z ahdlariga vafo qilsalar, Xudo roziligi bilan jannat davlatini topgaylar. YOki ahdlarini buzar bo'lsalar, ishlari Xudoga topshirilur. Avf qilsa yoki azob aylasa, aning ixtiyoridur. Payg'ambarimiz yuqorigi o'n ikki odamdin shu ravishda bay'at olgandin so'ngra, alarga Qur'on ta'lim berish, Islom asoslarini o'rgatish uchun makkalik sahobalardin ikki kishi qo'shdilar. Birisi Mus'ab ibn Umayr, yana biri Abdulloh ibn Ummi Maktum edi. Lekin bu ishlarning barchasi Makka mushriklaridin yashirincha ishlanmoqda edi. Mus'ab ibn Umayr Madinada As'ad ibn Zurora uyiga tushdi. Bu zot bo'lsa, birinchi navbatda borgan olti kishining biri bo'lgandek, ikkinchi safarda borgan, bay'at topshirgan o'n ikki sahobaning biri edi. Madinaga kelgandin keyin Mus'ab ibn Umayr Payg'ambarimizning topshiriqlaricha, Avs, Xazraj qolmishlarini dinga da'vat qilishga kirishdi. Bir kuni Madina bo'stonlarining birida As'ad ibn Zurora boshliq bir necha mo'minlar birga o'tirib edilar, yiroqdin kelayotgan ikki odam ko'rindi. Alar Avs qabilasining raislaridin, biri Sa'd ibn Mu'oz, ikkinchisi esa Usayd ibn Xuzayr bo'lib, shu yoqqa qarab kelmoqda edilar. Bu kelishlariga sabab shu edikim, bu ikkovi o'zaro o'tirib gapirishdilar:
— Xabaring bormi, payg'ambarlik da'vosi ila Qurayshdin chiqqan kishi tomonidin ikki odam kelmishdur. Agar buni qo'yaversak, sodda ko'ngillik go'l kishilarimiz va yosh

bolalarimizni yo'ldan chiqargaylar. Endi bu ish ulg'aymasdin ilgari, albatta, oldini olishimiz kerak, — deb Usayd ibn Xuzayr qurol taqinib yo'lga chiqqan edi. Kelayotib, alar o'tirgan bo'stonga qarab burildi. As'ad ibn Zurora ko'rdikim, Usayd ibn Xuzayr qurollik holda kelayotir, anda Mus'ab ibn Umayrga qarab:
— Bu kelguvchi kishi o'z qavmining raisidur, buning Islomga kirishi ko'p kishilarga sabab bo'lur, Xudo yo'lida tortinmay, haqiqatni ochiq bayon qiling,— dedi. Shungachalik, u ham yetib keldi. Alarga qarab g'azab bilan:
— Bu qanday ishdurkim, sizlar kelib yosh-yalanglarimizni buzdinglar, bir necha soddadil kishilarni yo'ldan chiqardinglar. Agar sizlarga bosh kerak bo'lsa, bu ishdan qo'l tortib, o'z yeringlarga ketinglar, — dedi. Anda Mus'ab:
— Biroz sabr etib o'tiring, siz ila bu haqda so'zlashaylik, eshitib ko'ring, agar rozi bo'lgudek ish bo'lsa, qabul qilursiz. Yo'q ersa, siz degandek qilaylik, — dedi.
So'ngra Mus'ab ibn Umayr Islom asosini unga bayon qilib, Qur'oni karimdan bir necha oyat o'qidi. Buni eshitgan hamon hidoyat topib, iymon nuri ko'nglini yoritdi. Bu ham shu holda shahodat aytib, Islomga musharraf bo'ldi. So'ngra u kishi:
— Yana bir kishi bordur, agar ul iymon keltirar bo'lsa, u chog'da bu ishga hech kim qarshilik qila olmas edi. U ham bo'lsa Sa'd ibn Mu'ozdur, — dedi. Bu kishi esa Usayd ibn Xuzayrni oldinroq yuborib, o'zi qolib, xabar kutmoqda edi. Yuborgan yo'ldoshi yo'l topganligini onglab, achchig'i ila alar ustiga keldi. Biroz o'tirib, achchig'i bosilgandin so'ngra Mus'ab bir necha oyat Qur'on o'qib, Alloh amrini unga anglatdi. Tavfiq yor bo'lib, bu ham darhol iymon keltirdi. So'ngra bu kishi o'z qabilasiga qaytib borib, katta-kichik bari xalqni bir joyga yig'di. Alarga qarab, so'radi: «Sizlar meni kim deb bilursiz?» Har tomondin: «Siz bizning raisimiz, sayidimiz» degan tovushlar ko'tarildi. «Shundog' bo'lsa, bilinglar, men Muhammadga iymon kelturdim, u keltirgan Islom dinini qabul qildim. Bu dinga kirmagan kishilar bilan so'zlashmakni o'zimga harom qildim», dedi. Bu so'zni onglagach butun qabila xalqi: «Sen qaysi dinga kirgan bo'lsang, biz ham shu dindadurmiz», deb qichqirdilar. Shuning bilan butun shahar ichida Islom nuri kirmagan uy qolmadi. Ikki odam bosh qo'shgan joyda Islom so'zi bo'lur edi.
Shunday bo'lib, birinchi bay'at yili o'tdi. Kelasi haj mavsumida Madina arablaridin muslim, mushrik aralash hajga bormoqchi bo'lib, Madinadan ko'p kishilar chiqdi. Ular ichida din o'rgatish uchun Makkadin borgan Mus'ab ibn Umayr ham bor edi. Hammalari Makkaga keldilar. O'tgan yili bay'at bergan mo'minlardin bir nechalari maxfiy ravishda Payg'ambarimiz bilan ko'rishdilar va: «Yo Rasulalloh, Madina shahrida Islom dini kirmagan uy qolmadi, siz bilan ko'rishmagan ko'pchilik mo'minlar bilan ikkinchi bay'at berishga keldik» dedilar. Rasululloh bu so'zni onglab, suyunganlaridan muborak yuzlari yarqirab ketdi. O'tgan yili bay'at qilgan joylari «Jamratul Aqaba»da shu kechalab ko'rishmakka va'da berdilar. Bay'at uchun chiqar chog'larida: «Uyquda yotganlarni uyg'otmanglar, g'oyiblarni kutmanglar», deb alarga tanbeh berdilar. Negakim, bu ishlarning barchasi u vaqtning oqimiga qarab, yashirin ravishda ishlanmoqda edi. Quraysh mushriklari agar bu ishdin xabar topsalar, bor kuchlari bilan qarshi turishlarida hech shak-shubha yo'q edi. Shuning uchun Payg'ambarimiz: «Dunyodagi eng ulug' ishlarni bajarish uchun sir saqlash kerak», dedilar. YOlg'on, aldov bu ikkovi ersa, Islom shariatida harom qilingan bo'lsa ham, urush kunlarida o'rni kelar ekan, dushmanga qarshi qo'llanishiga ruxsat qildilar. Hatto ba'zi joylarda unga buyurdilar. «Maslahat kutilgan yolg'on so'z, fitna chiqargan rost so'zdin yaxshidur». Payg'ambarimiz o'zlari bosh bo'lib dushmanga qarshi chiqqan safarlari — yigirma yettita edi. Tabuk safaridin boshqa hech birida qaysi tomonga yurishlarini, kimlar ustiga borishlarini ochiq aytmadilar. Balki dushmanni g'aflatda qoldirish uchun maqsadni yashirib, aksini shuhrat qildilar. Buning ustiga «Al harbu xud'a», ya'ni «urushda hiyla kerak», degan so'zlari ila

ummatlariga siyosat sirini anglatdilar. Yana o'z so'zimizga kelaylik.
Shundoq qilib, Payg'ambarimiz topshiriqlaricha, kechadin bir hissa o'tib, el uyquga kirganda, Xudo, payg'ambar oshiqlari — mo'minlar birlab, ikkilab, yotgan o'rinlaridin yashirin ravishda chiqdilar. Chunki bularning ichida hali iymonga kelmagan mushriklar ko'p edi. Bu ishlarni ulardin sir saqlashga buyurilgan edilar. Shuning bilan ilgari-keyin bo'lib, yetmish uch kishi, tayin topgan o'ringa yig'ildilar. Bularning oltmish ikkisi Xazrajdin, qolgani Avsdin edilar. Bulardan boshqa Asmo, Nusayba nomlik ikki ayol kishi ham bor edi. Bular yig'ilishib, biroz xayol o'tgandin so'ngra, Payg'ambarimiz amakilari Abbos bilan shu joyga keldilar. Amakilari hali dinga kirmagan bo'lsa ham, bu ishlardin xabardor edi. Og'asining o'g'li Payg'ambarimizga alarning bergan bay'atlarini, qilgan ahd-paymonlarini aniq bilish uchun kelgan edi. Shuning uchun Abbos so'z boshlab:
— Bu o'tirgan qarindoshim o'g'li Muhammaddur, biz uni bu kungacha qasd qilgan dushmanlaridin asrab keldik, bu haqda har qancha og'irchiliklar bo'lsa, ko'tardik. Endi kelajak kunlarimizda ham eng so'ngi kuchimiz boricha uni himoyat qilmoqchi bo'ldik. Biz har qancha qilsak, yana buni ko'ngli sizlarni suyub, sizlar bilan bo'lishni tilaydi. Buni yaxshi o'ylanglar, agar bu ishning uddasidin chiqar bo'lsanglar, ul chog'da sizlar bilan bo'lsin, yo'q ersa, qavmi qarindoshlik yeri, o'z ichimizdan qo'zg'olmasin, aning hurmati o'z qavmi oldida bek ulug'dir, — dedi. Anda bu so'z javobiga bay'atchilar vakili Xazraj qabilasi sayidlaridin Baro ibn Ma'rur turib:
— Allohning oti ila ont eturman, bu o'ltirganlardan ko'nglimizda to'g'rilikdin, vafodorlikdin o'zga hech narsa yo'qdur. Tilimiz, dinimiz birlikda turib, berajak va'damiz shuldurkim, molimiz, jonimizni yo'lingizda fido qilmoqqa barimiz tayyormiz, — degan edi, qolganlari ham: «Tayyormiz, yo Rasulalloh, o'zingiz uchun, Rabbingiz uchun nima tilar bo'lsangiz, bizlar barchamiz shunga va'da berurmiz, tilaganingizcha siz bizdin ahd oling, vafo qilurmiz, dedilar. Anda Payg'ambarimiz:
— Rabbim uchun olur ahdim shulki, yolg'iz Allohga ibodat qilursiz, aning sherigi yo'q, yo'ldoshi, tengdoshi yo'q deb bilursiz, ammo o'zim uchun bo'lsa, men qachon sizlarga borganimda meni dushmanlardin himoya qilishinglarni shart qilurman, o'z oilangizni qandoq saqlar bo'lsangiz, meni ham shundoq saqlashinglarga sizlardin ahd olurman, — dedilar. Bularning ichida qabila raislaridin Abul Haysam ibn Tayyixon otliq bir kishi bor edi. Ul turib:
— Yo Rasulalloh, Quraysh qabilalari bilan oramizda urush-talash qilmaslikka ahdlarimiz bordur. Biz bugundin boshlab, alar bilan bo'lgan ahdimizni uzishimiz kerak edi. Biz shundoq qilsak, ish qo'lga kelgandin so'ngra, o'z el-yurtingizni eskarib, bizni tashlab ketmaysizmi? — dedi. Anda Payg'ambarimiz tabassum bilan anga qarab:
— Balki qonimiz, jonimiz bundin so'ngra sizlar bilan birgadur, — degan ma'noni ifoda qilib, «Addamu, addam al-hadmu, al-had-m» iborasi ila alarni qondirdilar.
Mana shu so'zlar so'ngida bu muborak ulug' bay'at boshlandi. Bu o'rinda birinchi bay'at bergan kishi — otiga muvofiq — As'ad ibn Zurora edi. Yana bir rivoyatda aytilur. Yuqoridagi so'zlar o'tgandin keyin Payg'ambarimiz bay'at olishga qo'l cho'zdilar. Anda As'ad ibn Zurora Rasulullohning qo'llarini to'sib turib:
— Ey Yasrib (Madinaning ilgarigi oti) ahli, uzoq o'ylab, cho'nqur payqab qaranglar, andin so'ng bu ishga kirishinglar. Allohning haq payg'ambari deb, biz bu kishiga iymon keltirdik, uni butun dushmanlaridin qo'riqlashga ahd qilmoqchi bo'ldik, demak, bu ishimiz butun arab xalqiga qarshi chiqmoqdur. Oqu qora insonlar bariga maydon o'qimoqdur. Agar bu ish boshlanur ekan, qilichlarimiz qinidin sug'urilur, urush maydonlarida boshliqlarimiz o'ldirilib, qonlarimiz to'kilur. Endi oldimizdagi bu qadar og'irchiliklarni ko'tarib, bularga chiday olsangiz, ul chog'da Rasululloh qo'lini olsangiz na ulug' sharafdur. Agar yuqorigi xatarlardin qo'rqib, saqlanur ekansiz, u holda bu ishni

qoldiring, Alloh oldida uzrimiz qabuldur, — dedi.
Majlis ahllari bu so‘zlarni onglashlari hamon, har tomondin turib «Ey As’ad, Rasululloh qo‘llarini to‘sma, bu to‘g‘rida har qancha og‘irchiliklar ko‘rsak rozidurmiz, bu yo‘limizdin sira qaytmaymiz», dedilar va «Agar bu yo‘lda yurib, jon bersak, qandoq daraja topgaymiz, yo Rasulalloh?» deb so‘radilar. Anda Payg‘ambarimiz: «Xudo roziligini topib, jannatga kirursiz», deganlarida, barchalari barobar: «Bundoq ersa, rozidurmiz, qo‘lingizni cho‘zing», deyishib, hammalari bay’at berdilar. Ikki xotundan boshqa yetmish uch kishi Payg‘ambarimiz bilan qo‘l tutishgan holda turib, ahd qildilar. Ammo xotunlar bay’ati so‘z bilan bo‘ldi. As’ad ibn Zurora bay’at topshirur chog‘ida: «Birinchi Alloh taologa, ikkinchi yo Rasululloh Sizga rostlik ila so‘z berurman, shundoqki, bu yo‘lda har na bermish va’dalarim, bu haqda qilmish ahdlarimning bariga vafo qilurman. So‘zimning rostligini ish ustida bildirurman. Tanamda jonim boricha sizning yordamingizda bo‘lurman» dedi. Ikkinchi, Nu’mon ibn Horisa aytdi: «Bay’at berurman Allohga va ham aning payg‘ambari sizga, yo Rasulalloh, shu bilankim, Alloh amrini doim olg‘a yurgizurman, har ishda Allohning roziligi ila bo‘lurman». Uchinchi, Sa’d ibn Rabi’: «Mening ahdim birinchi Allohga, ikkinchi — sizga, yo Rasulalloh, shuldurki, har ishda Xudo va Rasul amriga itoat qilurman, butun buyruqlarni jon-dil bilan bajarurman», dedi. Qolganlari ham shunga o‘xshash so‘zlar aytib, bay’at berdilar. Muborak bay’at tamom bo‘lgandin so‘ngra, Payg‘ambarimiz aytdilar:
— Muso payg‘ambar o‘z qavmidin o‘n ikki rais saylagan edi. Shunga o‘xshash, men ham sizlardin o‘n ikki boshliq saylaydurman. Nega men saylanmadim, bu saylandi, degan so‘z ko‘ngilga kelmasun. Chunki bu ish birodarim Jabroil alayhissalom ixtiyori ila bo‘lur, deb alardin o‘n ikki kishini rais qildilar. Bularning to‘qqizi Xazrajdin, uchi Avsdin edi.
Islomiyat olamida eng avval xizmatga saylanmish o‘n ikki raislar shulardir:
1. Abul Haysam ibn Tayyixon
2. As’ad ibn Zurora
3. Usayd ibn Xuzayr
4. Baro ibn Ma’rur
5. Rofi’ ibn Molik
6. Sa’d ibn Abi Haysama
7. Sa’d ibn Rabi’
8. Sa’d ibn Uboda
9. Abdulloh ibn Ravoha
10. Abdulloh ibn Amr
11. Uboda ibn Somit
12. Munzir ibn Amr.
Payg‘ambarimiz: «Endi sizlardin har bir kishi o‘z qabilasiga kafildur. Iso alayhissalomga havoriylar kafil bo‘lgandek, men ham o‘z qavmimga, ya’ni Makkadin Madinaga hijrat qilib boruvchilarga kafil bo‘lurman», dedilar. Bu joyda Payg‘ambarimiz aytgan havoriylar esa, alar Iso alayhissalomga dastlab iymon keltirguvchi xos shogirdlari edi. Iso payg‘ambar ko‘kka ko‘tarilishi oldida din ishlarini shularga topshirgan edilar. O‘z zamonida Iso alayhissalomning dini shu havoriylar orqalik xalqqa tarqaldi.
Qur’oni karimda YOsin surasining boshrog‘ida, Saf surasining oxirida bularning qissalari bayon qilinmushdir. Iso alayhissalomning tarjimai hollari va Injil kitobi shular tomonidan yozilmishdur. Yuhanno, Matto nomli Injil yozuvchilari shulardin edi.
Yana o‘z so‘zimizga kelsak, endi, bu muborak bay’atni shu yo‘sinda qilib o‘tkazdilar. Bunda hozir bo‘lgan baxt-saodatlik odamlarning ko‘ngillarida iymon chirog‘i yonib, botinlari aning nuriga to‘ldi. Butun vujudlari ila haqiqatga berildilar. Xudo va Rasuli Xudoning ishqi muhabbati alarda jo‘sh urdi. Muhabbat mayining mastligi bilan ichlaridin

Abbos ibn Uboda degan kishi: «YO Rasulalloh, ulug' Allohning oti bilan qasam qilurman, agar ruxsat qilsangiz, butun Mino ahliga, shu ertalab, qilichimiz ila qarshi chiqaylik», dedi. Anda Rasululloh: «Men hozir bu ishga buyrulmadim, bu ishning vaqti hali yetmadi, har kishi qo'shxonasiga qaytsun», deb ruxsat qildilar. Yana bir rivoyatda keltiribdur, bu bay'at tamom bo'lishini ko'rib, Iblis mal'unning joniga o't ketdi. Bu ishga chiday olmay, bir qattiq va achchiq un bilan qichqirib: «Ey Mino xalqi, ko'ringlar Muhammadnikim, sizlarga urush ochmoqqa yo'ldoshlari bilan ont ichdi, tutinglar bularni», dedi. Mal'unning bu faryodini butun bay'at qilguvchilar ongladilar. Dushmanlarimiz bu ishdin xabar topgan ekanlar deb, qurollariga yugurdilar. Anda Rasululloh: «Cho'chimanglar, bu faryod qilguvchi shaytondur. Sizlardin boshqa hech kimsaga buning tovushi eshitilmas. Bu ishga chidab turolmay, qo'rqqanidan faryod qildi. Ey mal'un, sen uchun endi bo'shandim, sening qo'rqqan kunlaring oldingga kelgusidur», deb unga la'nat o'qidilar. Shuning bilan sahobalarning ko'ngillari tinchlanib, har qaysilari o'z qo'shxonasiga qaytishdi.
Shundog' bo'lsa ham odam shaytonlari bu ishdin xabar topishgan ekan, xalq ichida bu so'z tarqalib qoldi. Quraysh mushriklari buni eshitgan so'ngida, alarning raislaridan bir nechalari bularga kelib: «Ey Avs, Xazraj, sizning qilmish ishlaringizdin biz xabar topdik. Muhammadni bu yerdin olib ketmakka va bizga qarshi urush ochmoqqa qasam ichganingizni eshitdik. Xudo haqqi, butun arablar ichida sizlar bilan oramiz buzilib, urush chiqqandin yomonroq ko'rgan narsamiz yo'q edi», dedilar. Anda bu ishdin xabari yo'q Avs, Xazraj mushriklari: «Hoy, Quraysh sayidlari, bizda bundog' ish bo'lmagan, bo'lishi ham mumkin emasdur. Yo'q ish, yolg'on so'z», deyishib, qasam ichishib, alarni qondirdilar. Alarning bu ishdin xabarlari yo'q bo'lgani uchun, aytgan so'zlari to'g'ri edi. Chunki bu ishni mo'minlardin boshqa hech kim bilmagan edi. Shuning bilan haj mavsumi ham tamom bo'lib, Minodin xalq tarqala boshladi.
So'ngra bu so'zning aniqligi Qurayshga ma'lum bo'lib, alarning ortidan quvib chiqdilar. Orqada qolgan ikki kishiga yetib, tutmoqchi bo'lganda, birovi qochib qutuldi, ikkinchisi tutilib qoldi. Bu ikkovi esa o'sha bay'at tuni saylangan o'n ikki naqiblardin bo'lib, biri Sa'd ibn Uboda, ikkinchisi Munzir ibn Amr edi. Sa'd ibn Ubodani tutib olib, qo'lini bo'yniga boylab, urib-sudragancha Makka shahriga keltirdilar. Katta-kichik kofirlardin ko'zi tushganlari bu kishini urib-so'kib ozor bermoqda edi. Shu orada bir kishi kelib, sekingina: «Quraysh raislaridin kimlarni tanursan? Agar tanishlaring bo'lsa, shuning otini aytib, qichqirgin», dedi. Jubayr ibn Mut'im bilan Horis ibn Harb, bu ikkovi bilan burundin tanish bo'lib, aloqasi bor edi. Alarning otini atab qichqirdi. So'ngra bu so'zni o'rgatgan odam u ikkoviga kelib: «Pastki bozorda bir kishi ko'rdim, xalq tomonidin urilayotibdur, ammo ul kishi to'xtovsiz ikkovinglarni atab qichqirur. Bu kim ekan deb so'rasam, Xazrajlardin Sa'd ibn Uboda nomlik kishi emish», dedi. Bu so'zni anglashlari bilan: «Hoy, ularning bu ishlari yaxshi bo'lmabdur. Shom tijoratida karvon yurar yo'limiz Madinadur, yo'l ustidagi Avs, Xazraj kabi kuchlik qabila ila nechuk dushmanlik qilsa bo'lur?» deb bu ikkovi oldirashlik (shoshilinch) bilan borib, u mo'min qulni Alloh asrab, mushriklar qo'lidin qutuldirdilar va ham u sog'-salomat Madina shahriga keldi. Buni ko'rgan Madinadagi qavmu qarindoshlari boshliq hamma mo'minlar suyundilar.
Shundoq qilib, ansor sahobalari Makkada bay'at o'tkazib kelishgandin so'ngra Islom dini Madinada rivojlanishga boshladi. Ba'zi bir mahalla xalqi tamomiy butun oilalari bilan Islomga musharraf bo'ldilar. Madina xonadonlarida iymon kirmagan uy yo'q edi. Eski odatni tashlab, undan ajrashni og'ir olgan cholu kampirlardin boshqa katta-kichik hammalariga Islom ruhi o'rnashdi. Shuning bilan birga bay'at voqeasidin keyin Makkadagi musulmonlarga mushriklar chidab turolmaslik darajada yangidan-yangi tajovuz qila boshladilar. Alarga turlik ravishda jabr-zulmlar qilmoqqa kirishdilar. Ularga qarshi musulmonlarda sabr qilmoqdin boshqa hech chora yo'q edi va shu vaqtning holiga

qarab Payg'ambarimiz boshliq barcha mo'minlarga Xudo tarafidin shundoq buyrulgan edi. Lekin alarning zulm-taaddiylari chekidan tashqari chiqqanlikdin, mo'minlarning qaysi birlari qochishga majbur bo'ldilar. Qay birlari esa ortiq azobga chidolmay, dillariga qo'rqinch tushdi. Iymoni kuchli kishilardin bir qanchalari azob ostida yotib, shahid bo'ldilar. Va bir qanchalari Rasululloh oldiga kelib, boshqa bir joyga hijrat qilmoqqa ruxsat so'radilar. Rasululloh esa bu to'g'rida Allohning amrini kutganlikdin alarga ochiq javob bermadilar. Ish mana shu qiyinchilik holga yetgandin so'ngra bir kuni Rasululloh suyungan holda uylaridin chiqib kelib:

— Alloh taolo menga bu joydin hijrat qilib ketmakka ruxsat qildi, mo'minlardin qudrati yetgan kishi bo'lsa, Madinaga hijrat qilsun. Alloh taolo u joyda sizlarga tushgudek o'rinlar, kutib olgudek yoru do'stlar tayyorlamushdur, — dedilar.

Bu so'z chiqqandin keyin sahobalar ichida hijrat masalasi qo'zg'oldi. Bu ishga yashirin ravishda hozirlik ko'rishga kirishdilar. Bu safargi hijratga eng avval qadam qo'ygan kishi — sahobalardin Abu Salama edi. Bu zot bo'lsa, xotunlari Ummu Salama birligida ilgari ham Habashistonga hijrat qilgan edi. Hammadin ilgari safar yarog'ini qilib, bu kishi tayyor bo'ldi. Ummu Salamani quchog'idagi ikki-uch yoshlik bolasi bilan tuyaga mindirib, yetaklagan holda yo'lga tushdi. Shu orada xotunning jamoatidin bir necha kishilar oldidan chiqib qolib: «Ey Abu Salama, sen bizning qarindoshimizni qaysi elga eltursan, o'z urug'-aymog'idin ajratib, yot yerga ketmakka qo'ymaymiz», deyishib, tuya burundug'ini aning qo'lidan tortib oldilar. Buning ustiga er tomondin bir necha kishilar kelib qoldi. Arablar odatlaricha o'zaro nomus talashib: «Xotunni siz olur bo'lsangiz, bolasi bizda qolur», degan so'z bilan bolani alarga bermadilar. Shunday bo'lib, xotunni qarindoshlari oldi, bolasi ota jamoatiga qoldi. Abu Salama bo'lsa, din yo'lida xotun-boladin kechib, yo'lga tushdi. Bu ko'rgan kulfat-mashaqqatlari, u zotning haq yo'lida qilgan irodasiga hech qandog' zarba yetkaza olmadi. Ikki orada bechora xotunga bek qiyinchilik tug'ilib, ham eridin, ham quchog'idagi bolasidin ajradi. Bechora xotun bularning firoqida har kuni ertalab uyidin chiqib, Madina yo'li ustida, Abtah degan joyga kelib, kechgacha shunda yig'lab o'tirur edi. Bir kuni o'z qabila raislaridin birovi bu joydin o'tayotganida, uning yig'lab o'tirganini ko'rib, ko'ngli og'ridi. Boshqalarga qarab aytdikim:

— Bu na yaxshilikdur, ul bechora eridin ham, bolasidin ham ajrab, ko'cha bo'yida yig'lab o'tirur. Uni qo'ya beringlar, tilagan tomoniga borsin, yo'q ersa, el ichida bizga nomus keltirur, — dedi.

Bu bahona bilan aning yo'li ochildi, bolasini ham o'ziga qaytarib berdilar, qafasdin qutulgan qushdek, hech narsaga qaramasdin tuyasiga minib, bolasini quchog'iga olib yolg'iz xotun yo'lga tushdi. Besh-olti chaqirimcha yurib, Tana'im degan joyga yetganida, Usmon ibn Talha degan kishi oldidin chiqdi. Bu kishi ersa, Quraysh raislarining birisi bo'lib, «Baytulloh ochqichi»ning egasi edi. Ummu Salamaning yo'ldoshsiz safarga chiqqanini ko'rdi, «bolasini o'ngargan yolg'uz xotunni ko'ra turib, o'tib ketsam, men uchun er kishilik bo'lmagay», deb tuya burundug'ini tutib yetaklagancha Madinaga yetkazib qaytdi.

Makka — Madina oralig'i karvon yurishi ila o'n ikki kunlik yo'l edi. Shu chog'da bu kishi mushriklik holda turgan bo'lsa ham, bu safar o'tguncha qandog' olijanoblik ila yo'ldoshlik qilganini onamiz Ummu Salamaning aytishlaricha, mashhur hadis kitoblarida yozilmishdur. Buning so'ngida Makkada mushriklardin siqilgan mo'minlar sekin-sekin hijrat qilgani turdilar. Beshlab-o'nlab, yo'lda topishgan bo'lsalar ham uylaridin chiqishlarida kechalab, bir-birlab yashirin holda chiqar edilar. Bu muhojirlardin hech bir kishi ochiq-ko'rnov chiqishga jur'at qila olmadi. Yolg'iz Hazrati Umar chiqar vaqtda shu zamonda qo'llanurlik qurol-yarog'larini taqindi. Qilich osingan, beliga hanjar taqilgan,

o‘q-yoyi yelkada, qalqoni qo‘lida, so‘qish safarida turgan kishidek bo‘lib, ochiq-oydin uydin chiqdi. Ka’ba oldida o‘tirgan Quraysh raislarini bosib o‘tib, Baytullohni yetti aylanib tavof qildi. Ikki rakat tavof namozini Maqomi Ibrohimda o‘tadi. So‘ngra u yerda o‘ltirmish Quraysh raislariga qarab:
— Alloh sizning ko‘kka ko‘tarilgan burunlaringizni yerga yetkazib, tuproqqa ishqasun. Sizlardin har kim: «Ota-onam motamimni tutsin, xotunim tul qolsin, bolalarim yetim bo‘lsun», der ersa, man bilan shu tog‘ning u yonida to‘qnashsun, deb ularning ko‘zlari oldida yo‘lga chiqdilar. Shuncha o‘tirgan mushriklardin bu so‘zga qarshi birovi ham churq eta olmadi. Boshqalarga bo‘lsa, ortidan izlovchilar, keyinidan quvlovchilar ko‘p chiqar edi. Bu kishiga ersa, alardin hech kim yaqin yo‘lay olmadi. Shundoq qilib, Hazrati Umarga hijrat qilib chiqqan kishilardin kelib qo‘shilguvchilar ko‘payib, yigirma chog‘liq tuya mingan muhojirlar bo‘lib, Madinaga kirdilar. Dunyo turmushlari uchun uy, ovqatlari, oxirat saodatlari uchun din erkinligi Islom orqadoshlari tomonidan bularga hozirlanmish edi. Mana shu kunlardin boshlab, atrofdin keluvchi musofir sahobalarni muhojirlar deb, bularni kutib olg‘uvchi madinalik sahobalarni «ansor» deb atadilar. Ansor — yordamchilar, muhojiriyn — hijrat etguvchilar degani bo‘lur. Payg‘ambarimiz boshliq Makkaada qolgan musulmonlar shular edi: Abu Bakr Siddiq, Hazrati Ali, Suhayb, Zayd ibn Horisa, yana bulardin boshqa hijratga qudrati kelmagan bir necha ojiz kishilar ham bor edi. Bular ichida hazrati Suhayb hijrat qilmoqchi bo‘lib chiqqan vaqtida Quraysh mushriklaridin bir necha kishilarga xabar yetib, kelishib qoldi. So‘ngra ular Suhaybga: «Sen o‘z elingdin bizga kelganingda chog‘ay (kambag‘al) eding, boy bo‘lib, moling ko‘paydi. Boshing qullikka boylanmish edi, xo‘ja bo‘lib obro‘ying oshdi, endi bizga qarshi chiqqaning ustiga, muncha ko‘p mol bilan dushmanlarimiz yeriga ketmoqchi emishsan», dedilar. Anda Suhayb: «Men bo‘lsam yoshim ulug‘, qari kishi erurman, men bu yerda qolur bo‘lsam, sizlarga hech foydam tegmaydi. Agar ul yoqqa borib qolsam, yana sizlarga ziyonim yo‘qdur. O‘zimdin ko‘ra sizlarga molim foydaliroqdur, tamom molimni olinglar, o‘zimni yo‘limga qo‘yinglar», dedi. Alar ham bu ishga rozi bo‘ldilar, molini olib, o‘zini qo‘yib yubordilar. Bu voqeadin so‘ngra Madinaga borib, Payg‘ambarimiz bilan birinchi ko‘rishganida:
— Ey Suhayb, «Rabihal bay’u, rabihal bay’u», deb uch qayta aytdilar. Bu «Savdong foydalikdur, savdong foydalikdur», degan bo‘lur. Anda Suhayb: «Aniq bilurman va daxi (va yana) taniqliq berurman, siz Allohning payg‘ambaridursiz, bu ishni Allohdin o‘zga hech kim bilmagan edi, Jabroil alayhissalom vahiy bilan sizga bildirmishdur», dedi. Haqiqatda esa kelish oldida voqeasini bayon qilib, Payg‘ambarimizga shu oyat kelmush edi: «Va minannasi man yashriy nafsahubtig‘oa marzotilloh», ya’ni: «Mo‘minlardin shundoq kishilar bordurkim, Alloh roziligini topmoq uchun o‘zlarini sotib olurlar». Bu voqea Rasulullohga shu oyat orqalik bildirilgan edi. Makkada sahobalardin uch-to‘rt kishidin boshqa ko‘zga ko‘rinarlik hech kim qolmadi. Hammalari Madinaga hijrat qilib ketdilar. Buni ko‘rib xazrati Abu Bakr ham hijrat qilmoqqa Payg‘ambarimizdan izn so‘rab keldi. Anda Rasululloh aytdilar:
— Men ham Alloh taolodin hijrat uchun izn kutmoqdaman, qachon izn olur bo‘lsam, menga yo‘ldoshlik qilgaysiz, — dedilar. Buni onglab, Abu Bakr Siddiq suyunganidin:
— Ota-onam sizga fido bo‘lsin, bu ish qachon bo‘lg‘ay,— degan edi, «yaqinda bo‘lur», deb bashorat berdilar. Hazrati Abu Bakr bu so‘zni eshitgandin keyin sakkiz yuz tangaga safarga yarog‘lik ikki tuya sotib olib, boqib turdi. Mana shu yili bo‘lsa, payg‘ambarlik davrining o‘n uchinchi yili edi. O‘tgan yillarda Madina ahlidin yetmish necha kishining bay’at berishi, bular orqaliq Avs, Xazraj kabi jangovar qabilalar ichida islomiyatning rivojlanishi, buning ustiga hamma atrofdin kelgan fidoiy muhojirlarning Madina shahriga yig‘ilishi, tarbiyat topgan ekindek, Hijoz tuprog‘ida kundan kunga islomiyatning o‘sib

borishidin Makka mushriklari, Quraysh kofirlarining ko‘ngillariga qo‘rqinchlik tushdi. Buning chorasini ko‘rish ularga kerak edi. Bu haqda maslahat o‘tkazish uchun Dorun-Nadvaga yig‘ildilar.

## «DORUN-NADVA» MASLAHATI

O‘n ikki urug‘ Quraysh qabilasidin ikki urug‘ qoldirilib, u ham bo‘lsa, Bani Hoshim bilan Bani Muttalib edilar, qolmish o‘n urug‘ Quraysh raislari Dorun-Nadvaga majlis chaqirdilar. Dorun-Nadva — maslahatxona demakdur. Bu uyni Payg‘ambarimizning beshinchi bobolari Qusay degan kishi soldirgan edi. Bu uyda ochilgan majlisga kirgan kishilarning yoshi qirqqa to‘lishi va Quraysh urug‘idin bo‘lishi shart edi. Ahamiyatlik ulug‘ hodisalarning maslahati urush kunlarida boshliq saylash, tug‘ bog‘lash ishlari shu uyda bo‘lur edi. Butun Quraysh qabilasidin maslahat chiqqudek boshliqlari shu majlisga hozir bo‘ldilar. Iblis mal’un ham oqsoqol shayx suratida obidlar libosi — oq kiyimlar kiygan holda maslahatxona eshigiga kelib turdi. U yot kishi bo‘lganlikdin aning kim ekanini so‘radilar. Ul:
— Najd viloyatidin keldim, mening sizlarga do‘stligim bordur, Muhammad haqida ochilmish majlisingiz borligini eshitdim, agar kirishga ruxsat etsangiz, sizlar uchun foyda chiqarlik so‘z topsam aytur edim, — dedi. Alar ham rozilik berishib, kirishga ruxsat qildilar. Shuning bilan majlis ochilib, so‘z boshlandi. Raislardin birovi turib:
— Muhammadning bu ishi qandog‘ o‘sib borayotganligi ko‘z oldingizda ko‘rinib turadi. Buning ishi kundin-kunga ulg‘aymoqda, tarafdorlari har tomonda ko‘paya boshladi, bir kuni ustimizga ularning hujum qilishlari bek ehtimoldir. Qani, bu ishga nima chora ko‘ra bilurmiz, maslahat qilinglar, bu to‘g‘rida albatta bir fikrga kelishimiz kerak, — dedi. Anda Quraysh raislaridin Abul Baxtariy ibn Hishom degan kishi:
— Meningcha, buning chorasi shulki, uni ushlab, qo‘l-oyog‘iga kishan solaylik, to o‘lguncha uni zindonda tutaylik, — dedi. Anda shayx suratlik shayton dedi:
— Sening bu fikring to‘g‘ri emasdur, sizlar uchun bu ishdin hech qandog‘ foydalik ish chiqmaydur, agar buni hibs qilur bo‘lsangiz, aniq bilingkim, uning tarafdorlari ko‘pdur, ustingizga hujum qilib, qo‘lingizdin qutqara olurlar. Bundan boshqaroq maslahat toping, — dedi. Tag‘in birisi turib, u Quraysh raislaridin Asvad ibn Rabia degan kishi edi:
— Bu haqda mening fikrim shulki, uni nafi-bilot qilaylik, ya’ni surgun qilib, boshqa yot yerga haydab chiqaraylik, o‘z oramizdin ketgandin keyin na bo‘lsa, u bo‘lsin, — dedi. Bu so‘zni onglag‘on hamon shaytonning hushi boshidin uchdi, o‘rnidan tura kelib:
— Hoy-hoy, bu fikrdin qattiq saqlaninglar, xalq ichiga uni qandoq chiqarib bo‘lur, uning so‘zga ustaligi, tilining totliligi ila borgan yeridin, tanishgan elidin o‘ziga yo‘ldosh-qo‘ldoshlar topa olur. Alardin qo‘l-yasov qilib, boshingizga kelur bo‘lsa, ishlaringizni qo‘lingizdin olur, — dedi. Butun majlis xalqi buning so‘zini to‘g‘ri topdilar. Uchinchi bo‘lib Abu Jahl:
— Bu to‘g‘rida maning ko‘nglimga bir fikr kelib turadi, bu o‘tirganlarning ichida hech kimning aqliga kelmagan ish deb o‘ylayman, — dedi. Anda har tarafdin: «Ey Abul Hakam, ayt, u so‘zingni, tinglaylik» — deb qichqirdilar. Anda Abu Jahl:
— Quraysh qabilasi ichida hasab-nasablik, ortiq obro‘ylik, keskir qilichlik botir yigitlardin har urug‘ boshiga birdan kishi olurmiz. Bu yigitlar qo‘llariga o‘tkir qilich olsinlar, ertalab Muhammad uyda yotgan chog‘da bosib kirib, bu yigitlar bir kishi chopgandek barobar qilich solib, uni o‘ldursinlar, shundoq qilganimizda, aning qoni butun qabila ustiga bo‘linur. Agar Bani Hoshim da’vo qilar bo‘lsalar, ishlari ikki yo‘lliqdur. Birisi — butun Quraysh qabilasiga qarshi urush ochgaylar, yoki mol olmoqqa xun uchun rozi bo‘lgaylar. Ma’lumdurki, butun qabilaga qarshi turib urishmakka toqatlari yo‘qdur. Nochor xun moli

olmakka rozi bo'lurlar. Agar bu ish vujudga chiqar bo'lsa, undin barimiz qutulurmiz, — dedi. Bu so'zni aytishi hamon, hammadin ilgari shayx suratlik shayton — mal'un buni ma'qul ko'rib: «Hoy-hoy, shu kishining so'zi so'zdur, bundin ortiq to'g'ri fikr hech yo'qdur», dedi. Shuning bilan boshqalari ham qizg'in ravishda shu qarorni qabul qilishib, tarqashdilar. Bu ish shundoq bo'lishi bilan hazrati Jabroil alayhissalom quyidagi oyatlar ila vahiy keltirib, shu voqeani Payg'ambarimizga xabar qildilar.
Oyat shudir: «Va iz yamkuru bikallaziyna kafaruv liyusbituvka, va yaqtuluvka, av yuxrijuvka», ya'ni, «Kofirlar seni qamab qo'yishga yoki surgun qilishga yoki seni o'ldirishga qat'iy qasd qildilar», demakdur.
Jabroil alayhissalom:
— YO Muhammad, bu kecha kundagi yotgan o'rningda yotmagin, kofirlar Xudo xohlamagan ishni qilgani, ya'ni, shu kecha seni o'ldirgani kelurlar, — dedi.
Payg'ambarimiz bu ishdin ogoh bo'lganlaridin keyin, tun yarmi bilan ul g'animlardin yuz chog'lik kishi Payg'ambarimizning eshik oldilariga kelib to'plandilar. Ularning ichida mashhur raislardin shu kishilar bor edi: Al Hakam ibn Abul Os, Uqba ibn Abu Muait, Nazr ibn Horis, Umayya ibn Xalaf, Zam'a ibn Asvad, Payg'ambarimizning amakilari Abu Lahab va Abu Jahl, qolganlari ham o'z ishlarida e'tiborlik kishilardin edilar. Bular o'zaro kengashib, el chuqur uyquga kirgan chog'da bu xiyonatni bajarmoqchi bo'ldilar. Shu orada Abu Jahl turib aytdi:
— Muhammadning aytgan so'ziga qaranglar, ul bizga shundog' deydurkim, agar sizlar iymon keltirib, Islom diniga kirar bo'lsangiz, bu dunyoda davlat topib, arab-ajamlarga podshoh bo'lursiz, yana o'lgandin so'ngra qaytadin tirilib, u dunyoda jannatga kirursiz, agar bundoq qilmas ekansiz, bu dunyoda xorlik tortib, oxiratda do'zax o'tida kuygaysiz.
Abu Jahlning bu so'zini uyida o'tirgan Payg'ambarimiz eshitib: «Rost, men shundog' ayturman», deganlaricha alarning ustiga chiqdilar. Yerdin bir changal tuproq olib, YOsin surasini «faag'shaynahum, fahum la yubsirun...» oyatigacha o'qidilar. Xudo qudrati bilan poylab o'tirgan shuncha kishilardin hech qaysisi Payg'ambarimizni ko'ra olmadi. Changallaridagi tuproqdin bu o'tirgan kishilarning har birining boshiga quyib-quyib, o'tib ketdilar. Payg'ambarimizning bu chiqib ketishlarini tuymadilar (sezmadilar). Bu ersa, hisobsiz o'tgan mo'jizalarning birisi edi. Uylaridin chiqayotganlarida Hazrati Aliga qarab:
— Ey Ali, men yotgan o'ringa o'tib, mening yopinchimni ustingga yopib yotgil, yana qo'rqmagil, dushmanlardin senga hech qandog' zahmat yetmagay, — dedilar. Shu chiqqanlaricha hech yerda to'xtamay hazrati Abu Bakr Siddiq bilan shahardan tashqari Savr tog'ida bir g'or ichiga kirishib yashirindilar. Kofirlar bo'lsa, Payg'ambar uydin chiqqan chog'ida, alarni Alloh amri bilan uyqu olgan edi. Payg'ambarimiz bularning oldidin o'tib ketayotganlarida bir kishiga yo'liqqan edilar. Payg'ambarimizning uylari oldida o'tirgan poyloqchilardin:
— Bu yerda kimni kutib o'tiribsizlar — deb ul kishi so'radi. Ular:
Muhammadni kutib turibmiz — dedilar.
— Andog' bo'lsa, Alloh sizlarni noumid qo'yibdur. Muhammad hozir sizlarning ko'z oldingizlarda o'tib ketdi. Yerdan bir hovuch tuproq olib, bu o'tirgan kishilarning boshlariga quyib o'tdi, — deb edi, ular shoshilib boshlarini siladilar, boshlaridin tuproq quyildi, hayron bo'lishib, yugurishgan holda kelib eshik yorig'idin qarasalar, to'shak ustida o'ralib yotgan bir kishini ko'rdilar, maqsadimizga yetdik, deb qilich yalang'ochlab uyga kirdilar, qarasalar maqsadlari qo'ldan ketmish edi. Hazrati Alini ko'rishib, hasrat barmog'ini tishlaganlaricha hayron bo'lishib qoldi. Ins-jins shaytonlarining qurg'on tuzoqlari uzilmish edi. Payg'ambarimiz o'rinlarida yotgan Hazrati Alidan:
— Og'ang Muhammad qayon ketdi? — deb so'radilar. «Bilmayman», deganida ulardin ba'zi birovlari urishga qasd qilgan bo'lsa ham, «bu bolada nima gunoh?» deguvchilar

chiqib, alarni qaytardi. Payg'ambarimiz Abu Bakr Siddiq bilan shu kuni qorong'u kechada uning uyidin chiqib, Makka atrofidagi tog' tomonga qarab yurdilar. Bosgan izlarini bildirmasga oyoq uchlari ila yurar edilar. Shu yurganlaricha Savr tog'i ichidagi g'or og'ziga keldilar.
— YO Rasulalloh, bunda ziyonlik, zaharlik jonivorlar bo'lmasin, siz kirmay turing, men g'orning ichini tozalab chiqay, — deb Abu Bakr Siddiq dastlab g'orga o'zlari kirdilar. G'or ichini arig'dab (tozalab), teshiklariga ridolaridin yirtib tiqdilar. Bir teshikka tiqqudek narsa yetmay qoldi. Ul teshikda bir zaharlik ilon yotgan edi. Avval Abu Bakr Siddiq g'orga kirib, so'ngra Payg'ambarimiz kirdilar. Kechasi uxlamagan, o'zlari charchagan edilar. Muborak boshlarini Abu Bakr Siddiq tizzalariga qo'yib, uxlab qoldilar. Hazrat Abu Bakr Siddiq ochiq qolgan teshikdin biror narsa chiqib qolmasin, deb tovonlarini shu teshikka qoplagan edilar, u yotgan ilon, kishining isini bilib, oyoqlarini chaqib oldi. Buning alamiga chiday olmay, ko'zlaridin yoshlari to'kilib, ikki-uch tomchisi Payg'ambarimizning yuzlariga tushdi, bundin uyg'onib ketdilar.
— Ey Abu Bakr, bu nima ishdur? — deb so'radilar. Ilon chaqqanligini, uning alamini aytg'onlari so'ngida muborak tufiklaridin surib qo'yib edilar, shu onda shifo topdilar. Ertalab turib qarasalar, g'or og'zida bir tup butog'lik yog'och (daraxt) unib chiqmishdur. U yog'ochga bir juft yovvoyi kaptar kelib uyalab, tuxum solmishdur, buning ustiga o'rgimchaklar qalin to'r tortib, g'or og'zini qoplamishlar edi. Bundog' hojat vaqtida har turli mo'jizalar ko'rsatib, payg'ambarlarini quvvatlash Alloh taoloning odatidur. Ammo Quraysh kofirlari bo'lsa, Payg'ambarimiz haqida qilgan makr-xiyonatlari bo'shga chiqib, alarning qo'rqinchlari yana ham ko'paydi. Har tarafga jar chaqirib, kishi choptirdilar. Muhammadni o'ldirib yoki tiriklay tutib keltirguvchilar bo'lsa, qizil tuklik yuz nortuya berishlarini hammaga bildirdilar. Quraysh yigitlaridin bir nechalari mohir izchilar ergashtirib, yuqori-quyi Makka atrofiga yoyildilar. Alardin bir qanchasi Savr tog'i yo'lidin izchilarning ko'rsatishi bilan iz quvishib, to'g'ri g'or og'ziga kelishdi. Ba'zilari ilgarilab yurib, g'or og'zidagi uyalab, tuxum ochgan kaptarlarni ko'rib, o'rgimchaklar to'rlariga ko'zi tushib: «bu yer kishi oyog'i tekkan joy emas», deb orqaga qaytdi. Bular tovushini Payg'ambarimiz g'or ichidin eshitib turdilar. Iz quvishib yurgan kofirlardin tag'in bir to'plari g'or ustiga kelib to'xtadilar. Chunki ularning izchilari: «Qochgan kishinglar shu g'orga kirmishdur», degan edi. Anda birovlari g'orga kirib qarashga buyurdi. Ubay ibn Halaf degan kishi raislardin edi. U:
— Bunga kirishga nima hojat bordur. Muhammad tug'ilmasdin ilgari, bu o'rgimchak to'rini tortmishdur, bu g'orga kishi kirgan bo'lsa, nechuk aning to'rlari buzilmasin, kaptar tuxumi qanday sinmasun, — dedi. Buning bu so'zi bahona bo'lib, g'or ichiga egilib qarab qo'ymasdin, hammalari qaytdilar. Bu ishlar Xudo qudratiga bir bahona edi. Yo'q ersa, shu qadar qizg'inlik ila izchilar orqalik izlab kelguvchi shuncha ko'p kishilardin birortasi g'or og'ziga kelib, nechukdurki, qarab qo'ymaydi. Quraysh izchilari: «Yo'qotmish kishilaringiz shu g'ordin o'zib ketmabdur», deb qasam ichmish edilar. Ularning bu so'zlarini eshitib turgan Abu Bakr Siddiq qayg'urib, yig'ladilar. Anda Rasululloh:
— Nimaga yig'laysan? — deb so'radilar. Abu Bakr Siddiq:
— YO Rasululloh, Alloh oti ila ont ichurman, o'zim uchun hech vaqt yig'lamaydurman, Alloh saqlasin, sizga bir yomon ish bo'lishidin qo'rqib yig'layman, — dedi. Anda Rasululloh:
— Ey Abu Bakr, biz ikkovlondurmiz, g'am qilma, uchinchimiz Allohdur. Nechuk g'am qilursan, Alloh biz bilan birgadur, — dedilar.
Shundoq deyishlari bilan Abu Bakr Siddiq ko'ngillaridin g'am ko'tarilib, o'zlariga oromlik paydo bo'ldi. So'ngra mushriklar ham bu yoqdin umid uzib, qaytdilar. Dengiz bo'yidagi qabilalarga ham xabar yuborib, Madina yo'lini to'sishga kishi qo'ygan edilar. «Kim ularni

tutib, keltirur boʻlsa, yuz qizil tuya berurman», deb yana jar chaqirtirdilar. Shuning bilan Paygʻambarimiz Savr togʻining gʻorida uch kun yotdilar. Shu kunlarda Hazrati Abu Bakrning choʻng qizlari Asmo, oʻgʻillari Abdulloh, qullari Omir ibn Fuhayra mana shu uchovlari keraklik xizmatlarni bajarib turdilar. Butun xalq ichidagi xabarlarni, Quraysh raislarining qilgan qattiq harakatlarini Abdulloh yetkazur edi. Osh-ovqatlaridin Asmo xabar olur edi. Omir ibn Fuhayra Abu Bakr Siddiqning qoʻy-echkilarini oʻtlatgan boʻlib, gʻor atrofiga tushgan kishi izlarini alarga bostirib yoʻqotur edi. Shundogʻ qilib, uch kun oʻtgandan keyin, Hazrati Ali ilgari tayyorlab qoʻyilgan uch tuyani kechalab, togʻ tagiga kelturdilar.

## MADINAGA HIJRAT

Abdulloh ibn Urayqit degan, yoʻlboshchilikka olingan kishi ham birga keldi. Bularning kelishlarini Paygʻambarimiz intizorlik ila kutmoqda edilar. Tuya tovushi chiqishi hamon, gʻordin chiqib, togʻ tagiga tushdilar. Paygʻambarimizning uylarida har kimlarning qoʻygan omonatlari bor edi. Shularni egalariga topshirish uchun Hazrati Alini vakil qildilar. Va uch kundin ortiq toʻxtamay, orqalaridin kelmakka buyurdilar. Shu bilan uch tuyaga uch kishi mindilar: «Paygʻambarimiz, Abu Bakr Siddiq va yoʻl boshlovchilari Abdulloh ibn Urayqit edi. Omir ibn Fuhayrani Abu Bakr oʻz tuyalariga mingashtirib oldi. Tun oʻrtasi boʻlganida, bu joydin joʻnab, Xudo izni ila Madina sari yurdilar. Yoʻlboshchilari Abdulloh togʻ yoʻlini tashlab, dengiz boʻylab yurishga boshlagan edi. Bu yoʻldin yurganlarga Yanbu', Robi' qishloqlaridin oʻtishga toʻgʻri keldi. Quraysh kofirlari Paygʻambarimiz bilan Abu Bakr Siddiqning tiriklarini yo oʻliklarini kelturgan kishiga ikki yuz tuya atagan edilar. Buni eshitgan arab bahodirlari molga qiziqib, har tomondin yoʻl toʻsishga kirishdilar. Shu qatorda Bani Mudlij qabilasining bahodirlaridin Suroqa ibn Molik degan kishiga birov: «Yiroqdin tuyalik ketayotgan uch kishi qorasini koʻrdim, Muhammaddin boshqa boʻlmasa kerak, deb oʻylayman» dedi. Suroqa buni anglashi bilan, shu kishilar Paygʻambarimiz ekanini bildi. Xabarchiga: «Boshqa birovlardur, deb ularni yoʻldan qoldirdi». Oʻzi tezlik ila qurollanib, yashirin ravishda yoʻlga tushdi. Boshqalar bilib qolsalar oʻljadosh boʻlib qolmasin, deb qizgʻanur edi. Yugirik ot ustida chopgandin chopa-chopa yugirib-oʻtirib, koʻp uzoqlamay, qasd qilgan qora ustiga yetayozdi. Ikki ora oʻn chaqirim yovuqlashdi (yaqinlashdi).

Paygʻambarimiz tuya ustida Qur'on oʻqib ketmoqda edilar. Qur'on oʻqigan tovushlari quvgʻuvchiga eshitila boshladi. Paygʻambarimizning u yon-bu yonga qarash odatlari yoʻq edi. Oʻljalik boʻlish xayolida Suroqa oʻzini oʻnglab, otini tepinib, nayzasini toʻgʻrilab ketayotganida, birdaniga oti qoqilib yiqildi, oʻzi ham ot ustidan agʻdarilib, yerga tushdi. Oʻrnidan tura kelib, arab odaticha, yon xaltasiga solingan «tulga» (ya'ni «fol») oʻqlariga, ishim qanday boʻlur deb, qoʻl solib qarasa, «tulga»si teskari chiqdi. Oʻljaga qiziqqanlikdin, bunga qaramay, qaytadin ot ustiga minib, yana ot qoʻydi. Paygʻambarimiz oʻz odatlaricha orqalariga qaramas edilar. Abu Bakr Siddiq shundogʻ orqaga qarasalar, oʻqdek otirilib (ya'ni, tez) kelayotgan otning oyogʻi qoqqan qoziqdek tizzasigacha yerga botibdur, u yer boʻlsa, qat-qat toshlik yer edi. Ot oyogʻini yerdan sugʻurib olmoqqa qudrati yetmadi. Otning tuyogʻi botgan izdin koʻk tutunga oʻxshash toʻzon koʻkka koʻtarildi. Yana «tulga» oʻqlari azlonga qoʻl solib qarasa, yana «tulga»si toʻgʻri chiqmadi. Buni koʻrib, oʻziga qoʻrqinchlik tushdi. Oti ersa, yerga botganicha titrab turmoqda edi. Soʻngra, omon aytib, qichqirdikim:

— Men Suroqa ibn Molikdurman, endi sizlarga hech ziyonim yetmagay, foyda yetkurmak uchun va'da beraman. Yo Muhammad, Allohdin soʻra, otim oyogʻi boʻshalsin, — dedi.

Anda Paygʻambarimiz:

— Agar aytganing aniq bo'lsa, so'raganim bo'lsin,— dedilar. Shu onda oti bo'shanib, Rasululloh oldiga keldi. So'ngra aytdi:
— YO Muhammad, meni bu kelishimni qabila xalqi onglagan bo'lsalar, albatta, ortimdin yetib kelurlar. Endi men bu yerdin orqaga yonurman (qaytaman), agar bu yo'lda kelayotgan quvguvchi kishilar bo'lsa, barini yo'ldan qaytarurman. Mandin boshqa orqalaringizdin hech bir izlovchi kishi kelmasga chora qilurman. Mening sizlarga qilgan yaxshiligim shu bo'lsin, — dedi. Tag'in bir rivoyatda kelmishdur. Suroqa aytdi:
— Ey Muhammad, mening ko'nglim shundoq topadurkim, sening bu ishing bir kuni butun dunyoga tarqalur, olam ahli buyrug'ingga bo'yinsungaylar, o'shal kunda oldingga kelsam, tanig'lig'im bo'lsin, men uchun iymonlik xat yozib bergin, — deb so'radi. Anda Payg'ambarimiz Omir ibn Fuhayrani yozmoqqa buyurdilar. U bu ahdnoma xatni bir parcha suyakka yoki mesh parchasiga yozib, Suroqaga berdi. So'ngra Payg'ambarimiz aydilar:
— Ey Suroqa, Eron podshosi Kisroning bilak uzugini qo'lingga taqqan chog'ingda qandog' bo'lib ketar ekansan, — dedilar. Anda Suroqa aytdi:
— Hurmuzning o'g'li Kisroni ayturmisiz?
— Ha, o'shani ayturman, — dedilar.
Payg'ambarimiz Madinaga hijrat qilib kelganlaridin so'ngra sakkizinchi yili Makka shahri fath qilindi. Butun Quraysh qabilasi itoat qildilar. Buning so'ngida Toif, Hunayn g'azotlari bo'lib, tamom dushmanlar taslim bo'ldi. Mana, shu safardin qaytishlarida, Ji'rona degan joyda shu Suroqa ibn Molik Rasululloh huzurlariga keldi, sakkiz yil ilgari yozdirib olgan omonlik xati qo'lida edi. Yiroqdin ko'zlari Suroqaga tushib, ani tanidilar.
— Marhabo, ey Suroqa, xush kelding, va'daga vafo qilar kunimiz bizga keldi. Senga, iymon keltirar vaqti endi yetmadimi? — dedilar. Suroqa shu onda iymon aytib, Islomga musharraf bo'ldi. So'ngra Hazrati Umarning xalifalik davrida butun Eroniston mamlakati fath qilindi. Bu davlatning tamom xazinalari Islom askari qo'liga kirdi. Eron podshosi Kisro ibn Hurmuzning toji, kamari, bilakuzugi, har tarafi oltmish gazlik «Bahor» nomlik gilami (bu gilam esa sof ipakdin to'qilgan, eng qimmatbaholik javohirlar bilan ziynatlanib, bezalgan edi), Bulardin boshqa har turlik ko'p miqdordagi o'lja tushgan mollarni Madinaga keltirdilar. Bu mollarning beshdan biri xazinaga solinib, qolganlarini musulmonlarga taqsim qildilar. Shu qatorida yuqoridagi gilamni parchalab, ulashtirishga to'g'ri keldi. Ansor, muhojiriyn sahobalarga ani ulashtirib berdilar. Hazrati Alining o'z hissalariga tushgan gilam parchasi ellik ming tillaga sotilgan edi. Bu gilamning naqadar qimmatbaho ekanligi shundin ma'lumdur. Shu chog'da Hazrati Umar xalifa edilar, g'animat mollarini taqsim qilish vaqtida Suroqani chaqirib:
— Ey Suroqa, Eron podshosi Kisro xudolik da'vo qilgan edi, Alloh taolo undin podsholikni olib, bizga berdi. Mana, uning xazinasi o'rtamizda bo'linmoqdadur. Endi shu podshohning bilakuzugini sening qo'lingga taqqayman. Allohga hamdu sano aytib, qo'lingni ko'targil, — deb Suroqaning qo'liga uni taqib qo'ydi.
Bundin o'n besh yil ilgari Payg'ambarimizning «Ey Suroqa, Eron podshosi Kisroning bilakuzugini taqqan chog'ingda qanday bo'lgaysan?» degan mo'jiza so'zlari shu edi. Bundoq mo'jizalik ishlarni o'z o'rni kelganda yana bayon qilurmiz. Yana o'z so'zimizga kelaylik.
Suroqa ibn Molik o'z uyidin otlanib chiqqanida maqsadi Payg'ambarimizni dushmanlarga tutib berish edi, demak, shu kelishida qo'lidin kelguncha zarar yetkazishni qasd qildi. Lekin uning deganidek bo'lmay, Alloh taolo aytganidek bo'ldi. Ko'z oldida bo'lib turgan ulug' mo'jizani ko'rgandin keyin darhol iymon keltirmagan bo'lsa ham, yomonlik qilishdin butunlay ko'ngli qaytdi. Shuning uchun yo'l bo'yida kelayotgan hamma quvguvchi kishilarni turlik so'zlar bilan ishontirgandin so'ngra, hammalari yo'ldin qaytib ketdilar.

Ertalab dushmanlik bilan chiqqan Suroqa kechqurun doʻstlik ila uyga qaytdi. Shuning bilan Paygʻambarimiz Suroqadan ajrashib, tuni bilan toʻxtamay yurdilar. Yoʻl iyan (xoli) boʻlib, hech kishi yoʻliqmadi. Tong otib, tushga yaqinlashganda bir ulugʻ togʻning doʻqmishiga keldilar. Togʻ bagʻri ostida qalin koʻlanka koʻrinur edi. Shunga kelib tushdilar. Abu Bakr Siddiqning safar uchun olgan teri toʻnlari bor edi. Uni soyalik oʻringa solib, soʻngra:

— Yo Rasulalloh, uzun tun oʻtib uxlamadingiz, bu oʻrinda biroz uxlab oling, men qorovullik qilib tururman, — dedi.

Rasululloh yotib uxladilar. Shu orada qoʻy boqib yurgan bir choʻpon koʻrindi. Aning qoʻy-echkilari ichida sutlik sovliqlari bor edi. Andin Abu Bakr Siddiq bir oyoq sut soʻrab oldilar. Rasululloh uyqudin uygʻongandin soʻngra, u sutni ichdilar. Soʻngra koʻchadigan vaqt kelib, u joydin ham joʻnashdi. Yoʻl uzasida oʻtirgan, Ummu Ma’bad nomlik, arablar ichida mashhur bir xotun bor edi. Shuning uyiga kechga tomon kelib tushdilar. Shu yillari ocharchilik boʻlganlikdin, mollari oriq, sogʻinlari yoʻq edi. Paygʻambarimiz u xotundin ichgani sut soʻradilar. «Agar sizlarda goʻsht, xurmo topilsa, sotib olgaymiz», dedilar. Ul xotun ersa, bu muborak mehmonlarni kim ekanligini bilmas edi. Soʻngra u xotun:

— Agar bizda yemak-ichmakdin biror narsamiz boʻlsa, sizlardek aziz mehmonlardin hech ayamas edik, yoʻqchilik yomon ekan, hijolatga qoldik, — dedi. Ochligidin yurolmay, oriqligidin oʻtloqqa chiqolmay qolgan bir sogʻliq qoʻy shu yerda yotgan edi, Paygʻambarimizning koʻzlari shu qoʻyga tushib:

— Ey Ummu Ma’bad, agar ruxsat qilsang, shu qoʻyni sogʻib koʻraylik, — dedilar. Ummu Ma’bad:

— Oriqlikdin qoq suyak, quruq terisi qolmishdur. Ochligidin kuchi ketib yotmish, qoʻchqor koʻrmagan sovliqdur. Unda sut qaydin boʻlsin, koshki bu qoʻyda sut boʻlsa edi, sogʻib koʻring, — dedi.

Anda Rasululloh turib, qoʻy oldiga keldilar, «bismilloh» deb, qoʻyning orqa-oldini silab edilar, qoʻy irgʻib turib, boshqacha bir holga kirdi. Burishib, yopishib yotgan yelin-emchaklarini qutluq qoʻllari bilan ushlab turib, «Ey bor Xudoyo, bu qoʻyimizga barakot bergil», deb duo qilib edilar, shu onda u qoʻy semirib, yelini chotiga sigʻmay chotrab chiqdi. Bir katta chora (idish) kelturib, oʻzlari sogʻdilar. Hiyol oʻtmay, bu choʻng chora liq toʻlib, oʻn-oʻn besh kishi ichsa ham qondirgudek boʻldi. Boshlab uy egasi Ummu Ma’badga ichirdilar va katta-kichik uning kishilari, undin soʻngra Hazrati Abu Bakr boshliq oʻz yoʻldoshlariga ichirib, barilarini qondirib, sutga toʻydirdilar. Eng keyin oʻzlari ichib, «soqil qavmi oxiruxum shurban», ya’ni, «quyguvchi kishi eng oxirida ichishi kerak», deb ummatlariga adab oʻrgatdilar.

Rasulullohning shu qilgan ishlarida bizlarga necha turlik masala ma’lum boʻldi. Birinchisi shuki, qoʻyni oʻzlari sogʻdilar, uni oʻzlari quyib, hammaga ichirdilar, bu xizmatni boshqalarga buyurmadilar. Bu ishlari esa, ummat boshliqlariga ta’lim boʻldi. Ya’ni, ulugʻlarning tavoze’li boʻlib, kichiklarga xizmat qilish yoʻlini koʻrsatdi. Ikkinchisi shuki, agar mehmonlar oʻz ovqatlaridin yeb-ichmoqchi boʻlsalar, uy egasidin boshlashlari kerak ekan. Uchinchi, quyguvchi kishining oxirida ichishini ochiq aytib, koʻrsatdilar. Chuqurroq qaragan odamga bulardin boshqa odoblar ma’lum boʻlishi mumkindur. Shuning bilan Paygʻambarimiz u yerdin ham chiqib, yana oʻz yoʻllariga tushdilar. Bundogʻ ulugʻ moʻjizani oʻz koʻzi bilan koʻrgan Ummu Ma’bad hayron boʻlib, oʻtirib qoldi. Shu kuni kechqurun uning eri Aksam degan kishi bir necha oriq qoʻy-echkilarini uyiga haydab kelayotib, yiroqdin chodir ichidagi oqarib turgan sutlarga koʻzi tushdi. Bu ishga ajablanib:

— Ey Ummu Ma’bad, — deb qichqirdi. — Oriqlikdin yurmakka kuchi kelmagan yolgʻiz qoʻyingdin boshqa bu yerda qoʻy yoʻq edi, idish-tovoqlar toʻlgan sut koʻraman, buni sen

qaydin topding, kimlardin olding?— dedi. Anda Ummu Ma’bad:
— Hech kishidin sut olmadim, ajoyib kishilar koʻrur eding, oʻzing uyda boʻlmading, bir muborak kishi bugun bizga qoʻnov boʻlib oʻtdi, aning barakot qoʻlidin uyimiz sutga toʻldi. Koʻtaram boʻlib yotgan qoʻying endi qandoq boʻlib yotmishdur, ani koʻrgil, — deb qissani bayon qildi. Andi uning eri:
— Ey Ummu Ma’bad, aning yuzi-koʻzi qandoq ermish, sifatini menga qondirib aytgil, onglayin, — dedi. Soʻngra Ummu Ma’bad Paygʻambarimizning koʻrinish sifatlarini shu yoʻsinda bayon qildi.
— Ul kishining koʻrinishi shundoq edi: ochiq, yoriq, kular yuzlik, koʻzining oqi oppoq, qorasi tim qora, kipriklari quyuq, ozgina uzunroq, uni (tovushi) ortiqcha oʻtkir emas, koʻp past ham emas, tovushi quloqqa bek yoqimli, oʻrta boʻylik, qilich boʻyinlik, qiyposh qoshlik, ulugʻ boshlik, tekis qorinlik, soʻz qilsa — savlatlik, soʻzlamasa haybatlik, gaplari tizilgan gavhardek. Uning oldida uch nafar yoʻldoshlari bor, soʻz qilsa, jon qulogʻi bilan tinglaydilar, ish buyursa, barobar yuguradilar, jon-tanlari bilan xizmat qiladilar, — dedi. Bu soʻzlarni eshitgandin keyin:
— Xudo haqqi, bundogʻ ulugʻ sifatlarga ega boʻlgan odam shu kunlarda paygʻambarlik da’vosi bilan Qurayshdin chiqqan kishidin boshqa boʻlmagay, agar men uni koʻrgan boʻlsam edim, darhol iymon keltirib, anga bay’at qilur edim. Hali ham boʻlsa, albatta, bu ishni bajarurman, — dedi.
Mo’tabar tarix kitoblarining aytishlaricha, shu muborak moʻjiza — sovliq qoʻy Hazrati Umarning xalifalik zamonlarida ham borligi ma’lumdur. Shundoqki, Hazrati Umar davrida, tarixi hijratning 17—18- yillarida yil quruqchilik kelib, qahatchilik boshlandi. Togʻu toshlarda, dala-choʻllarda vahshiy hayvonlar ham ogʻziga ilingudek yeydurgan narsa topolmay, och qolishdi. Ochlikka chiday olmaganlikdin, shahar qishloqqa, odamlarning uylariga kirib kelishar edi. Oʻshal kunlarda havodan kul rangida bir turlik tuproq yogʻib turdi. Shuning uchun arablar u yilning otini «Omurramod» qoʻydilar, ma’nosi «kul yili» degan boʻlur. Butun xalqni ochlik qopladi. Soʻyilgan hayvonlarning goʻshti oriqligidin jirkanarlik edi. Mana shundoq ogʻirchilik kunlarda Ummu Ma’badning u moʻjiza qoʻyi butun bir oilani barakot suti bilan toʻygʻizib turdi. Boshqa hayvonlar esa ochligidan qirilmoqda edi. Ammo bu qutlugʻ qoʻyning qayoqdin yeb, qandoq toʻyib yurganligini hech kim bilmas edi. Hazrati Umar xalq ustiga tushgan bu ogʻirchiliklarni koʻrib, qattiq qaygʻurdilar. Bu ocharchilik balosidin barcha xalq qutulmaguncha, oʻzlari sut ichmasga, goʻsht-yogʻ yemasga qasam qilib: «Boshqa odamlar yegudek narsa topa olmasalar, bizlarning lazzatlik ovqat yeyishimiz qaysi insofdin boʻlgay, koʻpchilik xalq tortgan ochlik alamini birga tortishmasam, Xudo oldida nima deyman?» dedilar. Anda Ka’bul Ahbor:
— Yo amiral moʻminin, bani Isroil qavmiga yomgʻir yogʻmay, qahatchilik boʻlganda, oʻtgan paygʻambarlarning avlod-urugʻlarini shafe’ keltirib, yomgʻir tilab, duo qilsalar, qabul boʻlur edi, — dedi. Anda Hazrati Umar xalqni yigʻib, yomgʻir talab qilib, sahroga chiqdilar. Xutba oʻqib, duo qilib turganda, «Ey bor Xudoyo, nima xojatimiz boʻlsa, ilgari sening Paygʻambaring Rasulullohni vosita qilar edik, endi u zot boʻlmagach, oʻrniga amakisi Abbos ibn Abdulmuttalibni shafe’ keltirdik. Ey bor Xudoyo, shu bandangning haqqi-hurmatida duoimizni qabul qilib, rahmat yomgʻirini yogʻdirgil», deyishi bilan tarnovdin toʻkilgandek yomgʻir yogʻa boshladi. Yigʻilgan xalq tarqalib, uy-uylariga yetmasdin ilgari, koʻchalardagi suv sel boʻlib oqdi. Shuning bilan qahatchilik xalq ustidan koʻtarildi.
— Sizning hurmatingizdan duoimiz ijobat boʻldi,— deyishib odamlar hazrati Abbosni, egik boshlarini silashib, ziyorat qilishur edi. Chunki bundin ilgari ham bir necha qayta yogʻin tilab, duo qilishganlarida, ijobat asari boʻlmagan edi. Arabiston oʻlkasida togʻlardin

keladigan ulug‘ anhor suvlari bo‘lmagach, ularning tamom tirikchilik ishlari faqat yomg‘ir suvlariga qarashlikdur. YOg‘inlik yillari to‘qchilik, arzonchilik bo‘lur. Agar yillar quruq kelsa, xalq qahatchilikka qolgaylar. Rasulullohning muborak zamonlarida shundoq qurg‘oqchilik yillari bo‘lgan edi. YOmg‘ir talab qilib, minbar ustida o‘qigan xutbalari tamom bo‘lmay turib, yomg‘ir yoqqanligi hadis kitoblarida mashhurdur. Shuning uchun bundog‘ qahatchilik kunlarida ikki rakat «talab namozi» o‘qib, ko‘pchilik xalq bilan duo-istig‘for qilib, Allohdin yomg‘ir talab qilmoq — bizlarga sunnat bo‘lib qoldi. Endi Payg‘ambarimiz Makkadin Madinaga hijrat qilib chiqib, shu yurganlaricha Xudo omonatida ketmoqda edilar. Ammo Quraysh xalqi va Makka shahridagi ba’zi mo‘minlar Payg‘ambarimizning hijratlari qaysi yoqqa bo‘lganligini aniq bilolmadilar. Gumon bilan har turlik so‘zlar el o‘rtasida ko‘paygan edi. Mana shu orada mo‘min jinlardin birisi, tubandagi she’rni o‘qib, havo bilan Makka shahri ustidan o‘tdi. Butun xalq uning qo‘shig‘ini eshitdilar. She’r:

*Jazallohu rabbunnosi xayra jazoihi*
*Rafiqayni hallo xaymatay Ummi Ma’badi,*
*Humo nazalo bil birri summa tarahhalo*
*Fa aflaha man amso rafiyqa Muhammadi.*

Bu qo‘shiqni aytgan chog‘da havo tarafidin tovush eshitilib, ammo aytguvchining o‘zi ko‘rinmas edi. Tovushga qarab, bir muncha odamlar yig‘ilishgan, ashula ovoziga quloq solib, uning orqasidin ergashur edilar. Yuqorigi she’rni o‘qib, mo‘min jin Makka shahrining bir tomonidin kirib, ikkinchi tomonidin chiqib ketdi. She’rning ma’nosi: «Ummu Ma’badning uyiga tush vaqtida tushgan ikki yo‘ldoshga Xudo yaxshiliklar bersun, bular u joyga yaxshilik bilan tushdilar. Yana u joydin yaxshilik bilan chiqdilar. Har kim Muhammadga yo‘ldosh bo‘lsa, yaxshilikdin boshqani ko‘rmagay, u odam baxtlik kishilardin bo‘lgay». Makka xalqi bu she’rni eshitgandin so‘ngra Payg‘ambarimizning Madinaga hijrat qilganlarini bildilar. Chunki Ummu Ma’badning turgan joyi Madinaga ketar yo‘l ustida edi. Bu joydin o‘tganlarini onglashib Madinaga hijrat qilganlari ma’lum bo‘ldi. Yo‘lboshchilari Abdulloh ibn Urayqit arablar ichida mashhur qolovuzlardin (yo‘l boshlovchi) edi. Dushmanlarning ko‘ngliga kelmagan, hech kim bilmagan yo‘llar bilan yurib-o‘tirib, Madina tarafiga yaqinroq yerda «Aslam» qabilasiga qarashlik bir manzilga keldilar. Shu qabilaning raislaridan Bani Dah ibn Hasib degan kishi o‘lja olish umidi bilan, yorog‘lik sakson odam olib, yo‘l to‘sib chiqqan edi. Bir jilg‘a og‘zidin Payg‘ambarimizning qarshilariga saf bog‘lab chiqib keldilar. Lekin uning Rasulullohga ko‘zi tushgan hamon ahvoli o‘zgardi, yomon niyatidin ko‘ngli qaytdi. Yo‘ldoshlariga qarab aytdikim:
— Bundoq yaxshi yuzlik kishi Xudoga yolg‘on aytib, yo‘q tuhmat so‘zni qandoq qilsin? Bu ishni payqamasdin unga bir ozor yetkazur bo‘lsam, ulug‘ xato qilgan kishilardin bo‘lurman. Yana o‘z og‘zidin so‘z onglashim kerak, — deb, arab yo‘sinida Payg‘ambarimizga «Hayyakalloh», deb salom berdi.
Anda Rasululloh:
— Kim bo‘lursan, oting nimadur? — deb so‘radilar.
— Otim Buraydadur, o‘zim Aslam qabilasidin erurman, — dedi. Anda Payg‘ambarimiz Abu Bakrga qarab:
— Inshaalloh, o‘zimiz salomatlikda bo‘lurmiz, bu ishimiz bizni rohatga chiqargay, — dedilar. Payg‘ambarimizning bir odatlari — kishining yaxshi so‘zidin fol olur edilar. Yuqorigi kishining oti — Burayda, qabilasi Aslam edi. Bu ikki so‘zning ma’nosi: birinchisi, «salqin», ikkinchisi, «salomat» degan bo‘lur. Arab yerlari issiq bo‘lg‘och, alar uchun salqinlik — rohat edi. Shu ikki og‘iz so‘zni Payg‘ambarimiz yaxshilikka yo‘yib, «o‘zimiz

salomat, ishimiz rohatlik», dedilar. Shuning uchun Islom shariatida yaxshi soʻz, yaxshi ishlarni yaxshilikka yoʻyish sunnat boʻldi. Boʻlar-boʻlmas ishlardin choʻchib, irim-sirim qilish shariatda durust emasdur.
«Agar bir kimsa, biror narsadin yomon fol olib, koʻngli choʻchisa: «Har yaxshilikni berguvchi, har yomonlikdin qutqazguvchi — Allohdur», deb oʻz ishida davom etsun», degan hadis Paygʻambarimizdan rivoyat qilindi. Yana oʻz soʻzimizga kelaylik.
Paygʻambarimiz:
— Ey Burayda, men Alloh tarafidin kelgan haq paygʻambardurman, butun olam xalqiga toʻgʻri yoʻl koʻrsatgani, ularga haq din oʻrgatgani keldim, seni ham shu dinga da’vat qilurman, — dedilar. Buni onglab, Buraydaning koʻngliga iymon nuri kirib, tavfiq-ilohiy yor boʻldi. Darhol shahodat aytib, Islom dinini qabul qildi. Shuning bilan birga oʻlja izlab chiqqan sakson kishi barchalari barobar musulmon boʻldilar. Soʻngra hazrati Burayda aytdi:
— Yo Rasulalloh, biz Aslam qabilasi, oʻz ixtiyorimiz bilan Islom dinini qabul qildik, bu davlatni bizga nasib qilguvchi Alloh taologa hamdlar boʻlsin. Endi shu koʻpchiligimiz bilan Madina shahriga kirgaymiz. Koʻpchilik askarning koʻrki tugʻ (bayroq) boʻlur, agar ruxsat qilsangiz, oldingizda bayroq koʻtarib kirur edim, — dedi.
Rasululloh bu ishni ma’qul koʻrib, ruxsat qildilar. Darhol Burayda boshidagi dastoridin yirtib, bayroq yasab, koʻtargan holda Madinaga kirdilar. Rasululloh oldilarida Islom olamida birinchi navbat koʻtarilgan bayroq shul edi.

## PAYGʻAMBARIMIZNING MADINAGA KIRISHLARI

Madina musulmonlari esa Paygʻambarimizning hijrat harakatlaridin xabardor edilar. Kelar kunlarini moʻljallab, har kuni yoʻl toʻsishib, Harra degan toshloqqa chiqishar edi. Kun qiziganchalik shu yerda kutishib oʻtirib, soʻngra qaytishur edilar. Uch kungacha har kuni yoʻl toʻsishib, istiqbol marosimini oʻtkazdilar. Paygʻambarimizning Savr gʻorida uch kun yotganlari oshiqcha boʻlganlikdan, kelar moʻljallaridin uch kun oʻtgan edi. Shu uchinchi kuni Madina musulmonlaridin ansor, muhojiriy sahobalar boshliq yosh-qari, erkak-ayol demay, barchalari Paygʻambarimizni kutib, istiqbol marosimi ila yoʻlga chiqqan edilar. Har qandoq boʻlsa ham shu kunda kelishlariga jazman koʻz tutilur edi. Kun issigʻi xalqning boʻyinlarini kuydirgunchalik kutib turishdilar. Xabarlari boʻlmagach, nochor tarqashdilar. Shu chogʻda yerlik yahudlardan birisi oʻz hojati uchun bir egiz doʻng ustiga chiqqan edi, u yon-bu yon qarab turganida Makka tomonidin kelar yoʻl ustida, yiroqdin tuya mingan bir toʻp kishilarning qorasi koʻrindi. Bularning necha kunlardin beri toʻsishib yurgan kishilari kelayotgan boʻlsalar kerak deb:
— Ey arab eli, baxtinglar keldi, iqbolinglar ochildi, — deb ixtiyorsiz qattiq qichqirgali turdi.
Yoʻl toʻsib chiqqan butun xalq buni ongladilar, qarasalar, yiroqdin koʻringan bir toʻp qora ichida ikki oq libos kiygan kishilar koʻrinmoqda edi. Bularning birisi Rasululloh, ikkinchisi Abu Bakr Siddiq edilar. Yana shul kuni Madina musulmonlarining Shom tijoratidin qaytmoqda boʻlgan savdogarlari yoʻlda Paygʻambarimizga yoʻliqib qoldilar. Alar ichida ulugʻ sahobalardin Zubayr ibn Avvom bor edi. Har ikki tomondin kelgan musulmonlar Madinaga kirar vaqtlarida Paygʻambarimiz bilan koʻrishib, birlashganlari eng koʻngilli ish boʻlib, bunga bek quvonishdilar. Shuning ustida hazrati Zubayr Shomdan olgan liboslardin ikki oq chopon chiqarib: YO Rasulalloh, yangi kelishingiz uchun, yangilik boʻlsun», deb har ikkovlariga kiygazib qoʻygan edilar. Yiroqdin yahudning koʻziga koʻringan oqlik shu edi. Bu nido eshitilgandin soʻngra, butun Madina xalqi yaroq-yasoqlari ila qoʻzgʻaldilar. Bu toʻsib chiqishgan koʻpchilik xalq ichida katta-kichik, erkak-

ayollar, qul-cho‘ri, o‘g‘il-qizlar ko‘p edi. Qo‘llarida childirma chalib turishgan yosh joriya qizlar ham bor edi. Payg‘ambarimizning qadamlariga quvonchlik qilib, shu quyidagi she’r qo‘shig‘i o‘qilmoqda edi:

*Talaal badru alayno*
*Min saniyyotil Vadoi*
*Vajabash shukru alayno*
*Modao lillohi doi,*
*Ayyuhal mab’usu fino*
*Je’ta bil amril mutoi.*

Ma’nosi:
*To‘lin oy chiqdi bizlarga Vado tog‘ining ustidin*
*Kerakdur shukrini aytmoq, bu dunyo boricha bizdin*
*Kelibsiz, xush kelibsiz, ey yubormish tangrining nuri*
*Qabul etmak erur bizdin, Xudo amri kelur sizdin.*

Shuning bilan Rasululloh Madina shahridin to‘rt chaqirimcha uzoqlikda bo‘lgan Qubo degan qishloqqa kelib, Bani Amr ibn Avf mahallasida Gulsum ibn Xadam degan kishi uyiga tushdilar. Rabiul avval oyining o‘n ikkinchi, dushanba kuni edi. Misrlik Mahmud posho Falakiyning hisobicha, milodiy tarixi bilan 20 sentyabr 622 yilida edi. Islom dinining rivoji shu hijrat so‘ngida boshlanganicha, Hazrat Umar boshliq butun sahobalarning ittifoqlari bilan, Islom tarixini shu hijratdin boshladilar. Oy ilgari bo‘lsa ham, yil birligini e’tiborga oldilar. Payg‘ambarimizning Madinaga kelishlari rabiul avval oyida bo‘lsa ham, hijrat tarixining boshi Muharram oyidan hisoblanadi. Payg‘ambarimiz sallallohu alayhi vasallam hijrat qilmaslaridin ilgari o‘n uch yil Makkada turdilar. Bu muddat ichida Payg‘ambarimiz boshliq butun musulmonlar Quraysh mushriklari tomonidin qilingan siqindi (tazyiq) ostida turdilar. Erkinlik ila ibodat qilmoqlari u yerda yasoq (cheklangan) edi. Bu qutlug‘ hijratdin so‘ngra butunlay ishlar o‘zgardi. Shuning uchun din to‘g‘risida siqindi ko‘rganlarga o‘z joyidin hijrat qilmoqlik sunnat bo‘ldi. Diniy hijratlar har yerning sharoitiga qarab farz bo‘lishi ham mumkindur. Bu yang‘liq hijrat qilish yolg‘iz bizning Payg‘ambarimizga xos bo‘lmay, o‘tgan payg‘ambarlardin ham bir nechalari o‘z el, o‘z yerlarida ishlari rivojlanmagan chog‘da, boshqa yoqqa hijrat qildilar. Ibrohim alayhissalom Bobildin Shomga, Iso alayhissalom Shomdin Misrga hijrat qilganlari tarix kitoblaridan ma’lumdur. Yana, Baytullohni aylanib, tavof qilgan hojilarning oyoq ostilarida ko‘milgan to‘rt yuz payg‘ambar borligi hadisda rivoyat qilinur. Shu zotlarning barchalari o‘z qavmlaridin kulfat ko‘rib kelganlarida shak yo‘qdur. Yana shuni bilmak kerakkim, Rasululloh o‘n uch yil Makkada turgan kunlarida diniy e’tiqodlardin ikki ulug‘ asosni xalqqa o‘rgatdilar.
Birinchisi — tamom olamni yaratguvchi — qudrati ulug‘ yolg‘iz Tangridur va uning oti arabcha Alloh-dur. Sifati «Laysa kamislihi shay» ( ) erur. Ya’ni: «O‘xshashi, tengdoshi yo‘qdur. Arshdin — farshgacha, zarradin — quyoshgacha, tamomi olamda, har joyda va har narsaki bo‘lur bo‘lsa, hech qachonda, ularning hech birisi Allohdin iznsiz, Parvardigordin ruxsatsiz bo‘lishi mumkin emas», deb aniq ishonmakdur. Shu aytilmish narsalarning barisiga shaksiz, chin ko‘ngli bilan e’tiqod qilmakdur. Mana, Islomning asli asosi, ulug‘ ildizi shuldur. Misoli bir daraxtdurki, buning yetmish necha shox-butoqlari bordur. Shariat buyurgan farz ishlar — bu daraxtning ulug‘ shoxlaridur. Bundin kichiklari — vojiblardur. Undin ham kichikroqlari bo‘lsa, sunnatlaridur. Sharm-hayo, iymon daraxtning ko‘rkamlik katta shoxlarining birisidur. Shuning uchun Payg‘ambarimiz:

«Hayosi yo‘qning — iymoni yo‘q» dedilar. Kalimai tayyiba: «La ilaha illallohu, Muhammadur Rasululloh» iymon daraxtining tanasidur. Ya’ni, shu kalimani tili bilan aytib, ma’nosiga chin ko‘ngli bilan ishonmoqdur. Bu daraxtning eng kichkina butog‘i — oyoqqa ilinarlik, ko‘z jirkanarlik narsalarni yo‘ldin yiroq qilmakdur. Alloh taolo o‘zining mo‘min qullariga bu daraxt tarbiyatini topshirdi. Mo‘minlarning qilgan toat-ibodatlari — iymon daraxtining tarbiyatlari bo‘ldi. Kutilmagan, tarbiyatsiz qoldirilgan daraxtlardin hosil olgan kishini kim ko‘rdi?
Endi shu yuqoridagi so‘zlarning mazmunini to‘plab, qisqartirib kelganimizda, arabcha bir og‘iz «tavhid» kalimasining ma’nosi bo‘ladi. Demak, Rasululloh o‘n uch yil Makkada turgan chog‘larida butun xalqni shu tavhidga chaqirdilar. Chunki u zamon arablari uch firqaga bo‘lingan edi. Birinchisi — Quraysh boshliq Arabiston xalqining eng ko‘pchiligi mushriklar edi. Ya’ni, bular Alloh taoloni ulug‘ Xudo, barcha olamni yaratuvchi, deb bila turib, yana butlarga topinur edilar, bularni ham foyda-zarar yetkurmakka qudratlari bor, deb aytishur edi. Bu haqda hujjat bo‘lgudek asoslari, og‘izga olgudek so‘zlari yo‘q edi. YOlg‘iz ota-bobolari tutib o‘tgan yo‘l-yo‘riq bo‘lganlikdin, shularga ergashgan quruq taqliddan boshqa narsa emas edi. Ikkinchisi — arab yahudiylari, uchinchisi — arab nasorolari edilar. Yana bular ichida oz sonli dahriylar ham topilur edi. Mana shu firqalarning barisiga qarshi «Qul huvallohu ahad...» oyat ila boshlanuvchi sura nozil bo‘ldi. Bu suradagi to‘rt oyatning mazmuni bilan butun dunyoda bo‘lgan botil, buzuq dinlarning barchasi rad qilindi.
Ixlos surasi — Tavhid surasi deb atalmog‘ining sababi ham shuldir. To‘rt oyatlik, qisqagina bir suraning, Payg‘ambarimiz aytishlaricha, Qur’oni karimning uchdan biriga barobar bo‘lishi shuning uchundir. Payg‘ambarimiz Makka shahrida o‘n uch yil turdilar, shu muddat ichida xalqni ikki eng ulug‘ diniy asosga taklif qildilar, dedik. Birinchisi, tavhidni yuqorida bayon qilib o‘tdik, ikkinchisi esa, qiyomat kunining bo‘lishiga chin ko‘ngli bilan ishonmakdur, ya’ni Alloh taolo o‘n sakkiz ming olamni yaratdi. Arsh, kursi, Lavhu qalam, to‘qqiz falakni yo‘qdin bor qildi. Olam ichida odamni xalq etdi. Endi alarning yaxshilari bo‘lganidek, yomonlari ham bordur. Balki yomonlari yaxshilaridin ko‘pdur. Milyon-milyon insonlarga foyda yetkazuvchilar bo‘lganidek, bularga qarshi ziyon qilguvchilar ham ko‘pdur. Bular esa har kimning ko‘z oldidin o‘tib turadur. Yaxshi-yomon, har ikki toifa ham ajallari yetgan kuni o‘lsalar, bu dunyodin ketadilar. Payg‘ambarlar kabi ne yaxshi zotlar butun umrlarini xalq g‘amida o‘tkazib, xalqqa qilgan xizmatlari, yaxshiliklari uchun, hayotliklarida zarrachalik ajr ko‘rmasdin, rohat topmasdin bu dunyodin o‘tdilar. Yana bir qancha zolim qonxo‘rlar zulm qila-qila butun dunyoni nohaq qonga to‘lg‘azib, tirikligida hech bir jazo ko‘rmasdin, ular ham ketdilar. Mana endi boshqani qo‘yib, aqlga qaraganda ham, albatta, qiyomatning bo‘lishi kerakdur. Insonlar uchun shundoq bir joy bo‘lsinkim, dunyoda qilgan ishlariga qarab, alarga jazo berilsin, buning ustiga, Xudo tarafidin yuborilgan shuncha ko‘p payg‘ambarlar barchalari, qiyomat kunining bo‘lishidin xabar berdilar.
Demak, bu kunning kelishi ham aqliy, ham naqliy dalillar bilan isbotlangan bo‘ldi. Yana, Xudo tarafidin tushgan ulug‘ kitoblar — Tavrot, Zabur, Injil, Qur’on, bulardin boshqa payg‘ambarlarga kelgan kitoblarda ham qiyomat, Arasot ahvollari bayon qilingandur. Agar qiyomat bo‘lishi inkor qilinsa, milyon kishiga foyda yetkazgan kishi bilan, shu barobar, kishilarga ziyoni yetgan zolimning hech farqi qolmaydi. Bundoq bo‘lishi, albatta, aqlga to‘g‘ri emasdur. Shuning uchun Makkada tushgan suralar, birinchisi tavhid, ikkinchisi, o‘lgandin so‘ngra tirilib, qiyomatning bo‘lishi — shu ikki masala bilan to‘ldirilgandurlar. Yana o‘z so‘zimizga kelaydik.
Yuqorida aytilishicha, Payg‘ambarimiz Madina tuprog‘iga qadam qo‘yganlarida, dastlabki tushgan joylari Madinadan besh-olti chaqirim yerdagi Qubo qishlog‘i edi. Shu joyda bir

necha kun turdilar. Birinchi qilgan ishlari — shu oʻrinda bir masjid bino qildilar. Rasulullohning amrlari bilan sahobalar koʻp miqdorda tosh yigʻib keltirdilar. Masjid oʻrni belgilangandin soʻngra Rasululloh masjid qiblasini toʻgʻrilab, muborak qoʻllari bilan shu masjidga ul (poydevor) qoʻydilar. Islom olamida yer usti boʻyicha eng avval qilingan jamoat masjidi shu edi. «Lamasjidun ussisa alattaqvo», degan oyat shu masjid haqida nozil boʻldi. Ma'nosi: «Taqvo — iymon uzasiga (ustiga) qurilgan masjiddur». Buning ichida namoz oʻqiguvchilar zohirdayu botinda poklikni doʻst tutguvchilardur. Shundoq poklikni Alloh ham doʻst tutadi. Shu mazmundagi oyat bilan Alloh taolo Qur'oni karimda shu masjidni va bundagi namoz oʻqiguvchi musulmonlarni maqtaydi. Endi Paygʻambarimiz bu joyda necha kun turganlari haqida ixtilof bordur. Koʻproq rabiul avvalning oʻn ikkisi, dushanba kuni keldilar, shu joyda uch kun turib, juma kuni Madina shahriga kirdilar deb rivoyat qilinadi. Bu kirishlari esa, Islom olamida eng koʻriklik, koʻrkam, qutlugʻ kun edi. Butun dunyo boʻyincha, haqiqat ahlining bayram quyoshi shu kunda tugʻilmish edi. Bularga qarshi iblis mal'un va uning maslakdoshlari uchun eng ogʻir, qora, motam kunlari kelmish edi. Qubodin chiqar chogʻlarida «Kasva» otliq tuyalariga mingan edilar. Muhojir, ansor sahobalar atroflarida qurollangan butun xalq, yosh-qari, erkak-ayol ergashgan holda shahar sari yurdilar. Tuya burundugʻini ushlab, yetaklashga qabila raislari orasida talash boʻlib, qizgʻin ravishda qizgʻanishlik tugʻildi.
— YO Rasulalloh, qadami sharafingiz ila kimning kulbasini guliston qilursiz, qaysi joyga tushursiz?— deb soʻrar edilar. Bularga qarshi:
— Men mingan tuyamga bu ish buyurilmishdur, qayerga choʻksa, shuning choʻkkan oʻrni bizning manzilimiz boʻlur,— der edilar.
Tuyaning burundugʻi oʻz boʻyniga oʻralgan, bu qutlugʻ jonivor oʻz erkicha yurmoqda edi. Pardasidan chiqmagan mastura qizlar Paygʻambarimizni koʻrishga qiziqib, tom ustiga chiqqan edilar. Dastlabki kelishlarida Quboga tushganlaridagidek, she'rlar oʻqilib, shodiyona daflar (childirmalar) chalinur, suyunchilik qoʻshiqlari aytilur edi. Shu yoʻsinda boʻlib, xalq ergashgan holda, mahalla oralab, koʻchadan-koʻchaga, oʻrin izlagan kishidek, tuyalari har tomonga qarab yurar edi. Har eshikdan chiqqan kishilarga: «tuya ma'murdur (buyruq olgan)» deb javob berar edilar. Tuyalari shu yurganicha yurib, Bani Adiy ibn Najjor mahallasiga keldi. Paygʻambarimizning ikkinchi bobolari Hoshim, shulardin uylanib, bobolari Abdulmuttalib madinalik xotundin tugʻilgan edi. Mana shu toʻgʻridan bu mahalla xalqi Paygʻambarimizning togʻalari boʻlur edilar. Tuyalari shu joyga kelganda, Abu Ayyub Ansoriyning eshigi oldiga kelib choʻkdi. Tuyaning choʻkkan joyi, shu kundagi masjidi sharifdur. Rasululloh:
— Shu joy bizning manzilimizdur, inshaalloh, — dedilar. Tuyadan tushishlari bilan shu oyatni oʻqib oʻtirdilar:
«Robbi anzilni munzalan mubarokan va anta xayrul munziliyn». Ma'nosi: «Ey bor Xudoyo, meni qutlugʻ, muborak oʻringa tushirginki, sen tushiruvchilarning eng yaxshisidursan».
Yangi manzilga tushgan vaqtda bu oyatni oʻqimoq bizlarga sunnat boʻldi. Uy egasi Abu Ayyub Ansoriy darhol kelib, xurjun-xalaj yuklarini koʻtardilar. «Kishining yuki qayerda boʻlsa, egasi ham shu yerda boʻlur», deb Paygʻambarimiz ham ortidin yurdilar. Yana shu jamoatdan As'ad ibn Zurora degan kishi kelib, tuyalarini yetaklab, oʻz uylariga eltdi. Shu chogʻda qabilaning yosh qizlari quyidagi she'rlar bilan qoʻshiq aytishib, quvonishar edilar:

*Bani najjor ahlining yosh qizlari boʻlurmiz*
*Muhammadning kelganin baxtimiz deb bilurmiz*

*Xush keldingiz bizga siz, qadamingiz muborak*
*Oyoq bosgan izingiz, ko‘zga surma qilurmiz.*

U yosh qizlar shu she’rni o‘qiganlarida, Rasululloh qarab: «Meni yaxshi ko‘rasizlarmu? Alloh bilur, sizlarga muhabbatim ko‘nglimda to‘liqdur», dedilar.
Abu Ayyub Ansoriyning ost-ustlik ikki qavat uylari bor edi. Kelib ketgan kishilarga og‘irlik bo‘lmagay deb, Payg‘ambarimiz ostingi uyni ixtiyor qildilar. Lekin Abu Ayyub Ansoriy Rasululloh xizmatlariga buni loyiq ko‘rmay, yolvorib yurib, hech qo‘ymay, oxiri yuqorigi uyga ko‘chirdi. Muhojir sahobalar ko‘pchiligi Payg‘ambarimiz bilan birga edilar. Ansor sahobalar alarni qizg‘anishib, har kim o‘ziga tushirmoq uchun talashdilar. Oxiri bu ishni bajarishda chek tashlashga maslahat to‘xtadi. Har muhojir qaysi ansorning chekiga tushsa, shu joyda makon tutdi. Makkadin va boshqa joylardin kelgan muhojirlar orasida bola-chaqaliklari yo‘q hisobida edi. Xudo yo‘lida hamma narsalarini tashlab chiqqan edilar. Payg‘ambarimizning Qubodin chiqishlari juma kuni bo‘lib, juma namozining vaqti yaqin bo‘lganlikdin, Madina ichiga kiraverishda bani Solim ibn Avf mahallasida juma namozini o‘qishga to‘g‘ri keldi. Xususiy bir masjidda yig‘ilib turishgan yuz chamalik kishilarga imom bo‘lib, juma namozida shu xutbani o‘qidilar. Ko‘proq rivoyatga qaraganda birinchi o‘tagan juma namozlari, birinchi o‘qigan xutbalari shu edi. Arabcha matnini qoldirib, uning mazmunini turkiycha yozdim. Dastlab, Xudoga hamdu sano aytdilar, so‘ngra dedilar:
— Ey odamlar, dunyoda tirik turgan chog‘inglarda, oxiratga borishdan oldinroq oziq yuboringlar. Ulug‘ Allohning xaqqi bilan qasam qilurman, har bir kishi o‘lgandin so‘ngra Xudo oldiga borgay, barcha molu dunyolarini bu joyda qoldirgay, so‘ngra Alloh taolo oraga tilmoch solmasdin, hech kimni orachi qilmasdin u qulga degay: «Dunyoda turgan chog‘ingda yuborgan payg‘ambarimiz senga kelgan edi, bu kunlarning kelishini senga bildirgan edi, fazl-karamim bilan seni yo‘qdin bor qildim, rizq berib, seni tarbiya qildim, bu kungi holda o‘zing uchun bu joyga nima keltirding?» Anda ul kishi hijolat bo‘lganidin o‘ng tomoni, so‘l tomoniga, oldi-orqasiga qarab, tamug‘ (do‘zax)din boshqa hech narsani ko‘rmagay. Endi oldinglarda shunday ishning borligi haqdur, bu ish bir kuni ko‘z oldinglarga kelur. Har kishi ortiqcha topolmay, yarim xurmosi bo‘lsa ham, shuni oz ko‘rmay, Xudo yo‘lida muhtojlarga sadaqa qilsin. Do‘zax o‘tidin yiroqlashgay, agar bu dag‘i (bu ham) bo‘lmasa, kishi ko‘nglini olgudek bir og‘iz yaxshi so‘z bo‘lsin. Bu ham ehson qatorida o‘tgay. Mo‘minning qilgan yaxshiligi eng oz bo‘lgan-da, o‘n barobar bo‘lib yozilur. Aning ixlosiga qarab, o‘ndan yetti yuzgacha bir yaxshilikning savobi bo‘lur. Har keluvchi narsa yaqindur. Hech kimning shoshganiga qarab, Xudo shoshilmas, vaqti kelganida har ish kechiktirilmas, kishi bir ishni qilmoqchi bo‘lur, uni Alloh ham qilmoqchidur, kishi deganicha bo‘lmas, Allohning tilaganicha bo‘lur. Uni kishilar suymasalar ham shu bo‘lur. Xudo yiroqlashtirgan ishni hech kim yaqinlashtirolmas. Shuni aniq bilingkim, Xudodin iznsiz hech bir ish bo‘lmas».
Ko‘ring buni, Subhonalloh qandoq ulug‘ so‘zdur. Bayt:

*So‘zi so‘zlar ichida gavharidur*
*O‘zi so‘zlaguvchilar sarvaridur*
*Agar mo‘minsan, ibrat ol bu so‘zdan*
*Olursan har biriga yetti yuzdan.*

So‘ngra Rasululloh muhojir-ansor sahobalar o‘rtalarida diniy bir qarindoshlik bog‘ladilar. Dedilarkim:
— Alloh aytmagan so‘zni Alloh aytdi, demakdan o‘zini saqlasun, Xudo yo‘lida ikki-ikkidin qardosh bo‘laylik deb, Hazrati Alining qo‘llarini tutib, mening qardoshim shudur, —

dedilar. Ikkovlari oxiratlik do'st bo'ldilar.
Hazrati Hamza, shahidlar sayyidi, Rasulullohning amakilari erur. Zayd ibn Horisa bilan din do'stligi bog'ladilar. Shuning uchun Uxud tog'idagi urush oldida hazrati Hamza Zayd ibn Horisaga vasiyat qilgan edi. Zayd ibn Horisa bo'lsa, Qur'onda ismlari kelgan, Rasulullohning boqma bolalaridur. Hazrati Alining og'asi Ja'fari Tayyor shu kunlarda Habashistonda bo'lganlikdin, hazrati Muoz ibn Jabal bilan g'oyibona diniy birodar bo'ldilar. Hazrati Abu Bakr Siddiq Xorija ibn Zuhayr bilan, Hazrati Umar Itbon ibn Molik bilan, Hazrati Usmon Avs ibn Sobit bilan, Hazrati Abu Ubayda Sa'd ibn Muoz bilan, Salmon Forsiy Abu Dardo bilan, Hazrati Bilol muazzin Abdulloh ibn Abdurahmon bilan, bulardan boshqa ham birmunchalari bor edi, so'z uzayib ketmasin deb, alarning ismlarini yozmadik. Payg'ambarimizning amrlari ila ansor va muhojir sahobalar bir-birlari bilan diniy birodar, oxiratlik do'st bo'lishdilar. Din do'stligidan chiqqan muhabbat, tug'ishgan qarindoshlik muhabbatidin necha barobar kuchlik edi. Chunki ansor sahobalar muhojir birodarlarini har ishda o'zlaridan oldin tutdilar. Hech bir narsalarni alardin ayamay, butun mol-dunyolarini o'rtaga soldilar. Shundoqki, bu diniy do'stlik, oxirat birodarligi bog'langan so'ngida Sa'd ibn Rabi' do'stlari Abdurahmon ibn Avf oldiga kelib:
— Ey Abdurahmon, mani hamma bilur, Madina ahlining moldor va boyrog'i mendurman, qo'limda borlik molimning teng yarmi seniki bo'lsin, yana mening nikohimda ikki xotunim bordur, birini taloq qilgayman, iddasi tamom bo'lgandin so'ngra ani xotunlikka olgaysan, — dedi. Anda birodari Abdurahmon:
— Sening ahli ayollaring, molu jonlaringga Alloh barakot bersun, bu yerning bozorlari bilan meni tanishtirib qo'ygil, tijorat kasbi bilan turmush kechirsam yana yaxshiroq bo'lur, — deb aning taklifini qabul qilmadi.
Muhojir va ansor sahobalar o'rtalarida do'stlik muhabbati shu daraja qattiq bog'langan edi. Molu dunyolarini o'rtaga solishga olimsinmadilar (ya'ni, ko'ngillari to'lmadi), ikki xotunlik ansorlar, birini taloq qilib muhojir do'stlariga ani taqdim qilish fikrini qildilar. Shuning uchun Alloh taolo Qur'oni karimda ansorlarni maqtab, bu oyatni indirdi (tushirdi):
«Vayu'siruvna ala anfusihim valavkana bihim xasosa», ya'ni: «Ansor sahobalar muhojirlarni har ishda o'zlaridin ortiq ko'rurlar, shundoqqim, ular o'zlari molga muhtoj bo'lib tursalar ham, nafslaridan kechib, mollarini alarga taqsim qilurlar», demakdur. Chunki Xudo yo'lida qilinadigan barcha yaxshiliklar ichida eng ulug'i iysor (hadya) qilmoqdur. Iysorning ma'nosi shu oyat mazmunida bayon qilingan ishdur. Shu yuqorida aytilishicha, bu bog'langan chin do'stlikda har ikki birodarning birisi muhojir, ikkinchisi ansoriylardan bo'lishi shart edi. Ammo Hazrati Ali haqida bu ish bo'lmadi. Balki Rasululloh u er yigitning qutlug' qo'lini tutib, «bu mening qardoshim», dedilar. Payg'ambarimizning bundoq ulug' iltifotlariga uchraganlikdan dunyo va oxirat sharafiga ega bo'ldilar. Xudo va uning payg'ambari Rasululloh oldida bu mardi haqning qanday ulug' martaba topganlari bu ishdan ma'lumdur. Shundoq bo'lib, har bir muhojir o'z do'sti bo'lgan ansoriy uyida turar edi. Va bular «meros» oyati tushgunchalik bir-birlariga merosxo'r bo'ldilar. So'ngra meros hukmi o'zgarib, hozirgi kundagidek har kimning o'z vorislariga tayin topdi.

## ISLOM OLAMIDA QURILGAN BIRINCHI MASJID

Payg'ambarimizning shu kundagi Madinai Munavvara masjidida qurilgan minbari sharif o'rniga tuyalari cho'kkan edi. Bu joy Abu Ayyub Ansoriyning eshigi oldi-da, shu mahalla xalqi bu joyni xurmo quritish uchun xirmon qilib yasagan edilar. Aslida bo'lsa, bu joy ikki yetim bolaning otasidin qolgan meros mulki edi. Payg'ambarimiz bu yerni sotib olmoqchi

bo'lib, alarni chaqirdilar. Anda u yetim bolalar:
— Yo Rasulalloh, buni biz sotmoqchi emasmiz, balki masjid uchun sizga hadya qilib, bu joyni tutdik,— dedilar. Payg'ambarimiz bu so'zni qabul qilmadilar, balki bu joyning yetarlik bahosini berib, sotib oldilar. Shuning bilan masjid binosi qurilishi boshlandi. Uzunligi 63 gaz (1 gaz — 72 sm), eni 54 gaz edi. Bu yerdan chetroqda bir quduq oldida g'isht-kesak quydirdilar. Sahobalar shu joydin g'isht-kesaklarni tashir edilar. Rasululloh ham shular qatorida ishladilar. Ishning qizg'in chog'ida ishlarni tashviq qilish uchun shu she'rni o'qiganlari hadis kitoblarida rivoyat qilindi: «Allohumma lo xoyra illa xoyrul axira, far-hamil ansora val muhajiro». Ma'nosi: «Oxirat yaxshiligidin o'zga yo'qdur yaxshilik, ey Xudo, ansoru muhojirlarni o'zing rahmat aylagil».
Bu masjidi sharifning turuklari (ustunlari) xurmo yog'ochidin yasalib, o'gza ustiga xurmo shox-butoqlari solingan edi. Tom egizligini odam bo'yidin ortiqroq qilib ko'tardilar. Bu masjidga uch joydan eshik ochdilar. Qiblasi shimol tomonida bo'lib, Quddusi sharifga qaratilgan edi, minbari yo'q edi. Keyinroq xalq ko'pchilik bo'lib, alarning so'rovlaricha, uch zinalik minbar qo'yildi. Ammo Rasululloh zamonlarida, to'rt yorning (Choriyorlar) davrlaridagi masjidlarda mehrob yo'q edi. Umar ibn Abdulaziz umaviya xalifasi Valid ibn Abdul Malik tarafidin Madinaga voliy bo'lib keldi. Mana shu chog'da masjidlarga mehrob qilish odati boshlandi. Bu muborak masjid ichiga hech qandoq zeb-ziynat qilinmagan edi. Har turlik bisotlardin joynamozlar solish bu yon tursin, xurmo yaprog'idin to'qilgan bo'yrasi ham yo'q edi. YOg'in-yomg'ir kunlarida loy bo'lmasin deb joynamoz o'rniga mayda tosh, qum to'shadilar. Yana shu masjidga tutashtirib, ikki uy solindi. Birisi onamiz hazrati Savdaning uylari, ikkinchisi onamiz hazrati Oishaning uylari edi. Alloh taolo musulmonlarga kunda besh vaqt namoz o'tashni farz qildi. Buning hikmati ersa, Alloh taolo o'z ulug'ligini bandalariga eskartib turishdur. Shuning uchun Payg'ambarimiz: Namoz — mo'minlarning me'rojidur, dedilar.
Buning ma'nosi shuki, mo'min banda har kuni Alloh huzuriga besh qayta kelib, o'zining mo'minlik ahdida turganligini bildiradi. Shuning ta'siri bilan ulug' qudratlik Allohni ko'nglidan chiqarmay, aning buyruqlarini o'rinlab, qaytaruqlaridin o'zini saqlaydi. Namoz o'qishdan asli maqsad — Allohni eskarishdur. Alloh taolo Qur'onda «Aqimus solata li zikriy» dedi. Ya'ni: «Meni yod qilish uchun namoz o'qing» demakdur. Alloh yodi bilan ado topmagan namoz haqiqatda namoz hisoblanmaydi. Haqiqiy namoz o'qishdan ulush olguvchi mo'minlar, albatta, buzuq yo'llardin yiroq, gunoh ishlardin chetroqdurlar. Chunki Alloh taolo Qur'onda «Innas solata tanha anil fahshai val munkar» oyatini keltirdi. Ma'nosi: «Namoz, albatta, namoz o'qiguvchi kishilarni barcha gunohlardan qaytaradur» degan bo'lur. Buning so'ngida yana «Valazikrulloh akbar» dedi. Ma'nosi: «Allohni yod qilmoq barcha narsalardan ulug'dir», buning ulug'ligi shulki, namoz o'qiguvchi mo'minning ko'nglini O'z nuri ila yoritgay. Boshqa gunoh ishlarni ko'ngliga sig'dirmagay. Shuning uchun Payg'ambarimiz aytdilar: «Agar namoz o'qib yurgan kishi gunoh ishlardin qaytmas ersa, aniq bilsinkim, Xudo oldida aning namozi mardud ekandur». Yana Rasululloh farz namozlarini jamoat bilan o'qishga qattiq buyurdilar. Chunki bu bahona ila har kunda besh qayta mo'minlar bir-birlari ila ko'rishib turgaylar. Dunyolik va oxiratlik ishlari haqida kengashib, hojatlarini o'tashgaylar. Kun sayin ko'rishib tursalar, mehr ko'zda, deganidek, bir-birlariga ulfat va muhabbatlari ortur. Ummatlariga jamoat namozini tayinlab, shunday dedilar: «Solatul jamoati tafzulu ala solatil fazzi sab'an va ishriyna darojatan». Ma'nosi: «Jamoat bilan o'qilgan namozning savobi yolg'iz o'qilgan namozning savobidan yigirma yetti barobar ortiq», demakdur.

## AZONNING JORIY ETILISHI

Har namozning vaqti kirganda masjidga jamoat yigʻilishi uchun yiroq-yaqinda turgan moʻminlarga bildirish kerak edi. Bu toʻgʻrida qandoq chora koʻramiz, deb Paygʻambarimiz sahobalariga maslahat soldilar. Alardan birovi: «YO Rasulalloh, har namoz vaqti kirganda egiz joyga bayroq chiqarib osaylik», dedi. Uxlagan odamga, koʻrmagan kishiga foydasi yoʻqligidan, buni maʼqul koʻrmadilar. Yana birlari tepalik ustiga oʻt yoqish maslahatini koʻrsatdi. Bu ish otashparastlar ishi, deb bunga ham rozi boʻlmadilar. Tagʻin birovlari turib, har namoz vaqtida bugʻ (karnay) chalaylik dedi. Yahudlarning ibodat vaqtidagi odatlari boʻlganlikdin Rasululloh buni yoqtirmadilar. Chunki yahud, nasorolarga qaysi ishda boʻlsin taqlid qilmoqni suymas edilar. Yana baʼzilari qoʻngʻiroq chalishga maslahat berdi. Bu ish ibodat kunlarida nasorolar feʼli edi. Paygʻambarimiz buni ham xohlamadilar. Oxiri bir saxoba:
— Yo Rasulalloh, har namoz vaqti kirganda bir odam turib vaqti namoz, vaqti namoz desa, boʻlurmi?— dedi.
Paygʻambarimiz buni boʻlur, deb qabul qildilar. Har namoz vaqti kirganda shu soʻz bilan bir kishi qichqirur edi. Bu qichqiruvchilardin biri madinalik sahobalardin Abdulloh ibn Zayd degan kishi edi. Bir kecha ul kishiga uyqu-uygʻoq oraligʻida bir kimsa koʻrinib: «Moʻminlarni namozga chaqirur boʻlsang, mana shu soʻzlarni aytib qichqirgil», dedi: «Allohu akbar, Allohu akbar. Ashhadu anla ilaha illalloh, ashhadu anla ilaha illalloh. Ashhadu anna Muhammadar Rasululloh, Ashhadu anna Muhammadar Rasululloh, hayya alas sola, hayya alas sola, hayya alal falah, hayya alal falah, Allohu akbar, Allohu akbar, La ilaha illalloh» bilan tamom qilursan, deb gʻoyib boʻlishi hamon uygʻondi. Shu onda Rasululloh huzurlariga kelib, bu koʻrgan tushlarini bayon qildi. Anda Paygʻambarimiz:
— Albatta, bu koʻrganing haq tushdur. Men ham Meʼrojga chiqqanimda bir farishtaning arsh shundoq azon oʻqiganini koʻrgan edim, — dedilar. — Bu kalimalarni Bilolga oʻrgatgil, ul sendin koʻra unlikroqdur (tovushi balandroq) — dedilar.
Shundan soʻngra hazrati Bilol shu kalimalar bilan azon aytgani turdi. Butun Islom olamiga shu tartibda azon aytishlik sunnat boʻlib qoldi. Buni ustiga Hazrati Umar shoshilgan holda kelib:
— Yo Rasululloh, Alloh haqqi, men ham shu Bilol aytgan azonni tushimda koʻrdim, — dedi.
Har namoz vaqti kirganda azon aytmoqlik, oʻqilur chogʻida takbir tushirmaklik shu kundin boshlab, sunnat boʻldi. Xazarda, safarda hazrati Bilol va Ummu Maktum Paygʻambarimizning muazzinlari edilar. Ikkinchilarining koʻzlari ojiz boʻlsa ham, koʻzi ochiqlardin vaqtni yaxshiroq bilar edi. Shuning uchun Rasululloh «Bilolning azoni sizlarni saharlik yeyishdan qoldirmasin, Ummu Maktum azon aytganchalik, yeb ichinglar», dedilar. Chunki hazrati Bilol tahajjud namoziga uygʻotmoq uchun tun yarmi oʻtgandan soʻngra azon aytur edi. Ikki haramda shu kungacha bu odat joriydur. Erta namoziga tong otishdin ilgari va uning keyinida azon oʻqilur. Har farz namozining vaqti kirgan soʻngida azon aytishlik, namoz oʻtash oldida takbir tushirishlik, namozga kirishganda «Allohu akbar» demaklik, besh vaqt namozni jamoat bilan oʻtamaklik, har rakatda ruku, sajda qilmoqlik, haftada juma namozi, har yilda ikki iyd namozi oʻqimaklik, mana bular boʻlsa, bizning Paygʻambarimiz Muhammad mustafo sollallohu alayhi vasallamning ummatlariga xos ibodatlardur. Oʻtgan paygʻambarlar ummatlarining diniy ibodat tartiblari bundoq emas edi.

## MADINA YAHUDLARINING TARIXI

Butun dunyodagi yahudlarning asli vatanlari Falastin oʻlkasidur. Uning markazi Quddusi sharif, bu shahar Tavrot kitobida ibroniy tili bilan «Avrashalaim» atalmish edi. Masjidul

Aqso va Saxra toshi shu shaharda bo'lib, Ibrohim Xalilullohdin boshqa barcha payg'ambarlarning qiblasi edi. Payg'ambarimiz Madinaga kelganlaridan keyin o'n olti oy Quddusi sharifga qarab namoz o'qidilar. So'ngra qibla Baytullohga yo'tkaldi. Hijoz o'lkasidagi yahudlarning vatanlari Quddusi sharif bilan Shom atroflarida bo'lsa ham, Bobil podshosi Buxtunnasr Quddusi sharif ustiga qilgan hujumlaridin va bundan ilgari-keyin Rum imperatorlari, nasroniy dini tarafdorlarining zulm-tahdidlaridan qochishib chiqqan yahudlar Arabistonda, Hijozda panoh topishgan edi. Mana, Payg'ambarimiz davrlaridagi Madina yahudlari Qur'oni karimda qissalari bayon qilingan Bani Isroillar, milodi Isodin ilgari-keyin Shom tarafidin hijrat qilib kelgan yahudlar nasllaridur. Bularning olimlari Payg'ambarimizning sifatlarini Tavrot, Injil kitoblarida o'qishib-eshitishgan edilar. Oxirzamon Payg'ambari Arabiston tuprog'idan chiqishiga qanoatlari bor edi. Har qachon arablar bilan urushsalar, Payg'ambarimizni shafe keltirib, Xudodan nusrat so'rar edilar. Shuning uchun Qur'onda:
«Ya'rifuvnahu kama ya'rifuvna abnaahum», ya'ni, «Yahudlar, kitobiy kofirlar o'z farzandlarini qandoq tanisalar, Payg'ambarimizning haqligini shundoq tanur edilar», degan mazmunda oyat tushdi.
Nechun tanimasinlarkim, o'tgan payg'ambarlarga Allohdin ingan kitoblarda uch yuzdan ortiq o'rinda Payg'ambarimizning sifatlari aytilib, ularga bashorat berilgan edi. Madinadagi Avs, Xazraj arablari bilan Payg'ambarimiz chiqmasdin burun yahudlar so'qishur bo'lsalar, alarga aytur edilar: «Sizlar shoshmanglar, bu yaqinda oxirzamon payg'ambari chiqur, barchadin burunroq biz unga iymon keltirgaymiz, uning tug'i ostida sizlardin bir kishi qoldirmay qiramiz» deyishib, alarni qo'rqitur edilar. Shundoq qilib, Payg'ambarimizning chiqishlariga mushtoq bo'lib turishgan yahud toifalari o'zlarini ko'rishganda, qilgan ahd-paymonlarini unutib, haqiqatdin yuz o'girdilar. Tavrot, Injil va boshqa ilohiy kitoblarda yozilgan Payg'ambarimizning sifatlarini yashirib, bu haqda aytilgan oyatlarni o'zgartirdilar. Mana, Qur'ondagi bu oyat shular haqida nozil bo'ldi: «Falamma jaahum ma arafu kafaru bihi fala'natullohi alal kafiriyn», ya'ni, «Yahudlar o'zlari Tavrot va Injilda sifatlarini ko'rishgan oxirzamon payg'ambari kelganida, haqiqatni bilib tursalar ham, unga iymon keltirmay, kofir bo'ldilar. Allohning la'nati kofirlargadur».
Yahud olimlaridin yolg'iz Abdulloh ibn Salom iymon keltirdi. Rasululloh Makkadan hijrat qilib Madinaga kelganlarida, bir necha kun Qubo qaryasida (qishlog'ida) turdilar. Odamlar Rasululloh bilan ko'rishgali har tomondin kelgani turdilar. Shular ichida Abdulloh ibn Salom ham keldi. Bu kishi yahud qabilasi Bani Qaynuqo raislaridin edi. Rasulullohni ko'rib, Tavrot va Injilda yozilmish sifatlarini to'g'ri topdi. Yuzlariga ko'zi tushgandayoq: «Yolg'onchi odamni yuzi bundoq bo'lmaydur, shu muborak yuzlik kishi qandoq yolg'on aytsun», deb darhol kalima aytib, iymon keltirdi. So'ngra aytdi:
— Yo Rasulalloh, rostlik bilan guvohlik berurmankim, Alloh taoloning haq Payg'ambaridursiz, bu to'g'rida qilchalik ko'nglimda gumonim yo'qdur, — dedi. Shuning bilan o'z uyiga qaytib, xotun-bolalarini ham so'zga qondirib, dinga da'vat qildi. Alar ham iymon keltirdilar. Ammo bu ishni bir necha kun yahudlardin yashirin tutdi. So'ngra bir kuni Rasululloh huzurlariga kelib:
— Yo Rasulalloh, butun yahud qavmlari bilur va o'zlari iqror qilurlarkim, men alarning sayidi — sayidzodasi, olimi — olimzodasi erurman. Bizning iymon keltirganimizdan haligacha ularning xabarlari yo'qdur. Endi maslahat shuki, barcha yahudlarni chorlab chaqirgaysiz, ular kelgan chog'ida yashirinib yotgayman, mening borligimni ular bilmasinlar. So'ngra mening hasab-nasablarimni, ularning oldida qandoq qadr-qimmatim borligini o'zlaridan so'rasangiz, albatta, iqror qilurlar. So'ngra, yo Rasulalloh, alardin ahd olgaysiz, shundoqki, Abdulloh ibn Salom agar iymon keltirur bo'lsa, biz yahudlar ham barchamiz iymon keltirgaymiz, deb so'z bersinlar, — dedi. Bu so'z Payg'ambarimizga

ma'qul bo'ldi. So'ngra alarni chaqirib keltirganlaridin keyin:
— Ey yahud qavmi, voy sizlarning holinglarga, Xudodan qo'rqinglar, butun olamni yaratguvchi Alloh oti bilan ont ichib, qasam qilurman, sizlarga mening haq Payg'ambarligim oydin-ochiq kundin yorug'roqdur, chunki sizlardin chiqqan barcha payg'ambarlar menga iymon keltirishga sizlardin ahd olganlar. Tavrot, Injil kitoblaridagi mening haqimda kelgan oyatlar o'zingizlarga ma'lumdur. Haqiqatga inkor qilmay, menga iymon keltiringlar, — dedilar. Anda yahudlar:
— Ey Muhammad, Tavrotda bundoq oyatlarning borligini bilmaymiz va ko'rganimiz yo'q, — deb haqni inkor qildilar.
Rasululloh yuqoridagi aytgan so'zlarini qasam bilan yana uch marotaba qaytarib aytdilar. Yahudlar birinchi navbatda bergan javoblarini yana takror qildilar. So'ngra Rasululloh alarga qarab:
— Abdulloh ibn Salom sizlarning ichinglarda qandoq odamdur? — deb so'radilar.
Anda barchalari bir og'izdan javob berishib:
Ul odam bizning sayidimiz, olimimiz bo'lur, deyishdi.
Andoq ersa ul kishi iymon keltirib, Islom dinini qabul qilar bo'lsa, sizlar ham qabul qilursizlarmi? — dedilar.
Anda ular: Albatta, qabul qilurmiz, deb barchalari va'da berdilar. So'ngra Rasululloh:
— Ey ibn Salom, uydan chiq, — deb chaqirdilar.
Yahudlar bu nima holdur, deb hayron qolishib turgan chog'da, u uydan chiqib keldi. Anda Rasululloh aytdilar:
— Ey ibn Salom, senga uch savolim bordur. Birinchisi, Alloh haqida aytgil, mening haq Payg'ambarligimni bilmasmusan? Ikkinchisi, Tavrot, Injil kitoblarida yozilmish sifatlarimni ko'rmadingmi? Uchinchisi, mening zamonimni topguvchi ahli kitoblardin menga iymon keltirib, tobe bo'lishlari uchun Xudo tarafidan ahdi paymon olinmaganmu?
Anda Abdulloh ibn Salom aytdi:
— Yeru ko'kni yaratguvchi Alloh oti bilan qasam ichib, guvohlik berurman, siz oxirzamon haq Payg'ambari erursiz. Tavrot, Injilda yozilmish sifatlaringizni barchamiz tilovat qilurmiz. Sizga iymon keltirish to'g'risida butun ahli kitoblardin Alloh ahd olgani haqdur. Ey yahud qavmi, Xudodan qo'rqinglar, Muso va Horunga Tavrot kitobini indirguvchi Alloh «haqqi» qasam qilib, guvohlik berurman. Muhammad alayhissalom Allohning quli, oxirzamon Payg'ambaridur. Bu ishning rostligini barchamiz bilurmiz. Shundoq ekan, Islom dinini qabul qilib, iymon keltiringlar, — dedi.
Anda yahudlar bir zum ilgari bergan ahdlarini buzib, o'zlari ishonch ko'rsatgan Abdulloh ibn Salomdin yuz o'girdilar. Payg'ambarimiz oldida ul kishiga kelishmagan, yomon so'zlar aytgani turishdi. Buni ko'rib, alardin Rasululloh umidlarini uzdilar. Bu yig'ilgan yahudlar ham shundoq ulug' ne'matdan benasib bo'lib tarqashdi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makkada turgan chog'larida Quraysh mushriklaridan, keyin bu yerlik munofiqlardan ham to'la aziyat tortdilar. Buning ustiga Arabiston yahudlaridan ayniqsa, madinaliklar alarga qo'shimcha bo'ldi. Bularning dushmanliklari barchalaridan ham qattiqroq edi. Ochiqdan-ochiq ziyon yetkazish yo'lini topolmasdan, yashirin ravishda qasd qilishga kirishdilar. Shundoqki, Labid ibn A'som degan yahudiy Rasulullohga sehr qildi. Alardin bir yosh o'g'il kelib, Rasulullohga xizmat qilib ketardi. Shu orqalik siniq soqol taroqlarini, yana bir necha tola muborak soqollarini oldi, bularning yoyining (kamonning) ipiga qo'shib, o'n bir tugun tugdi, bu tugunlarga igna sanchib, o'ziga maxsus amallari bilan sehr bog'ladi, bu jodu sehrlik tugilgan iplarni Zarvon ismlik quduq suvi ichida bir og'ir tosh tagiga bostirib qo'ydi. Bir necha kun ichida bu sehr ta'sirida Rasulullohning mijozi shariflari bir oz o'zgardi. Buning muddatida bir yil, yoki olti oy, yoki qirq kun deyilgan uch rivoyat bordur.

So‘ngra Jabroil alayhissalom kelib, bo‘lgan voqeadan xabar berdilar. Rasulullohning amrlari bilan Hazrati Ali borib, ul jodu amallarini quduqdan topib chiqdi. O‘n bir tugunlik sehr ta’sirining raddiga o‘n bir oyatlik ikki sura: «Falaq va Nos» suralari nozil bo‘ldi. Jabroil har oyatni o‘qiganda bir tugun yechilar edi. O‘n birinchi tugun yechilishi bilan sehr ta’siridan hech asar qolmay, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam sog‘lom bo‘ldilar. Lekin shuni bilmak kerakkim, bu sehrning ta’siri oz-ko‘p, muborak jasadlarida ma’lum bo‘lgan edi. Ammo aqllarida zarrachalik o‘zgarish yo‘q edi. Shuning uchun payg‘ambarlikka bu ishning zarracha nuqsoni yo‘q edi. Agar insoniy tomonga boqilsa, turlik jismoniy hodisalar payg‘ambarlarga ham bo‘lishi mumkindur. O‘tning kuydirishi, suvning ho‘l qilishi, yolg‘iz tabiatlari bilan bo‘lmay, Alloh izmi bilan bo‘lganidek, sehrning ta’siri ham Allohning iznisiz bo‘lmaydi. Qur’ondagi «Va mahum bidorrina illa bi iznilloh», ya’ni: «Sohirlar (sehr qiluvchilar) Allohdin iznsiz hech kimga zarar yetkaza olmas», degan oyat bunga ochiq dalillur.
O‘t o‘chirishga suv qandoq kerak bo‘lganidek, sehr amalini buzishga ham uning sababini topmoq kerakdur. Shuning uchun Rasululloh buni rad qilish yo‘lini ummatlariga o‘rgatdilar. Sehr amallari bilan zararlanish, ko‘z tegib, undan ziyon ko‘rishlik burundan beri dunyoda bo‘lib kelgan ishlardur. Buning borligi Qur’onda va hadis kitoblarida ochiq bayon qilinmishdur. Shuning uchun diyonat ahllaridan bu narsalarni inkor qiluvchilar yo‘qdur. So‘ngra Rasululloh sehrchi Labid ibn A’somni chaqirib, undin so‘radilar. U ham bu ishni qilganiga o‘zi iqror bo‘lib, bo‘yniga oldi: «Yahudlar bir qancha tillo berishib, meni qiziqtirgan edilar, aqchaga aldanib, bu ishni qildim», deb Rasulullohdin kechirishni o‘tindi, Oliy axloqqa ega bo‘lgan Payg‘ambarimiz uning gunohidan o‘tdilar. Bu yahudlarning Rasulullohga har vaqt dushmanlik qilishlarida eng zarur yordamchilari Madina munofiqlari edi. Bularning sonlari bir rivoyatda kelishicha, uch yuzga yaqin bor edi. Bu munofiqlarning raislari Abdulloh ibn Ubay o‘lgunchalik Payg‘ambarimizga qattiq dushmanlik bilan dunyodin o‘tdi.
Munofiq deb, Qur’onda tili musulmon, dili kofir kishilarni aytilur. Tilida iqror qilib, musulmon bo‘lsa, ko‘nglida shak keltirib, kufr saqlasa, mana shundoq odam chin munofiqdur. Shariat oldida ko‘rinov kofirdin yashirin kofirning gunohi qattiqroqdur. Shuning uchun Alloh taolo Qur’onda «Innal munafiqiyna fidaril asfali minannar» oyati bilan munofiqlarga qattiq jazo berishini bildirdi. Ya’ni, «Munofiqlar do‘zaxning eng ostingi qavatiga tushadilar», dedi. Qur’ondagi Munofiqun surasi mana shular haqida nozil bo‘ldi. Payg‘ambarimiz bularning og‘zaki iymon aytishlariga qanoat qilib, Islom haqida qancha ko‘p qilgan xiyonatlariga qarshi sabr etdilar. Chunki u kunlarda ilohiy tomondan berilgan buyruq shundoq edi. Va Rasululloh har vaqtning siyosatiga qarab ish qilur edilar. Olamda sababsiz hech bir ishning vujudga chiqishi mumkin emasdur. Bu munofiqlarning Rasulullohga bunchalik qattiq adovat tutishlariga sabab shul edikim, Rasululloh Madinaga kelmaslaridan ilgari Abdulloh ibn Ubayni Madina arablari podshoh qilmoqqa ittifoq qilgan edilar. Bunga atab toju taxt ham tayyorlagan edilar. Shu orada islom voqeasi qo‘zg‘alib qoldi. Rasululloh hijrat qilib, Makkadan Madinaga keldilar. Chin yuzaga chiqib, yolg‘on yo‘qoldi. Haqiqat keldi, botil buzildi. Odamlar u munofiqning tilagidan tondilar. Musulmonlar u amalparastning istagini eslaridan chiqazdilar. Mana bu ish so‘ngida buning boshiga qiyomat qo‘pdi. Butun vujudini hasad o‘ti o‘rtadi. Barcha olamga yetgan «Rahmatan lil olamin»ning fayzidin bu munofiqning bir tola tuki ham bahra topmadi. Dunyo va oxirati bu o‘t ichida tamom kuyib, kul bo‘ldi. Bayt:
*«Etar rahmat suvi ko‘k kavkabina*
*Etishmas qatrai gumroh labina».*

Shuning uchun aytdilar:
— Har dushmanlikning sababi, agar hasaddan boshqa narsa bo'lsa, undoq dushmanlik do'stlikka aylanishi mumkindur. Ammo hasaddin chiqqan dushmanlik bo'lsa, buning do'st bo'lishi mumkin emasdur. Misoli, otamiz Odam bilan Iblis alayhil la'naning dushmanligidur. Bu dushmanlik hasad sababidin boshlangani uchun avlodlari orasida dushmanchilik qiyomatgacha davom etmoqdadur.
Shunga o'xshash dunyodagi boylar va chog'oylar (kambag'allar) o'rtalarida uzluksiz dushmanlikning davom etmagi shu hasad qo'zg'alishining ayrilmas natijasidur. Bu hasad o'tini iymon suvidan boshqa narsa bilan hech qachon o'chirolmaydilar. Shuning uchun insoniyat olamining islohiga haqiqiy islomiyatdan o'zga hech chora yo'qdur. Bu haqiqat qachon yuzaga chiqar ekan, uni Alloh bilur. Yana maqsadga kelaylik.
Endi shu yuqoridagi so'zlardin ma'lum bo'ldi, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Madinaga kelganlaridan keyin ikki toifadan qattiq qarshilik ko'rdilar. Birinchisi, Madina munofiqlari, ikkinchisi, shu yerlik yahudiylar edi. Shu vaqtning sharoitiga qarab, munofiqlardin til iqrorini qabul qildilar. Shunga o'xshash yahudlar bilan ahdnoma tuzdilar. Uning mazmuni bir-birlariga zarar yetkazmaslik, musulmonlarga qarshi harakatda bo'lmaslik, Madina ustiga boshqa dushmanlar tarafidan hujum boshlangan holda musulmonlarning yordamida bo'lishlik — shu so'zlar ahdnomada shart qilib qo'yilgan edi. Madinaga kelganlariga oradan o'n uch oy o'tdi. Shu muddat ichida hech yerda diniy jihod qilmadilar. Dinga kirgazish qasdida hech bir qabila bilan urushmadilar. Bu to'g'rida Xudo tarafidin ham jihodga izn berilmagan edi. Balki dinga da'vat qilishda sabr bilan tebranib, tadrijiy ravishda ish olib bormoqqa buyurilgan edi. Ahqof surasida: «Fasbir kama sabara ulul azmi minar rusuli fala tasta'jil lahum», ya'ni: «O'tgan ulug' payg'ambarlar sabr qilgandek, ey Muhammad, sen ham sabr qil. Mushriklarga tezdan azob kelishini tilama», degan mazmundagi oyat shu haqda nozil bo'ldi. Xudo tarafidan g'azot qilishga ruxsat bo'lgunchalik haqiqatni tushuntirish, bilmaganlarni bildirish yo'li bilan xalqni dinga da'vat qildilar. Urush-talashga hech kimni qiziqtirmadilar. Bunga shoshilgan kishilarni qattiq qaytardilar. Chunki insonning vujudi — Allohning imoratidur. Buni buzishga Allohning rizoligi yo'qdur. Haqiqatni yuzaga chiqarishga butun yo'llar yopilsa, inson olamining tanasida harom qon to'lib toshganligidan, umumiy halokatni yuzaga keltirish qo'rqinchisi bo'lsa, buni qaytarishga qon olishdan boshqa chora topilmasa, ana shu chog'dagina, Qur'on hukmida, aql oldida jihodga, urushga ruxsat qilinadi. Chunki inson islohi uchun qo'llaniladigan choralarning eng oxiri— qilichdur.
Makka mushriklari Rasulullohga qilmagan yomonliklari, ko'rsatmagan jabr-jafolari qolmagan edi. Buning ustiga u zotni o'ldirishga ham qasd qilgan edilar. Oxiri o'z vatanlarini tashlab chiqishga majbur qildilar. Endi u dushmanlarning dahshatlik dardlariga qon chiqarishdan boshqa chora qolmagan edi. Mana shu chog'da quyidagi oyatlar Payg'ambarimizga nozil bo'lib, urushga izn berildi:
«Vaqotiluv fi sabilillahillaziyna yuqotilunakum vala ta'taduv, innalloha la yuhibbul mu'tadiyn».
Ma'nosi: «Ey mo'minlar, sizlar bilan urishganlar bilan Xudo yo'lida urishinglar, ammo urush ishlarida chekdan tashqari chiqmanglar. Chunki Alloh taolo har ishda haddidan oshguvchilarni yaxshi ko'rmaydur».
Kishi qo'lidan keladigan har bir ishlarda Islom qonuni uni adolat qilishga buyuradi. Shuning uchun hayot kunlarining eng og'ir kunlaridan bo'lgan — so'qish vaqtlarida ham, shuni rioya qilmoqqa amr etmishdur. Hadisi sharifda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytdilar. «Alloh taolo har ishda bandalaridan ehson qilmoqni istaydi». Bu hadisdagi ehsonning ma'nosi bir kishi ikkinchi bir kishiga in'om qilish, xayr-ehson berish ma'nosida emasdur. Balki buning ma'nosi har bir kishi o'z qilgan ishini, birinchidan,

shariatga to'g'ri kelgudek, ikkinchidan, aqlga yoqqudek qilib ishlamoqdur. Bu hadisning ko'rsatishicha, har kosib o'z kasbini, har xunarmand o'z hunarini qo'lidan kelganicha yaxshilab ishlashi kerakdur. Insonning qiladurgan ishlari dunyo tirikchiligiga tegishlik yoki uning oxiratiga foyda berarlikdur. Bularning har birida ham ehson bordur. Ibodatdagi ehson shulki, Alloh oldida turgandek, Allohni o'z ko'zi bilan ko'rib turgandek ogohlik bilan ibodat qilmoqdur. Chunki Rasululloh aytdilar:
«An ta'budalloha kaannaka tarohu, fani lam takun tarohu, fainnahu yaroka». Ma'nosi: «Namoz o'qib, ibodat qilgan chog'ingda sen Allohni ko'rolmasang ham, ul seni ko'rib turadur. Shuning uchun sen ham Allohni ko'rib turgandek, hushyorlik bilan o'qishing kerak».
Yana rivoyatda shundoq kelibdur: Sahobalardan bir kishi vafot topdi. Payg'ambarimiz uni uzatib, qabristonga keldilar. Mayit (o'lik) qabrga qo'yilgandan so'ngra lahad og'ziga go'rkov kesak terdi. Bular orasida biroz joy ochiq qolganini Rasululloh ko'rdilar. Darhol shu joyga to'g'ri kelgudek bir parcha kesak olib, uning qo'liga berdilar. Bu bilan u teshikni berkit dedilar. Anda go'rkov turib:
— Yo Rasulalloh, bir oz kundan keyin bu qo'yilgan kesaklar ham to'kilib ketar. Bunchalik kichik teshiklarni to'sib o'ltirishning hojati yo'qdur, — dedi. Anda Rasululloh:
— Har hunarmand o'z hunarini, har ishlovchi o'z ishini yaxshilab qilsa, Alloh uni do'st tutqaysen ham o'z ishingni yaxshilab qil, — dedilar. Rasulullohning shu yuqorida aytgan hikmatli so'zlari hamma ummatlariga ikki dunyoda foydalanish uchun yetarlik nasihatdur. Yana o'z so'zimizga kelaylik.
Yuqoridagi oyat hukmiga qarab, eng avval Quraysh mushriklariga qarshi jihod qilmoqqa tayyorgarlik ko'rdilar. Chunki u oyat mazmunida «urushganlarga qarshi urushgin», deb buyruq berilgan edi. Bu to'g'rida urush boshlaganlarning birinchilari Quraysh mushriklari edi. Shuning uchun Payg'ambarimiz Makka ahlidan boshqa arablar bilan yarash yo'lini tutdilar. Qachonkim, ular ham dushmanlarni yoqlab, musulmonlarga yog'iylik qilib edilar, shu chog'da bu oyat keldi:
«Vaqotilul mushrikiyna kaffatan kama yuqotilunakum kaffah». Ya'ni: «Sizlarga qarshi dushmanlik ko'rsatuvchi barcha mushriklar bilan urush qilinglar», degan mazmunda butkul arab butparastlari bilan g'azot qilmoqqa buyruq bo'ldi. Mana shu kundan boshlab, jihod davri boshlandi.
Rasululloh sallallohu alayhi vasallamning umr ichida qilgan safarlari to'rt turlik edi. Birinchisi, hijrat safarlaridurkim, Makkadan chiqib, Madinaga keldilar. Ikkinchisi, hijratdan so'ngra oltinchi yilning oxirlarida Umra ibodatini qilish niyati bilan bir ming besh yuz kishi birgalikda Madinadan Makkaga safar qildilar. Bu safarlarida Quraysh mushriklari to'sqinlik qilib, umralari qazo bo'ldi. Makkaga kirisha olmasdan Makka bilan Jidda oralig'ida Xudaybiya degan yerda bir necha kun turganlaridan keyin yana Madinaga qaytdilar. O'n yillik muddat bilan mashhur Xudaybiya sulhi shu o'rinda tuzilgan edi. Sulh shartining yo'siniga bir yil o'tgandan so'ngra, o'tgan yildagi safar yo'ldoshlari bilan Madinadan chiqib, Makkaga kelib, qilolmay qolgan umra qazosini o'tab yondilar (qaytdilar). Uchinchisi, haj safarlari erdikim, qudrati yetgan har bir mo'minga buni ado qilish farz bo'ldi. Hijratning o'ninchi yilida Payg'ambarimiz to'qson ming kishi birligida shu haj safariga chiqdilar. Haj farz bo'lgandin keyin bundan boshqa haj qilmadilar. Bu hajlarida butun ummatlari bilan vidolashdilar. Shuning uchun buni «Vido haji» deb atadilar. To'rtinchisi, g'azot safarlari edi. Payg'ambarimizning butun umrlari ichida qilgan safarlarining eng ko'prog'i ham shuldir. O'zlari bosh bo'lib, yigirma yettita g'azotga chiqdilar. Qirq yetti marotaba yo'rtaval yo'sinida sahobalardan bir bo'luk askarlarini g'azotga chiqardilar. Qilgan safarlarining barchasi yetmish to'rt yurish bo'ldi.

# G'AZOTNING BOSHLANISHI

### G‘AZOTNING BOSHLANISHI

Makka shahridagi Quraysh qabilasining odatlari har yili yoz kunida ularning savdogarlari katta bir karvon bo‘lishib, tijorat uchun Shom shahriga kelishur edi. Bu safarlarida Madinaga qarashlik yerlarni bosib o‘tishga to‘g‘ri kelur edi. Bunday karvon eng oz deganda ikki ming tuyadan kam bo‘lmas edi. Quraysh raislaridan bir qanchasi karvon kuzatuvchisi bo‘lib, dushmandan saqlanish uchun birga chiqishur edi. Shu odatlaricha Makkadan chiqqan Quraysh karvonidan Rasululloh sollallohu alayhi vasallam xabar topdilar. Quraysh mushriklari bo‘lsa, butun arab mushriklarining yo‘lboshchilari edi. Alarning kuch-quvvatlarini sindirib, mol-boshlarini o‘lja olishni maslahat ko‘rdilar. Shu maqsad ila Rasululloh yalang muhojirlardan yetmish kishilik askar bilan karvon yo‘lini to‘sgani chiqdilar. Madinaga ansorlardan Sa’d ibn Ubodani o‘z o‘rnilarida xalifa qo‘ydilar. Dushmanga qarshi birinchi ko‘tarilgan shu safarlaridagi tug‘lari oq o‘nglik (ranglik) edi. Ani ko‘tarish sharafi Payg‘ambarimizning amakilari Amir Hamzaga topshirildi. Shu yurganlaricha Makka bilan Madina orasidagi Vaddon degan bir qishloqqa yetdilar. Shu yerdan uchir (xabar) oldilarkim, Quraysh karvonlari bulardin bir kun ilgariroq o‘tib ketgan ekanlar. Shundoq bo‘lib, bu chiqishlarida dushmanga yo‘liqmasdan qaytdilar. Lekin shu safarlarida o‘shal yerlik arablardin — Bani Zomra qabilasining raisi Majd ibn Amr degan kishi kelib, Rasululloh bilan ko‘rishdi. U chog‘da arab qabilalaridan hech birlari dinga kirmagan edilar. Qabila raisi, Rasululloh dinga da’vat qilganlarida, qabul qilishdan bosh tortgan bo‘lsa ham, ikki orada bir sulhnoma tuzilishini Rasulullohdan talab qildi. Payg‘ambarimiz bu ishga rozilik ko‘rsatib, bir necha shartlar qo‘yilgan bir sulhnoma yozishga buyurdilar. Shuning bilan bu safar ustida o‘n besh kun yurib, Madinaga qaytdilar. Bu esa hijratning ikkinchi yili boshlarida bo‘lib, g‘azot safarlarining birinchisi edi.

### «BUVOT» G‘AZOTI

Rasululloh Madinaga kelganlaridan keyin ko‘p kun o‘tmay, Quraysh karvonlarining Shomdin qaytgan xabarini angladilar. Bu karvonda Umayya ibn Xalaf boshliq quraysh qabilasidan yuz kishicha bo‘lib, alarning ikki ming besh yuz tuyalari bor edi. Rasululloh buni eshitib, muhojir sahobalardin ikki yuz kishi bilan karvon yo‘lini to‘sgani chiqdilar. Bu safar g‘azot tug‘ini Sa’d ibn Abu Vaqqos ko‘targan edi. Arablar odatlaricha, tug‘ni kim ko‘tarsa, shu kishi askar boshlig‘i bo‘lar edi. Rasululloh shu yurganlaricha, Yanbu yaqinidagi Buvot tog‘iga kelib yetdilar. Qarasalar, Quraysh karvoni iz yashirib, boshqa yo‘l bilan bularga yetkuzmasdin ketibdurlar. Bu chiqishlarida ham hech qanday hodisa bo‘lmay, salomat Madinaga yondilar. Bu safarlari hijratning ikkinchi yili Rabiul-avval oyida yuz berdi.

### «AL-USHAYRA» G‘AZOTI

Buvot safaridan ikki oy o‘tgandan so‘ngra Quraysh qabilasi yana bir katta tijorat karvoni tayyorlab, Shom shahriga jo‘natmoqchi bo‘ldilar. Bu safarda ko‘p miqdorda savdo sarmoyasi yig‘ilgan edi. Qabila boylaridan erkak-xotun bo‘lib, ko‘p kishilar bu tijoratga qatnashgan edilar. Bu ulug‘ karvonga Abu Sufyon rais saylangan edi. O‘zi bilan yo‘ldosh qilmoqqa qabiladan yana yigirma necha kishini tanlab oldi. Lekin bu safarning qachon bo‘lishini, qaysi kunda yo‘lga chiqishlarini nihoyat yashirin tutdilar. Shundoq bo‘lsa ham

so'z tarqalib, bu xabar Rasulullohga yetdi. Muhojir sahobalardan bir yuz ellik kishi bilan karvon yo'lini to'smoqchi bo'lib, Ushayra degan yerga keldilar. Lekin bular kelmasdin bir necha kun ilgariyoq bu yerdan karvon o'tib ketgan edi. Bu g'azotga atalib bog'langan oq tug'ni hazrati Amir Hamza ko'targan edi. Bu safardan asl maqsadlari qo'lga kelmagan bo'lsa ham, bu yerlik a'robiylardan Bani Mudlij qabilasi va yana ularning yoqdoshlari bilan ittifoqnoma tuzdilar. Buning bilan alarning yog'iyliklari do'stlikka aylandi.
Shuning bilan Rasululloh Madinaga qaytib kelib, o'tib ketgan Quraysh karvonining qaytishini kuzatib turdilar. Bu orada besh-o'n kun o'tmay turib, Fexr qabilasidan Kurz ibn Jobir degan kishi o'tloqda yotgan bir qancha Madina mollarini haydab qochdi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Hazrati Ali boshliq bir necha sahobalar bilan alarni quvlab «Safvon» degan soyga keldilar. Tog' ichiga tarqalib ketgan bosmachilarga yetisholmasdan, Madinaga qaytdilar. Bu safardan kelgunlaricha ansorlardan Zayd ibn Horisa Rasululloh o'rinlariga xalifa bo'lib turdi. Bayroq Hazrati Ali qo'llarida edi. Yana shu yilning Rajab oyi oxirlarida Rasululloh sahobalardan sakkiz kishini saylab oldilar. Bularga Abdulloh ibn Jahsh degan kishi boshliq qilib yo'lga chiqdilar. Qo'liga bir xat yozib berib, ikki kun yo'l yurgandin so'ngra uni o'qib ko'rmakka buyurgan edilar. Shu muddat o'tgandin keyin, o'qib ko'rsa, shu so'z yozilmish edi:
«Bu xatni o'qigan zamoning to'xtamay Naxla degan yerga yetib, shu orada poylab tur. Shom shahriga o'tgan Quraysh karvonini kuzat, alarning qaytar chog'ini bilding ersa, bizga ildamlik bilan xabarini keltur». Rasulullohning bu maqsadini Madinada turishgan vaqtda bularga bildirmadilar, aning uchunkim, o'z ichlaridagi dushmanlardan, birinchi — munofiqlar, ikkinchisi — yahudlarning Makka mushriklari va boshqa din dushmanlari bilan yashirincha aloqalari bor edi. Musulmonlarga zarar yetkazish alarning eng suygan vazifalari edi. Rasululloh tomonidan ko'rilgan choralar, qilinayotgan tadbirlarni birma-bir tashib, ularga yetkizmoqda edilar. Ana shu josuslardin saqlanish uchun, bu maqsadni Madinada so'zlamadilar. So'ngra Abdulloh ibn Jahsh xat buyrug'i bo'yicha shu belgilangan joyga qarab yurdi. Yo'ldoshlaridan Sa'd ibn Abi Vaqqos, Utba ibn G'azvon, bu ikkovlari mingashib kelayotgan tuyalarini yo'qotishib qo'yib, shuni izlab ortda qolishdi. Qolganlari esa xatda aytilgan Naxla degan joyga kelib, bir pana joyda pisib yotdilar. Shu oradan ko'p vaqt o'tmay, Shom tomonidan kelayotgan kichikroq bir qofila (karvon) ko'rindi. Bunda karvon boshchilaridan Amr ibn Hazramiy, Usmon ibn Abdulloh, buning qarindoshi Navfal ibn Abdulloh, Hakam ibn Kayson, mana shu kishilar bor edi. Bu ish Toif shahri bilan Makka oralig'ida bo'lgan voqeadur. Sahobalar o'zaro kengash qildilar. Boshliqlari Abdulloh ibn Jahsh:
— Agar bu karvon ahli shu kecha bizdan qutulib, omon topsalar, tuni bilan yurib o'tirib, Harom tuprog'ina kirib ketishlari mumkindur. U chog'da bizning hujumimizdan albatta qutulgan bo'lurlar. Agar shu kechada turib, alarni bosib qo'lga tushirsak, Harom oylarining hurmatini saqlamagan bo'lib, butun arablar oldida ta'naga qolurmiz, — dedi.
Endi buni bilmak kerakkim, johiliyat zamonida, Islom dini chiqmagan davrda arab xalqining o'z boshiga erklik birorta podsholari yoki hukumatlari yo'q edi. Bir tarafdin, ya'ni Shom tarafdagilari qaysari Rumga, ikkinchi tarafdin, ya'ni Iroq tarafidagilari Eron podsholariga tobe' edilar. Har ikki chegaradan yiroq yerlarda, tog'u cho'llarda yashovchi qabilalar hech kimga bo'ysunmas edilar. Lekin tabiiy jangovarlik, zotiy urushchanlik, buning ustiga urug'-aymoq tortishuvlari natijasida, o'zaro uzluksiz urushlar davom etib, doimiy ravishda qon to'kishlari bo'lib turmoqda edi. Shundoq bo'lsa ham, Islom kirmasdin ilgari, arablar ikki narsaning hurmatini qattiq saqlar edilar: Harom tuprog'i ustida zulm-xiyonat qilmaslik, har yil ichida to'rt oy urush-talashdin yiroq bo'lib, qon to'kmaslik va ul to'rt oyning otlari shular: 1. Zulqa'da. 2. Zulhijja. 3. Muharram. 4. Rajab. Bu oylarni «ashhurul xurum» deb ataydilar. Hurmatlik oylar, yoki qon to'kish

xarom, degan oylar bo'lur. Qur'oni karimda necha o'rinda keltirilmishdur. Harom tuprog'i ersa, Alloh izni bilan, bu qutlug' uy yasalgandin buyon buning hurmati o'z tarafidan saqlanib keldi. YOlg'iz insonlar emas, hayvonlar tomonidan ham bu uyga adabsizlik ko'rsatuvchilarga samoviy jazolar berildi. Hadis, tarix kitoblari bu so'zlar bilan to'lgandur. Buning haqligi Fil surasidagi voqeadan ham ma'lum, u har bir musulmonga ochiq dalildur. Bu to'g'rida kerakli so'zlarni keng yo'sinda tarixiy bayonlari bilan o'z o'rni kelganda, yana ham ochiqroq qilib ayturmiz, inshaalloh! Mana endi, yuqorida Abdulloh ibn Jahshning: «Karvonlar Haramga kirsa, bizdan qutulur, agar shu kecha alarga hujum qilsak, rajab oyining hurmatini buzgan bo'lib, arablar oldida ta'naga qolurmiz» degan so'zlarining sababi shu edi.
Shundoq qilib, sahobalar bu karvonga hujum qilish yoki qilmasga ikki yoqlama bo'lib turishib, oxiri hujum qildilar. Shu kuni rajab oyining tuganchisi edi. Sahobalardin Vahb ibn Abdulloh dushmanlardin Amr ibn Hazramiyni qoraga olib, o'q otdi. Jon yeriga tekkan ekan, shu orada jon berdi. Usmon ibn Abdulloh, Hakam ibn Kayson — bu ikki kishini asir oldilar. Buni ko'rib, dushman to'pi buzildi. Boshqalari Navfal ibn Abdulloh karvonni tashlab qochdi. Endi, dushman tomonidan ortiqcha qarshilik ko'rilmagach, Abdulloh ibn Jahsh va uning yo'ldoshlari butun karvonga ega bo'ldilar. Qo'lga tushgan o'lja mollarini yuklashib, yuqorigi ikki asir birlikda, salomat Madinaga keldilar. Islom dini chiqqandin beri musulmonlarning dushmanlardan dastlabki tushirgan o'lja mollari shu edi. Bu kishilar Madinaga kelganlaridan keyin, bular ustidan so'z tarqaldi. Butun arablar ichida «ashhurul xurum» atalgan to'rt oy ichida urushib, qon to'kmaklik harom bo'lganligidan, rajab oyining oxirgi kuni bu voqea bo'lganligi ma'lum bo'lib, butun xalq tomonidan qattiq ta'naga qoldilar. Ayniqsa, madinalik yahudlar, ularning yashirin do'stlari— munofiqlar bu ish ustida ko'p shovqin ko'tardilar. Alam o'tgan Quraysh mushriklari bo'lsa, butun arablarga jar chaqirib, faryod qilgani turdilar. Buning ustiga, Rasululloh tarafidan: «Men bularni urushga amr qilmagan edim», degan so'z eshitildi. Bu so'z chiqqandin keyin boshqa sahobalar tomonidan ham alar haqida qattiq-quruq so'zlar aytilgani turdi. Bu kelgan o'lja mollardin Rasululloh o'zlariga biror narsa ayirmadilar. Yoki boshqalarga taqsim ham qilib bermadilar. Rasulullohning bundoq muomala qilganlarini ko'rishib, bu ishni qilgan, undan ajr-savob kutishib turgan Abdulloh ibn Jahsh, uning yo'ldoshlari sakkiz sahobaning boshlariga g'am tog'i ag'darildi. Bu qilgan ishlariga qattiq o'kinib, ko'p pushaymon bo'ldilar. Hijolatdin bosh ko'tarolmay, ma'yusliklari nihoyatiga yetdi. Mana shu chog'da mehribon Allohning marhamati bilan oyat nozil bo'lib, ular xijolatdin chiqdilar:
Yas aizvnaka anishshahril haromi qitalin fiyh. Qul qitamun fiyhi kabir. Va soddun an sabilillaahi va kufrun bihi val masjidil haromi va ixroju ahlihi minhu akbaru indalloh. Val fitnatu akbaru minal qatl.
Alloh taolo Payg'ambarimizga aytadi: «Yuqorigi hurmatlik to'rt oy ichida urushmoq, qon to'kmoq, hukmini kishilar sendin so'raydilar. Sen alarga aytgil, bu oylarda urushmoq ulug' gunohdur, ammo Alloh yo'lidan qaytarmoq, Allohga inkor qilmoq, Masjidul Haromga kirishdan mo'minlarni to'smoq, shu yerlik kishilarni o'z vatanlaridan bezdirib, qochishga majbur qilmoq, mana shu ishlar Alloh oldida undan ham ulug'roq gunohdur. Haq dinga kirgan mo'minlarni turlik fitnalar bilan dindan chiqarmoq — kishi o'ldirgandin ham yomonroq gunohdur. Ya'ni, sizlarning Rajab oyida urush qilib, ulardin bir kishi o'ldirganinglarni ulug' gunoh ko'rurlar. Haqiqatda esa o'zlarining yuqorida qilgan ishlari Xudo oldida eng ulug' gunoh hisoblanadur. Shunday bo'lgach, ularning sizlarga ta'na qilishga hech yo'llari yo'qdur», — degan mazmundagi oyat nozil bo'lgandin keyin, ul sakkiz sahobaning boshlaridin hijolat ko'tarilib, ko'ngillaridagi g'am-qayg'ulari tarqaldi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ham bulardin rozi bo'lib, keltirgan g'animat

mollarini taqsim qilib berdilar. Shu bilan masala tamom hal bo'ldi. Yahudlar va munofiqlarning bundin kutgan maqsadlari yuzaga chiqmadi. Quraysh mushriklari ham asir tushgan ikki kishi uchun fidya mol yuborib, qaytarishni talab qildilar. Bu sakkiz kishidan ikkovlari Sa'd ibn Abi Vaqqos, Utba ibn G'azvon yo'qotgan tuyalarini izlashib, yo'lda ajrashganlaricha, hali kelmagan edilar. Shuning uchun payg'ambarimiz: «Bizning kishilarimiz salomat kelmagunlaricha, bu asirlarimizni bo'shata olmaymiz», dedilar. Shu orada ul ikki sahoba ham Madinaga salomat yetishib keldi. So'ngra asirlar uchun fidya mollarini qabul qilib, alarni ham bo'shatdilar. Bu ikki asirning birisi Hakam ibn Kayson o'z ixtiyoricha musulmon bo'lib, Madinada qoldi. Ikkinchisi, Usmon ibn Abdulloh kofirligicha Makkaga ketdi.

## QIBLANING O'ZGARTIRILISHI

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Madinaga kelganlaridan so'ngra Quddusi sharifga qarab, o'n olti oy namoz o'qidilar. Lekin ko'ngillarida Ka'baga qarab namoz o'qishni bek orzu qilar edilar. Chunki Ka'ba Ibrohim Xalilullohning qiblasi edi. O'tgan payg'ambarlar, Odam alayhissalomdan Xotam alayhissalomgacha hammalari Quddusi sharifga qarab ibodat qilur edilar. YOlg'iz Ibrohim Xalilullohga Alloh izni bilan Ka'ba — qibla bo'ldi. Quraysh sayidlari: «Muhammad o'zi Ibrohim Xalilulloh yo'lidaman, deydur, andoq ersa, nechuk Ka'baga qarab namoz o'qimaydi, yahudlar qiblasi Baytul Maqdisga qaraydi», deb ta'na qilishur edi. Buning ustiga yahudlar: «Muhammad bizning dinimizga qarshi bo'lsa ham, o'zi qiblamizga tobe'dur», der edilar. Rasululloh Makkada turgan chog'larida Quddusi sharifga qarab namoz o'qigan bo'lsalar ham, namozda Ka'baga orqa o'girmagan edilar. Ammo Madinaga kelganlarida, namoz o'qisalar, Ka'ba dol orqada qolishga to'g'ri keldi. Rasulullohga bu ish ham ko'p og'ir kelgan edi. Jabroil alayhissalomga: «Alloh taolo meni yuzimni yahudlar qabilasidan Ka'baga o'girarmikin», deb ko'ngillaridagi orzularini bildirdilar. Anda Jabroil alayhissalom bu maqsadni Allohdan talab qilishni maslahat berdilar. Rasululloh: «Mening bu tilagim qachon qabul bo'lgay», deb ko'p termulganlikdan, duo qilganlarida yuzlarini ko'k sari ko'tarur edilar.
Bir kuni Ummu Bashar degan sahobiya xotunning uyiga uni ko'rgani keldilar. Shu yerda peshin namozining vaqti kirgan edi. Shu joydagi mahalla masjidiga chiqib, sahobalar bilan peshin namozini o'qishga turdilar. Ikki rakat o'qiganlarida Jabroil alayhissalom: «Favalli vajhaka shatrol masjidil Harom» oyatini vahiy keltirdi. Ya'ni: «Yuzingni Ka'baga aylantir», degan Xudo tarafidan amr bo'ldi. Payg'ambarimiz sollallohu alayhi vasallam namoz ichida, turgan holda yuzlarini Ka'baga o'girdilar. Mana o'shal kundan boshlab, butun musulmonlarning qiblasi Ka'baga qaror topdi. Shu kunda ham Madinai Munavvarada ikki qiblalik masjid, degan bir-biriga qarama-qarshi, ikki mehroblik bir masjid bordur. Uni hojilar ziyorat qilurlar. Bu voqea ham Payg'ambarimiz haqida ulug' ne'matlardin sanalur. Chunki boshqa payg'ambarlar umrlari bo'yicha qilgan ibodatlari bir qiblaga qaratilgan edi. Ammo bizning Payg'ambarimiz qilgan toat-ibodatlarini ikki qiblaga qarab ado qildilar. Ikki qiblaning savob darajalari ul zotga hosil bo'ldi.

## RO'ZANING FARZ BO'LISHI

Shu yilning Sha'bon oyida Alloh taolo tomonidan vahiy kelib, musulmonlarga har yili bir oy Ramazon oyida ro'za tutmoq farz bo'ldi. Bundan ilgari Payg'ambarimiz va sahobalar har oyda uch kun — o'n uchinchi, o'n to'rtinchi va o'n beshinchi kunlari ixtiyoriy ro'za tutar edilar. Kitoblarda bu kunlarni «ayyomi bayzo», ya'ni «oydin kunlar» deb atardilar. Har yilda bir oy Ramazon oyida — ro'za tutmoq besh binoi Islomning birisidur.

Inson asli yaratilishida ikki taraflik sifat bilan yaratilmishdur. Ya’ni, jismoniy hayvoniy va ruhoniy malakoniy sifatlarga egadur. Har ikki tomonning tarbiyati o‘ziga xos, g‘izosi bilan (ozuqa) bo‘lur. Ya’ni, yemak-ichmak insonning jismoniy tarbiyati bo‘lganidek, namoz, ro‘za, toat-ibodat uning ruhoniy tarbiyatidur. Inson bolasi jismoniy sifatlari tomonidan qaralsa, hayvon bolasidan hech qandoq farqi yo‘qdur. Agar inson hayvoniy sifati bilan qo‘yilsa, ul holda o‘zidan boshqa hech narsani tanimaydur. Boshqa birovlar uchun qayg‘urish uning esiga ham kelmaydur. Ochlik, chanqoqlik eng og‘ir ishdur. Buning qiyinligini har kim aqli bilan bilsa ham bo‘lur. Lekin ochlikni tatigan kishi, uni tatimaganlardan yaxshiroq bilur. Shuning uchun Alloh taolo har yili bir oy, boy-chog‘oy, shoxu gado demay, bir oy ro‘za tutmoqni barchaga bir tekis farz qildi. Hammaga ochlikning achchig‘ini totqizdi. Ochlik qandoqligini, totiganlarga ochlik bilan ezilgan ojizlarni eskartdi. Endi ro‘zaning ruhoniy tomoniga qarasak, agar sharoiti rioya qilingan taqdirda, uning qalbiga, ruhiga, boshqa ibodatlarga qaraganda tezroq ta’sir qilishida hech shak yo‘qdur. Ibodat, riyozat ta’sir qildi, demak, qalb, ruh quvvat topib, yomon xulqlardin pok bo‘ldi, demakdur.
Insonda doimo qarama-qarshi ikki tortishuv bordur. Birinchisi, rahmoniy aql, ikkinchisi, shaytoniy nafsdur. Buni Payg‘amlarimiz: «Limmai rahmoniy, limmai shaytoniy», dedilar. Bu ikki kuch odam bolasini doimiy suratda talashurlar. Haqiqatda esa bularning biri jannat, ikkinchisi do‘zaxdur. Bu ikkovidan qaysi biriga qo‘shilsa, bandada ixtiyor bordur. Lekin shuni bilmoq kerakkim, namoz, ro‘za, toat-ibodat bilan rahmoniy aql quvvat topadi. Agar bulardan ajrab, fisq-fasod, nafsi havo yo‘liga kirsa, shaytoniy nafsi rivojga kiradi. Mana bu ikki quvvatning qaysi tomoni rivojlik, kuchlik bo‘lsa, inson shu tomonga moyil bo‘lur. Shuning uchun, ro‘za oyining tuganchisida fitr-sadaqa berishni shariat vojib qildi. Ro‘za sharofatidan ko‘ngillari yumshagan mo‘minlar buni og‘ir olmay, ixlos bilan ado qilishlarini bildi.
Rasululloh Madinaga kelgach, ikki yildan keyin Ramazon oyining ro‘zasi, musulmonlarga shu oyat bilan farz bo‘ldi:
«Ya ayyuhallazina amanuv kutiba alaykumus siyamu kama kutiba alallazina min qablikum».
Ma’nosi: «Ey mo‘minlar, bir oy Ramazon ro‘zasi sizlarga farz bo‘ldi, sizlardan ilgari o‘tgan payg‘ambarlarga ham ro‘za farz bo‘lgan edi».

## ZAKOTNING FARZ BO‘LISHI

Yana shu yili boy kishilarga nisobi yetgan mollaridan zakot berish farz bo‘ldi. Zakot farz bo‘lishi haqida shu oyat tushgan edi:
«Aqimus solata va atuz zakata», ya’ni «Namoz o‘qinglar va zakot beringlar», demakdur. Agar bir kishining o‘z hojatidan ortiqcha kumush aqchasi ikki yuz tangacha, oltin bo‘lsa, yigirma tilloga yetsa, yoki tijorat savdo qilish uchun saqlagan molining bahosi o‘shanchalik bo‘lsa, buning ustiga yil aylanib o‘tgan bo‘lsa, mana shul molning qirqdan birini zakot niyati bilan faqir, miskin, yetim-esirlarga bermak farzdur. Zakot — besh binoi Islomning birisidur.
Shunga o‘xshash, agar bir kishining qo‘yi qirqqa yetsa, sigiri o‘ttizga, tuyasi beshga yetganida, bularning ustiga yil aylanib o‘tganda, shulardan shariat buyurganicha zakot chiqarmoq va chiqqan dehqonchilik unumlarining o‘ndan birini Xudo yo‘liga topshirmoq barcha musulmonlarga farzdur. Bularni yig‘ib olish, shariat ko‘rsatgan o‘ringa topshirish ishlari podshoh yoki hukumatning haqqidur. Agar bu ushur zakotlarni olish-berishda Qur’on ko‘rsatganicha ish qilsalar, musulmon faqirlarining hojatsiz bo‘lishlarida hech shak yo‘qdur. Kasbdan ojiz qolib, hojatga tushgan kishilarning turmushlarini to‘liq ta’min

qilishga albatta bu ish kafildur. Boshqalarga o'xshab, bu haqda turli tadbirlar o'ylab chiqarishga hech hojat yo'qdur. Agar inson olamining oqil donishmandlari insof yuzasidan chuqur nazar qilsalar, dunyo yo'qsullarini ta'minlamoq uchun eng birinchi chora shuldur. Boy-chog'oylar orasida yashirin yotgan hasad o'tini o'chirishga eng o'tkir dori shuldur. Nechuk shunday bo'lmag'aykim, Alloh taolo bandalarining dunyo va oxiratlik ishlarini tuzatish uchun o'z hikmati bilan chiqargan eng ulug' bir tadbirdur. Bu hikmatlik hukmni amalga oshirish butun hojatlik insonlar haqqini himoya qilish demakdur.

## BADR G'AZOTI

Bu g'azot ersa, butun Islom olamida bo'lgan g'azotlar ichida eng ulug' atalmishdur. Buning ulug'ligi moddiy jihatdan, ya'ni askarning ko'pligi, yaroq-jabduqning mo'lligidan emas, balki ma'naviy-diniy tomondan qaralganda, bek ulug' g'azotdur. Yuqori olam, ya'ni yetti qat osmon, to Lavhu Qalam, Arshi a'zam farishtalari oldida ham bu g'azotning shuhrati bordur. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam dunyoga kelishlari bilan, hidoyat quyoshi yangidan tug'ilgan bo'lsa ham, lekin bu qutlug' g'azot natijasida hidoyat ahllari zafar bayrog'ini ko'kka ko'tarib, butun zalolat olamiga maydon o'qidilar. Ulug' farishtalardin Jabroil, Mikoil, Isrofil alayhissalom, bu uchovlari uch tug' ko'targan uch ming farishta bilan maydonga hozir bo'ldilar. Bu sirni Alloh taolo Payg'ambarimizga Qur'onda bu oyat bilan xabar berdi:
«Ala yakfiyakum an yumiddakum rabbukum bisalasati alafin minal malaikati munzalin». Ma'nosi: «Kifoya qilmasmu, Rabbingiz sizlarga madad bersa o'z tarafidan tushirilgan uch ming farishtalar bilan», degan bo'lur.
Yuqorigi uch ulug' farishtalar tug'-bayroqlari bilan bu maydonga hozir bo'lganlaridek, bularga qarshi Iblis mal'un, Bani Kinona qabilasining raisi Suroqa ibn Molik suratiga kirib, bu ham hozir bo'ldi. Shu qabila kishilarining suratlariga kirgan bir qancha kofir jinlardan qo'shin tuzib, tug'-bayroqlar ko'targan holda Badr maydoniga keldilar. Quraysh mushriklari bularning kelganlarini ko'rib, ko'ngillari taskin topdi. Yo'q ersa, bu ikki qabila orasida eskidan qolgan adovatlari bor edi. Bundoq vaqtda alarning qarshi harakat qilib qolishlari mumkinligidan qo'rqar edilar. Suroqa suratiga kirgan iblis mushriklarga aytdi: «Bizdan ko'nglinglar tinch bo'lsin, men sizlarga yordam berish uchun keldim. Endi bu urushda sizlarga dushmandan yengilmoq yo'qdur», deb Abu Jahlning ukasi Hars ibn Hishom qo'lini tutdi. Biroq shu chog'da Jabroil alayhissalomga Iblisning ko'zi tushdi. Tani simobdek larzaga tushib, darhol tutib turgan kishi qo'lini siltab tashlab, orqasiga qaramay qochdi. Kofirlardan birovi turib: «Ey Suroqa, yordamga keldim, deb bizni quvontirgan eding, endi o'z so'zingga vafo qilmay, qayon borursan?», dedi. Suroqa aytdi: «Sizlar ko'rmaganlarni men ko'rurman, endi bu joyda turmoqqa toqatim yo'qdur», deb askarlari bilan ko'zdan g'oyib bo'ldi.
Endi bu g'azotning boshlanishi shundoq edikim, yuqorida aytg'animizcha, Makka mushriklarining katta karvoni Rasulullohga tutqich bermasdin, Shom viloyatiga o'tib ketgan edi. Bir necha kundan keyin ularning Shomdan qaytgan xabarini eshitdilar. Anda sahobalarga aytdilar: «Bu kelayotgan karvonni agar qo'lga tushirsak, biz ulug' o'ljaga ega bo'lurmiz. Endi shuning chorasiga kirishaylik, kimning ot-ulog'i oldida hozir bo'lsa, biz bilan chiqsin. Ot ulog'i yo'q kishilarni kutib turishga vaqt sig'maydi», deb yo'lga chiqdilar. Bu voqea hijratning ikkinchi yili, Ramazon oyining to'rtinchi kuni edi. Bu muborak g'azotga tayyorlanib chiqqan sahobalarning soni uch yuz o'n uchga yetdi. Buning ikki yuz qirqtachasi ansorlar bo'lib, qolganlari esa muhojirlar edi.
Abdulloh ibn Ummu Maktumni Madinaga vaqtlik voliy qilib qo'ydilar. Bu askarning borlik

ko'ruklari ikki ot, yetmish tuya bo'lganlikdan, yo'l bo'yi gezaklashib (almashib) minishdilar. Rasululloh yo'lga chiqqanlarida Shom tomondan kelayotgan karvonning boshlig'i Abu Sufyon edi. Bu kishi Hijoz tuprog'iga o'tgandan sergaklikka boshlab, zag'izg'ondek soqlik ila yo'l tutdi. Har qo'nolg'uga borish oldidan tingchilar yuborib, Madina tarafidan saqlanib kelar edi. Ilgarilab karvon oldidan yuborgan tingchilari Payg'ambarimizning yo'l to'sgali chiqqani xabarini keltirdilar. Buni onglashib karvon ahliga qattiq qo'rqinchlik tushdi. Zamzam ibn Amr degan kishini yo'ldan yigirma misqol oltinga ijara olib, tezda Makkaga xabar qilgali yubordilar. Bul kishi ersa yelmayon tuyaga minib, bir necha kun ichida Makkaga yetdi. Shahar o'rtalig'iga kelib, tuya ustida tikka turdi, kishilar qarasalar, teskari qo'mlagan tuyaga mingan, tuyani quloq-burni kesilib, qoni oqqan, kiygan ko'ylagining orqa-oldi yirtilib, yoqasiga yetgan. Mana shundoq kishi seskanurlik holda turib: «Har kimga molu jon kerak bo'lsa, ildamlik bilan Abu Sufyon yordamiga yetsun, Muhammad yo'ldoshlari bilan qofila karvonni bosmoqchi bo'lib, Madinadan chiqdi», deb jonining boricha qattiq qichqirdi.
Dushman tomondan qo'rqinchlik xabar yetkazgan kishilarning shundoq dahshatlik sifatda kelishlari arab odatlaridan edi. Bu dahshatlik xabarni eshitgan Quraysh xalqi butunlay qo'zg'aldilar. Abu Jahl boshliq butun qabila boshliqlari Rasulullohga qarshi xalq g'azabini qo'zg'ashga qattiq kirishdilar. Quraysh raislaridan Abu Lahabdan o'zga bu safarga chiqmagan kishi qolmadi. Bu bo'lsa, o'z o'rnida Os ibn Hishom degan kishini to'rt ming tangaga yollab yubordi. Oldirashlik (tezlik) bilan tayyorlik ko'rishib, ikki kun ichida yo'lga chiqdilar. Askar qo'shinida to'qqiz yuz ellik kishi bo'lib, yetti yuz tuya, yuztacha sovutlangan yugurik otlari bor edi. Childirma chalib urush qizdirmoqqa, she'r o'qib, o'zlarini maqtab, musulmonlarni yomonlamoqqa kanizaklardan bir necha qo'shiqchi oldilar.
Payg'ambarimizning Makka mushriklarining bunchalik qilgan ishlaridan xabarlari yo'q edi. Bu chiqishlaridan kutilgan maqsad karvon molini qo'lga tushirish edi. Shuning uchun vaqt o'tmasun deb tezdan hozirlik ko'rib, shul kuniyoq Madina tashqarisiga chiqib, qo'shin tuzdilar. Shul joyda ko'rik o'tkazib, urushga yaramlik askar tayyorlandi, yoshi yetmagan bolalar, kuchsiz qari-qartanglar qaytarildi. Shu yerdan ikki kishini tingchi qilib kaytgan qofila qayerga kelganini bilmak uchun yubordilar. Madinadan ikki-uch kun yurib, Ravho degan joyga kelganlarida Quraysh qo'shinlarning kelayotgan xabari bilindi. Tingchilikka ketgan ikki kishi kelib, bir-ikki kun ichida alar Badr vodiysiga yetib kelishlarini bildirdilar. Buni anglab, Rasululloh askar boshliqlarini yig'ib: «Ey mo'minlar, ikki toifaning birini bizga bermakka Alloh va'da berdi: yoki Shom tomonidan kelayotgan Quraysh karvoni bizga o'lja bo'lg'usidur, yoki bularni to'sib chiqqan qo'shinlari bilan to'qnashsak, zafar topkumizdur», dedilar. Anda ba'zi sahobalar: — «Yo Rasulalloh, shoshqunlik bilan karvon to'smoqqa chiqqanligimizdan, yaroq-jabduqlarimizni to'luqlab olmagan edik, qanday bo'lur ekan?» — deb Quraysh askarlariga to'qnashlikni tilamaganliklarini sezdirdilar. Anda Miqdod ibn Asvad o'rnidan turib aytdi: «YO Rasulalloh, Alloh taolo sizni qaysi ishga buyurgan bo'lsa, shunga qarab yurish qiling. Muso qavmi — Bani Isroil aytgan so'zni bizlar aytmaydurmiz (Payg'ambarlari alarni g'azotga chaqirganda: «Ey Muso, biz urush qilmasmiz, Tangring bilan sen borg'il urush qilib shaharni dushmanlardan bo'shatgil, so'ngra biz kiraylik, ul chog'lik biz o'ltirib turaylik», degan edilar).
Alloh oti bilan ont icharman, agar bizni olib, Barakal G'amod shahriga yurar bo'lsangiz (arablarning aytishlaricha, dunyoning bir chetidagi shahar), oldi-orqangizdan, o'ng va so'l yoningizdan chopa-yurib, siz aytgan joyingizga yetkururmiz».
Yana ansor sahobalaridan Sa'd ibn Mu'oz aytdi: «YO Rasulalloh, bizlar sizga iymon keltirdik, sizga Alloh yuborgan (elchi) deb ishondik. Sizning buyrug'ingizda bo'lmoqqa,

har to‘g‘rida sizni himoyat qilmoqqa va’da berib, bay’at topshirdik, qaysi ishga Alloh amr etgan bo‘lsa, boshlang, biz tayyormiz. Sizni payg‘ambar qilib yuborgan Alloh oti ila ont ichurmankim, agar bizni boshlab qay dengizga kirar bo‘lsangiz, ortingizdan qolmay, bizlar ham kirarmiz, suv dengizi emas, o‘t dengizi bo‘lsa ham sizdan ajralmaymiz, har qancha ko‘p dushman qarshisida bizni qo‘ysangiz, uni ko‘p ko‘rib, og‘ir olmaymiz. Urush maydonida bizlar chidamlikdurmiz. Dushman qarshisida erlik bilan turib, qahramonlik ko‘rsata olurmiz.
YO Rasulalloh, ertaga ko‘rasiz, dushman oldida qilgan bahodirlik ko‘rsatgan botirliklarimiz. Sizni albatta, suyuntirgay, albatta, shunday bo‘lur deb Allohdan umid etamiz», deb so‘zini to‘xtatdi.
Bu so‘zlarni eshitib Rasululloh suyunganlaridan muborak yuzlari yaltirab ketdi. So‘ngra aytdilar: «Sizlarga bashorat bo‘lg‘aykim, dushmanlarimiz bu urushda bizdan yengiladilar. Urush maydonida alarning yiqilib yotgan joylari Xudo tarafidin ko‘zimga ko‘rsatildi». Ya’ni, Alloh taolo ikki toifaning birini berurman, deb Payg‘ambarimizga va’da qilgan edi. Shu va’da Quraysh qo‘shiniga to‘g‘ri kelib, alarning bu urushda uchraydurgan voqealari ko‘rsatildi. Abu Jahl boshliq bir qancha Quraysh raislarining bu maydonda o‘ladurgan joylarini belgilab, bir kun oldin sahobalarga ko‘rsatdilar. Qaysi yerni ko‘rsatgan bo‘lsalar, xuddi o‘shal yerda degan kishilari halok bo‘ldi. Bunday g‘oyib ishlardan xabar berishlari Payg‘ambarimizning mo’jizalari edi.
Endi so‘zni Abu Sufyondan eshitamiz. Abu Sufyon Payg‘ambarimizning yo‘l to‘sib chiqqanlarini anglagandan so‘ngra, yurgan yo‘lini tashlab, yiroq bo‘lsa ham dengiz bo‘yi yo‘liga tushib karvonni qutqazdi. Darhol xat yozib, kelayotgan Quraysh qo‘shiniga kishi yubordikim, bizlar qutuldik, endi boshqa hojat yo‘q, sizlar qaytinglar, deb yozgan edi. Bu yuborilgan kishi alarga yo‘lda yo‘liqdi. Xatni o‘qigandin so‘ngra Abu Jahldan boshqa barcha Quraysh raislari Abu Sufyon so‘zi bilan yo‘ldan qaytib ketishni ma’qul ko‘rdilar. YOlg‘iz Abu Jahl bu ishga rozilik bermadi: «Biz yo‘limizdan qaytmaymiz, Badr maydoniga borib, ul joyda uch-to‘rt kun turaylik, atrofdagi arablar bu ishimizdan xabar topsinlar, tuya so‘yib, chag‘ir ichib askarga ulush beraylik, arab eliga bizning otimiz tarqalsin, bu yo‘lni shundoq qilib qaytsak, xalq ichida obro‘yimiz oshib, haybatlik bo‘lurmiz», dedi. Buning bu so‘ziga qarshi chiquvchilar bo‘lsa ham, alarning so‘zlari rad qilinganlikdan, ba’zilari o‘zlariga qarashlik bo‘lgan kishilarni olib, yo‘ldin qaytdilar. Qolgan Kuraysh qo‘shinlari shu yurganlaricha, Badr vodiysining Makka tomonidagi chetiga kelib qo‘ndilar. Bu joy bo‘lsa, Makka bilan Madina oralig‘idagi, Madinaga yaqinroq bir yerdur. Qo‘nishlari yumshoq tuproqlik, keng ketgan tekislik edi. Mushriklar bu o‘ringa yetganda, u tomondan Payg‘ambarimiz ham yaqinlashib keldilar. Hazrati Ali, Zubayr ibn Avvom, bu ikkovlarini dushmandin xabar olib, til tutmoqqa askar oldidan yuborgan edilar. Bular Quraysh askarlarining suvchilariga yo‘liqib, alardin ikki kishini ushlab, Rasulullohga kelturdilar. Shu vaqtda Rasululloh namoz o‘qib turmoqda edilar. Namozdin bo‘shaguncha bularni so‘roqqa olishdi. Alardin kim ekanliklarini so‘rab edilar, «Quraysh askarlarining suvchilarimiz», deb rostini aytdilar. Bunga ishonishmay: «Sizlar Abu Sufyon kishilari bo‘lgaysiz», deb alarni qattiq urdilar. Qiynoqdin qutulmoq uchun, yolg‘on bo‘lsa ham: «Abu Sufyon g‘ulomlarimiz», deb turganda, Rasululloh namozlarini o‘qib bo‘lib, alarga aytdilarkim: Rostini aytganda bularni urdinglar, yolg‘on aytsalar qo‘ydinglar. Quraysh suvchilarimiz, deganlari to‘g‘ridur. Qani ulardin bizga xabar beringlar, raislari kimlar, askar soni qancha?» — deb so‘radilar. Anda suvchilar: «Biz Quraysh askarlarini anavi ko‘ringan egiz qumtepa ortida qo‘ndirib keldik. Ammo askar soni qancha ekanini bilmaymiz», dedilar. «Andoq bo‘lsa, har kuni askarning ovqatiga necha tuya so‘yiladi?», dedilar. «Bir kun o‘n, bir kun to‘qqiz tuya so‘yiladi», deyishdi. «Bu so‘zinglar rost bo‘lsa, askar soni to‘qqiz yuz bilan ming oralig‘ida bo‘lg‘ay», dedilar. Ikkinchisi, bu askar ichida

Quraysh raislaridan bir qancha atoqlik kishilarning borligini bildirdi. Buni eshitganlarida, Payg‘ambarimiz sahobalariga qarab: «Makka shahri sizlarga jigarporalarini taqdim qilmishdur», deb bu urushda zafar topishga ishorat qildilar.
Shuning bilan yurib-o‘tirishib, kechga yaqin Badr vodiysining Madina tomon qirg‘og‘iga kelib tushdilar. Biroq bu tushgan yerlari sho‘rlik, suvdan yiroq cho‘l yer edi. Ichishga suv topolmay, chanqoqlik bularga g‘alaba qildi. Buning ustiga shu kecha bir necha sahobalarga junublik yetgan edi. Ertalab uyqudin turgan vaqtlarida ba’zilari junub, ba’zilari tahoratsiz edilar. G‘usl, tahorat qilishga yetarlik suvlari ham yo‘q edi. Shuning uchun ularning ko‘ngillarida turlik vasvasalar paydo bo‘ldi. Dushmanni ko‘rmasdan ilgariyoq: «Chanqoqlik bizni halok qilgudek ko‘rinur, shuning ustiga agar dushman hujumiga uchrar bo‘lsak, holimiz nechuk bo‘lur?» — degan so‘zlar tarqalib, askar ichiga qo‘rqunish tushdi.
Mana shu chog‘da Allohning fazli karami bilan havo o‘zgarib, yomg‘ir yog‘a boshladi, ko‘p vaqt o‘tmay soylar to‘la suv bilan silkinib oqqali turdi. Barchalari g‘usl tahorat oldilar, O‘zlari ichib, qonishib, ot-ulovlarini sug‘orib, suv idishlarini to‘lg‘azdilar. Ko‘ngillarida g‘am bo‘lib turgan vasvasalarining barisi ko‘tarildi. Changib, to‘zib turgan tuproqlar bosilib, oyoq osti toptaldi. Urush maydoniga kirganda bahodir yigitlarning oyoqlari toyilmas bo‘ldi. Bu yomg‘ir yog‘ishi musulmonlarga naqadar foydalik bo‘ldi esa, kofirlarga shul qadar ziyonlik edi. Chunki alarning maqsadlari, shul kuniyoq ul joydin ko‘chganlaricha, Budrning suv quduqlariga ega bo‘lish edi. Yurar yo‘llari loy, botqoq bo‘lganlikdan, yo‘lda bir kun kechikib qoldilar. Oldingi o‘ylagan maqsadlari qo‘lga kirmay qoldi.
Payg‘ambarimiz bo‘lsalar shu kechani toat-ibodat bilan o‘tkazdilar. Butun askarlarga zafar belgisi bo‘lib, tun bo‘yi alarni rohat uyqusi bosdi. Shuning uchun: «Iymoni kuchlik kishilarga urush ustida uyqu kelur, namoz ichida uxlaganlar, dilida nifoq borligidan bo‘lur», dedilar. Shuning bilan Rasululloh, tong yorishi bilan: «Mo‘minlar, namozga, namozga», deb qichqirdilar. YOmg‘irdan daldalanib, har yerda yotgan sahobalar yig‘ilishib kelib, Rasululloh orqasida namoz o‘qidilar. Namozdan keyin sahobalarga qarab, urush haqida qisqacha bo‘lsa ham, o‘tkir va’z so‘zladilar. Shundoqkim, Allohga hamdu sano aytgandin so‘ngra:
— Ey mo‘minlar, Alloh taolo hoziru nozir, doim sizlarga qarab turadur. Urush maydonida bahodirlik ko‘rsatib, dushmanga qarshi chidamlik bilan turishinglarni Alloh suyadur, urush ustida qilich ostida Allohni yod qilib, sabr bilan turish har mo‘minning tutgan po‘lat qalqonidur. Bundan ajralmagan kishilar dushman ustidan albatta zafar topadilar. Bu o‘rinda bir necha soat sabr qilguvchilar, dunyo sharafiga ega bo‘lib, umr bo‘yicha qayg‘u-hasratdin o‘zlarini, avlod-nasllarini qutqarg‘aylar. Shuni bilinglarkim, Allohning yordami sabr qiluvchilar bilandur, — deb so‘zlarini tamomladilar.
So‘ngra Rasululloh Badrdagi suv quduqlarini dushmandin ilgariroq egallash uchun ildamlab yo‘lga tushdilar. Aytganlaridek, Qurayshdan ilgariroq manzilga yetib, Madina tomonidin borishdagi birinchi quduq boshiga tushdilar. Anda ansor sahobalaridin Hubob ibn Munzir:
— YO Rasulalloh, bu joyga agar sizni Alloh tushirgan bo‘lsa, bu yerdan ilgari-keyin ketmagimiz yo‘qdur. Agar bu joyga o‘z fikringizcha tushgan bo‘lib, urushda hiyla kerak, desangiz, bu o‘rin bizga qulay emas, — dedilar.
Anda Payg‘ambarimiz:
— Bu haqda menga Allohdin vahiy kelmadi, o‘z xohishimcha bu joyga tushdim, urush demak, makr-hiyla bilan bo‘lur. Agar biz uchun biror foydalik ish topgan bo‘lsang, qani so‘zla, uni qabul qilurmiz, — dedilar.
Anda Hubob ibn Munzir:

— Andoq ersa, Makka tomonidagi eng oldingi birinchi quduqqa ega bo‘lmog‘imiz kerakdur. Men bilurman, yo Rasulalloh, bu joydagi borliq quduqlardan uning suvi mo‘ldur. U quduqning yonidan ko‘l qazib, uni suv bilan to‘ldirib olaylik, qolmish quduqlarning boriga tosh-tuproqlar tashlab, suvlarini quritaylik, dushmanlarimiz kelsa, suvsiz qolsunlar, — dedi.
Rasululloh bu kengashni to‘g‘ri topib, bu quduq aylanasida (atrofida) askarga o‘rin oldilar. Boshqa quduqlarning barini ko‘mdirib, o‘z quduqlari oldida bir qo‘l qazib, suvga to‘ldirdilar. Bu o‘ringa dushman kelib yetmasdin ilgariroq bu ishlar bajarilgan edi. Anda madinalik ansor sahobalar raisi Sa’d ibn Mu’oz:
— YO Rasulalloh, siz uchun bu tepa ustida soyalik bir o‘rin qilaylik, bizning ishlarimizni tekshirib, siz unda o‘ltiring, yelmayon yugurik tuyalardin bir nechasini oldingizga keltirib qo‘yaylik, so‘ngra biz dushmanlarimiz bilan savashaylik. Tangri bizga yordam berib g‘animlarimizni yengar bo‘lsak, kutgan tilagimizni topgan bo‘lurmiz. Agan bundoq bo‘lmay, ish boshqa tarafga aylansa, tayyor turgan tuyaga minib, o‘zingizni Madinaga yetkuring. Anda qoldirmish yor-yo‘ldoshlaringiz sizni jonlari ila saqlagaylar. Oldingizda siz uchun mol-jonlarini qurbon qilgaylar. Bu ishda ularning bizdan hech kamchiliklari yo‘qdur, — dedi. Rasululloh uning bu so‘ziga rahmat aytib...
— Ey Sa’d, ish o‘zgarmas, inshaalloh, biz dushmanlarimizni yengamiz, — dedilar.
Shuning bilan urush maydoni ustida qarab turgudek bir egiz tepa ustiga xurmo yog‘ochi shohlaridan soyabon yasadilar. Rasululloh ul joyga chiqib o‘ltirdilar. Abu Bakr Siddiq qilich yalang‘ochlab, boshlari ustida qorovullik qildi. Shu orada Quraysh qo‘shinlari ham yetishib keldi. Rasululloh ko‘rdilarkim, alarning urush asboblari tugal, ot-arg‘umoqlari mukammal. Bayroqlar ko‘tarishgan holda g‘ururlik va takabburlik bilan kelishar edilar. O‘z yoronlari, mo‘minlarga qarasalar, bularda har tomondan yetishmaslik ko‘p ko‘rindi. Sonlari uch yuzdan ortiq bo‘laturib, borliq ko‘luklari yetmish tuya, ikki otdan boshqa yo‘q edi. Buni ko‘rib, Rasulullohning ko‘ngillari ma’yus bo‘ldi. So‘ngra Quraysh askarlariga qarab turib, Xudoga munojat qildilar:
— Ey bor Xudoyo, butun dunyo xalqiga meni haq payg‘ambar qilib yubording, haq yo‘lni alarga o‘rgatgil, deb qo‘limga Qur’ondek ulug‘ kitob berding. Endi bular o‘zingga qarshilik ko‘rsatib, payg‘ambaringni yolg‘onchi qildilar. O‘zing tushirgan Qur’oni karimga ishonmadilar, qonimizga tashna bo‘lib, qarshimizga keldilar. Ey bor Xudoyo, bu urushda bizlarga zafar berib, dushmanlarimizni haloq qilgil, chunki urushda sabr etgan mo‘min qullaringga, yordam berurman, deb o‘zing va’da qilding. Sening bu va’dang albatta haqdur,— deb duo qildilar.
Shu orada Quraysh qo‘shini ikkiga bo‘linib, o‘z ichlaridan ola chiqdi. Askar raislaridan Utba ibn Rabia degan kishi xalqni bu urushdan qaytargali turdi. Ul aytur edikim: «Bu urushda Muhammadni yengar bo‘lsak ham, yana bu urushdan biz uchun foyda chiqmaydur. Chunki uning yoru yo‘ldoshlari eng oz deganda o‘z barobarlaricha kishi o‘ldirmay qolmaslar. Agar bu urushda Qurayshdan shu qadar odam o‘ldirilur bo‘lsa, qolganlarimizga bu tiriklikdan nima lazzat bo‘lur? Yana urushning oxiri qandoq chiqishi bizga ma’lum emasdur. Muhammad askarining bir qismi o‘z qabilamiz bo‘lganlikdan bu urush o‘z qonimizga — o‘zimiz qasd qilish, demakdur. Muhammad bilan bizning oramizda qon-mol chiqimlarimiz bo‘lsa, barini o‘z ustimga oldim, qonga xun to‘larman, moliga tovon berurman, endi bu urushni qo‘yaylik, Muhammadni boshqa qabila arablari bilan qoldirib, o‘zimiz esonlik bilan qaytaylik, ul boshqalarni yengsin, yoki ulardin yengilsin. Biz uchun bu ish foydalik bo‘lib chiqar» dedi.
Bu so‘zlar askarlar ichida tarqalib, Abu Jahlga yetdi. U ersa butun qo‘shinning bosh qo‘mondoni edi. Bu so‘zning to‘g‘riligiga qongan bo‘lsa ham, ko‘nglidagi saqlagan gina-adovatining qattiqligidan bu maslahatni qabul qilmadi. Qayta ul kishini qo‘rqoqlik bilan

aybladi. Va bundin ilgariroq karvon xabarini bilish uchun Rasululloh sahobalardin sakkiz kishini Abdulloh ibn Jahshni bosh qilib yuborgan edilar. Naxla degan joyga kelganlarida kichikroq karvonga uchrashib, karvon boshlig'i Amr ibn Hazramiy degan kishini o'ldirdilar. Butun karvon molini ikki kishi bilan olib, Madinaga qaytdilar. Buning voqeasi oldiroqda o'tdi. O'ldirilgan Amr ibn Hazramiyning akasi Omir ibn Hazramiy ukasining qasosini olaman deb Quraysh qo'shini bilan birga chiqqan edi. Abu Jahl unga darhol kishi yuborib, oldirib kelib: «Ko'rdingmi Utbani, ukangni o'ldirgan Muhammad bilan urushmaymiz, deb askarni urushdan qaytarmoqchi bo'ladi. Endi sen butun askar yig'ilib turgan chog'da o'rningdan turib, o'lgan ukangni qattiq talab qilib, o'ch olishga askarni qo'zg'agil», dedi. So'ngra u askar o'rtasiga kelib, ketini ochdi, arab odaticha boshiga tuproq sochib «Vo Amro, vo Amro», deb qattiq qichqirib, yig'lagani turdi. Buni ko'rib o'z qabilasi, qarindosh-urug'lari ham yig'ladilar. Butun askar o'ch olamiz deb qichqirishdilar. Shuning bilan ikki oradagi so'zlar to'xtalib, urush boshlanmoqchi bo'ldi. Har ikki tomondagi askarlar o'z saflarini tuzdilar. Sarvari olam aytdilar: «Ikki o'rinda safni to'g'ri tutmoqni Alloh suyadur. Biri — namozi jamoatda, ikkinchisi — so'qish maydonida». Rasululloh ham qo'llaridagi tayoqchalari bilan ishorat qilib, ilgari-keyin turgan kishilarning saflarini to'g'rilamoqda edilar. Shu orada ansor sahobalardan Savod nomlik bir kishi safdan tashqari chiqib qoldi. Unga ishorat qilsalar, o'zini o'nglay olmadi. So'ngra Payg'ambarimiz tutib turgan tayoqchalari bilan ul kishini, safda to'g'ri tur, deb biqiniga qattiqroq nuqib qo'ydilar. Ul kishi aytdi: «Yo Rasulalloh, sizni Alloh taolo xalq ichiga haqlik, adolatlik qilishga yuborgandur, mening biqinimga turtib, og'ritdingiz. Shuning uchun qasos qaytarishingizni talab qilaman», dedi. Anda Rasululloh qornilarini ochib, qasos olmoqqa ruxsat qildilar, buni ko'rib u sahoba, muborak qorinlariga yuz-ko'zlarini surtib o'pdi. «Nega bundoq qilursan?», deb Rasululloh andin so'radilar. Ul kishi: «YO Rasulalloh, ko'rib turasiz, barchamiz o'lim oldida, ajal safida tur链urmiz. Agar bu urushda o'lib ketar bo'lsam, oxir chog'imda muborak jasadingizga biror joyimni surtgan bo'lurman. Bu esa Alloh oldida mening uchun ulug' sharafdur», dedi.

«Xasoisi sug'ro» degan kitobda keltirubdur: «Rasulullohning muborak jasadlariga jonlik-jonsiz nima narsa tekkan bo'lsa, ul narsani Alloh taolo do'zax o'tiga harom qilgay».

Shundoq bo'lib, har ikki taraf askarlari saf bog'ladilar. Bahodirlar maydonga ko'z tikdilar. Shu chog'da yana Payg'ambarimiz askar ustiga kelib, urush boshlanishi oldida ikkinchi bir va'z so'zladilarkim, mazmuni bu edi:

— Ey mo'minlar, Alloh taolo sizlarga nusrat berurman, deb o'zi va'da qildi. Alloh va'dasining haqligiga hech shak yo'qdur. G'animlar ustidan g'alaba qozonmoq uchun urush maydonida chidamlik kerakdur. Dushmanlar qarshisida bahodirlik bilan sabot qilguvchi mo'minlarni Alloh do'st tutgay. Farishtalar alarning yordamida bo'lg'aylar. Bundoq o'rinda sabr qilib, shijoat ko'rsatuvchilarni Alloh taolo doimiy davlatga yetkazgay, kelguvchi kunlarning qayg'u hasratlaridan ko'ngillarini qutqazgay.

Bu so'zga chuqur fikr qiling, Payg'ambarimiz aytgan bu va'zlarida ummatlarining doimiy davlatga yetmakliklari uchun, dunyo turmushida g'amu qayg'udan ozod bo'lmoqlari uchun, birinchi darajada dushmandan g'alaba qozonmoq kerak ekanligini ochiq ko'rsatdilar. Chunki mag'lubiyatga uchrab, dushmanlaridan yengilgan millatlar doimiy qayg'u-hasratda qolib, xoru zorlik birla yashamoqqa majburdirlar. Har bir kimsaga ma'lumdurki, hayot olamida insonning eng sevgan, qadrlik, qimmatlik to'rt narsasi bordur. Bu to'rt narsaga ega bo'lmagan kishilar insonlik sharafidan mahrum bo'larlar. Alarning eng birinchisi shuldurkim, har odam o'z erk va ixtiyoriga ega bo'lmoqdur. O'zida erki, qo'lida ixtiyori yo'q odamlarning hayvondan nima farqlari bordur.

Ikkinchisi shulki, shar'iy yoki qonuniy kasblar orqalik topgan molu dunyosi, qilgan mehnatining mevasi shul topguvchining o'z haqqi bo'lib, aning xos mulkidur.

Uchinchisi, har bir millatning haqiqiy onasi, u millatning tug‘ilib o‘sgan, ota-bobosidan meros qolgan Vatanidur. Ona Vatanni boshqalar tasarrufiga qoldirmoq — Vatan avlodlarining kechirilmas og‘ir jinoyatlaridur, balki inson huquqlariga qilgan xiyonatidur. To‘rtinchisi, har mamlakat xalqining asrlar bo‘yi asralib kelayotgan muqaddas dinlaridur. Endi bu yuqorida yozilmish to‘rt narsaga ega bo‘lmoq uchun har millatning butun huquqlari shu millatning o‘z qo‘lida bo‘lishi shartdur. Bu ish esa hayot olamining kurash maydonlarida dushmanlari uzra g‘alaba qozonmoq bilan qo‘lga kelur. Shuning natijasida u millatning hokimiyati o‘z qo‘lida saqlanur. Ana shundagina butun huquqlarini o‘zlari himoya qila olgaylar. Agar bundog‘ bo‘lmay, ish teskarisiga aylanib, mag‘lubiyat balosiga qolsalar, asorat va mahkumiyat zanjiri bilan band bo‘lib, dushman qo‘lida qolsalar, ul chog‘da insoniyat huquqlaridan butunlay ajrab, yuqorida aytilmush to‘rt qimmatlik narsaning biriga ham ega bo‘lolmaydilar. Balki hayvonlar qatoridan ham tubanroq darajaga tushadilar. Boshimizdan o‘tayotgan tarixiy voqealar, ustimizda bo‘layotgan hozirga hodisalar bu ishga jonlik shohiddir. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytgan bu va’zlarining sirlari ozroqqina o‘ylab qaragan har qandoq kishiga ochiq ma’lumdur.
Yana o‘z so‘zimizga kelaylik. Kofir, musulmon ikki taraf bo‘lib, saf bog‘ladilar. O‘shal zamonning urush odatlari bo‘yicha, Quraysh kofirlaridan uch odam maydonga kirdi. Birinchi — Utba, ikkinchisi — uning inisi Shayba, uchinchisi — o‘g‘li Valid erdi. Bular turib, muboraza ko‘rsatdilar. Ya’ni, musulmonlardin maydonga chiqsun, deb o‘zlariga bahodir chaqirdilar. Musulmonlardin uch kishi alarga qarshi maydonga tushdi. Birinchi, Muiz, ikkinchisi, Mu’oz, uchinchisi, Avf erdi. Bular ansoriy sahobalardin bo‘lib, uchovlari bir tug‘ishgan qarindosh edilar. Alar bilan qarshi kelishib, ko‘rishganlarida: «Qaysi qabiladan bo‘lasiz», deb so‘roqladilar. «Bizlar ansoriylardin bo‘lamiz», deb javob berdilar. Anda ular: «Cizlar yaxshi tengdoshlar ekansiz, lekin biz o‘z urug‘imiz — Hoshimiylar bilan maydon tutmoqqa xumormiz. Bizga shulardin chiqsun», deyishdi. Buni anglab, uchovlari Rasululloh qoshlariga kelishdi. Payg‘ambarimiz Xoshimiylarga qarab aytdilar:
— Meni sizlarga payg‘ambar qilib yuborgan Allohning yo‘lida jihod qilinglar. Islom dini — Allohning yoqib qo‘ygan chirog‘idir. Bu kofirlarning maqsadlari shu chiroqni o‘chirishdur. Ey Ubayda, ey Hamza, ey Ali, uchovinglar turinglar», deb farmon berdilar. Bular ham javlon urib, darhol maydonga otilishdi. Qarshi-qarshiga kelib qarasalar ham, bir-birlarini tanisha olmadilar. Chunki u zamondagi urush odaticha, sovut, dubulg‘a kiygan kishilarning ko‘zlaridan boshqasi ko‘rinmas edi. Nasab so‘rashib, tanishgan so‘ngida, har ikki tarafdin olti bahodir qarshiladilar. Ubayda — Utbaga, Hamza — Shaybaga, Ali — Validga to‘g‘ri kelishdilar. Bular ichida barchadin hazrati Ubaydaning yoshi ulug‘roq bo‘lib, Payg‘ambarimizdan o‘n yosh cho‘ng edi. Endi, bu bahodirlar ikki taraf qo‘shinlarining ko‘z oldilarida bir-birlariga hamla qilishdilar. Eng avval qilich solib, qarshidagi dushmanni yenggan hazrati Ali edi. Bir qilich urib erdi, oyog‘i kesildi, ikkinchi qilich solib o‘ldirdi. Amiri Hamza hech qancha hayal o‘tkazmay, Shaybaga g‘alaba qozondi. Ammo hazrati Ubayda bilan Utba bir-birlariga qilich solishib, har ikkovlari ham og‘ir yaralandilar. Shu orada arslondek aning ikki yo‘ldoshi yordamga yetishib, Utbani pora-pora qildilar.
Urush boshlanishi musulmonlarning yengishi bilan bo‘lganidan Islom ruhi ko‘tarildi. Uch bahodirlari maydonda o‘ldirilib, dushman ruhi tushdi. Darhol hazrati Ubaydani orqalashib, Rasululloh oldilariga keltirdilar. Oyoqlari qilich zarbidan kesilib, iliklari oqib turmoqda edi. Rasulullohning muborak qadamlariga yuzini qo‘yib: «YO Rasulalloh, shu jarohatim bilan o‘lsam, shahidlik darajasini topgaymanmu?» deb so‘radi. Anda Rasululloh: «Guvohlik berurman, Alloh taolo shahidlik darajasini albatta senga ato qilgay», deb bashorat berdilar. Urush tugab, Madinaga qaytishlarida, Sug‘ro degan

qishloqqa kelganda, vafot topib, shunda dafn qilindi. Bu kishi Xudo uchun muborazat maydonida jon berib, Raziyallohu anhu, (Xudo undan rozi bo‘lsin) shahodat topgan Islom bahodirlarining birinchisi edi. So‘ngra Rasululloh tepa ustiga qurilgan joylaridan tushib, askarlarga qarab aytdilarkim:
— Mendin buyruqsiz dushmanga hujum qilmagaysiz. Agar sizlardin ilgari ular hujumga o‘tsalar, yaqinlashib kelgunlaricha alarni o‘qqa tutinglar. Bu ish dushman kuchini sindirib, orqaga chekintirgay. Agar ustingizga yetib kelsalar, u holda qilich sug‘urib, qarshi hujumga o‘tinglar, har kim urushda chidamlik qilur ersa, zafar uning bilan bo‘lur. Urush safida sabr qilguvchilarga Alloh yordam berur.
Bu so‘zdin so‘ngra hazrati Abu Bakr Siddiq bilan o‘z o‘rinlariga yondilar. Bu orada urush ham qizigali turdi. Anda Payg‘ambarimiz shu duoni o‘qidilar:
«Allohumma unshiduka ahdaka va va’daka, Allohumma in zaharuv ala hazihil isobati zaharash shirku vala yaquvmu laka din».
Ma’nosi: «Ey bor Xudoyo, mo‘minlarga nusrat berurman, deb o‘zing va’da qilgan eding. Endi shu va’daga vafo qilmoqni sendin talab qilurman. Agar shu kungi urushda kofirlar g‘alaba qilib, musulmonlar yengilsalar, kufr rivoj topgay. Yer ustida haq din bosh ko‘tara olmagay», demakdur.
Bu duodin so‘ngra biror soat o‘tmasdanoq, dushman askari buzilib, orqa o‘girib qochgali turdilar. Alloh taolo mo‘minlarga farishtalar orqalik yordam yetkazdi. Quraysh va boshqalardin bo‘lib, dushman tarafidin yetmish kishi o‘ldirildi. Yana shu barobarinda yetmish kishi asir olindi. Musulmonlarda har to‘g‘rilik kamchiliklar bor edi. Shunga qaramasdan Allohning yordami bilan, o‘zlaridan uch barobar ortiq dushmanlarini yengdilar. Bu g‘azotda hozir bo‘lgan sahobalar uch yuz o‘n uch kishi edi. O‘rtalarida ikki ot, yetmish tuyadan boshqa minarlik narsa yo‘q edi. Urush qizib kelgan chog‘da Payg‘ambarimiz chayladin chiqib, baland ovoz bilan shu oyatni o‘qidilar. Musulmonlarga nusrat berish haqida Allohdin shu oyat vahiy bo‘lgan edi:
«Sayuhzamul jam’u va yuvallunaddubur», ya’ni, «Kufr qo‘shini endi albatta yengilgaylar va orqa o‘girib qochgaylar», demakdur.
Bu oyatda aytilgandek, alarning ko‘ngillari qo‘rqinchlikka to‘ldi. Jonlari bo‘g‘izlariga keldi. Hech yerda qayrilib qaray olmay, o‘lgandin, asir berilgandin qolganlari qochib, arang jon tutqondilar. Bu urushda Abu Jahl boshliq Quraysh raislaridin bir necha atoqlik kishilar o‘ldirildi. Ko‘plari tutqin olindi. Payg‘ambarimiz sollallohu alayhi vasallam «xaza masra’u fulan», ya’ni, «falonchi shu yerga yiqilib o‘lar, falonchi bu yerda yiqilib o‘lar», deb ularning o‘ladigan joylarini sahobalarga ko‘rsatgan edilar. Payg‘ambarimiz qaysi joyni ko‘rsatgan bo‘lsalar, naq shu o‘rinda o‘ldirildilar. Bu ham Rasulullohning mo’jizalaridur.
So‘ngra o‘liklarni oralab qarasalar, Abu Jahl ko‘rinmadi. Uning holi nechuk bo‘ldi, bilmadik, dedilar. Rasulullohdin bu so‘zni onglab bir necha sahobalar ani izlagani turdilar. U bo‘lsa, o‘liklar ichida ramaqijon (chalajon) bo‘lib yotgan ekan. Ibn Ma’sud ko‘rib, aning kallasini kesayotganda: «Kim bo‘lsang ham, bo‘ynim bilan qo‘shib, kallamni kattaroq qilib kesgin, Muhammad oldiga tashlaganingda, aning ko‘ziga haybatlik ko‘rinsun», dedi. So‘ngra boshni kesib, Rasululloh oldilariga keltirib tashladi. Buni ko‘rib, Rasululloh Allohga hamd-sano aytgandin so‘ngra:
— Har ummatning o‘z ichidan chiqqan bir fir’avni bo‘lur. Bu ummatning fir’avni Abu Jahl edi, buning haloki bilan Islom dini rivoj topar, — dedilar.
So‘ngra buyurdilar, borib maydonda yotgan o‘liklar yig‘dirilib, shu joydagi quduqlarga ko‘mildi. Rasulullohning odatlari qaysi yerda odam o‘ligi ko‘rsalar, uning kim ekanligini so‘ramasdan, darrov ko‘mishga buyurar edilar. Mushriklar o‘liklarini quduqqa tashlanayotgan chog‘da, ulug‘ sahobalardin Abu Huzayfa qarab turgan edi. Ukasi Valid, amakisi Shayba tashlangan vaqtda uncha o‘zgarmagan bo‘lsa ham, otasi Utbaning

sudralib tashlanganini ko‘rganda ungi (rangi) o‘chib, bir turlik o‘zida g‘amu qayg‘u paydo bo‘ldi. Rasululloh buni sezib, «Huzayfa, otang holini ko‘rib, achinganga o‘xshaysan», dedilar. Anda u aytdi: «YO Rasulalloh, otam Utba bilimlik, aqllik, andishalik kishi edi, shuning uchun uning Islomdin nasibalik bo‘lishini umid qilar edim. Endi, men tilagancha bo‘lmay, shu holda o‘lganini ko‘rib, ko‘nglim qayg‘ulandi», deb ko‘ziga yosh oldi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Huzayfaga tasalli bergudek so‘z aytib, aning haqiga duo qildilar. So‘ngra Rasululloh quduq qirg‘og‘iga kelib: «Ey, falon o‘g‘li falon, men aytgan so‘zlarning haqligini endi aniq bildinglarmu?» dedilar. Anda Hazrati Umar: «YO Rasululloh, joni yo‘q jasadlar bu so‘zni qaydin anglaydilar?» dedi. Rasululloh: «Alloh oti bilan ont ichurman, mening so‘zimni sizlardan yaxshiroq anglaydilar. Endi Alloh aytgan so‘zlarini chinligini ko‘zlari bilan ko‘rishdi», dedilar.
Shuning bilan urush o‘tib, uch kun so‘ngida Madinaga qaytgali qasd qildilar. Yo‘lga chiqmasdin ilgari, suyunch xabarini yetkazmoq uchun ikki kishi yubordilar. Biri Madinalik ansorlardan Abdulloh ibn Ravoha, ikkinchisi, Payg‘ambarimizning asrandi o‘g‘illari Zayd ibn Horisa edi. Bular kelmasdin ilgari Madina munofiqlari ila Islom dushmani yahudlar musulmonlarni g‘amgin qilmoq uchun, alarning ziyonlariga turlik yolg‘on xabarlar tarqatmish edilar. Xabarchilar kelgandin so‘ngra yolg‘on yo‘qolib, chin so‘z maydonga chiqdi. Musulmonlar quvonishib ruhlari ko‘tarildi. Munofiqlar, yahudlar sharmanda bo‘lishib, xafalikda qoldilar. Buni eshitib, Islomiyatni qabul qilmagan butun arab mushriklari zil ketib, ko‘ngillariga qo‘rqinch tushdi. Bu suyunchilik xabar kelgan chog‘da, Rasulullohning qizlari, hazrati Usmon ayollari Ruqiyani sahobalar endigina dafn qilishib, qabristondin qaytishmoqda edilar. Shu vaqtda xabarchilar yetishib kelib, Abdulloh ibn Ravoha qattiq qichqirib: «Ey mo‘minlar, suyunchi, Rasululloh sog‘-salomatlar, mushriklar raislaridan faloni-faloni o‘ldirildi, falon-falonlar asir olindi», dedi. Buni eshitgan yahudlar raisi Ka’b ibn Ashraf, «bu so‘zlar yolg‘ondur, agar Muhammad bularni o‘ldirgani rost bo‘lsa, yer osti bizlarga ustidan yaxshiroq bo‘lur», dedi.
Endi Rasulullohdan xabar exshitaylik. Suyunchi aytib, Madinaga kishi jo‘natilgandin so‘ngra, o‘zlari ham yo‘lga chiqdilar. Safro degan joyga kelganda, qo‘lga tushgan Quraysh raislaridan Nazr ibn Hars degan kishini o‘ldirishga buyurdilar. Ulug‘ sahobalardan Mus’ab ibn Umayr uning bir tug‘ishgan qarindoshi edi, uni Rasulullohga orachi qo‘yib: «Muhammadga aytgil, boshqa yo‘ldoshlarim qatorida mening ham jonimga omon bersun», dedi. Anda Mus’ab ibn Umayr: «Sen bu o‘limdan omonlik topa olmagaysan. Alloh kitobi Qur’on haqida, aning Payg‘ambari Rasululloh ustida noyang‘liq (ko‘p, qanchalar yomon) so‘zlamish eding, anga iymon keltirgan mo‘minlarga turlik azoblar berib, qiynamish eding, endi shu qilmishlaring jazosini ko‘rmakdan boshqa chorang yo‘qdur», deb so‘zini rad qildi. Shuning bilan, Hazrati Aliga topshirilib, boshi kesildi. Bir og‘iz iymon aytishga bo‘yni yor bermasdin, dunyo va oxiratlik davlatidan ajraldi. Boshiga qilich kelgan chog‘ida iymon aytgan bo‘lsa edi, tavbasi qabul bo‘lib, o‘limdan qutulur edi.
So‘ngra ul joydin ko‘chib, «Aroq az-Zobya» degan manzilga keldilar. Bu yerda Quraysh askar boshliqlaridan Uqba ibn Mu’ozni o‘limga buyurdilar. Bu kishi hijratdin ilgari Makkada Rasulullohga haddin osha adabsizliklar qilgan edi. Bir kuni Payg‘ambarimizni chorlab, ziyofat qilgani o‘z uyiga keltirdi, taom hozirlab yemakka taklif qildi. Rasululloh aning iymonidan umid qilib, agar iymon keltirmasang, bu taomdin yemayman, dedilar, u ham qabul qilib, shu holda iymon keltirdi. Bu so‘z xalq ichiga tarqalib, katta-kichik hammaga ma’lum bo‘ldi. Quraysh raislaridan Ubay ibn Xalaf uning eng yaqinlaridan edi. Bu so‘zni eshitib, qattiq qayg‘ulandi. Ota-bobolarimiz yurgan yo‘ldan chiqib, alarning dinini buzding, deb uni xo‘p malomat qildi. Anda Uqba: «Uyimga mehmon bo‘lib, kelgan Muhammadni taom yedirmak uchun, til uchida aytgan bo‘ldim. Men bu ishni chin ko‘ngil

bilan qilmadim», deb alarga uzr aytdi. Qancha aytsa ham mushrik raislari buning so‘ziga ishonmadilar. Anda Ubay ibn Xalaf: «Muhammadni ko‘rganingda, aning yuziga tupirib, bo‘ynini bosib, yuzini yerga sursang, shundagina so‘zingga ishonamiz, yo‘q ersa, sening yuzingga boqishni ko‘zimga harom qildim», deb ont ichdi. Haqiqatda esa, aning ko‘ngliga iymon nuri kirmagan edi. Shuning uchun bir kuni Rasululloh Ka’ba oldida namoz o‘qib, sajda qilgan chog‘larida, do‘sti topshirgan shu beadabsizlikni ijro qildi. Ammo Rasululloh namozni buzmadilar, namoz o‘tagan so‘ngida anga qarab:
— Agar seni Haramning tashqarisida ko‘rar bo‘lsam, boshing uzra qilich ko‘tarurman, — deb nubuvat nuri bilan, shu kungi holiga ishorat qildilar. So‘ngra u sahobalardin Osim ibn Sobitga topshirilib, bo‘yni uzildi. So‘ngra Rasululloh asirlarni soqchilarga topshirdilar. O‘zlari bir muncha sahobalar bilan ilgarilab, Madinaga yurdilar. Ulardan bir-ikki kun ilgariroq Madina shahriga yetdilar. Hammadin ilgari boshiga bir chora ko‘targan yahud xotini Rasulullohni qarshi oldi. Qarasalar chora ichida qovurilib, pishirilgan qo‘zi go‘shti bor edi. Ul xotun:
— Ey Muhammad, alhamdulilloh, seni salomat ko‘rdim, agar Muhammad shu safardin salomat qaytsa, Xudo yo‘lida bir qo‘zi so‘yib, pishirayin, el oldi bilan qarshi olib, shu taomdin yegizay, deb o‘zimga nazr qilib qo‘ygan edim. Mana, maqsadimga yetdim, Xudo murodimni berdi, — deb chorasi bilan qo‘zi etini keltirib, Rasululloh oldilariga qo‘ydi. Tangrining qudrati bilan choradagi qo‘zi go‘shti shu holda tilga keldi:
— Ey Muhammad, men og‘ulanmush erurman, bu xotun zahar qo‘shib, meni pishirdi, zinhor mendin yemagaysiz, — deb o‘zidan xabar berdi.
Alloh amri bilan bundoq mo‘jiza ko‘rilgach, u xotunning xiyonati ma’lum bo‘lib, Rasululloh aning taomidan yemadilar. Ammo bu to‘g‘rida ul xotundin so‘z ham so‘ramadilar. Shu bilan Rasululloh Madinaga yaqinlashib kelganlarida, katta-kichik butun xalq to‘sib chiqishdi. Cho‘rilar, yosh qizlar o‘z odatlaricha, childirmalar chalib, shodlik qo‘shiqlari aytishur edi. Shundoq bo‘lib, tabrik marosimlari suyunchilik bilan o‘tkazildi. Mo‘minlarga qandoq suyunchilik bo‘ldi ersa, Quraysh mushriklari Badrda yengilib, Makka shahriga borganlaridan so‘ngra motam tutmagan uy qolmay, qattiq qayg‘urishdilar. Johiliyat odatlaricha, eru xotin demay, yig‘i-zori qilgani turishdi. Urushda o‘lganlarning xotinlari, yaqin qarindoshlari motam belgisi qilib, soch-soqollarini kesdilar. O‘lganning mingan oti yoki tuyasi qolgan bo‘lsa, shularga qora kiydirib, yopug‘lab o‘rtaga qo‘yilur edi. Qop-qora motam libosini kiyishgan xotun-qizlar bular atrofida aylanib, novha birlan yig‘lashur edi. Mana shundoq qattiq motam tutishib, bir oy o‘tkazdilar. So‘ngra o‘zaro bu motam yig‘isini qilmasga maslahat qilishdi. Chunki Muhammad va uning yo‘ldoshlari buni eshitur bo‘lsalar, alarga suyunchilik bo‘lg‘ay, endi bizlar qonga qon, jonga-jon olib, o‘lganlar o‘chini olmaguncha, alarga yig‘lamagaymiz, deb qaror qildilar. Shuning bilan yig‘ilari to‘xtatildi.
Rasululloh bo‘lsalar, Madina shahriga kirib, orom oldilar.

## ASIRLAR HAQIDA MUZOKARA

So‘ngra asirlar to‘g‘risida so‘z boshlandi. Rasululloh bu haqda sahobalarga, maslahat qildilar. Anda hazrati Umar aytdi:
— Yo Rasululloh, bular sizni yolg‘onchi qilishdi, o‘zingizga va ham sizga iymon keltirguvchilarga qilmagan yomonliklari qolmadi. Oxirida o‘z vatanimizdan qochib chiqmoqqa majbur bo‘ldik, ustimizga qo‘shin tortib kelib, o‘zlari urush qildilar. Endigi manim maslahatim shuki, bularni qatliom qilaylik, barini qo‘ymay o‘ldiraylik. Bular ichida mening tuqqan qarindoshlarim bo‘lsa, buyuring, alarni men o‘ldiray. Hamzaning yaqinlarini Hamzaga, Alining yaqinlarini Aliga topshiring, o‘ldirsinlar, boshqalari ham

shundoq qilsunlar. Bular kufr boshliqlari, buzuqlar beklari erurlar bularni tirik qoldirmagaymiz, so‘ngra boshimizga balo bo‘lur, — dedi.
Ansor sahobalardin Sa’d ibn Mu’oz, Abdulloh ibn Ravoha shu fikrga qo‘shildilar. Anda Abu Bakr Siddiq:
— Yo Rasululloh, bu asirlar bo‘lsa, o‘z urug‘-aymoqlarimizdur. Alloh taolo sizga zafar berdi, biz alarni yengib, asir oldik, endi bularni o‘ldirmog‘imizdan tirik qoldirmog‘imiz yaxshiroqdur. Jon boshiga mol kesib, bulardin fidya olaylik. Bu ishimiz ersa, kelargi kunlarda biz uchun kuch-quvvat bo‘lg‘uvsidur. Balki asirlar o‘limdan qolsalar, so‘ngi kunlarda ajab emaskim, hidoyat topgaylar, u chog‘da sizga kuchli yordamchi bo‘lgaylar, — dedi.
Shundoq bo‘lib, bir-biriga qarshi bo‘lgan ikki fikr o‘rtaga tashlandi. Anda Rasululloh aytdilar:
— Alloh taolo birovning ko‘nglini yumshoq yaratur, andoq kishining ko‘ngli sutdek oq, qaymoqdek yumshoq bo‘lur. Yana birovning qo‘nglini toshdin ham qattiqroq qilur. Ey Abu Bakr, sen o‘tgan payg‘ambarlardan Ibrohim Xalilullohdek ko‘ngling yumshoqdur. Ul aytmish erdi: «Faman tabianiy fainnahu minniy va man asoniy fainnaka g‘afurur rahim». Ma’nosi: «Har kim menga itoat qilur ersa, ul kimsa mendin bo‘lur. Agar menga bo‘yinsunmasdin, qarshilik qilur bo‘lsa, ul chog‘da g‘ofursan, rahimdursan», demakdur. Ya’ni, unga g‘azab qilmasdin, yozuqlarini yopib, yana rahmat qilur ersang, erklikdursan», dedi.
Ibrohim alayhissalomning bu aytgan so‘zlariga qaralsa, ul zotning ko‘ngli yumshoqligi, rahmdilligi ma’lum bo‘lur. Chunki o‘ziga iymon kelturmay, qarshilik qilguvchi kishilarga ham yomonlikni ravo ko‘rmadilar. Balki yozuqlarini (ya’ni, qilmishlarin) kechirmoqni Allohdin so‘radilar. So‘ngra Hazrati Umarga qarab:
— Ey Umar, sening bu aytgan so‘zing Nuh payg‘ambar aytgan so‘zidek turur. Ul aytmish erdi: «Robbi la tazar alal ardi minal kafiriyna dayyoro», ya’ni «Ey Rabbim, yer uzra kofirlardan hech kishini qo‘ymay halok qil».
Bu so‘zlardan so‘ngra Rasululloh uylariga kirib ketdilar. Maslahat berguvchilarning so‘zlarini anglab, hech birini rad qilmadilar. Har ikki fikrni to‘g‘ri topgan bo‘lsalar ham, lekin hazrati Abu Bakr fikriga ko‘ngillari moyil bo‘ldi. So‘ngra sahobalarga qarab:
— Cizlarda faqirlik, kambag‘allik bordur, har kishi o‘z asirini yaxshi saqlasin, alardin fidya mol olib, so‘ngra bo‘shatgaymiz, — dedilar.
Bu so‘z Qurayshga onglandi. Alar aytdilar:
Biz bu ishga shoshqinlik bilan kirishmaylik, agar asirlarni qaytarish uchun fidya mollarini ildam yuborur bo‘lsak, Muhammad bundan oziqlanib, bizdin ortiqcha mol so‘rar. O‘lim ustiga yana mol berib, tovon to‘lamak biz uchun og‘irdir. Shu so‘z bilan bu ishni kechiktirmoqchi bo‘ldilar, shundoq bo‘lsa ham mushriklardan Muttalib degan kishi bu so‘zga quloq solmay, yashirincha Madinaga keldi, buning otasi Abu Vido’ asir tushganlardan edi. To‘rt ming tanga tovon to‘lab, otasini ajratib oldi. Buni ko‘rib, Quraysh xalqi asirlar uchun orqama-orqa fidya mollarini yuborishga kirishdilar. To‘rt ming tangadan ming tangagacha tovon tushgan edi. Buni to‘lashga kuchi yetmagan kishi, agar o‘qish-yozishni yaxshi bilur bo‘lsa, Madina bolalaridan o‘n bolaga o‘qish-yozishni o‘rgatmoq sharti ila ozod qilindi. Yana asirlardan Abu Sufyon o‘g‘li Amr, otasi Abu Sufyondan fidya molini yuborishni talab qildi. Otasi mol yuborishga rozi bo‘lmay: «Muhammadni bolamga va molimga nechuk ega qilurman, qo‘yinglar, tilaganicha bolamni qo‘lida saqlasin», deb fidya molini yubormadi.
Shu orada Sa’d ibn Nu’mon degan sahoba umra ibodatini qilmoq uchun Makkaga kelgan edi. Abu Sufyon bundan xabar topib qolib, uni ushlab oldi. «O‘g‘lim Amrni Muhammad ozod qilmas ersa, men buni qo‘ymasman», deb qamoqqa oldi. Bu voqea Madinaga

eshitilgandin soʽngra, Sa’dning qavmu qarindoshlari boʽlgan voqeani bayon qildilar. Shu sabab boʽlib, Abu Sufyon oʽgʽli Amrni Makkaga qaytardilar, aning barobarida Sa’d ham salomat Madinaga keldi. Yana asir tushgan kishilardan birovi kuyovlari Abul Os ibn Rabe’ edi. Paygʽambarimiz Makkada turgan chogʽlarida qizlari Zaynabni shul kishiga bergan edilar. Bundan boshqa ikki qizlari amakilari Abu Lahabning oʽgʽillariga tushgan edi. Paygʽambarimizga qilgan dushmanligi orqalik bularni ajratib olishga majbur boʽldilar. Buni koʽrgan Quraysh mushriklari Zaynabni ham taloq qilishni Abul Osga taklif qilgan boʽlsalar ham, Abul Os: «Alloh oti bilan qasam qilurman, rafiqam Zaynabdin hargiz ajralmasman, Quraysh xotin-qizlaridan hech birini unga teng koʽrmasman», deb alarning soʽzlarini qaytardilar. Zaynab Abul Osga fidya molini yuboray der ersa, aning yuborgudek hech narsasi yoʽq edi. Nochor boʽlib, boʽyinga osar munchoqlarini fidya moli oʽrnida Madinaga yubordilar. Bu narsani onasi hazrati Xadicha, qizlari kelin boʽlib tushgan tunida boʽyniga taqqan edi. Fidya moli uchun keltirilgan, qizlarining boʽyin munchoqlarini koʽrib, Rasulullohning koʽngillari ogʽridi. Anda sahobalarga aytdilar:
— Agar rozi boʽlsanglar, Zaynabning yuborgan boʽyin osmalarini unga qaytarib, aning asirini boʽshatursiz, — dedilar.
Barchalari rizolik berib, Abul Osdan fidya moli olinmay, Makkaga qaytaridi. Lekin Rasululloh, qizlari Zaynabni Madinaga qaytarishni unga shart qilib, kishi qoʽshdilar. Bir necha kundan keyin yuborilgan kishi Zaynabni salomat Madinaga keltirdi. Soʽngra hijratning sakkizinchi yilida, Makka fath boʽlishdan burunroq, Abul Os iymon keltirib, Madinaga keldi. Rasulullohning ruxsatlari bilan burungi nikoh buzilmasdan birga boʽldilar. Yana asirlardan Suhayl ibn Amr degan kishi oʽzi Quraysh raislaridan boʽlib, uning ustiga atoqlik shoir, ham arablardan chiqqan chechanlardan edi. Buning tilidan musulmonlarga koʽp aziyatlar yetmish edi. Shuning uchun hazrati Umar:
— Yo Rasululloh, ruxsat qiling Suhaylning oldingi ikki tishini sugʽurib olayin, bundan keyin arab majlislarida sizga qarshi she’r aytib, soʽz qilmoqdin ojiz qolsun, — dedi. Anda Paygʽambarimiz:
— Ey Umar, insondagi alloh yasagan a’zolarni buzgani boʽlmas, agar u bu kungacha qarshi soʽz qilgan boʽlsa, bir kun boʽlurkim, Islom yordamida yaxshi soʽzlar qilib, Alloh rizosini topgay, — dedilar.
Rasulullohning bu aytgan soʽzlari vafotlaridan soʽngra, deganlaridek toʽgʽri chiqdi. Paygʽambarimizning vafotlarida qalblariga iymon — Islom haqiqati bilan oʽrnashmagan bir necha arab qabilalari murtad boʽldilar. U chogʽda Makka xalqi ham yangi musulmonlardin edi. Bular ham murtad boʽlishga moyil boʽlishdi. Shu chogʽda Suhayl turib, Allohga hamdu sano aytgandin keyin, koʽpchilik xalq ichida oʽtkir bir nutq soʽzladikim, mazmuni bu erdi:
— Ey odamlar, har kimsa Muhammad uchun Islomga kirgan boʽlsa va Muhammadga ibodat qilgan ersa, aniq bilsinki, Muhammad vafot boʽldi. Agar Allohga iymon keltirib, ibodatni Allohga qilsa, ul Alloh tirikdur, ul hoziru nozirdur, doimiy boqiydur. Alloh Qur’onda xabar bergan:
«Innaka mayyitun va innahum mayyituvn».
Ma’nosi: «Ey Muhammad, sen ham bir kun oʽlursan, oʽtgan paygʽambarlar ham oʽlganlar».
Yana Alloh aytdi: «Va ma Muhammadun illa rasuvlun qod xalat min qoblihir rusul».
Ma’nosi: «Muhammad insondin chiqqan paygʽambardur, bundan burun ham koʽp paygʽambarlar oʽtgandurlar».
«Afain mata avqutilan qolabtum ala a’qobikum».
Ma’nosi: «Muhammadning ajali yetib oʽlsa, yo dush- manlari tomonidan oʽldirilsa, dindan chiqib, ilgarigi yoʽlinglarga qaytgaysizlarmu?» demak.

Bu oyatlarni dalil keltirgandin so‘ngra yana Suhayl aytdi:
— Xudo haqqi, men aniq bilurman, bu Islom dini yangi chiqqan quyosh yanglig‘dur. Soat sayin yuqoriga ko‘tarilgay. Bir kun bo‘lurkim, bu quyosh butun olamni yoritgay. Bo‘sh iymonlik bir necha kishilar so‘ziga aldanmanglar. Allohga tavakkal qilinglar. Alloh haqqi, dini Islom oyoq uzra doim turg‘usidur. Alloh so‘zi — Qur’on albatta kamoliga yetkusidur. Bu dinga yordam berguvchilarga Alloh yordam berur. Ichimizda eng yaxshimiz Abu Bakr Siddiq bu dinga bosh bo‘ldi. Bundan buyon kundan-kunga Islom dini yanada ko‘tarilib, quvvat topgay. Shuni bilinglarkim, har kimsa dindan qaytib, murtad bo‘lsa, to‘xtovsiz uning boshini kesib o‘ldirgaymiz, — deb so‘zini tamom qildi.
Iymon-Islom haqiqati bilan o‘rnashmagan, Payg‘ambarimizning vafotlarini eshitib ko‘ngillari qo‘zg‘alib turgan birmuncha odamlar buning so‘zini anglashgandin keyin, o‘tga suv sepgandek bo‘lib bosildilar. Bu mo’jizani ko‘ringlarkim, sakkiz yil ilgari bu kishi Badr urushida asir tushgan edi. Hazrati Umar: «YO Rasululloh, ruxsat qiling, buning oldi tishlarini sug‘urib olay, ikkinchi hech bir joyda sizga va musulmonlarga qarshi so‘zga chiqolmay qolsun», deganida Rasululloh sollallohu alayhi vasallam: «Ey Umar, bir kun kelurkim, bu kishi Islom dini haqida ko‘p foydali so‘zlar qilgay», degan edilar. Sakkiz yildan so‘ng yuqoridagi va’zni bilan, bu mo’jizani isbot qildi.
Yana o‘z so‘zimizga qaytaylik. Mukriz ibn Hafs degan kishi yuqoridagi va’zni so‘zlaguvchi Suhayl ibn Amrga fidya moli bermak bo‘lib, Madinaga keldi. Uni asir tutib, saqlagan kishi bilan bu haqda so‘zlashib kelishdi. Keluvchi kishini asir o‘rnida tutqin olib, Suhaylni bo‘shatdilar. So‘ngra o‘zi borib, Makkadin keltirgan fidya molini topshirgandan keyin, har ikkovi birga Makkaga qaytdilar. Yana Valid ibn Valid, bu kishi ham asir tushganlardin edi. Ikki qarindoshi, birisi Xolid, ikkinchisi Hishom fidya mollarini berib, buni qutqardilar. Bu kishi Makka shahriga kelgandin so‘ngra, darhol iymon keltirdi. Unga aytdilar: «Fidya molini bermasdin burunroq iymon keltirgan bo‘lsang, moling o‘zingga qolgan bo‘lur edi». Anda ul aytdi: «Molini qizg‘anib, moli uchun iymon keltirdi, demasinlar», dedi. So‘ngra Madinaga hijrat qilmoqchi bo‘lgan edi, qarindoshlari to‘sib, qaytardilar.
Yana, Vahb ibn Umayr, bu ham Badr asirlaridan edi. Buning otasi Umayr Quraysh shaytonlaridan bo‘lib, Rasululloh Makkada turgan chog‘larida bundin ko‘p kulfatlar ko‘rgan edilar. Bir kuni Quraysh raislaridan Safvon ibn Umayr bilan o‘ltirishib, Badr urushida o‘lganlarni eslashib yig‘lashdilar. Shu orada Umayr:
— Hozir bo‘ynimda bir muncha qarz bordur, buni to‘lab, qarzdan qutulay desam, qo‘limda molim yo‘qdur. Agar o‘zim o‘lib ketsam, bola-chaqalarim chog‘ay bo‘lib, xoru zor bo‘lg‘aylarmu, deb qo‘rqinchim bor. Agar shul ishlarim bo‘lmasa, Alloh haqqi, Madinaga borib, Muhammadni o‘ldirar erdim. O‘g‘lim ular qo‘lida asirdur, shuni bahona qilib borur edim, — dedi. Bu so‘z Safvonning tilagi bo‘lganligidan unga ko‘p xush keldi. Anda Safvon aytdi:
— Agar shundoq qilur bo‘lsang, qarzingni o‘z bo‘ynimga olurman. Bola-chaqalaringni o‘z ayol va oilamga qo‘shurman. Umayr:
— Agar sen shundoq qilur bo‘lsang, men ham shu so‘zimdan qaytmasman, — dedi.
Har ikkovlari qattiq va’da qilishdilar. Bu sirni hech kimga aytmasga qasam ichdilar. So‘ngra Umayr shu ish qasdida qilichni qayrab, zahar bilan sug‘ordi. Shu bilan yo‘lga tushib, to‘g‘ri Madinaga keldi. Shu chog‘da Hazrati Umar bir necha sahobalar bilan Badr urushida o‘tgan ishlardin so‘zlashib o‘ltirishgan edi. Qarasalar, qilich taqingan bir kishi masjid oldiga kelib, tuyasini cho‘ktirdi. Hazrati Umar darhol uni tanib aytdilarkim: «Bu Xudo dushmani Umayrga o‘xshaydi, buning kelishi yaxshilik emasdur, bir yomonlik niyati bilan kelgay», deb darhol Rasulullohga xabar berdi. Rasululloh uni keltirmoqqa buyurdilar. Hazrati Umar qilichini bir qo‘lida, yana bir qo‘li bilan uning yoqasidan tutib, oldi-orqasidan ansor sahobalar o‘ragan holda olib keldilar. Rasululloh qarasalar, Hazrati

Umar qilichining bog'i bilan bo'ynidan bo'g'ib ushlab turibdur. «Ey Umar, uni bo'sh qo'y, yaqinroq kelsin», dedilar. O'sha ondin so'ngra Payg'ambarimiz oldilariga kelib arab odaticha «an'imuv sabohan» dedi. Bu so'z Islom dini kelmasdin ilgarigi arablar salomi edi. «Ertangiz yumshoq o'lsin» demakdir. Anda Rasululloh:
— Buning o'rniga undin yaxshiroq salomni Alloh taolo bizga berdi. Jannat ahli shu ila o'zaro salomlashgaylar. Ey Umayr, nima uchun kelding? — deb so'radilar.
Anda ul aytdi:
— O'g'lim Vahb Badr urushida asir tushmush edi, bu to'g'rida sizlar bilan kelishgani keldim, unga biror yaxshilik qilg'aysizmu? — dedi.
Rasululloh aytdilar:
Andog' bo'lsa, qilich taqib kelishing qandaydur?
Ul aytdi: Qilichni Alloh quritsin, ul bizga o'tgan urushda nima asqotdi? O'z odatimcha taqinmish edim.
Yana Rasululloh so'radilar:
— To'g'ri aytgil, to'g'ri so'zlagil, qaysi ish qasdida kelmish eding? Ul: — Aytmish ishimdan o'zgani o'ylaganim yo'qdir, — dedi.
Anda Rasululloh aydilar:
So'zing yolg'ondur, balki ish bundog'dur. Bir kuni sen Ka'ba oldida Safvon bilan birga o'ltirding, Badr urushida o'ldirilib, quduqqa tashlagan kishilarni eslashib yig'lashdinglar. Anda sen: «Ustimdagi qarzim bo'lmasa, mendin keyin oilalarim och qolishidan qo'rqmasam edi, Madinaga borib, Muhammadni o'ldirib kelur edim, deding. Safvon sendin bu so'zni onglashi bilan: «Agar bundoq qilur bo'lsang, o'tnang (qarzing) bo'ynimga, bola-chaqang nafaqasi o'lgunimcha ustimga bo'lsin», dedi. Endi sen meni o'ldirgali qasd qilib kelgandursan. Alloh meni bu ishdan asrab, buni bildirgay —dedilar.
Bu so'zni onglashi bilan Umayrning ko'ngli ochildi:
— Aniq bildim, Allohning payg'ambari ekansan,— deb darhol iymon keltirdi. — Sening aytgan so'zlaringga ilgari inonmas edim, sen kelturgan ko'p xayrlarni yolg'on deb bilur edim. Endi guvohlik berurman, sen Allohning haq payg'ambari ekansan. Bu ishni Safvon ikkovimizdan o'zga hech kim bilmagan edi. Va buni bildirmasga ont ichgan edik. Aniq bildim, bu ishni senga Alloh bildirmushdur. Yo'q ersa, buni o'zligidan boshqa kim bila olur edi?
Buni ko'rib, Rasululloh boshliq hamma sahobalar suyunishdilar. Payg'ambarimiz Islom dinining asoslarini unga o'rgatishni buyurdilar. Qur'ondan bir necha surani o'qib, yod oldi. Musulmaonlar qo'liga asir tushgan o'g'li Vahbni ozod qildilar. So'ngra Umayr:
— YO Rasulalloh, men Islom nurini o'chirmak uchun ko'p kurashdim, bu dindagi kishilarga qattiq qarshilik ko'rsatib, alarning ko'ngillarini ko'p og'ritdim. Agar ruxsat qilsangiz, Makkaga borib, xalqni dinga da'vat qilayin, Allohdin umid shuldurki, alar ham bu yo'lni qabul qilgaylar. Agar qabul qilmasalar, ilgari haq dinga qarshilik qilib, mo'minlarga to'la ozor bergan edim, endi uning o'rniga bularga qarshi turib, ozor bermakni o'zimga lozim ko'rdim, — deb izn so'radi. Rasululloh ham unga izn berdilar.
So'ngra Umayr o'g'li Vahbni birga olib, Makkaga qaytdi. Kelgandin keyin musulmonligini barchaga ochiq bildirdi. O'g'li Vahb bo'lsa, otasi qo'lida iymon keltirdi, butun oilalari bilan Islom dinini qabul qildilar.
Yana Abu Aziz ibn Umayr Badr urushida qo'lga tushgan asirlardan edi. Bu bo'lsa, ulug' sahobalardan Mus'ab ibn Umayrning bir tug'ishgan qarindoshidur. Sahobalardin birovlari buni asir olmish edi. Mus'ab ibn Umayr unga aytdi: «Sen bu asiringni zinhor bo'sh tutmagil, yana qochib qutulmasin, buni suygan mol-dunyolik boy onasi bordur. Fidya uchun har qancha mol so'rasanglar uni bermakka qudrati yetar». Buning so'zini onglab: «Ey og'a, qarindoshlikni haqqi shunday bo'lurmi?» dedi. Og'asi degandek, onasi to'rt

ming tanga pul yuborib, o'g'lini asirlikdan qutqazib oldi.
Yana Payg'ambarimizning amakilari Abbos ibn Abdulmuttalib ham Badrda asir tushganlardan edi. Qo'l-bo'g'ovi qattiq bog'langanligidan kechasi ingrab, yota olmadi. Buning tovushidan Rasulullohning rahmlari kelib, u kecha uxlamadilar. Sahobalardan birovlari: «YO rasulalloh, na uchun uyqungiz bu kecha qochibdur?» deganida, ul zot: «Abbosning ingrashini eshitmadingmi, u mening uyqumni qochirdi», dedilar. Buni onglagan mo'minlardan bir kishi tura yugurib, Abbosning bo'g'ovini bo'shatdi. Shu qatorda barcha asirlarning ham bo'g'ovlarini bo'shatdilar. So'ngra Payg'ambarimiz undin ikki kishi uchun fidya moli berishni talab qildilar. Birinchi o'zi uchun, ikkinchisi, og'asi Abu Tolib o'g'li Uqayl uchun edi. Anda Abbos aytdi: «Fidya molini bizdin nechuk olg'aysiz? Biz bu urushga o'z ixtiyorimizcha kelmadik, ko'pchilik xalq bizni chiqmoqqa majbur qildilar». Anda Rasululloh aytdilar: «Shariat har ishning zohiriga qaraydi, ko'rinishda bizga qarshi turib, dushman safida bo'lding, shuning uchun fidya moli bermasga chorang yo'qdur». Undan ikki kishilik mol oldilar. Fidya mollarini to'lab, tugatgandin so'ngra, Abbos Payg'ambarimizga: «Quraysh eli ichida meni eng faqir qilib qo'yding, burun boy bo'lsam ham, endi butun umr ichi kambag'allikda qoldim», dedi. Rasululloh aytdilar: «Qaydin kambag'al bo'lursan, xotining Ummu Fazlga topshirib kelgan moling esingdan chiqdimu? Uyingdan chiqar chog'da, bu safarda men o'lib ketsam ham umr bo'yi senga yetarlik mol qoldirdim, demadingmu?» Anda Abbos aytdi: «Aniq bilurman va ham bilgan edim, sen Allohning chin payg'ambaridursan, yo'q esa qaydin bilding, xotinim Ummu Fazldan boshqa hech bir jonga tuyg'uzmagan (bildirmagan) edim», dedi. Rasululloh sallallohu alayhi vasallam, ota bir tuqqan qarindoshlari, o'z amakilari Abbos haqida shunday adolat ila ish ko'rdilar. Ichi-tashi bilan dushmanchilik qilgan boshqa g'animlardan bu ishda uning hech qandoq farqi bo'lmadi. Yo'q ersa, Quraysh tomonidan ko'rsatilgan majburiyat orqalik kelgani Payg'ambarimizga ma'lum edi. Lekin Qur'oni karimning xalqaro tenglik-tekizlik haqida ko'rsatgan yo'li, mo'minlarga uning o'rgatgan adabi shudir. Alloh taolo Qur'onda aytdi:
«YO ayyuhallaziyna amanuv, kuvnuv qovvamina bil qisti shuhadoa lillahi va lav ala anfusikum avil validayni val aqrabiyn».
Ma'nosi: «Ey mo'minlar, har ishda adolatlik bo'linglar, guvohliklaringiz xolis Alloh uchun bo'lsin, o'zlaringizga, yoki ota-onalaringizga, yo qavmu qarindoshlaringizga ziyon yetkudek bo'lsa ham adolat yo'lidan chiqmanglar», demakdur.
Rasululloh asirlar ichidagi kambag'allardan fidya mol olmayin, alarni ozod qildilar. Shular ichida Quraysh shoirlaridan Abu Izza degan bir kishi bor edi. Bu bo'lsa, hijratdin ilgari Makkada Rasulullohga ko'p ozorlar yetkuzgan edi. Badr urushida bandi bo'lib, bu ham qo'lga tushdi. Rasulullohni oldilariga kelib: «Ey Muhammad, yaxshi bilursan, bola-chaqalarim ko'p, faqir kishidurman, mendin mol olmay, ozod qilishingni so'rayman», dedi. Anda Rasulullohning unga rahmlari keldi, qilgan gunohlaridan o'tib, uni bir pul chiqimsiz ozod qildilarda: «Lekin shu shart bilankim, bizni yomonlab xalq ichida she'rlar aytmagaysan, bizlarga qarshi so'kish uchun chiqqan qo'shinga qo'shilib kelmagaysan», dedilar. Ul ham bu shartlarni til uchida qabul qilgan bo'lib, boshini qutqazib ketdi. Makkaga borganida «Muhammaddin qandoq qutilib kelding?» deb so'raguvchi kishilarga, u: «Uni tilim bilan sehrlab, aldab keldim», deb maqtanur edi. Hatto qilgan ahdini buzib, musulmonlar haqida burungidan ham buzuqroq she'rlar aytgani turdi. Shu bilan ham to'xtamay, Uhud urushida qatnashgan Quraysh askarlariga qo'shilib, yana keldi. Lekin bu kelishida uni ajal haydab kelgan edi. Qo'lga tushgandin so'ngra o'ziga loyiq jazosini berdilar.
Rasululloh qirq yoshga to'lganlarida payg'ambarlik vahiy kelgan edi. O'ttiz pora Qur'on yigirma uch yilda Tangri taolo tomonidan tushib tamom bo'ldi. Shu muddat ichida

yetmish to'rt qatim g'azot qildilar. Shu g'azotlarning yigirma yettitasida o'zlari bosh bo'lib chiqdilar. Qolganlarida bo'lsa, askarboshi buyurdilar. Rasulullohning barcha qilgan g'azotlari Alloh amri bilan Xudo yo'lida qilinmish edi. Shuning uchun barcha qilgan g'azotlari eng ulug' darajalikdur. Ayniqsa, Badr g'azoti agar ruhoniy-diniy tarafdin boqilur ersa, oliy shon-sharafga egadur. Bu qutlug' g'azot haqida Alloh taolo Qur'onda shu oyatni endirdi:
«Valaqod nasarokumullohu bibadrin va antum azillatun», ya'ni: Ey mo'minlar, Alloh taolo Badr urushida, sizlarga yordam berdi, yo'q ersa, sizlar har to'g'rida kuchsiz edinglar».
Chunki askar soni dushmanlarnikidan uch marotaba oz edi. Ularning urushga yaramlik yuzdan ortiq yugurik otlari, yaroq-jabduqlari komil bo'laturib, yana yengildilar, yo'q esa mo'minlarda barisi bo'lib, qari-yosh aralash uch yuz o'n uch kishi, ikkitagina otlari bor edi. Yana Qur'onda aytdi:
«Vaman nasru illa min indilloh», ya'ni: «Nusrat yolg'iz Allohdangina bo'lur».
Har bir musulmon o'z ko'nglida shunday ishonchni chinlik bilan o'rnatmog'i kerak, bundan so'ngra butun qurol-yarog'larni dushmanlarga qarshi qo'yib, urush asbob-uskunalarini yuzda-yuz tayyorlash lozimdur. Bundin keyin tavakkalni Allohga qilishdur. Allohning amri, Payg'ambarimizning ko'rsatgan yo'llari ummatlariga shuldur, chunki bu xayot dunyosi — sabab olamida turlik ishlar bo'lsa, turlik sabablarga bog'lanmishdur. Hech bir ish sababsiz vujudga kelishi mumkin emasdur. Agar shu olam ichida turib, sababsiz bir ish paydo bo'lur ersa, u payg'ambar mo'jizasi yoki avliyo karomatidur. Bular bo'lsa, sabab olamining tashqarisida qudrat ishlaridur. Alloh musulmonlarni diniy tomondan qadarga iymon keltirib, butun sharoitlari bilan asbob ushlashga buyuradur. Kim bo'lsa bo'lsin, agar bu ishning sabablarini butunlay to'lig'lab, unga kirishar ekan, albatta Alloh taolo shu ishni vujudga chiqargusidur. Yer ustida, havo ostida yashaydurgan barcha insonlar uzra qo'yilgan ilohiy qonuni shuldur. Bu qonunga bo'sunmaganlarni boshqalar qurol kuchi bilan kelib, oyoq ostilariga toptab, bo'yinlarini sindirgaylar. Yana o'z so'zimizga kelaylik. Bu Badr g'azoti inson olamida qandoq shon-sharafga ega bo'lsa, farishtalar ichida undin ham darajasi ortiqdur. Bir kuni Rasululloh qoshlariga Jabroil alayhissalom kelib so'radikim:
— Ey Muhammad, Badr g'azotiga qatnashgan mo'minlarning sizlarning oldilaringizda qadr-qimmatlari qanchalikdur?
Anda Rasululloh aytdilar:
— Alarni biz boshqalardin har to'g'rida ortiqroq ko'ramiz, eng yuqori darajalik, sharofatlik musulmonlardin, deb hisoblaymiz.
Jabroil alayhissalom:
— Alarning hurmatlari bizlarda ham shundaydur. Badr kuni hozir bo'lgan farishtalarning boshqalardin martabasi ortiqroq, — dedi.
Shuning uchun o'tgan ulamolardin Badrda hozir bo'lgan sahobalar haqida alarni bayon qilib kitob yozguvchilar bordur. Mashhur hadis kitoblarida ham ularning muborak ismlari yozilmishdur. Bu ismi-shariflarni davo topolmagan bemorlar ustiga o'qiganlar andin shifo topganlar. Mushkullar osonligi, duo ijobati uchun vasila qilib, o'qiguvchi odamlar ixlos-e'tiqodiga qarab, bundin bahra olmishlardur. Shunga ko'ra biz ham bu kitobimizda Badr g'oziylarining qutlug' nomlarini yozib, keyingi mo'minlar uchun yodgor qilmoqni lozim ko'rdik. Alarning xosiyatlaridan umid qilamanki, Alloh taolo bu kitobni dunyo boricha barcha ofatlardin o'z omonida asrag'ay va dag'i (yana) bu kitobni o'qiguvchi musulmonlarni bahramand qilgay. Omin!
Hadis olimlaridan Ibn Sayyidin Nos degan bir ulug' zot «Uyuni osor» otliq kitobida Badr g'oziylarini uch yuz oltmishga yetkazib yozmishdur. Ehtiyot yuzasidan biz ham shuni

ixtiyor qildik, alarga qilgan muhabbatimizdan boshqa bu ishga hech bois topmadik, chunki «Almar'u ma'a man ahab» degan hadisning rivoyati sobitdur. Ya'ni, Payg'ambarimiz aytdilar: «Har kishi suygani bilan birga bo'lur». Bu dunyoda suygan bo'lsa, u dunyoda ham shu bilan birga bo'lur, demakdur. Allohdin umidim shuldurkim, shu muhabbatim bilan Rasulullohning diydorlariga musharraf bo'lgayman. Endi ul 360 erlarnnig boshlig'i Alloh saylagan sardori, odam naslining sayidi — Rasululloh, — Abdulloh o'g'li Muhammaddur, sollallohu alayhi vasallam.

Badr g'oziylarining ismi-shariflari kitob so'ngida ilova qilib berildi.

Hazrati Usmon raziyallohu anhuning xotinlari Ruqiya Payg'ambarimizning qizlari edi. Shu g'azot kunlarida kasali og'irlashdi, shuning uchun Hazrati Usmon bu g'azotga borolmay qoldilar. Mana shu otlari yozilgan erlar Rasululloh boshchiligida Alloh yordamida o'zlariga uch barobar ko'p bo'lgan kuchlarni yengib chiqdilar. Bu g'azotdagi g'olibiyat orqalik musulmonlar ruhi ko'tarildi. Islom nuri kufr qorong'uligini yoritdi. Islom dini butun dunyoga ulug' o'zgarishlar solmoqqa shu g'olibiyat orqali yo'l ochdi. Rasulullohning atoqlari, musulmonlarning haybatlari tamom Arabistonni qopladi. Madina shahrida va atrofda poylab turgan dushmanlarga qo'rqinch tushib, ko'plari dinga kirdilar. Munofiqlar — Abdulloh ibn Ubay va uning tilakdoshlari til uchida bo'lsa ham iymon keltirishga majbur bo'ldilar. Bu urushda musulmonlardan barisi bo'lib, o'n to'rt kishi shahid bo'ldi, olti kishi muhojirlardan, sakkiz kishi ansorlardan edi. Alloh ulardin, ular Allohdin rozidur. Bu Badr g'azoti bo'lsa, hijratdin o'n sakkiz oy o'tganda Ramazon oyining uchinchi kunida boshlangan edi. Yana shu oyning o'n yettinchisida musulmonlarning g'alaba qozonishi bilan tamomlangan edi. Islom ahli uzra birinchi marotaba bo'lgan bu ulug' ne'matni har yili shu oy, shu kunlar kelganda eslariga olib qo'yishlari lozimdur.

## QAYNAQO' G'AZOTI

Rasululloh Badr g'azotidan qaytib, Madinaga kelganlaridan so'ngra bir oy ham o'tmasdin turib, Qaynaqo' yahudlari Payg'ambarimiz bilan qilgan ahd-paymonlarini buzib, xiyonat qildilar. Bular bo'lsa, yahudlar arablar ichida urushchanlik — bahodirlik bilan nomlari ko'tarilgan edi. Temirchilik, zargarlik hunarlarida anchagina mohir edilar. Shuning uchun urush asboblari bularda mukammal edi. Xotun-qizlarga kerakli zeb-ziynat, oltin-kumush asboblari bularning bozorlarida ko'proq sotilur edi. Bir kuni bir musulmon arab xotuni isirg'a-uzuk misoli bir narsa olmoqchi bo'lib, bir yahudiy zargar do'koniga kirib o'ltirdi. U zargar xotunga tegishmoqchi bo'lib boshiga yopilgan burg'unchig'ini orqa tomonidan tortib bog'lab qo'ydi. O'lturgan xotun bilmasdin birdan turganda, boshidagi, egnidagi kiyimlari shipirilib yerga tushdi. Odatda yot kishilar ko'rishi mumkin bo'lmaydigan joylari badanidan ochilib qoldi. Ul yerda o'tirishgan yahudlar qah-qahlashib, ula xotunga kuldilar. Bunga xotunning xo'rligi kelib: «Musulmon bormi?» deb yig'lab yubordi. Buning nolasini eshitgan musulmonlardin birisi chidab turolmay, qilich sug'urib, ul yahudiyni chopib tashladi. Buni ko'rgan ko'pchilik yahudlar uning ustiga hujum qilishib, uni pora-pora qildilar. Shu bahona bo'lib, yahudlar bilan musulmonlar orasiga dushmanlik tushib, urush qo'zg'aldi.

Bu xabar Rasulullohga yetgach, yahud raislaridan bir nechalarini Madinaga chaqirdilar. Ahd buzguvchilarning oxiri yomon bo'lishini alarga aytib: «O'rtamizda to'xtalgan ahd-paymonlarimizga qaraganda, sizlarning bu ishinglar ahdni buzmoqdur. Ey yahud qavmi, bilasizlar, albatta, men Xudo tarafidan kelgan haq payg'ambardurman, bu so'zning rostligiga shul o'qib turgan kitobinglar — Tavrotu Injilni guvoh qilurman. Bu haqiqatni o'zinglar u kitoblarda ko'rib, aniq bilgandin so'ngra yana inkor qildinglar. Endi sizlarga Allohning g'azabi kelgay, Badr urushida Quraysh ustiga tushgan musibat kunlari sizlarga

ham tushgay», dedilar. Anda ul yahudlar: «Ey Muhammad, sen bizlarni oʻz qavming arablaridek chogʻlama, Badr urushidagi gʻolibiyatga aldanib unga magʻrur boʻlma, urush ishlarida ustaligi yoʻqligidan Quraysh qabilasi sendan yengildilar. Agar bizni ham ulardek chogʻlab, biz bilan toʻqnashur boʻlsang, ana shunda urushning qandoq ekanligini, kimlar urush erlari ekanligini bilur eding», dedilar.
Mana shu chogʻda Allohdin bu oyat keldi: «Qul lillaziyna kafaruv satugʻlabuna va tuhsharuvna ila jahannama va biʼsal mihad»: Maʼnosi: «Ey Muhammad, bu kofirlarga aytgil, agar biz bilan urushur boʻlsangiz, albatta yengilursiz, oʻldirilursiz, soʻngra jahannamga yiqilursiz, borgan joyingiz qandoq yomon oʻrinligini shunda bilgaysiz», demakdur.
Soʻngra Rasululloh yahudlardin yaxshilik chiqmasligini yuqorigi oyat mazmunidan ongladilar. Alar ham dushmanliklarini ochiqdan-ochiq bildirib, musulmonlarga bogʻiy, yaʼni, dushman boʻldilar. Bu sabablardin Rasululloh boshliq Islom tugʻini koʻtarish hazrati Hamzaga topshirilgan edi. Madinadan askar chiqqan xabarini eshitib, yahudlarga qattiq qoʻrqinch tushdi. Yuqorigi oyat mazmunicha, Islom askariga koʻzlari tushmay turib, barilari qochib, qoʻrgʻonga qamaldilar. Buning ustiga Rasululloh qoʻshin bilan kelib, oʻn besh kun qoʻrgʻonni qattiq qamal qildilar. Yahudlarning xotun va bolalaridin boshqa urushga yaramlik askarlari yetti yuz kishi bor edi. Ilohiy tomonidan bularning koʻngullariga qattiq qoʻrqinch tushganligidan hech qandoq qarshilik koʻrsata olmadilar. Oxir Rasulullohdan oʻzlari soʻradilarkim, yolgʻuz yoʻl ozugʻi bilan bola-chaqalarini olib arab tuprogʻidan chiqib ketgaylar. Qolgan mol-mulk, turar joylarini qoldirgaylar. Mana shu soʻzga toʻxtash boʻlganidin soʻngra, koʻchib ketmakka uch kun muhlat berildi. Bu ishga Uboda ibn Somit vakil boʻldi. Arab tuprogʻidan oʻtib, Shom tuprogʻiga kirganda Azruot degan joyda vatan tutib oʻltirdilar. Lekin yiliga yetmayoq, barchalari vabo kasali bilan oʻlib tugadilar.

## SAVIQ GʻAZOTI

Buning bayoni shundaydurkim, oʻtgan Badr gʻazotida Makka mushriklari musulmonlardin qattiq yengilgan edilar. Bu urushda Quraysh boshligʻi Abu Sufyonning oʻgʻli va uning yaqin qarindoshlaridan bir qanchasi halok boʻlgan edi, bular orasida sayidlar ham bor edi. Ammo Abu Sufyon boʻlsa, oʻzi Shom karvonining boshligʻi boʻlib, yoʻlda boʻlganlikdan oʻzi bu urushga qatnashmagan edi. Shuning uchun bu musibatga chiday olmay, qattiq qaygʻurdi. Tezlik bilan musulmonlardan oʻch olmoq fikriga tushib: «Muhammaddin oʻch olmagunimcha, boshimga va yuz-koʻzlarimga suv tekkizmayman», deb arab odaticha qasamyod qildi.
Shu qilgan qasamini amalga oshirish uchun Qurayshdin ikki yuz kishini birga olib, Madinaga qarab yoʻlga tushdi. Madinaga yaqinlashganida yahudlardin Bani Nazir qabilasining raislariga uchrashib, alarni ham qoʻzgʻashni oʻyladi. Shu maqsad ila qabila raisi Huyay ibn Axtab oldiga kechqurun qop-qorongʻuda Abu Sufyon keldi. Kirishga ruxsat soʻrab, eshik qoqqan edi, eshikni ochmadilar. Bundin umidi uzilgach, ikkinchi rais Salom ibn Mishkam qoshiga bordi. Bu unga suyunchilik koʻrsatib, hurmatlab qarshi oldi. Ziyofat ustida yemak-ichak oʻtgandin keyin, har ikkovi yashirincha soʻzlashdilar. Soʻngra Abu Sufyon uning oldidan chiqib, askarlaridin bir necha kishini Madinaga yubordi. Ular Madinadan chetroqda boʻlgan bir xurmozor boqqa oʻt qoʻyib, ichidagi bogʻbonni tutib oʻldirdilar.
Bu xabar Rasulullohga yetgach, Paygʻambarimiz tezlik bilan ikki yuz kishi olib, bular ortidan iz quvib chiqdilar. Kishi oʻldirib qochgan dushmanlar Abu Sufyonga kelib, qoʻshilishi bilan Rasulullohning kelayotgan xabarini onglashib, dushman askariga

buzg'unchilik tushdi. Shoshganlaridan og'ir yuklarini qoldirib, ba'zilarini sochib, qochib ketdilar. Ularning ketidan xiyol o'tmay, Islom askari ham yetib keldi. Ko'rdilarkim, olishga ulgurmay tashlab qochgan narsalarining ko'prog'i arpa-bug'doyning talqoni ekan, shuning uchun bu g'azotga «Saviq» g'azoti deb nom berildi, va shu yili Alloh taolo musulmonlarga ikki iyd namozini o'qimoqqa buyurdi. Bu ikki iyd namozini butun shahar va qishloq xalqlari bir joyda yig'ilishib o'qimoq sunnat bo'ldi. Buning hikmati shul erdikim, bu yig'ilgan musulmonlar diniy birlik ittifoqlarini ko'zlari ko'radi. Barchalari bir Allohning qullari, bir payg'ambar ummati ekanliklarini eslarida tutadi. Payg'ambarimiz Muhammad alayhissalomning birlik, ittifoqlik to'g'risidagi ummatlariga bergan topshiriqlarini yodlaridan chiqarmasunlar.
Shuning uchun Rasululloh bu ikki iyd namozlarida butun musulmonlar bir joyga yig'ilishib, ulug' jamiyat bilan namoz o'qishni sunnat qildilar. Bundan maqsadlari tanishgan-tanishmagan musulmonlar barchalari bir tug' ostida yig'ilganlarini alarga bildirish edi. Shu ittifoq va muhabbatlarini mustahkamlash (ching'itish) uchun chora ko'rish lozim bo'lganlikdan boy kishilarga ro'za iydida kambag'allarga fitr sadaqa berish, qurbon oyida qurbonlik qilish vojib bo'ldi. Bu ikki ehsonning avvalgisi yo'qsillarga iyd harjisi bo'ldi. Ikkinchisi esa ulug' bayram kunlarida boylarning kambag'allarga bermish ziyofatidur.
Islom diniga bo'ysungan, bu ulug' ne'matning qadriga yetgan har bir mo'min odam bu diniy vazifalarni o'z vaqtida ado qilmoqlari albatta lozimdur. Chunki Payg'ambarimiz aytdilar: «Kimning boyligi bo'laturib, qurbonlik qilmas ersa, u kishi biz bilan chiqib, iyd namozini o'qimay qo'yaqolsin».
Hazrati Abu Hurayra rivoyat qildi, Rasululloh aytdilar: «Man vajada siatan falam yuzahhi fala yaqrabanna musallana»: Ma'nosi: «Kimning quvvati yeta turib, qurbonlik qilmasa, bizning iyd namozi o'qiydigan joyimizga yaqinlashmasun», demakdur. Mana shu hadisni dalil qilib, hazrati Imomi A'zam: «Har bir qudrati yetgan kishiga qurbonlik qilish vojib», dedilar. Qurbonlik qilish mo'minlarga ulug' ibodatdur. Otamiz Odam Safiyyullohdin boshlab, o'tgan barcha payg'ambarlar bu ibodatni qoldirmay qildilar, ammo fitr sadaqasi bo'lsa, buni iyd namozi o'qimasdin oldin berib, ado qilmoq vojibdur. Chunki Payg'ambarimiz aytdilar:
— Mo'minlarning bir oy tutgan ro'zalari xudo dargohiga yetolmasdin, yer bilan osmon oralig'ida to'xtalib qolgay, qachonkim ro'za tutganlar fitr sadaqasini faqir va miskinlarga berib, ado qilsalar, shunda dargohga yetib, qabullik darajasini topgay.
Buning yana bir foydasi shuldurki, Payg'ambarimiz bu iyd kunlarini: «Emak, ichmak, suyunishmak, xursandchilik kunlari demakdur», dedilar. Agar fitr sadaqasini qoldirmay, shariat ko'rsatgan o'ringa topshirsalar, faqir-miskinlar ulug' bayram kunlarida hojatsiz bo'lib, yuqorida aytilgan uch narsaga ko'pchilik qatorida qatnashgaylar. Shu bilan bayram kunlari barchaga barobar suyunchilik kunlari bo'lgay. Yana shu yilda Payg'ambarimiz qizlari Fotimani Hazrati Aliga nikoh qildilar. Fotimaning yoshi shul vaqtda o'n beshga yetgan edi. Hazrati Ali yigirma bir yoshda edilar. Bir kuni Hazrati Abu Bakr bilan Hazrati Umar Hazrati Aliga aytdilar:
— Ey Ali, Rasululloh qizlari Fotima voyaga yetdi, unga uylanish uchun Rasulullohdin so'rar bo'lsang, albatta senga berurlar, — deyishdi. Yana xotunlardan biri:
— Ey Ali, agar xotun olur bo'lsang, Rasulullohdin Fotimani talab qilgil, — dedi.
Shuning bilan uylanish niyati Hazrati Alining ko'ngliga tushdi. Arablar odaticha, Hazrati Ali to'g'ri kelib: «YO Rasululoh, Fotimani menga juft qiling», deb so'radi. Anda Rasululloh aytdilar: «Agar mahr bo'lgudek biror narsang bo'lsa, uni keltirgin». Hazrat Alining g'azotga minarlik bir otdin, urush kunlarida kiyarlik bir sovutdin boshqa hech narsalari yo'q edi. Rasululloh otni qoldirib, sovutni sotmoqni buyurdilar. To'rt yuz sakson tanga

baho bo'lib, sovut sotildi. U pulni kelturib, Rasulullohning oldilariga to'kib qo'ydi. Undin bir changalini olib: «Fotima to'yiga keraklik narsalarni sotib kelturgil», deb Hazrati Bilolga buyurdilar. O'z odatlaricha, to'y ziyofati o'tgandin so'ngra Rasululloh sahobalar oldida o'zlari xutba o'qib, nikoh qildilar. Nikoh ahdi bog'langandan keyin, o'rtaga bir tovoq xurmo g'o'rasi qo'yildi. O'lturgan kishilar Rasulullohning ishoratlari bilan chochila sochgandek talashib oldilar. Suyunchilik kunlarda chochila talashmoq rasmi shul vaqtdan qolgan.
So'ngra Payg'ambarimizning dodaklari Ummu Ayman Hazrati Fotimaga yanga bo'lib, Hazrati Alining uyiga tushirib kelturdi. Ikkovlari uyning ikki tomonida o'ltirdilar. Rasululloh kelib: «Bir kosa suv keltir», deb Fotimaga buyurdilar. Anda Hazrati Fotima uyalganlikdan etaklariga o'ralib yiqilayozib, bir kosa suv keltirdi. Bu suvdin Rasululloh bir xo'plab olib, yana og'izlaridan kosaga qaytardilar, so'ngra shu suvni Hazrati Fotimaning ko'kraklariga, boshlariga sepdilar, keyin Fotimaga qarab, ushbu duoni o'qidilar: «Allohumma inniy u'iyzuho bika va zurriyyataho minash shaytonir rojim». Ya'ni «Ey bor Xudoyo, Fotimani va uning bolalarini o'z panohingga qo'ydim. Shaytonning sharridan bularni o'zing asragil», deb duo qildilar. So'ngra Hazrati Aliga ham suv keltirgizib, shunday qildilar.
Hazrati Fotimaga Payg'ambarimizning bergan seplari mana shular edi: ostilariga solgudek bir qo'chqor terisi, ustilariga yoping'udek bir jun sholcha, yana bir dona yostuq, tashqarisi meshdan tikilgan, ichi xurmo qovuqlari bilan to'lg'izilgan edi. Bir kuni ertalab Rasululloh Hazrati Fotimaning uyiga kirdilar. Qarasalar Hazrati Ali, Hazrati Fotima bomdod namozini o'qigandin keyin, sovuqqa chiday olmay, to'shaklariga qaytadan kirishib yotgan ekanlar. Rasulullohni ko'rib, uyalganlaridan boshlarini burkashib oldilar. Rasululloh kelib: «Oyoqlarimni isitib olg'ayman», deb oralariga muborak oyoqlarini uzatdilar. Birini Hazrati Ali quchoqlab ko'kraklariga bosdi, ikkinchi oyoqlarini Hazrati Fotima qo'ltiqlariga qo'ydi. Shuning bilan bir necha oylar o'tdi. Bir kuni Hazrati Fotima Rasulullohning oldilariga kelib: «Yo Rasululloh, meni Quraysh yigitlari ichida eng kambag'al kishiga bergan ekansiz, ostimizga solgudek bir qo'chqor terisidan boshqa to'shagimiz yo'qdur, kechasi jun tomonini solib yoturmiz, kunduzi teri tomonini ag'darib, tuyamizga yem berurmiz. Ustimizdagi yopinchimiz tor va ensiz, torligidan yo'ldoshim tortsa, men ochilurman, men tortsam, ul ochilib qolgay», dedi.
Anda Rasululloh: «Ey qo'zichog'im, bu yo'qsullikka sabr qilgaysiz. Muso payg'ambar xotunlari Saquro, ya'ni, Shuayb payg'ambar qizlari bilan o'n yilgacha o'rtalarida bir dona chopondin boshqa ostilariga solgudek to'shaklari yo'q edi», dedilar. Mana shuning uchun Rasululloh: «Al-faqru faxriy», dedilar: Ya'ni, «Har kimsalarning dunyoda maqtanurlik biror belgisi bordur, mening maqtanurlik narsam — faqirligimdur». Payg'ambarimizning bu so'zlari esa kambag'al ummatlari uchun yupang'u bo'lmoqqa yetarlikdur. Hazrati Fotima, Hazrati Ali haqlarida Payg'ambarimizning qilgan duolari maqbul bo'lib, butun dunyoga tarqalgan sayidlarimiz Fotimai Zahrodin tug'ilgan o'g'illari imomi Hasan, imomi Husayn, qizlari Zaynab shularning nasllaridur, Payg'ambarimiz aytganlaridek, Alloh taolo bularning avlod-nasllariga barakot ato qilgandur.

## KA'B IBN ASHRAFNING O'LDIRILISHI

Hijratdin ikki yil o'tib, uchinchi yil kirdi. Yahud raislaridan Ka'b ibn Ashrafni Payg'ambarimiz o'ldirishga buyurdilar. Buning voqeasi musulmonlar Badr g'azotida o'zlaridan uch barobar ortiq dushmanlarini yengdilar. Raislaridan yetmish kishi o'ldirilib, shu barobarida qilich sarqitlarini asir olib, Madinaga keltirdilar. Buni ko'rgan ichki-tashqi dushmanlarning ichlariga o't ketdi. Ayniqsa, Madina atrofidagi yahudlar va bularga

tilakdosh bo‘lgan Madina munofiqlari bu ishga qattiq qayg‘urishdi.
Ka’b ibn Ashraf Bani Nazir yahudlarining bosh raisi edi, har qachon Badr g‘azotida o‘ldirilgan Quraysh raislarining so‘zlari chiqsa: «Endi bizga yer ustida yurganimizdan, ostida yotganimiz yaxshiroq», der edi. Kundin kunga buning hasad o‘ti alanga urib, dushmanligi haddidan oshdi. Bozorda o‘ldirilgan Quraysh cho‘nglari haqida aytgan she’rlarini o‘qib yig‘lab, boshqalarni ham yig‘latur edi.
Bunga ham qanoat qilmasdan Makkaga borib, Quraysh xalqining yig‘ilishlarida o‘ltirib, Badrda o‘ldirilganlarga yozgan she’rlarini o‘qib yig‘ladi. Butun xalq ham yig‘lashib, Payg‘ambarimizga qarshi qo‘zg‘aldilar. Quraysh ichida fitna o‘qini yoqib, u joydin qaytib Madinaga keldi. Yana tinch turmasdan, Madina xotun-qizlarini qo‘shib, nomus qilgudek she’r aytishga kirishdi. Payg‘ambarimiz qanchalik sabr qildilar ersa, uning adabsizligi borgan sari oshgali turdi. Uning kuni bitib, paymonasi to‘lgan bo‘lsa kerak, bir kuni Rasululloh:
— Ka’b ibn Ashrafga tatiydigan kishi bormu? Uning ozoridan Xudo payg‘ambarini kim qutqaza oladi? — dedilar. Anda Muhammad ibn Maslama:
— YO Rasululloh, men qutqazurman, lekin dushmanni qo‘lga tushurguncha yolg‘on so‘zlashga, xiyla qilishga ruxsat qilursiz, — dedi.
Shuni bilan to‘rt kishi yo‘lga tushdilar. Bir kun yo‘l yurishib, manzilga yetishdi. Muhammad ibn Maslama yo‘ldoshlarini qoldirib, yolg‘iz o‘zi u bilan ko‘rishgali bordi. Ko‘rishgandin so‘ngra: «Bu kishi kelgandin beri bizlarga ko‘p qiyinchiliklar tug‘ildi. Shu kunlarda soliq solib, bizlardin mol olmoqchi bo‘lib turadi. Hozircha qo‘limizda naqd molimiz yo‘qligi uchun, sendin qarz so‘rab keldik», dedi. Bu so‘zni onglagach, suyunganidan guldek ochilib ketib: «Hali shoshmanglar, ko‘rgulik kunlar oldinglardadur. Bundin so‘ngra u sizlarni ko‘p zeriktirgay, mendin qarzga mol olur bo‘lsangiz, men so‘ragan narsani garovga qo‘ygaysiz», dedi.
Muhammad ibn Maslama: «Garov qo‘ygali nima keltirgaymiz», — deb andin so‘radi. Anda u: «Xotun-bolalaringizni garov qilib bersangiz bo‘lur» dedi. Bu so‘zdin ko‘ngli qattiq og‘rigan bo‘lsa ham, yana sabr qilmoqdin o‘zga chorasi yo‘q edi. So‘ngra Muhammad ibn Maslama: «Arablar ichida sening yaxshilik bilan atog‘ing chiqmishdur, xotun-bolalarimizni garovga qo‘ymoq eng og‘ir ishdur. Biz uchun bu ish imkoniyatdan tashqari, or-nomus keltirgay. Agar bizga yaxshilik qilish ko‘nglingda bo‘lsa, ruxsat qil, yaroq-jabduqlarimizdan keltirib, senga garov topshiraylik», dedi. Shu so‘zga kelishib, boshqalar bilmasun uchun kechalab kelmakka va’dalashdilar. So‘ngra Muhammad ibn Maslama tun qorong‘usida tubandagi to‘rt kishi (Bularning barilari ansor sahobalaridan edilar.): Abu Noila, Ka’bning emakdoshi edi, bu hiylada ko‘proq shu kishining so‘ziga ishondi. Abbod ibn Bishr, Horis ibn Avs, Abu Abs ibn Jabr hammalari birga eshik oldiga kelib, Ka’bni chaqirishdi. U yangi olgan xotuni bilan to‘shakda yotgan edi. Chaqirish tovushini eshitishi bilan darrov turib, chiqmoqchi bo‘ldi. Xotuni: «O‘rtada dushmanlik o‘tgan kishilar oldiga kechada yugurib chiqish yaxshi emasdur, sen nechuk chiqursan?» dedi. Anda u aytdi: «Meni chaqirguvchi emakdoshim — Abu Noiladur, er yigit o‘ldirmakka chaqirsa ham, oldiga chiqqay», deb qilich osib qarshilariga kelishi bilanoq, to‘sh-to‘shdin (taraf-tarafdin) qilich solib, parcha-parcha qildilar. Shuning bilan buning sharridan musulmonlarni Xudo qutqazdi.

## G‘ATAFON G‘AZOTI

Bu voqea shundog‘ edikim, G‘atafon qabilasining arablari Du’sur otliq bir kishini o‘zlariga rais saylashib, Madinani bosib olmoqchi bo‘ldilar. Bu xabar Rasulullohga yetdi. U bosmachilar qo‘zg‘olib, ish ulg‘aymasdin oldini olmoq lozim bo‘ldi. Shuning uchun to‘rt

yuz ellik kishi bilan alar ustiga tezlikda yurish qildilar. Buni anglashib, dushmanlarga qattiq qo'rqinch tushdi. O'ltirgan joylaridan turishib, tog' boshlariga qochishdilar. Ammo Payg'ambarimiz shu yurganlaricha Zu Amr degan suv ustiga kelib, shu joyda qo'shin qurdilar. Shu kuni qattiq yog'in bo'lib, barilarining kiyimi ho'l bo'lgan edi. Shu orada havo ochilib, kun qizishga boshladi. Rasululloh boshliq hamma askarlar xo'l kiyimlarini yechishib, quritmoqchi bo'ldilar. Ularni yog'ochlar (daraxtlar) ustiga osishib, ostida salqinlab yotishdilar. Butun askar tarqalib, Rasululloh ham bir daraxt soyasida yolg'iz yotgan edilar. Ustilarida qorovul bo'lg'udek odam yo'q edi. Chunki Allohdin vahiy kelib: «Vallohu ya'simuka minannas»: Ya'ni, «Alloh seni kishilarning ziyonidan saqlaydi», degan oyat nozil bo'lgan edi. Shu oyat tushgandin keyin payg'ambarimiz: «Bundin so'ngra meni ko'rimoqqa hojat yo'qdur. Alloh o'zi saqlamoqqa va'da berdi. Endi bundin keyingi kunlarda g'animlar tomonidan hech qanday ziyon-zahmat ish menga yetmaydi», dedilar.
Bu so'zni onglashgandin so'ngra, sahobalar Payg'ambarimizdan ko'ngillari tinchib, daraxtlar ostiga tarqashib ketgan edilar. Tog' boshidan qarab turgan mushriklar raisi Du'sur buni ko'rib, ko'ngliga shayton kirdi. Rasulullohning yolg'iz qolganliklaridan foydalanib, qasd olmoqchi bo'ldi. Saqlaguvchi Allohdin xabari yo'q, yashirin yo'llar bilan yurib, Rasululloh ustilariga keldi, qilich urmoq qasdi bilan qo'l ko'targan edi, shu chog'da Rasululloh uyqudin uyg'onib qoldilar. Qarasalar, bir kishi qo'lida qilichini yalanglab: «Ey Muhammad, endi seni mening qo'limdan kim qutqara olgay?» dedi. Anda Payg'ambarimiz: «Alloh qutqargay» dedilar.
Shu bilan oyoq-qo'li qo'rqinchlik qaltirab, qilich qo'lidan tushdi. Darhol Rasululloh qilichni qo'llariga olib: «Endi seni kim qutqara olur?» dedilar. Ul ham «O'zingdan o'zga qutqaruvchi yo'qdur», deb kechirim o'tindi. Rasululloh ham uni afv qildilar. Bunday olijanoblikni ko'rgach, darhol iymon keltirdi. Orqada qolgan qavmlarini dinga dalolat qilgach, alar ham dinga kirdilar. Bir zum ilgari qanday qattiq dushmanlikda turgan qora yurak kishilar Rasulullohning go'zal qiliqlarini ko'rib, ko'ngillari iymon nuri bilan yoridi. Alarning dushmanliklari bir damda do'stlikka aylandi.
«Yo muqallibal qulub, sabbit quluvbana ala dinik». Ma'nosi: «Ey bor Xudoyo, dilimizni Islom dini uzra turg'izib, haq yo'ldin ko'nglimizni toydirmagil» demakdir.
Odam bolasi o'z ixtiyori bilan haq yo'ldin toymaguncha, Alloh taolo uni haq yo'ldin chiqarmas. Ul Zot, jannat yo'lini va ham do'zax yo'lini bandalariga ko'rsatdi, bu yo'llarni alarga tanitsin, deb payg'ambarlar yubordi, alar kelib Alloh amrini bandalariga yetkazdilar. Qaysi yo'lga kirish, qaysi yo'lga kirmaslik kerak, buning ixtiyorini bandalarining o'zlariga qo'ydi. Endi banda o'z ixtiyori bilan jannatga kira oladi va o'z ixtiyori bilan do'zaxga tushadi. Do'zaxga tushganlar hech kimdan ko'rishga haqlari yo'qdur. Endi, agar banda yaxshilikka yotsa Allohga shukr qilsin. Agar yomonlik topsa, buni o'zidan ko'rsin. Islom dinining e'tiqodi shuldur, So'zdin so'z tug'ilur, o'quvchilarga foydasi bo'lgay, deb bu haqiqatni yozdim.

## UHUD G'AZOTI

Uhud tog'i Madinaga yaqin, sakkiz chaqirimlik yerdadur. Bu urush shu tog'ning oldida bo'lganlikdan, «Uhud g'azoti» deb aytiladi. Urush boshlanishi shundoq erdikim, bundan bir yarim yil ilgari bo'lib o'tgan Badr urushida quraysh mushriklari qattiq yengildilar. Alardin bir munchalari shu urushda o'ldirildi. Va bir qanchalari asir olinib, bosh bahosi yo'llab qutuldilar. Quraysh xalqining tirikchilik turmushlari savdo-sotiq ishlariga bog'lanmish edi. Qish kunlarida Yaman viloyatiga, yoz kunlarida Shom mamlakati (Suriya)ga savdo karvonlari bilan qatnashur edilar. Yo'llari Madina ustidan o'tganlikdin,

to'sqinlikka uchrab, tijoratlariga xalal yetdi. O'tgan urushda ko'rgan musibatlari ustiga iqtisodiy tomondin ham og'irliqqa uchradilar. Buni ko'rishgan Quraysh raislarining qoldiqlari yog'ilishib Abu Sufyon oldiga keldilar. Alarning musibatlariga sabab bo'lgan, Shomdan keltirilgan karvon mollari shundog'icha tegilmasdin, Dorun-Nadva degan saroyda saqlanmoqda edi. Ul kelgan raislar Abu Sufyonga:
— Muhammad bo'lsa, bizning ulug'larimizni o'ldirib, yaxshilarimizni yo'q qildi, uning ustiga savdo-sotiq yo'llarimizni ham bog'ladi. Bizning endigi tilagimiz shuldurki, bu moldin chiqqan foydani egalari olmasinlar, bu molni sarf qilib, Muhammadga qarshi urush ochgaymiz. O'lganlarimizning o'chini andin olgaymiz, Quraysh xalqi bu urush chiqimi uchun shu mol foydasini chiqarsunlar, — deyishdilar.
Bu so'zni anglashgandin so'ngra mol egalari barchasi bir og'izdan rozilik bildirdilar. Hisoblab qarasalar, bu karvon molining foydasi ellik ming tilloga yetdi. Haqqa qarshilik qilib ochgan urushlariga bu mol ila yordam qilmoqchi bo'ldilar. Barilari bir ittifoq ila shu so'zga to'xtalib, urush hozirligi uchun askar yig'ishga kirishdilar. Yolg'iz Quraysh qabilasidan urushga yaramlik uch ming kishi yig'ildi. Alarning qondoshlari Bani Mustaliq, Bani Xun qabilalari qo'shildilar. Quraysh shoirlaridan Abu Izza, Musofiy deganlari qabiladan qabilaga o'tishib, Islomga qarshi she'rlar o'qishib, xalqni qo'zg'adilar. Ularning tashviqlari bilan Tihoma, Kinona arablaridan kelguvchi fidoiylar ham oz emas edi.
Quraysh raislaridan Jubayr ibn Mut'imning Vahshiy nomlik bir qora quli bor edi. Nayza otmoq mashqini yaxshi olgan edi. Besh-o'n qadam yerdin nayza otur bo'lsa, ko'zlagan joyini urib, hech xato qilmas edi. Xo'jasi Jubayr uni chaqirib: «Agar ushbu urushda Muhammadning amakisi Hamzani o'ldirur bo'lsang, sen ozodsan», dedi. Chunki o'tgan Badr urushida uning amakisi Tuaymani hazrati Hamza o'ldirgan edi.
Shuning bilan Quraysh qo'shini qurollanib, Madinaga qarab yurish qildilar. Qochmaslikka to'sqin bo'lsin, deb askar boshliqlari xotunlarni birga oldilar. Childirma cholg'uvchilar bilan askarni urushga qizdirmoq uchun qo'shiqchi xotun-qizlardin bir qanchalari ularga qo'shildi. Quraysh shoirlaridan Abu Sufyon xotuni Hind Aqaba qizi boshliq bir necha obro'ylik xotunlar erlari bilan bu urushga birga chiqdilar. Arab odaticha, xotunlarini urushga birga keltirmak «o'lish bor, qochish yo'q», demakdin iborat edi. Urushga kirish oldida bahodirlar ichgali bir necha tulum chag'ir ham olgan edilar. Erta-kech qo'shin ko'chganda, yo'l yurayotganlarida qo'shiqchi xotunlar Badr urushida o'ldirilganlarni yo'qlashib, yig'lashur edilar. Buning ta'siridan askarlar ham yig'i-zori qilishur edi. Mana shunday qilib, butun askarni borlik kuchlari bilan urushga solish chorasini ko'rdilar. Shu bilan Quraysh qo'shini yurib-o'tirib, Madina yaqinida «Zulxulayfa» degan joyga kelib tushdi. Endi so'zni Payg'ambarimizdan eshiting.
Quraysh qo'shini chiqmasdin ilgariyoq bu ishdan xabar topdilar. Shundoqki, amakilari hazrati Abbos, G'ifor qabilasidan bir kishini yollab, Madinaga yubordi. Bu kishi kelib Rasululloh bilan yashirincha ko'rishgan so'ngida voqea yozilgan xatni topshirib qaytdi. So'ngra Rasululloh tezlik bilan ikki kishini tingchi qilib — yo'l kuzatmoqqa chiqardilar. Bu chiqqan soqchilar dushman askari yaqinlashib kelgan xabarini bildirdi. So'ngra Rasululloh ansor va muhojir sahobalarni yig'ib kengashdilar. Bu to'g'rida alardin fikr oldilar. Keyin o'z fikrlarini bayon qilib, aytdilarkim:
— Biz shahardin chiqmaylik, urush o'rinlarini shahar ichida qurib, yo'llarga chep (to'siq) bog'laylik. O'zimiz shahardin chiqmay, chep ichida alarni kutib turaylik. Agar g'animlar shahar tashqarisida bizni qamab turguvdek bo'lsalar, qiyinchilik bilan turolgaylar. Agar ular ustimizga chopul qilsalar, Madina yo'llari biz uchun ochiq, alarga yopiqdur. Yo'l boshlarini to'sib, urushgaymiz. Xotun-bolalar tom ustidan yordam yetkazgaylar.
Rasulullohdin bu so'zni onglashgandin so'ngra butun sahobalarning ulug' yoshdagilari bu fikrga qo'shildilar. Lekin Payg'ambarimizning amakilari amir Hamza boshchilik ko'pchilik

yosh yigitlar, yana Badr g'azotiga qatnasha olmay, o'kinib qolgan kishilar aytdilarkim:
— YO Rasululloh, bizlar shunday kun kelgaymu, deb kutmoqda edik. Bu kunni bizga Xudo yetkazdi. Bizni dushman qarshisiga chiqarur bo'lsangiz, tilagimiz shuldur. Agar shahardin tashqari chiqmas ersak, bizdin qo'rqib chiqmadilar, deb dushmanlarimizning ko'ngli ko'tarilgay.
Buning ustiga hazrati Hamza aytdi:
— YO Rasululloh, sizga Qur'on yuborgan Alloh haqqi, dushmanlar bilan shahar tashqarisida qilich chopishmaguncha, butkul taom yemagayman.
Yana ansor sahobalardan Nu'mon ibn Molik:
— YO Rasululloh, bizni jannatdin mahrum qilmagaysiz, Xudo haqqi, men Allohdin talab qilaman, ushbu kunda shahid bo'lib, jannatga kirgayman, — dedi.
Shuning bilan ko'pchilik askarlar, bahodir yosh yigitlar ushbu tomonda bo'lib, shahardin tashqari chiqmoqni talab qildilar. Alarning ko'ngillariga qarab, Rasululloh ham qabul qildilar. Hijratning uchinchi yili, shavvol oyidan o'n kun o'tgandin keyin, juma kunida bu voqea boshlandi. Rasululloh bilan juma namozini o'tadilar. O'qigan xutbalarida urush to'g'risida va'z so'zladilar:
— Ey mo'minlar, dushman qarshisida kim sabr qilsa, u zafar topgay, urush maydonida kim chidamlik ko'rsatsa, ul g'alaba qozongay. Dushmanni yengmoq uchun eng birinchi shart chinlik-chidamlik bilan dushmanga qarshi turmoqdur. Agar bulardin ayrilmas ekansiz, Alloh yordami siz bilan bo'lur, — dedilar.
So'ngra Rasululloh qurollanish uchun uylariga kirdilar. Qo'shqavat sovut kiyib, qilich osindilar. Boshlariga dubulg'a kiyib, orqalariga qalqon tashladilar. Buni ko'rib yoshi ulug' sahobalar shahardin tashqari chiqmoqqa qiziqishib turgan yosh sahobalarni malomat qilgani turdi: «Rasulullohni o'z erki ixtiyorisiz shahardin tashqariga chiqib, dushmanni qarshilamoqqa siz majbur qildingiz, hali ham bo'lsa, Rasulullohni qaytargaysiz. O'z erkicha ish yurgazgay. Nima narsani bizga buyurur ersalar, bizlar shuni qilgaymiz» dedilar. Shu orada Rasululloh uylaridan chiqdilar. YOsh sahobalar:
— YO Rasululloh, bizlar ixtiyorimizni tashladik, qaysi ishni buyursangiz, shuni qilishga tayyormiz, — dedilar.
Anda Rasululloh:
— Payg'ambar bo'lgan kishiga g'azot niyati bilan taqqan qurol-yarog'ni, ul ishni qilmay turib yechib qo'ymoqlik loyiq bo'lmagay. Endigi so'z shuki, biz bilan dushmanimiz orasida, Alloh nima hukm qilgan bo'lsa, ani ko'rgaymiz, — dedilar.
Shuning bilan so'z kesilib, ish boshlandi. Rasululloh ra'ylarini to'sgan kishilar o'kindilar. Tug'-bayroqlar bog'landi. Muhojirlar tug'ini Mus'ab ibn Umayrga topshirdilar. Ansorlardan Hazrajlar tug'ini Hubob ibn Munzirga, Avslarning tug'ini Usayd ibn Xuzayrga berdilar. Arablar odatlaricha, tug' ko'targan kishi shu bayroqqa qarashlik qabilaga boshliq bo'lib tanilur edi. Shundoq qilib, Payg'ambarimiz mingga yaqin askar bilan Madinadan chiqdilar. Shu chog'da yana bir tomondan kelayotgan qalin askar qorasi ko'rindi. Alarni ko'rib Rasululloh: «Bular kimdur?» deb so'radilar. Ular esa, Abdulloh ibn Ubayning tarafdorlari, yordam uchun chiqqan yahudiylar edi. Mushriklar uchun kofirlardan yordam so'ramaymiz, deb Payg'ambarimiz alarni qabul qilmadilar. Chunki alarning chin ko'ngillari bilan yordam berishlariga ishona olmas edilar. Ko'p joyda ulardin xiyonatlar ko'rib, ishonishlari yo'qolgan edi.
So'ngra askarni ko'rik qilib, ko'zdin o'tkazdilar. Askar ichida yoshlari o'n beshdan o'zmagan birmuncha bolalar bor bo'lib, ularni qaytardilar. Ular ichida Rofe' ibn Xudayj, Samura ibn Jundub nomlik ikki bola bor edi. Rofe'ning onasi kelib: «YO Rasululloh, o'g'lim Rofe' o'q otishga usta, uning merganligi bordur. Dushmanga qarshi ish ko'rsata bilur» degandin keyin unga ijozat qildilar. Buni onglab, Samura ibn Jundub otasi qoshiga

yig‘lab keldi. — «Rasululloh Rofe’ga ruxsat berdilar, meni esa askarlikdan qaytardilar, yo‘q ersa ikkimiz kurashganda, mendan ul yiqilur edi», — dedi. Rasululloh buni onglab, bu ikkisini kurashga soldilar. O‘zi degandek, Samura ani kurashda yiqdi. So‘ngra bunga ham ijozat berdilar. Madina bolalaridin shu ikki o‘g‘il askarlikka olinib, qolganlari qaytarildi.

Shundoq qilib, Rasululloh kechani shu joyda o‘tkazdilar. Tong sahari bilan qo‘shin dushmanga qarab qo‘zg‘aldi. Uhud tog‘i bilan Madina oralig‘ida Shovt degan joydagi xurmolik boqqa kelganlarida bomdod namozining vaqti bo‘ldi. Mana shu joyga kelganda, munofiqlar raisi Abdulloh ibn Ubay buzuqchilik qilib, o‘ziga qarashlik uch yuz kishi bilan Islom askarlaridan ayrilib, Madinaga qaytdi. Bu munofiqning maqsadi askar ichiga buzg‘unlik solish edi. Bu ishga bahona qilib aytgan so‘zi shul erdikim: — «Muhammad o‘zi chaqirib bizdan kengash so‘radi, so‘ngra yoshi ulug‘, tajribalik kishilarning so‘zlarini qoldirib, yosh-yalang, soqolsiz yigitlarning aytganini qildi. Endi ishning og‘irligini ko‘raturib, kuchlik dushman qarshisiga chiqib, o‘zimizni o‘limga nechuk tutqaymiz?» — der edi. O‘z urug‘-aymog‘idan bir necha sahobalar unga yalinib-yolvorib, yo‘ldan to‘sgan bo‘lsalar ham, alarning so‘zlarini qabul qilmadi. Uch mingdan ortiq dushman askariga qarshi chiqqan Islom askarining borlig‘i bir ming chamasida edi. Bularning uch yuzi munofiqlar bo‘lib, askar safidan chiqib ketdilar. Buni ko‘rib, qolgan askarlar ham buzila yozgan edi, lekin ularni Alloh saqladi. Dushman qarshisiga kelgan chog‘larida bu ishning bo‘lishi musulmonlarga qattiq ta’sir qildi. Munofiqlarga qandoq chora qo‘llanish haqida musulmonlar ikkiga bo‘lindilar. Bir bo‘laklari ularga avval urush ochmoq, so‘ngra dushmanlar bilan chopishmoq fikrida bo‘lsalar ham, Payg‘ambarimiz boshliq ikkinchi tomonlar ularni hozircha o‘z hollariga qoldirib turmoqni maslahat ko‘rdilar. Mana shu munofiqlar haqida shu oyat tushdi:

«Vallohu arkasuhum bima kasabu»: ma’nosi: «Bu munofiqlar qilgan yomon ishlarining sababidan alarni Alloh teskari qilib, iymondin kufrga qaytardi», demakdur.

Bu oyat engandin so‘ngra u munofiqlar o‘z hollaricha qoldirildi. So‘ngra Islom askari dushmanga qarshi yurib, Uhud tog‘iga yetdilar. Dushman o‘ramasidan saqlanish uchun, Rasulullohning amirlari bilan Uhud tog‘iga orqalarini berib, dushmanga qarshi saf bog‘ladilar. Ammo Quraysh kofirlari bo‘lsa, bu tog‘ qarshisidagi keng soyga kelib qo‘ndilar. So‘ngra har ikki tomon o‘z askarining yasog‘iga kirishdi. Dushman askarining o‘ng tomonida Xolid ibn Valid turdi. Jovong‘ar (so‘l qo‘lida) Ikrima ibn Abu Jahl turdi. Abu Sufyon ham tug‘ bayrog‘i bilan so‘lda turgan edi. Piyoda askarlarga Safvon ibn Umayya boshliq bo‘lib belgilandi. Askar qochmasin deb, qo‘shiqchi xotunlarni tashviq qilish uchun saf ortiga qo‘ydilar. Rasululloh bularga qarshi askar yasog‘in tuzib, Xolid ibn Validga qarshi Zubayr ibn Avvomni qo‘ydilar. Islom askari ichida o‘q otar merganlardan ellik kishi bor edi. Alarga Abdulloh ibn Jubayrni boshchi saylab, askar ortini saqlamoq vazifasini unga topshirdilar. Bu ellik mergan askar orqasidagi tog‘ning etagi, belining ustiga joylashgan edilar. Bu ishlarning barchasi Rasulullohning ko‘rsatganlaricha bajarildi. Rasululloh merganlarga aytdilarkim: «Agar biz dushmanni yengar bo‘lsak, yoki ular bizni yengsalar, har holda bu tutmish o‘rningizni qo‘ldan bermagaysiz». Chunki bu o‘rin bo‘sh qolgan chog‘da, bir firqa dushman askari shu tomondin kelib chopul etmak imkoniyati tug‘ulur edi. Ul chog‘da askarning orqasi o‘ralib, chambar ichida qolish mumkin bo‘lganlikdan, Rasululloh bu yerni bo‘sh qoldirmaslikka qattiq topshiriq berdilar. Agar otliq dushmanlar shul yoqdin chopul qilur bo‘lsalar, alarga qarshi o‘q yog‘dirishga buyurdilar va: «Ot ustida kelayotgan hujumchi askarlar qarshilarida otilgan o‘qlarga chidab turolmas», dedilar. So‘ngra askar ustiga kelib, alarning saflarini tuzib, to‘g‘irladilar. Chunki mo‘minlarning namozda to‘g‘ri saf bog‘lamoqlari, askarlar urushda saflarini to‘g‘ri tuzmaklari — Rasululloh sunnatlaridur. Bundin keyin Payg‘ambarimiz

askarlarga qarab aytdilarkim:
— Ey mo‘minlar, birodarim Jabroil ko‘nglimga shul so‘zlarni soldi. Shundoqkim, hech kimsa eng so‘ngi rizqini yeb tugatmaguncha dunyodan ketmas, rizqi tugamagan bandaning o‘lishi mumkin emas, uning rizqini ozaytirish yoki ko‘paytirish hech kimning qo‘lidan kelmas. Bandaga rizq kelishi har qancha kechikib qolsa ham, yana unga o‘lchangan rizqi yetmay qolmas. Endi shundoq bo‘lsa, ey mo‘minlar, rizqinglarni halol kasb bilan talab qilinglar, buning kechikkanligiga shoshilib, o’zinglarni harom-xarish narsalarga urmanglar. Halollik bilan kasb qilsanglar, Halol rizq yetkazishlikka Alloh kafildur. Bosh tanga, tan boshga qandoq bo‘lsa, mo‘minlar ham bir-birlariga shundoqdur. Birlariga yetgan ziyon birlariga yetgandek bo‘lur. Qaysi qo‘shinda birlik, chidamlik bo‘lsa, boshqalarni albatta g‘alaba qilur, — dedilar.
So‘ngra Rasululloh qo‘llariga bir qilich oldilar, ul qilichda arabcha shul she’r yozilmish edi:
«Fil jubuni orun va fil iqdomi makrimatun
Val mar’u bil jubuni lo yanju minal qadari».
Ma’nosi: «Qo‘rqoqlik nomus keltirur, botirlik davlatga yetkarur. Qo‘rqib qochmoq bilan hech kishi taqdirdin qutila olmas» demakdur.
Yana askarlarga qarab: «Bu qilichni kim olgay, buning haqqini kim ado qilgay?» dedilar. Anda askarlardan bir to‘p kishi: «Biz olgaymiz, yo Rasulalloh», deb qilichga qo‘l uzatdilar. Bular ichida Abu Bakr Siddiq, Hazrati Umar, Hazrati Ali, Zubayr ibn Avvom, shu to‘rtovlari ham bor edilar. Alarga qilichni berishdan to‘xtalib, boshqa bir kishini kutgandek bo‘lib to‘xtab turdilar. Buni ko‘rib ansorlardin Abu Dujona degan bir sahoba yugurib keldi va: «Buni haqqi na bo‘lg‘ay, yo Rasulalloh?» deb so‘radi. Anda Rasululloh aytdilar: «Egilib ketguncha dushman yuziga chopar bo‘lsang, bu qilich haqqi shuldur». Buni onglab Abu Dujona: «Shu shartni men bajo keltirurman», deb qilichni oldi. Hech kimga bermagan qilichni Rasululloh bu kishiga berdilar. Chunki ul kishi ansor sahobalar ichida atog‘lik bahodirlardin edi. Qilichni olgandin keyin, ikki tarafga sollanib (maqtanib), urush maydoniga qarab yurish qildi. Uning bu yurishini ko‘rib Rasululloh: «Alloh taolo bundoq yurishni bu o‘rindan boshqa joyda bo‘lsa, yaxshi ko‘rmagay. Ammo urush maydonida, dushman qarshisida shu yangliq yurishni Tangri do‘st tutgay» dedilar.
So‘ngra urush muboraza bilan boshlandi. Shundoqki, kofirlardin tuya mingan bir kishi maydonga tushib, o’ziga bahodir talab qildi. Rasulullohning ruxsatlari bilan sahobalardin Zubayr ibn Avvom bunga qarshi chiqdi. Har ikkovlari tuya ustidan bir-birlariga hamla qildilar. Quchoqlashib, bo‘g‘ishib, maydon o‘rtasida bu ikki bahodir ko‘p olishdi. Har ikki yoqdagi qo‘shinning ko‘zlari bularga tikilgan edi. Bular olishib turgan yerlari tog‘ tagidagi qiya joy edi. Musulmon bahodiri ust tarafida, kofir bahodiri osti tarafida turdi. Bu ikkovlon shu chog‘da bir-birlarini tuyadan ag‘darishib, yerga tushdilar. Kofir bahodiri ostga tushgan edi. Hazrati Zubayr ustiga tushishi bilan xanjar sug‘urib, uni bo‘g‘izlab tashladi. Buni ko‘rib Rasululloh suyunganlaridan barcha barobar takbir aytdilar.
Bundan keyin, yana kofirlar tomonidan Talha degan bahodir maydonga chiqdi. Bul ersa alarning bosh tug‘chisi edi. O‘rtada turib — «Er kishi bo‘lsa, qani chiqsin», — deb bir necha marotaba qichqirdi. Musulmonlar tomonidan ildamlik ila chiqquvchi kishi bo‘lmadi. Chunki bundoq o‘rinda bahodir saylab chiqarmoq haqqiga askar boshlig‘i egalik qilur. Dushman bahodiriga teng kelguvdek kishi topib chiqarmoq lozim edi. Shuning uchun bahodir chiqarish kengashi bir oz kechiktirilgan edi. Buni bahona qilib, kofirlar bahodiri ta’naga til ochib: — «Ey Muhammad, mo‘minlardan kimarsa o‘ldirilsa, jannatga kirgay, kofirlardan o‘ldirilganlar do‘zax sari borgay, der emishsan. Agar bu so‘zing chin ersa, sening yo‘ldoshlaring jannatga kirishdan nechuk kochgaylar, meni o‘ldirib do‘zaxga yuborishdan nega tortingaylar?», — dedi.

Buni anglab, darhol Hazrati Ali Rasulullohdin ruxsat olib, aning oldiga kelishi bilan bir-birlariga hamla qilishib, qilich solishdilar. Talhaning oyoqlari kesildi. Yiqilgandin so'ngra Hazrati Ali uni chopib tashladi. Bu yiqilishi bilan uning ukasi Usmon tug'ni ko'tardi, uni Hazrati Hamza chopib yubordi. Inisi Abu Sa'd o'rniga kelib tug' tutdi. Hazrati Sa'd ibn Abi Vaqqos otgan o'q aning bo'g'ziga tegib, shul zamon jon berdi. Shundoq qilib, qatori bilan tug' tutganlardin to'rt kishi o'ldirildi. Ularning barisi bir qabiladan edi. Shu orada Abu Bakr Siddiqning o'g'li Abdurahmon maydonga tushib bahodir talab qildi. Otasi Abu Bakr Siddiq qarshi chiqmoqqa tilagan bo'lsalar ham, Rasululloh ruxsat bermadilar. Mushriklar qo'shinlarining ichida ikki yuzdan ortiq otliq askarlari bor edi. Musulmonlarning orqa tomonidan ular ham uch qayta hujum qildilar. Barcha hujumlar tepa ustida o'rnashgan ellik nafar merganlar tomonidan yog'dirilgan o'qlar ila qaytarildi. Hujumchi dushman askari ot qo'yib kelayotganlarida qarshilaridan otilgan sadoq o'qlariga chidab turolmay orqalariga qochdilar. Shundoq bo'lsa ham sonlari uch-to'rt barobar ortiq bo'lgan dushman askari qizg'inlik bilan urushga kirishdilar. Islom va kufr, haq va botil qo'shinlari bir-birlariga yaqinlashdi, har ikki yoqning bahodirlari suron solib qichqirishdilar. Dushman qo'shinining keyiniga qo'yilgan qo'shiqchi xotunlar urush qizdirish uchun dop-childirmalarini chalib, hayajonlik she'rlarni o'qishur edi. Bundin ilgari Badr urushida o'ldirilgan Quraysh ulug'larini yo'qlab yig'lashib, alarning urug'-aymoqlarini shu urushda o'ch olmoqqa qo'zg'ashar edilar. Rasululloh mushrik xotunlarning bu yo'sinlik qo'shiqlarini onglaganlarida shu duoni o'qidilar:
«Allohumma bika ahulu va bika asulu va fiyka uqotilu, hasbiyallohu va ne'mal vakil». Ma'nosi: «Ey bor Xudoyo, sen uchun urushurman, sening yordaming bilan hujum qilurman. Alloh yordami har ishda menga yetarlikdur», demakdur.
Shuning bilan musulmonlarga iqbol eshigi ochildi. Maydon bo'yicha g'alaba qozonib, har joyda dushmanga qattiq zarba berdilar. Tug' boshchilaridan ketma-ket to'rt kishi o'ldirilganidan so'ngra dushman askari orqa o'girib qochishga turdi. Buni ko'rib, islom askarining ruhi ko'tarildi. Alarni otib-chopib orqadan quvg'in qildilar. Dushmanning oldi saflari buzilib, ortqi saflariga qo'shilmish edi. Qochqinchilar yuziga xotunlar tarafidan sochilgan qum-tuproqqa qaramay, qo'sh-qo'lonlarini qoldirib, o'rdalaridan o'ta qochdilar. Mana shu chog'da o'ljaga qiziqib turgan Islom askari qochgan dushmanlarni qoldirib o'lja yig'moqqa kirishdi. Dushman ortidan quvg'in qilish to'xtadi. Askar ortini saqlash uchun qo'yilgan merganlar ko'rdilarkim, dushmanlari yengildi. Quvguvchi askarlar ham dushmanlarini qo'yib, o'lja yig'ishga kirishmishdurlar. Endi ish bitdi, qarab turish nimaga kerak, o'ljadan quruq qolgaymiz deyishib, urush uchun qo'lda saqlamoq eng kerak bo'lgan joyni bo'sh qoldirib, o'lja olish qizig'ida el orqasidan bular ham yugurdilar. Boshliqlari Abdulloh ibn Jubayr qon qaqshab qancha qaytargan bo'lsa ham aning so'ziga quloq soluvchi kishi bo'lmadi. Yo'q ersa, Rasululloh aytgan edilar. «Biz dushmanni yengaylik yoki yengilaylik, mendin ruxsatsiz bu joydin siljimagaysiz», deb qayta-qaytadin topshiriq bergan edilar. Dunyoning qizig'ida bu so'zni ham unutib qo'ydilar. Mana shuning bilan butun ishlar ham o'zgara boshladi. Negakim, g'alaba qozonmoq uchun eng kerak bo'lgan narsa: birinchi, askar boshlig'ining buyrug'ini bajarish, ikkinchi, kerakli o'rinlarni qo'lda saqlash edi. Ish shundoq bo'lgach, dushman otliq askari boshlig'i Xolid ibn Valid buni payqab qoldi, agar shu joyga hujum qilib, uni qo'lga keltirur ersa, Islom askarini o'rab olishga aniq ko'zi yetgan edi. Bu joyga qo'yilgan ellik kishilik merganlardan — boshliqlari Abdulloh ibn Jubayr bilan o'n ikki kishi qolganligini ko'rdi. Bunday fursat topilmagay, deb Xolid ibn Valid borliq askari bilan bu o'ringa ot qo'ydi. Xiyol o'tmay ul o'n ikki kishini urib-yanchib, barchalarini shahid qildilar. Shuning bilan Islom askari o'ralib qoldi. So'ngra askar ortidan qizg'inlik bilan hujum boshladi.
Olg'a safdagi Islom askari bu ishdan xabarsiz edilar. Hazrati Hamza bu urushda ko'p

bahodirlik koʻrsatdi. Dushman bahodirlaridan buning qoʻlida oʻldirilganlarning soni oʻttiz birga yetgan edi. Shundoq qilib, toʻgʻri kelgan dushmanlarni chopib, maydon ichra javlon qilib yurdi. Shu orada buni kutib yotgan Vahshiy qulni koʻrmay, oldidan oʻtaverdilar. Bu habashiy qulning xoʻjasi Jubayr ibn Mut’im anga shart qoʻyib: «Agar Hamzani bu urushda oʻldirur ersang, sen qullikdan ozodsan», degan edi. Shu maqsadni qoʻlga keltirish uchun, hazrati Hamzaning yoʻlini toʻsib, kutib tosh orqasiga yashirinib yotdi. Bu qulning hunari oʻn-oʻn besh qadam olisda turib, agar dushmanga nayza otar boʻlsa, ani moʻljallagan joyga tekkizur edi. Hazrati Hamza bundin xabarsiz, qilich yalanglab ketayotganida, Vahshiy qul bor kuchi bilan jon yerini poylab, nayza irgʻitdi. Otgan nayzasi oʻq ilondek toʻlgʻonib, kindik ostiga tegib qadaldi. Sovut orasidan kirib, nayzaning uchi orqa tomonidan koʻrinib qoldi. Soʻngra Hazrati Hamza gʻayrat koʻrsatib, Vahshiyga qilich koʻtargan boʻlsalar ham, yetarlik kuch qolmaganlikdan, yiqilib shahid boʻldilar, roziyallohu anhu.
Shungachalik Xolid ibn Valid, Ikrima ibn Abu Jahl oʻz askarlari bilan orqa tomondan qamab kelishib qoldilar. Shunda ham oʻljachilar dunyo qizigʻi — mol yigʻmoqqa mashgʻul edilar. Soʻngra koʻrdilarkim, orqa tomondin qora bulutdek dushman askari qoplab kelmishdur. Buni koʻrib boshlaridan xushlari uchdi. Yiqqan mollarini qoʻllaridan tashlab, bogʻlab olmish asirlarini boʻshatdilar. Tuzilgan cheplari buzilib, orqa-oldilarini dushman qurshab oldi. Kufr qoʻshinlari: «YO, lal-uzzo val hubul», deb butlari nomi bilan qichqirishib, hujumga kirishdilar. Bu holni koʻrib, orqa-oldilaridan oʻralgan Islom askari shoshqinlikka tushdi. Buning ustiga shayton mal’un odam suratiga kirib: «Ey moʻminlar, orqa tomoninglardin dushman askari qoplab keldi», — deb qattiq qichqirdi. Buni eshitgan olgʻa safdagi askarlar orqaga yonib, chang-toʻzon ichida bir-birlarini tanishmay, oʻz aro chopishdilar. Mushriklarning yiqilib yotgan bayroqlari qaytadin koʻtarildi. Islom tugʻini koʻtargan Mus’ab ibn Umayrni Ibn Qam’a qilich urib, shahid qildi. Soʻngra: «Muhammadni oʻldirdim», deb askar ichini oralab, ot chopib yurib jar chaqirdi.
Buni eshitgan moʻminlarning hushlari ketdi. Alardin ba’zilari: «Rasululloh oʻldirilgan boʻlsa, endi urushimizni kim uchun qilgaymiz? Yaxshisi shuki, dushmanlarimiz bilan kelishib, alardin omonlik olaylik», dedilar. Yana birmunchalari: «Agar Rasululloh oʻldirilgan boʻlsalar, endi dinimiz yoʻlida Alloh uchun urush qilurmiz, Rasululloh oldida urush qilmoqdin asli maqsadimiz ham shul edi», dedilar. Yana bir qanchalari urush maydonidan chekinib, Madina tomoniga qarab qochdilar. Bular ichida Hazrati Usmon ham bor edi. Bu kishining ustiga tushgan fitna kunlarida dushmanlari koʻproq shu ishni ta’na qildilar. Lekin bu qochqunchilar qilgan ishlaridan uyalishib, Madina bogʻlarida yashirinib yurgan edilar. Rasulullohning ruxsatlari bilan uch kundan keyin Madinaga keldilar.
Ammo Rasululloh boʻlsalar bu dahshatlik holda zarrachalik oʻzgarmadilar. Kelgan oʻrinlaridan bir qadam boʻlsa ham ortga qaytmadilar. Atroflarini sahobalardan bir necha jonfidolar qurshab olgan edi. Ayniqsa, bular ichida Abu Talha ansoriy dushman tomonidan qasdlab otilmish oʻqlarga oʻzini toʻsib, qalqon qilur edi. Dushman otliq, yayov askarlari ersa Islom tugʻini yiqmoqqa qattiq hujum qilishardi. Shu chogʻda tugʻ Hazrati Ali qoʻlida edi. Tugʻ saqlovchi merganlardan bir qanchalari Rasululloh oldilarida edilar. Bular ichida shul kuni eng ortiq ish koʻrsatgan kishi hazrati Sa’d ibn Abi Vaqqos boʻldi. Sel qoplagandek otliq va piyoda dushman askariga yolgʻiz oʻzi bir mingdan ortiq oʻq otdi. Rasululloh tinmay oʻq yetkazib berur va: «Irmi yo Sa’d, fidoka abiy va ummiy», ya’ni, «Otgil, ey Sa’d, ota-onam senga fido boʻlsin», der edilar.
Rasululohning Sa’d haqida aytgan soʻzlari ikki dunyoda maqtanurlik erdi. Chunki ilgari-keyin bundoq soʻz Rasululloh taraflaridan hech kimga aytilmagan edi. Yana shu chogʻda dushmanlardan bir boʻlimi togʻ ustidan hujum qilmoqqa chiqib, keldilar. Rasululloh ularni

ko'rib: «Ey Sa'd, buni qaytargil», dedilar. Anda u: «YO Rasululloh, men yolg'iz kishi qanday qaytarolgayman?» dedi. Rasululloh: «Qaytargil», deb uch yo'l aytdilar. Anda Sa'd o'q yonchig'idan bir o'q chiqarib, dushmanga otgan edi, xato qilmay, jon yeriga tegishi bilan uning joni chiqdi. Ikkinchi, uchinchi otgan o'qlari ham qoraga tegib, tog' ustiga chiqqan dushmanlardin ketma-ket uch kishini o'ldirdi. Buni ko'rgach, qolganlari tog' ustidan pitrab qochdilar. Yo'q ersa, alarning qasdi — shu tomondin kelib, Rasulullohga hujum qilmoqchi edilar.

Shundoq bo'lib, Uhud urushi boshlanishi bilan musulmonlar g'alaba qozongan bo'lsalar ham, buning sharoitini o'zlari buzganlikdan, ko'p xayol o'tmay qattiq mag'lubiyatga uchradilar. Saflari buzilib, bosh-oyoqlari qovushmay, tarqoq holda qolishib, tartiblari buzildi. Shuncha qalin dushman hujumiga qarshi Payg'ambarimizning qoshlarida ushbu o'n to'rt kishidan boshqa hech kim qolmagan edi. Ul bahodirlarning yettitasi muhojirlardin bo'lib, alarning otlari shulardir:

1. Hazrati Abu Bakr Siddiq.
2. Hazrati Umar.
3. Abdurahmon ibn Avf.
4. Sa'd ibn Abi Vaqqos.
5. Talha.
6. Zubayr.
7. Zayd ibn Horisa.

Qolgan yetti kishi ansor sahobalardan edilar. Bular: birinchisi, Payg'ambarimizdan qilich olgan, buni egilguncha chopqayman, deb va'da bergan hazrati Abu Dujona edi, ikkinchisi, Hubob ibn Munzir, uchinchisi, Osim ibn Sobit, to'rtinchisi, Horis ibn Simma, beshinchisi, Suhayl ibn Hanif, oltinchisi, Sa'd ibn Mu'oz, yettinchisi, Usayd ibn Xuzayr, raziyallohu taolo anhum ajma'iyn.

Ko'pchilik boshqa sahobalar bo'lsa, Rasulullohdin ajrab, kurash maydonida tarqalib qoldilar. Mal'un Ibn Qam'a: «Muhammadni o'ldirdim», deb askar ichiga yolg'on dovruq solgan chog'da Islom tug'i Hazrati Ali qo'lida edi. Urush to'polonida chopishib yurib, Rasulullohdin adashib qoldilar. Shu orada Ibn Qam'aning yolg'on so'zi quloqlariga yetdi. «Bu ish bo'lg'ulik emasdur», degan bo'lsalar ham yana insonchilik, ko'ngillari vahim olib, o'liklar yotgan gumonlik o'rinlarni axtarib, Rasulullohni izladilar: Hech yerdin nishonalarini topmagach, shundoq o'yladilarkim: «Rasululloh bu urushda hech qachon maydondin qochib ketmaslar, lekin bizning qilgan gunohimiz shumligidin, Alloh taolo Iso alayhissalomdek Rasulullohni ham ko'kka ko'targan bo'lishi kerak. Endi biz Rasulullohdin ajrab, yer ustida tirik yurganimizdan, Xudo yo'lida o'lganimiz yaxshiroqdur. Rasulullohni ko'rmagunimcha qilichimni qiniga solish yo'qdur», deb qilich qinini sindirdilar. Yalang'och qilich bilan o'zlarini dushman to'piga urdilar. Bu damlarda dushman safi buzilib, ora ochildi. Qarasalar, yuqorigi o'n to'rt kishi Rasulullohni o'rtaga olib, dushmandin mudofaa qilib turibdilar.

Ular ichida Sahl ibn Hanif, bu kishi ersa, Madina xalqidan chiqqan atoqlik merganlardin edi, to'rt tomondin Rasulullohga qasd qilib kelgan dushmanlarni o'q bilan urib, hech birini yaqin keltirmay turibdi. Abu Dujona bo'lsa, qaysi yoqdin biror narsa kelsa, Rasulullohni qo'riqlab, o'zini qalqon qilur edi. Orqa yelkalariga atrofdin otilgan o'qlarning bir nechalari tegib qadalgan edi. Shundoq qilib, bu bahodirlar Rasulullohni qo'riqlashda jon fidolik bilan eng so'ngi suvliklarigacha (nafaslarigacha) chidamlik ko'rsatdilar. Ayniqsa, bular ichida Zayd ibn Horisa Rasululloh ustiga bo'lgan hujumlarda dushmanlar tarafidan otilgan, urilgan, chopilgan qurollarga qarshi turganlikdan qattiq yaralangan edi. Rasululloh o'zlari bo'lsalar shul kuni (boshlaridan) eng og'ir ishlarni o'tkazdilar. Har qandoq odam ko'tarolmaslik darajada qattiq yaralandilar. Shundoq bo'lsa ham, bu

qiyinchiliklarga chidamlik ko‘rsatib, dushmanga qarshi turdilar. Bu qilishlari bo‘lsa, kelgusi kunlarda ibrat olguvdek bir ishni ummatlariga qoldirish edi.
Yana shunday qizg‘in urush bo‘lib turgan chog‘da, Quraysh raislaridan Ubay ibn Xalaf degan kishi: «Endi Muhammad qayon qochib qutila oladi?» deb Rasululloh ustiga ot qo‘ydi. «Agar shul kuni Muhammad mandin qutulur bo‘lsa, man dunyoda tirik tura olmagayman», deb qilich ko‘tarib hujum qilmoqchi bo‘ldi. Buni ko‘rgan sahobalardin bir nechalari uning oldini to‘sib, qarshi chiqdilar. Anda Rasululloh: «Hoy, uni to‘smanglar, yaqinroq kelsun», — dedilar. U ham og‘ziga kelganini aytib, qilichin ko‘tarib, chopgali kelmoqda edi. Rasululloh, yetishiga bir-ikki nayza bo‘yi qolgan chog‘da, yonlarida turgan Horis ibn Simma degan sahoba tutib turgan qisqa nayzani aning qo‘lidan olib, yomon niyatda kelayotgan dushmanni yetguncha qo‘ymay, ul sari otdilar. Nayza yetib, uning bo‘ynini bir oz yaraladi. Ammo qon oqizguvdek yarasi yo‘q edi. Lekin uning og‘rig‘iga chiday olmay orqaga qaytdi. Borgan sari og‘riq oshib, chidolmay baqirgani turdi. Buni ko‘rgan boshqa yo‘ldoshlari ani zonglik (masxara) qildilar: «Sening bo‘yningga tushgan bu yara agar bizning ko‘zimizga tushar bo‘lsa, biz ani eran (pisand) qilmas edik. Yuraging yo‘q, o‘zing bo‘sh kishi ekansan», deb anga kuldilar. Anda ul aytdi:
— Lot-uzzo haqqi, agar mening bu olgan yaramning dardini Rabia, Muzar (arablarning ulug‘ qabilasi) xalqi taqsim qilib olur bo‘lsalar, buning ta’siridan barchalari o‘lur edilar. Endi men nechuk bundan tirik qolgayman, — dedi. Bu kishi Rasulullohning eng qattiq dushmanlaridan biri edi. Payg‘ambarimiz Makka shahrida turgan chog‘larida ul har qachon Rasulullohni ko‘rar bo‘lsa, aytur edikim:
— Ey Muhammad, mening bir arg‘umoq otim bor, har kuni o‘n qadoqdin ortiqroq yem yegizib, uni toblab turibman, shu ot ustida seni bir kuni chopib o‘ldirgayman, — der edi. Anda Rasululloh uning so‘ziga qarshi:
— Sen meni o‘ldira olmagaysan, inshaalloh, men seni o‘ldirgayman, — degan edilar. Payg‘ambarimizning shul aytgan so‘zlarini Alloh taolo chinga chiqardi. Shu bilan Quraysh askari Uhud urushidan qaytishlarida Makka-Madina oralig‘idagi— Saraf degan joyga kelguncha bu kishi jon talashib, bo‘kirib keldi. Shu yerga kelganda jon berdi. Rasululloh umrlari bo‘yi qilgan g‘azotlari ichida, ilgari-keyin bo‘lib, shu bir kishini o‘ldirdilar. O‘z qo‘llari bilan o‘ldirganlari yolg‘iz shu kishi edi. Payg‘ambarimiz aytdilar:
— Insonlar ichida o‘lgandin so‘ngra eng qattiq azob tortguvchi kimarsa — payg‘ambarni o‘ldirguvchi yoki payg‘ambar qo‘lidan o‘lguvchi kishi bo‘lur. Buning sababi shuldurki, har bir payg‘ambar o‘z ummatiga ota-onasidan ham mehribonroqdur. Shuning uchun Alloh taolo Payg‘ambarimiz haqlarida shu oyatni tushirdi:
«Laqad joakum, rosuvlum min anfusikum, azizun alayhi ma anittum, hariysun alaykum bil mu’miniyna raufur rohiym...»
Ma’nosi: Alloh amri bilan, o‘zinglardan aziz bir kishi sizlarga payg‘ambar bo‘lib keldi. Sizlarning og‘ir yukinglar, mehnat-mashaqqatlaring aning ustiga yuklandi. Ul payg‘ambar sizlarga bek omroqdur (mehribondur). Butun dunyo xalqi Islom dinini qabul qilar bo‘lsalar, aning eng ortiq tilagi shuldur, ya’ni mo‘minlarga mehribon, alarga rahmlik, yaxshilik qiluvchi» demakdir.
Endi bilmoq kerakkim, aziz, rauf, rahim, bu uchovi ersa, Alloh taoloning sifatlaridandur. Chunki Qur’oni karimda: «Innalloha binnasi la roufur rohim» oyatini keltirdi. Ma’nosi: «Albatta, Alloh taolo odamlarga mehribondur, rahm qilguvchidur» demakdur. Payg‘ambarimizning haqlarida ham: «Bil mu’miniyna roufur rohim» deb Alloh taolo Payg‘ambarimizni o‘z ismi bilan atadi. Boshqa hech bir payg‘ambarni bu sifati bilan atamagan edi. Endi shundoq ulug‘, mehribon, shafqatlik payg‘ambar bir insonni o‘ldirur ersa, undin sira yaxshilik kutmaganligini bildirur. Shuning uchun Payg‘ambarimiz aytdilar:

— Bir kimsa payg'ambarni o'ldirgan bo'lsa, yoki payg'ambar tarafidan o'ldirilgan bo'lsa, bunday odam go'rga ko'milgandan boshlab, qiyomat bo'lguncha, to'xtovsiz go'r azobini ko'rgay, — dedilar.
Yana bu urushda dushman bahodirlaridan Ibn Qam'a degan bir kishi bor edi. Urush qizib turgan chog'da, payt poylab, Rasululloh ustilariga birdaniga ot qo'ydi. Qilich bo'yi yaqinlashib kelib, muborak bo'yinlariga bir qilich urdi. Boshlariga kiygan dubulg'a chiltarini qilich kesib o'tolmagan bo'lsa ham, qattiq urilganlikdan, qilich salmog'i bilan biror oy miqdori muborak bo'yinlari og'rib yurdi. Qilich urar chog'ida: «Qam'a o'g'lidurman, ol bu qilichni», deb chopgan edi. Uning bu so'ziga qarshi Payg'ambarimiz: «Aqmaakallohu vajhaka», ya'ni, «Alloh yuzingni xor qilsin», dedilar.
Shuning bilan, urush tarqalgandin so'ngra bu kishi o'z uyiga qaytdi, o'zi ersa arab ko'chmanchilari — arobiylardin edi, uyiga borgach, xotini aytdikim: «Uch kundan beri qo'ylarimiz to'pi bilan o'tloqqa chiqib yo'qoldi. Alarni izlab yurib, topolmay charchadik», dedi. Buni onglab, ul o'zi qo'ylarini izlamakka otlandi. Aylanib yurib qarasa, yiroqdin tog' boshida bir qora ko'rindi, qo'y bo'lgaymi deb, tog' ustiga chiqdi. Yaqinlashganda payqab qarasa, ul ko'ringan qora o'zining qo'y-qo'chqori ekandur. «Hay, jonivor, meni tanib turganga o'xshaydi», deb yaqiniga kelishi bilan, ko'kragiga bir suzib erdi, tog'din uchib, yumalaganicha, chala o'lik bo'lib, tog' tagiga tushdi. Mugizlari (shoxlari) qayrilgan katta bir tog' takasi poylab turgandek, tayyor turmush edi. Chala o'lik bo'lib tushgan kishini suzishga boshladi. Allohdin amr bo'lgandek, yuzidan boshqa joyini suzmas edi. Toshdin-toshga surib yurib, uning yuzini kishi jirkanguvdek qilib, ezib tashladi. Rasululloh buning haqida: «Yuzingni Alloh xor qilsun», degan edilar, ko'p uzoq o'tmay, Alloh bu so'zni chinga chiqarib, shu xorlik bilan o'ldi.
Yana bu urushda Rasulullohga ko'proq qasd qilib, dushmanchilik qilguvchilardan biri Madinalik Abu Omir Rohib edi. Rohibning ma'nosi obid demakdur. Rasululloh buni fosiq, deb atamish edilar. Aslida bu kishi madinalik ansor sahobalar urug'idan edi. Iymon bunga nasib bo'lmagach, oldiga kelgan shundoq ulug' ne'matdin o'z ixtiyori bilan quruq qoldi. Chunki Madina munofiqlarining ikki raislari bor edi. Birisi shu Omir Fosiq, ikkinchisi, Abdulloh ibn Ubay. Rasululloh Madinaga kelganlaridan keyin Islom masalasi qo'zg'alib, ular raislikdan ajradilar. Xalqning bular bilan ishi bo'lmay qoldi. Ana shu kundin boshlab, bularning hasad tomirlari qo'zg'aldi. Abadiy davlatni foniy dunyoga sotdilar. Shamchiroq gavharini ko'r bo'lib, qora toshga ayirbosh qildilar. Birinchisi ersa, Islom rivojini ko'rib, chidab turolmay, ellik jonga yaqin butun oilasi bilan Makkaga ko'chib borib, Quraysh mushriklariga qo'shildilar. Ikkinchisi bo'lsa, mol-jonini saqlamoq uchun til uchida bo'lsa ham musulmon bo'ldi, lekin Rasulullohga dilida dushmanlik qilib, fursat topar ekan, musulmonlarga ziyon yetkazmakdan hech tortinmas edi. Rasululloh bunga qarshi sabr qilmoqdin boshqa hech qandoq chora qilmadilar. Va u tavfiq topmay, shu munofiqlik bilan dunyodin o'tdi.
Yuqorida aytilgan shu Abu Omir Fosiq, musulmonlarni yiqitmoq uchun urush maydonida bir necha o'rinlarga yashirin quduqlar qazdirib qo'ygan edi. Rasululloh bu urushda ikki qavat temir sovut kiygan edilar. Payg'ambarimiz kiyim og'irligidan, payqamasdin shu chuqurlarning biriga tushib ketdilar. Qattiq yiqilganlikdan, tizza ko'zlari yaralanib, bir oz xushlari ketgandek bo'ldi. YOnlarida qo'riqlab turgan Hazrati Ali qo'llaridan tortib, Talha ibn Abdulloh oyoqlaridan ko'tarib chuqurdan chiqardilar. Shu chog'da kofirlar tomonidan Utba ibn Abu Vaqqos kelib Rasulullohga bir tosh otdi. Otilgan tosh ostingi ikki tishlarining birini sindirib ketdi. Muborak erinlari (lablari) ham tosh zarbidan anchagina yaralandi. Buni ko'rib Hotib ibn Balta'a aning ustiga arslondek otilib shundoq qilich urdikim, boshi olmadek uzilib yerga tushdi.
Yana dushmanlardin Abdulloh ibn Shihob Rasulullohning yuzlariga qarab tosh otdi,

buning zarbidan muborak yuzlari ham yaralandi. Buning ustiga, boshlariga kiyilgan temir dubulg'alari urilgan qilich zarbidan sinib ketib, boshlari ham yorildi. Mengzalariga dushman tomonidan tekkan qilich zarbidan yuz suyaklariga dubulg'a halqasi botib, yuzlarini qattiq jarohatladi.
Qisqasi shuki, hadis olimlari, tarix olimlarining aytishlaricha, Rasulullohning boshlariga, yuzlariga, butun badanlariga qilich, nayzalar, oybolta, cho'qmorlar, toshlar dushman tomonidan otilib, urilib, yetmishdan ortiq joylari og'ir-engil yaralangan edi. Endi bu so'zlarni o'qib, anglaguvchi odamlarning ko'ngillariga shundoq kelishi mumkindurkim, Payg'ambarimiz Muhammad alayhissalom Xudoning do'sti, habibi, barcha olamga yuborilgan Allohning haq payg'ambari — Rahmatul lil alamiyndurlar. Ish shundoq ersa, bundoq ulug' darajalik zot shu qadar kulfat, mehnatlarga qolib, kofirlar tomonidan jabru jafolar tortishlariga hikmat na erdi? Mana shu so'z har kimning ko'ngliga kelib qolishi ehtimoldur. Bu so'zning javobida, o'tgan ulug' olimlarimiz shundoq demishlardirkim:
— Insonlar ichida payg'ambarlar Xudo oldida eng ulug' martabaga egadurlar. Ayniqsa, alar ichida bizning Payg'ambarimizning darajalari hammalaridan ham ulug'roqdir. Endi Alloh taoloning dunyoga qo'ygan odati shundoqdurkim, aning oldida kimning maqomi balandroq bo'lsa, dunyoda tortgan jabru jafosi ortiqroq bo'lgay, alardin qaysi birlari Alloh amrini xalqqa yetkazishda kofir va munofiqlardan ko'proq aziyat chekkan bo'lsa, shunga ko'ra oxiratda ko'proq ajr-savob topgay. Yana bir hikmati shuldurki, hayot olamidagi borliq narsalar butunlay sababga bog'lanmishdur. Dushmanni yengishlar yoki ulardan yengilishlar bo'lsa, albatta, bularning biror sabablari bordur. Bu urush boshlanishida yengish asbobi musulmonlar qo'lida edi. Buning sababi bilan dastlabda dushmandan g'alaba qozonmish edilar. So'ngra musulmonlar qo'llaridagi zafar sabablarini yaxshi saqlay olmagach, bu davlatdin ajradilar. Chunki Allohning taqdiri bandaning qilmishiga bog'liqdur. Dunyo yaralgandan beri insonlar ustida bo'layotgan ilohiy qonun shuldur. Buning rioyasi barcha insonlarga barobar vojibdur. Shuning uchun Rasululloh askarining orqa tomonini saqlamoqqa ellik kishilik bir bo'lik merganlarni, shu kunning so'qish yasog'icha eng keraklik o'ringa tayinlab qo'ymish edilar. Har qandoq ahvol yuz bersa ham shu joyni qo'ldan bermaslikka buyurgan edilar. Mana, Rasulullohning shu buyruqlari amalga oshirilmadi. Zafarning katta bir sababini qo'ldan chiqardilar. Shu sababdan dushmanlaridan yengildilar.
Lekin bu yerda yana bir so'z bordirkim, Alloh taolo o'ziga iymon keltirgan mo'minlarni shundoq o'rinlarda nega kofirlardan asramaydi? Buning javobi, birinchidan shuldurki, buyongi (keyingi) mo'minlarga tanbeh bo'lsin, qolganlar bundan ibrat olsinlar. Musulmonlar hech bir vaqtda, ayniqsa, so'kish-savash chog'larida boshliqlarning buyruqlarini buzmagaylar. Alloh amrini dunyo ishlaridan oldin tutgaylar. Ikkinchi javob shuldurki, Rasululloh yaratilishida, muborak nurlari hammadin ilgari yaratilmish edi. Dunyo-ga kelishlarida barcha payg'ambarlardan keyin keldilar. O'tgan payg'ambarlarga ham kofirlar bilan jang qilmoq o'z shariatlarida farz qilingan edi. Shuning uchun o'tgan payg'ambarlar ham Xudo yo'lida dushmanlariga qarshi jihod qildilar. Alarning ummatlaridan bir qancha mo'minlarga shahidlik darajasi nasib bo'ldi. Bu daraja ersa payg'ambarlardan va dag'i (yana) siddiqlardin so'ngi, Xudo oldida, eng ulug' daraja shu erdi. Bunday bo'lgach, bu ulug' darajadan bu ummatning eng oldingi saflari quruq qolmagay, deb Alloh taolo bir qancha sahobalarni shahidlik darajasiga yetkazdi. Yana bulardan boshqa hikmatlar ko'p bo'lsa ham, shu aytgan so'zlarimiz mo'minlar uchun yetarlikdur. Yana o'z so'zimizga kelaylik.
Shundoq qilib, Rasululloh bundoq og'ir yarador bo'lishlaridan sahobalar qattiq qayg'urdilar. Alardin qaysi birlari aytdi:
— YO Rasululloh, duo qiling, bu kofirlar qirilsinlar, — dedi. Anda Rasululloh:

— Meni Alloh taolo olam xalqini haq dinga chaqirmoqqa, alarga to‘g‘ri yo‘lni ko‘rsatmoq uchun yubordi. Men Alloh tomonidan butun xalq uchun rahmat keltirdim. La’nat o‘qib, odam bolalarini o‘ldirmak uchun kelganim yo‘q, — dedilar.
So‘ngra «Allohummahdi qovmiy vag‘firlahum, fainnahum la ya’lamun». Ya’ni: «Ey bor Xudoyo, qavmimni haq yo‘lga solgin, yozuqlarini kechirgil, chunki ular bilmaydilar», deb duo qildilar.
Bu Uhud urushida bir necha sahoba xotunlar ham urushga qatnashgan edilar. Alardin biri Ummu Ammora otliq bir xotun erdi. Bu xotun ersa, eri Zayd ibn Osim va ikki o‘g‘li bilan to‘rt kishi bo‘lib, urushga kirdilar. Bular haqida Rasululloh «Rohima kumullohu ahlal bayti», ya’ni, «Alloh taolo barcha oilalaringni rahmat qilsin», deb duo qildilar. Ummu Amora buni anglab:
— YO Rasululloh, yana duo qilgaysizkim, jannatda siz bilan birga bo‘lgaymiz, — dedi. Anda Rasululloh:
— Ey bor Xudoyo, bularni jannatda menga rafiq qilgaysan, — dedilar. Rasullullohdin bu so‘zni onglagach: «Endi dunyoda nima musibat ko‘rsam parvoyimga kelmas», deb mardonalardek urushga kirdi. Rasulullohning oldi-orqa, o‘ng-so‘llaridan hech ajralmay yurib urushdi. Va shul kuni o‘n ikki joyidan yaralandi raziyallohu anho.
Yana bu g‘azotga kirgan xotunlarning birisi Ummu Ayman Barakadur. Bu xotun ersa, Rasulullohni kichikliklarida ko‘tarib boqqan, otalari Abdullohdin meros qolgan dodaklari erdi. Rasululloh buni asrandi o‘g‘illari Zayd ibn Horisaga nikohlab berdilar. Bundan Usoma ibn Zayd tug‘ildi. Mu’ta g‘azotida besh ming askarga bu o‘g‘ilning otasi Zaydni bosh qo‘mondon qilgan edilar. Bu muborak xotun yaradorlarga suv bermak niyati bilan Madinadan chiqayotganlarida, Uhud urushidan qochquvchilarga qarshi keldi. Alarning yuz-ko‘zlariga qum tuproqlar sochib:
— Ey o‘limdan qo‘rqqan nomardlar, Rasulullohni dushmanlar qo‘liga qoldirib, uyalmay nechuk kelursiz, yo‘q ersa, xotunlardek egirchak olib egiringlar, qilich-nayzalaringizni biz xotunlarga topshiringlar, — deb shundoq so‘zlar bilan alarni qattiq uyaltirdi.
O‘zi Uhud maydoniga qarab jo‘nadi, ko‘rdiki, bu urush musulmonlar ziyoniga aylanibdur. Rasulullohning vujudi-shariflari, bosh-oyoqlari degudek, bir qancha joylari yaralanibdur, buni ko‘rib, toqat keltirolmay, qilich olib urushga kirdi. Kofirlar tomonidan Habbob degan kishi bu muborak xotunni nishonga olib o‘q otdi, arablar odaticha, xotun va bolalarni o‘lja olish bo‘lsa ham, alarni urish, o‘ldirish yo‘q edi. Ammo ul nomardning otgan o‘qi Ummu Aymanga kelib tegib, yiqildi. Bu qilgan ishiga maqtanib, u kofir qattiq kuldi. Rasululloh buni payqab turgan edilar. Bu holni ko‘rib, qattiq xafalandilar. YOnlarida o‘q otib turgan Sa’d ibn Abi Vaqqosga uchida tig‘i yo‘q quruq yog‘och o‘q olib berdilar va: «Buning bilan u kofirdan Ummu Ayman qasosini qaytargil» dedilar. So‘ngra Sa’d ibn Abi Vaqqos tig‘siz yog‘och o‘qni unga qaratib otgan edi, xato qilmay, bo‘g‘iziga tegib, shul onda yiqildi. Buning chalqancha tushib yiqilganini ko‘rib, Rasululloh ham kuldilar. Bir zum ilgari Ummu Ayman yiqilganida bu kofir xush bo‘lib kulgan edi, xiyol o‘tmay bu ish o‘z boshiga tushdi. Buni ko‘rib Rasululloh:
— Ey bor Xudoyo, Ummu Ayman qasosini Sa’d qaytardi, aning duosini sen har vaqt ijobat qilgil, — dedilar.
Shuning uchun bu duo barakotidan Sa’d ibn Abi Vaqqosning duolari hamisha maqbul edi. Ma’lumdurki, ushbu Uhud urushida dushmanlarning soni o‘n mingga yaqin edi. Bularga qarshi qo‘yilgan islom qo‘shini mingga yetmas edilar. Yuqorida aytilishicha, urush boshlanishi bilan musulmonlar g‘alaba qozongan bo‘lsalar, o‘zlari sabab bo‘lib, bu g‘alabani qo‘ldan chiqardilar. Mana shuncha ko‘p dushman askarlari ichida qancha bahodirlar bor ersa, barchalari Rasulullohni o‘ldirmak qasdida ustilariga hujum qilishib ko‘rdi. Lekin, Alloh taolo Payg‘ambarimizni saqlab, alardin hech birlari maqsadlariga yeta

olmadi. Va bir necha sahobalardin boshqalari, ayniqsa, yuqorida nomlari yozilmish o‘n to‘rt odam o‘limga bosh bog‘lab, jonbozlik bilan Rasulullohni dushmandan qo‘riqladilar. Haqiqatda esa «Vallohu ya’simuka minannas», ya’ni, «Alloh taolo seni dushmanlardan saqlaydi», degan oyat nozil bo‘lib, shuning mazmunicha, alarning yomon qasdidan Payg‘ambarimizni Alloh o‘zi asradi. Bu oyat ifoda qilgan Allohning va’dasi chin bo‘ldi. Rasulullohning muborak mengzalari (yuzlari) qattiq yaralangan edi. Dushmanlardan Ibn Qam’aning otgan toshi yuzlariga tegib, buning zarbidan dubulg‘a halqasi yuz suyaklariga botib ketdi. Hazrati Abu Ubayda bu halqani chiqarmoqchi bo‘lib, qo‘llari bilan chiqarolmay, tishlab tortganlarida, oldingi ikki tishlari qo‘mirilib ketdi. muborak yuzlaridan va tishlaridan to‘xtamay qon oqqali turdi. Lekin Rasululloh yerga oqib tushgali qo‘ymay, surtib turdilar. Buning sababi, «Agar qonim yerga tomsa, bularga osmondin balo azobi tushgay», dedilar. Shu chog‘da Rasulullohga qattiq chanqoqlik paydo bo‘ldi. Buni bilib, Hazrati Ali qalqonlarini to‘ldirib suv keltirdilar. Uzun turib, suvning rangi o‘zgarib qolganlikdan uni ichmadilar. Darhol Muhammad ibn Maslama qayerdandir bir idishda toza suv keltirdi. Undin qonib ichib, haqqiga duo qildilar.
Shu orada hazrati Fotima boshliq bir necha Madina xotunlari kelishdi. Rasulullohni bu holda ko‘rishib xotunlar yig‘lashib ketdilar. Rasulullohning bosh-ko‘zlarini qonga bo‘yalganini ko‘rib, hazrat Fotima chiday olmay, Rasulullohni quchoqlab ko‘p yig‘ladi. So‘ngra Hazrati Ali suv quyib, qonlik yaralarini yuvdilar. Yaralarining og‘zi ochilib ketganlikdan, qaytadan qon oqa boshladi. Buni ko‘rib, Fotima, kuydirgan bo‘yraning kulini yaralariga sepdi. Shu bilan qon to‘xtadi. Yana shu o‘rtada dushmanlardan bir bo‘lak kishilar tog‘ ustidan ko‘rinish qilib, maqsadlari shul tomondan hujum qilmoqchi edilar. Rasululloh alarni ko‘rib:
— Ey bor Xudoyo, kofirlar mo‘min qullaringni yengib, alardin yuqori turmoqlari loyiq bo‘lmagay, Sening yordaming bilan har vaqt quvvat topgaymiz, yo‘q ersa, bular bilan urushmoqqa bizda kuch yo‘qdur, — dedilar.
Buni onglab, Hazrati Umar boshliq bir necha muhojir sahobalar alarga qarshi chiqib, tog‘ ustidan qo‘g‘lab tushdilar. Mana bu oyat shu chog‘da nozil bo‘ldi:
«Vala tahinu vala tahzanu va antumul a’lavna inkuntum mu’minin», ya’ni, «Ey mo‘minlar, bo‘shashmanglar, qayg‘urmanglar, albatta, sizlar ustundursizlar, agar chin mo‘min ersanglar», demakdur.
Bu oyat mazmunida mo‘minlar uchun bek ulug‘ bashorat bordur. Chunki buning mazmunicha, har vaqt ustunlik va g‘olibiyat haqiqiy mo‘minlarga xos sifatlardandur. Chunki bu dunyo maydoni bo‘lsa, mo‘minlar uchun sinash o‘rnidur. Alloh taolo mo‘minlarni urush kunlarida gohi yengish, gohi yengilish bilan sinab boqadur. Agar musulmonlar chin mo‘minlik maqomini saqlay olsalar, har ishning sababini o‘z o‘rnida qilsalar, eng so‘ngi g‘alabani qozonishlarida hech shak-shubha yo‘qdur. Yuqorigi oyat ustiga mana bu hadis bordurkim, Rasululloh aytdilar: «Al-islamu ya’li vala yu’la», ya’ni «Islom ustun bo‘lur, ostin bo‘lmas, g‘olib kelur, mag‘lubiyatda qolmas» demakdur.
Endi yuqorida aytilmish oyat, hadisdan chiqqan ma’noga qaralsa, qullikda qolgan, butun huquqlaridan ajrab, asoratga tushgan musulmonlar haqida qandoq hukm chiqarsa bo‘lur. Tushungan har bir odam buni o‘zi bilur. Yana maqsadga kelaylik.
Rasululloh urushda olgan jarohatlarining ko‘pligidan, shu kungi peshin namozini turib o‘qishga kuchlari kelmay, o‘ltirib o‘qidilar. Sahobalar ham ko‘pchiliklari yarador, majruh bo‘lganliklaridan alar ham o‘ltirib iqtido qildilar. Shundoqkim, Hazrati Talha ibn Ubaydulloh, raziyallohu anhu, bu urushda yetmish necha joydin jarohatlangan edi. Yalang‘och qo‘li bilan dushman qurolidan Rasulullohni qo‘riqlab yurib, necha barmoqlari kesildi. Qon ko‘p oqqanlikdan, qonsirab yiqildi. Buni ko‘rib, Abu Bakr Siddiq aning yuziga suv sepib edi, hushiga kelishi bilan, — «Rasululloh nima bo‘ldilar, u kishi qandoqdur?»,

— deb so'radi. Omonliklarini onglab: «Ey Abu Bakr, endi bizga har qancha musibat yetsa, osondur», dedi. Ya'ni, Rasulullohni tirik ko'rishdan umidlari uzilmish edi. Tirik borliklarini anglagach, buning quvonchligida boshqa mehnat mashaqqatlarini unutdilar.
Yana sahobalardan Abdulloh ibn Jahsh, amir Hamzaning jiyanlari Uhud shahidlaridan edi. Uhud urushiga chiqardin bir kun ilgari shundoq deb duo qildilar:
— Ey bor Xudoyo, erta urush maydonida qattiq ko'ngillik, bir dushman bahodirini menga yo'liqtir. Ul meni o'ldirgan so'ngida, unga qanoat qilmay, ko'zimni o'yib, quloq burunlarimni kesib tashlasin. Tongla qiyomat kuni sening dargohingga borganimda: «Ey Abdulloh, nega quloq-burning kesilmishdur, deb so'ragaysan. — Sening yo'lingda, payg'ambaring yo'lida kesildi, deganimda, «Rost aytursan», deb bu yo'lda chinligimni bildurursan, — dedi. Darhol duolari qabul bo'lmish edi, o'zi degandek kofir bahodirlaridan Axnas ibn Shurayq degan kishi qo'lida o'ldirildi. So'ngra quloq-burunlari kesilib, ko'zlari o'yilib, shahidi a'lo darajasiga yetdilar.
Shu kundagi urushda chopib turgan qilichi temir sovutlar ustiga qattiq urganlikdan uzilib ketgan edi. Rasululloh buni ko'rib, darhol bir xurmo yog'ochi shoxini olib, qo'liga berishlari hamon, ul yog'och qilichga aylandi. Uning otini Urjun qo'ydilar. Urjun, deb arab tilida xurmo shoxini aytilur. Bu mo'jizalik qilich Abdulloh ibn Jahsh bolalari qo'lida uzoq yillar saqlanib keldi. Abdullohning onasi — Umayma Abdulmuttalib qizi Payg'ambarimizning ammalari edi. Bu er yigitni o'ldirguvchi kishini ko'p hayol o'tmay, shu maydonda Hazrati Ali o'ldirdi.
Yana ulug' sahobalardin shu urushda Hazrati Hanzala shahid bo'ldi. Madinaga Islom dini kirmasdan ilgari, yerlik arablar raisi, yuqorida sifati aytilgan Abu Omirning o'g'li edi. Rasululloh Madinaga hijrat qilib kelganlaridan so'ngra, ul kofir Islomdan yuz o'girib, o'ziga qarashlik kishilar bilan Madinadan chiqib, Makka kofirlariga qo'shilmish edi. Bu urushda eng avval Rasulullohga qarab qarshi o'q otgan kishi ham shul edi. Hazrati Hanzala Xudo yo'lida otasini o'ldirish haqida Rasulullohdan izn so'ragan bo'lsa ham, bu ishga ruxsat qilmadilar. Uhud so'qishida kofirlar tarafida askar boshlig'i bo'lgan kishi Abu Sufyon edi. Hanzala, raziyallohu anhu, Abu Sufyonga hujum qilib, aning otiga qilich soldi. Andin yiqilishi barobar, qo'rqqanidan Abu Sufyon qattiq qichqirib yubordi. Hazrati Hanzala qilich ko'tarib, Abu Sufyonni chopgali turganda, uning soqchilaridan Shaddod ibn Asvad chaqqonlik bilan Hanzalaga qilich urib, ani shahid qildi. Rasululloh aytdilar:
— Na ishdurkim, maloikalar Hanzalani bulut ustiga ko'tarib, kumush tos ichida yuvayotganlarini ko'rdim,— dedilar. Buning sababi ersa, Hazrati Hanzala shul kuni Madina qizlarining biriga yangidan uylangan edi. Ertasi kuni urush boshlanmoqchi bo'lib qoldi. Yangi kelin ustida bir kecha qo'nmoqqa Rasululloh izn berdilar. Shu kecha xotin tush ko'rsa, tushida osmon yorildi. Hanzala yoriqning u yog'iga o'tib g'oyib bo'ldi. Bu ko'rgan tushining ta'biricha, shu urushda uning shahid bo'lishini xotini gumon qildi, uzun tun o'tib bir-birlariga yovuqlashmadilar (yaqinlashmadilar). Erta namozini o'qigandin so'ngra bu ish voqe' bo'ldi. Mana shu chog'da bular g'usl-tahorat olmasdin ilgari borliq askarlar tezdin dushmanga qarshi chiqsin, deb Rasulullohdin buyruq chiqdi. Buyruq kechiktirilmasin, deb g'usl qilmasdin, yugurib chiqib askar safiga qo'shilmish edi. Rasululloh bu xabarni onglagandin so'ngra: «Hanzalani farishtalar yuvganlarining sababi shu ekan» — dedilar. Bu muborak kishini butun Hadis kitoblarida «G'asisul maloika» deb ayturlar. Ya'ni, «farishtalar yuvgan kishi» — demakdur. Otasi Abu Omir bo'lsa, tamom umrini Rasulullohga dushmanlik qilib o'tkazdi. Kundan-kunga Islom rivoj topganini ko'rib, hasadi oshib ketgandin arab yerida chidab turolmay, oxiri Shom viloyatiga qarab qochdi. YOlg'izdan-yolg'iz qolib, har yerda urilib-surilib yurib, xor-zorlik bilan, iymondin ulush ololmay, kofir qavmida o'ldi. Buning o'g'li Hanzala, shahidi a'lolik darajasiga yetib, aning jasadini bulut ustida farishtalar yuvdilar. O'ylab qarasak, bu qandoq nozik,

yashirin sirdur. Buning haqiqatini Allohdin oʻzga kim bilur.
Rasululloh bu kofirning tentib yurib, yolgʻiz qolib, kofirlikda oʻlishini ilgariyoq xabar bermish edilar. Buning haqida nima degan boʻlsalar, shundoqligicha boʻlib, moʼjizalari barchaga maʼlum boʻldi.
Yana shu Uhud urushida musulmonlardin Amr ibn Jamuh shahid boʻldi. Bu kishi ersa ansor sahobalaridan erdi. Ulugʻ yoshlik, oyogʻi choʻloq edi. Har biri yoʻlbarsdek toʻrt oʻgʻli bor edi. Toʻrtovlari ham barobar askar safiga hozir boʻldilar. Otalariga aytdilarkim: Sizning Xudo oldida qabul boʻlguvdek uzringiz bordur, siz tomondin biz toʻrt oʻgʻil urush maydonida turibmiz, endi sizga urushga chiqmoqning nima hojati bordur? deb otalarini qaytardilar. Bolalaridan bu soʻzni onglagach, yashirincha Rasululloh oldilariga kelib aytdilarkim:
— YO Rasulalloh, siz bilan birga bugun urushga chiqmoqchi edim, sizdan ajrab qolmoqqa toqatim yoʻqdur. Oʻgʻillarim ersa, bu ishga toʻsqinlik qilib tururlar. Alloh haqi, meni bu ishdin toʻsmasinlar, ajab emas, bu urushda Alloh taolo menga shahidlikni nasib qilsa, shu turganimcha jannatga kirib olib, u joyda ham choʻloqlanib bosib yursam, men uchun na ulugʻ davlatdur, — deb yigʻladi. Anda Rasululloh aytdilar: «Alloh oldida sening uzring maqbuldur, sen kabi kishilarga jihod qilishni Alloh buyurmaydur» degan boʻlsalar ham, oʻgʻlonlariga qarab aytdilarkim: «Agar ani bu ishdin tutmas ersangiz, shahodat topsa, aning maqsadi hosil boʻlgay», dedilar. Bu soʻzni oʻgʻillari ham qabul qildilar.
Rasulullohdin bu soʻzni onglashlari bilan, darhol turib, qamchini ilgiga olib, yuzini qiblaga qaratgancha:
— Ey bor Xudoyo, bu urushda menga shahidlikni nasib qilgaysan va bu ulugʻ darajadin meni noumid qilmagaysan, — deb duo qilgandin soʻngra urushga kirib, shahodat topdi.
Rasululloh: «Buning choʻloq oyogʻini toʻgʻri bosib, jannatda yurganini koʻrdim», dedilar.
Yana bu kishining yuqorida aytilmish toʻrt oʻgʻlining biri Hammod dagʻi (ham) shahid boʻldi. Buning qayin ogʻasi Abdulloh ibn Amr ham shahid boʻlmish edi. Amr ibn Jamuhning xotini Hind ham boshqa bir necha sahoba xotunlari bilan urush maydonida chanqagan askarga suv berib turmoqda edilar. Bu xotun koʻrdikim, oilasidan uch kishi shahid boʻlibdur — eri Amr, oʻgʻli Hammod, qarindoshi Abdulloh. Bu shahidlarni bir tuyaga yuklab, Madina mozoriga koʻmmoqchi boʻlib, yoʻlga chiqdi. Buning oldidan onamiz Oisha bir necha xotunlar bilan qarshi keldilar. Urush xabarini soʻrab, qoʻshinning qaygʻuli holini angladilar. Hammalari qattiq qaygʻurishgan boʻlsa ham, Rasulullohning salomatliklarini onglab, boshqa musibatlardin tasalli topdilar. Shundoq qilib, bulardin ajragandin soʻngra Madina sari tuyani yetaklamoqchi boʻlgan edi, tuya choʻkib olib, ul yoqqa yurishdan bosh tortdi. Agar Madinaga qarab yetaklasa, toʻxtamay Uhudga qarab sudrab ketar edi. Buni koʻrib ul xotun shu ishdan Rasulullohga xabar berdi. Anda Rasululloh aytdilar:
— U tuya yurmakka qandoq yoʻl topa olgaykim, Xudo tarafidin yurmasga buyurilmishdur. Uhud shahidlarining qabrlari ana shu yerda boʻlishi lozimdur, — deb tuyani qaytarib keltirmoqqa buyurdilar.
Hazrati Huzayfaning otasi Yamon va Sobit ibn Vaqsh, bu ikki kishini Madinada qoʻrgʻon ichiga qoʻyilgan xotun, bolalarga bosh qilib qoldirgan edilar. Chunki bularga qarilik yetgan, har ikkovlari kuch-quvvatdan ketgan kishilar edi. Birovlari turib, aytdilarkim: «Hoy, falonchi, ikkovimizdan agar umrimiz qolgan boʻlsa, eshak suv ichib qongunchalik fursatimiz qolgandur. Shunchalik arzimagan umrimizni ayab, oʻlimdan qoʻrqib, shahidlik darajasidan quruq qolmaylik, yigitligimizda havasga chopgan qilichlarimizni bugungi kunda Xudo yoʻlida ham chopib koʻraylik» deb qilichlarini oldilar. Urush maydoniga borib, musulmonlarga qoʻshila olmasdan, kofirlar saflariga aralashib qolib, alarga qilich soldilar. Xudodan oʻzlari tilaganlaridek, har ikkovlari ham shahidlik darajasini topdilar, raziyallohu

anhum. Birlari mushriklar qo‘li bilan o‘ldirilgan bo‘lsa ham, ikkinchilari urush to‘polonchiligida payqalmasdan Islom qilichlari ostida qolib, shahid bo‘ldi, Xudo yo‘lida bo‘lgandin keyin, har qandoq sabablar bilan o‘lgan bo‘lsa ham, mo‘minlarning shahodat topishida hech shak yo‘qdur. Chunki bandaning dunyodagi barcha qilgan ishlari aning niyatga bog‘liqdur. «Innamal a’malu binniyyati», ya’ni «Bandaning har bir qilgan ishlari uning niyatiga qarab bo‘lur», degan payg‘ambarimizning so‘zlari ochiq dalildur. Bu kishining o‘g‘li Huzayfa ko‘rdikim otasi Yamon tanilmasdin musulmonlar tomonidan o‘ldirilmishdur. Bu ishdin bek g‘amgin bo‘lib, buning hukmini Rasulullohdin kelib so‘radi. Rasululloh aning shahodat topganini bildirdilar. Shundoq bo‘lsa ham, yana xazinadan xun to‘lab, mol bermoqchi bo‘ldilar. Anda Huzayfa:
— YO Rasulalloh, Xudo yo‘lida otam jonini qurbon qildi, men aning qon-molini musulmonlarga sadaqa qilib, alarga bag‘ishladim, — dedi. Bu so‘zdin Rasululloh ko‘p rozi bo‘ldilar.
Huzayfa, raziyallohu anhudan bir necha hikmatlik va ibratlik so‘zlar aytilmishdur. Alardin biri shul edikim, andin so‘radilar:
— Tiriklar o‘ligi kimdur?
Anda ul aytdi:
— Tiriklar o‘ligi ul kishidurkim, bir nohaq ishni ko‘rib turib, sukut qilgay, ul ishga qo‘li bilan yoki tili bilan qarshilik qila olmagay, hech bo‘lmaganda ko‘ngli bilan bo‘lsa ham, ul ishga norozilik nafratini bildirmagay.
Shuning uchun Payg‘ambarimiz aytdilar:
— Agar bir kishi shariat harom qilgan narsani, ishni ko‘rsa, albatta, ul ishga qo‘li bilan qarshi tursin. Agar bunga qudrati yetmasa, tili bilan qaytarsin, bunga ham yaray olmasa, hech bo‘lmasa ko‘ngli bilan norozi bo‘lsin. Bu so‘ngisi — iymonning eng kuchsiz bo‘lishidandur.
Agar ko‘ngli bilan ham ul ishga norozi bo‘lganin sezmas ersa, bundin Alloh saqlasinkim, bu ish iymonsiz kishilarning belgisidur. Dinsizlik, dahriylik ofati tarqalmish joylarda, yuqorigi hadisi sharifda yozilgan uch darajaning birinchi, ikkinchilarining yo‘qolganida hech shak yo‘qdur. Endi, uchinchi darajalik musulmonlarga kelsak, bularning topilishlari ham sanoqlidur. Bu ish esa, shu kunlardagi dahriy hokimiyati ostida jon talashib kelayotgan, chin, haqiqiy mo‘minlarga ochiq ma’lumdur. Ko‘zlarimiz ko‘rib, quloqlarimiz eshitgandin keyin, bu so‘zlarni yozdim.
Yana o‘z maqsadimizga kelaylik. Abu Sufyon xotuni Hind Utba qizi o‘ziga o‘xshash bir necha shoira xotunlar bilan she’r o‘qib, urush qizdirmoq uchun Makkadin chiqqanligi bu so‘z boshida yozilmish edi. Bu shoira xotun Uhud urushida musulmonlarni yengib, kofirlar g‘alaba qozonligini ko‘rdi.
Hazrati Hamza boshliq yetmish necha kishi musulmonlardin shahid edilar. Alarning muborak jasadlari qonlariga bo‘yalib, maydon ichida yotmish edi. «Agar dushmanlarimizni yengsak, alarning quloq-burunlarini kesib bo‘ynimga taqurman», — deb bu xotun ont ichgan edi. Shu qilgan ahdini bajarish uchun musulmonlarning o‘liklarini oralab, alarning quloq-burunlarini kesib, munchoq o‘rnida bo‘yinlariga taqdi. Hind xotun amir Hamzaning qornini yorib, bag‘rini chiqazib chaynadi. Lekin uni yuta olmay, og‘zidan purkib tashladi. Xotunning bundoq qilgani ersa, ul o‘ziga ahd qilmish edikim, — «agar Hamza qo‘limga xoh tirik xoh o‘lik tushar bo‘lsa, uning bag‘rini (yuragini) chaynab yegayman» — deb. Mana shu qilgan ahdiga vafo qilib, uni chaynab yutmoqchi bo‘ldi.
Rasululloh buni eshitib — «Alloh taolo Hamzaning jasadini do‘zax o‘tiga harom qilmishdur, aning vujudidan hech narsani do‘zax o‘ti kuydirolmagay. Agar ul xotun chaynagan Hamza jigarini yutgan bo‘lsa edi, buning hurmatidan do‘zax o‘tida kuyishdan

qutilur edi»— dedilar.
So'ngra bu xotun egiz bir tosh ustiga chiqib turib, borliq tovushi bilan qichqirib, she'r o'qidi. O'qigan she'rida Badr urushida amir Hamza tarafidan o'ldirilgan otasi Utba, aka-ukalari Shayba, Valid va bosh-qa o'ldirilganlarni yod qildi. Alarning qasoslari uchun tengdoshlaridan boshga-bosh, jonga-jon olganlarini bildirdi. Amir Hamzaning jigarini chaynab ahdiga vafo qilganlarini aytib maqtandi. «Muhammaddin o'chimni oldim, dushmanlarimning qonlariga qondim. Endi armonim qolmadi» deb qattiq baqirib, so'ngra tosh ustidan tushdi. Bundin keyin bu xotunning eri Abu Sufyon tosh ustiga chiqdi. Borliq tovushi bilan un solib aytdikim:
«Insonlar aro urush albatta navbatlikdur, kechmushda qayg'urgan bo'lsak ham, bugungi kun biz uchun suyunchlikdur. Badr urushi sizlarining foydanglar uchun bo'lmish edi. Uxud urushi bizning qasosimizni qaytardi. Badr urushida biz yutqazgan bo'lsak ham, Uhud urushida bizning yutug'imiz ulug'dur». Abu Sufyon bu so'zlarni maqtanchiqlik bilan aytgandin keyin «I'la Hubal, i'la Hubal» deb qattiq qichqirdi. Ya'ni, «Ey Hubal, bundin ham martabangni yuqori ko'tar», deb maqtandi.
O'shal zamondagi arablarning Ka'ba toshlariga osib qo'ygan uch yuz oltmish butlari bor edi. Quraysh qabilasi ushbu Hubal otliq o'z butlarini barcha butlar ulug'i deb ishonur edi. Anda Rasululloh Abu Sufyon so'zini eshitib:
— Ey Umar, buning so'ziga javob aytgil, — dedilar.
«Allohu a'lo va ajallu la savoa qatlana fil jannati va qatlakum fin nar», ya'ni «Alloh ulug'dur, o'rtamizda tenglik yo'qdur. Bu urushda bizdin o'lganlar jannatga kirgaylar, ammo sizlardin o'lganlar ersa, tamuqqa (do'zaxga) tushgaylar». Hazrati Umar Abu Sufyonga shul javobni qaytardi. Anda Abu Sufyon ani onglab:
— Bizning Uzzo nomlik butimiz bor, sizlarda yo'qdur» — dedi.
Anda Rasululloh aytdilar:
— Alloh mavlana, vala mavlalakum, ya'ni, «Allohdek ulug' egamiz bordur, sizlarning undoq ulug' eganglar yo'qdur — dedilar.
Har ikki tomondin bu so'zlar o'tgandin so'ngra, Abu Sufyon hazrati Umarni atab chaqirdi. Rasululloh: «Ey Umar, aning oldiga borgil, holiga boqib javob aytgil» deb u bilan so'zlashmakka ruxsat qildilar. Hazrati Umar uning qoshiga keldi esa:
— Ey Umar, Xudo haqqi, rostini aytgilkim, Ibn Qam'a Muhammadni o'ldirdim debdur, uning so'zi chin bo'lgaymu? — dedi.
Hazrati Umar:
— Bu so'z yolg'ondur, Rasululloh salomatdurlar, sening bu so'zlaringni onglab o'ltirurlar — dedi.
Anda Abu Sufyon:
— Mening oldimda, ey Umar, ibn Qam'a so'zidan sening so'zingga ishonish ortiqroqdur — dedi. Bu so'rashning sababi esa, Ibn Qam'a Islom tug'ini ko'tarib turgan Mus'ab Ibn Umayrni o'ldirib, Muhammadni o'ldirdim, deb gumon qilib, askar ichida jar chaqirtirgan edi. Bu so'zning bayoni yuqorida o'tmishdur.
Ikkinchi bir rivoyatda Abu Sufyon musulmonlarga qarab: «Muhammad tirik bormu?» deb uch marotaba baqirdi. Rasululloh: «Indamanglar» dedilar. Bu tomondin hech qandoq javob qaytarilmagach: «Qahofa o'g'li Abu Bakr tirik bormu, Hattob o'g'li Umar bormu?» deb har birlarini uch qaytadan chaqirdi. Bunga ham musulmonlar javob qaytarmasdin sukut qildilar. So'ngra Abu Sufyon o'z askariga qarab: «Sizlarga bashorat bo'lgaykim, bu chaqirilmish kishilaring o'ldirilmishdir, bular ichida javob qaytargudek kishilar qolmabdur», dedi. Hazrati Umar bu so'zni anglab chidab turolmay: «Ey Xudo dushmani, sen aytgan odamlarning barilari tirikdurlar, sening qo'rqqan kunlaring bu yaqinlarda yana oldingga kelgusidur», dedi. So'ngra Abu Sufyon qichqirib nido qildikim: «Bu so'qish

bizning foydamiz bilan tugadi, ikkinchi urushimiz kelasi yili Badr maydonida bo‘lsin», dedi. Buni anglab, Rasululloh ham kelasi yili Badr maydonida urush qilmoqqa va’da qildilar. Shuning bilan Abu Sufyon ham o‘z askariga qarab qaytdi. Aning ortidan Rasululloh hazrati Alini yuborib, aytdilarkim:
— Qaraysan, nima ish qilurlar. Agar tuyalarini minishib, yugurik otlarini yondab yetaklashgan bo‘lsalar, o‘z yurtlari Makkaga qaytgan bo‘lurlar. Agar otlarini minishib, tuyalarini haydab jo‘nashgan bo‘lsalar, alarning qasdi Madinaga borib, chopul qilmoqchidurlar. Alloh oti ila ont etarmankim, agar Madinaga borur bo‘lsalar, shul onda orqalaridan yetib borib, alarni Madina ichida qarshi olib, qattiq savashurmiz, — dedilar.
Bu Uhud urushida sahobalardin yetmish necha kishi shahid bo‘lib, qolganlarining ko‘plari og‘ir yarador edilar. Shundoq bo‘lsa ham, bu Xudodo‘st haqiqiy mo‘minlarning bu ishdan ko‘ngillari cho‘kib, ruhlari tushmadi, balki bularning himmat va g‘ayratlari avvalgisidan ham ortiqroq bo‘ldi. Alar: «To o‘lgunchalik dushmanga qarshi sabot ko‘rsatib, chidamlik bilan urush qilgaymiz», deb Rasulullohga qaytadan va’da berdilar, raziyallohu anhum.
So‘ngra Hazrati Ali Payg‘ambarimizning buyruqlari bilan, alar ortidan qoralab borib ko‘rdilarkim, tuyalarini minishib, otlarini yetaklashib Makka shahri tomonga jo‘namoqchi bo‘ldilar. Jo‘nash oldida Abu Sufyon Madina shahrini bo‘sh qolganini bilib, shaharni talon-taroj qilmoqchi, xotun-bolalarni o‘lja, asir olmoqchi bo‘lib, bu to‘g‘rida askar boshliqlaridan maslahat so‘radi. Anda Quraysh raislaridan Safvon ibn Umayya aytdikim:
— Dushmanlarimiz bu urushda yengilishdilar, alardin bir qanchalari o‘ldirildi, shuning uchun qattiq qayg‘urmoqdalar. Agar shul xol ustiga yana Madinaga borib hujum qilur bo‘lsak, jon achchig‘ida cho‘ng-kichik demay, borliq quvvatlari bilan qarshi turgaylar, biz uchun ul chog‘da qanday natija chiqishi ma’lum emasdur. Hozircha dushmanlarimizni bu joyda yenggan bo‘lib, o‘tgan Badr urushida yengilgan nomusimizni qaytardik. Endi, shunchalik qo‘limizga kelgan bu ulug‘ yutuqni saqlab qolishimiz kerak, — dedi.
Bu so‘zga hammalari rozi bo‘lishib, Makkaga qarab qaytdilar. Bu bahona bilan Alloh taolo Madina shahrini dushman oyog‘i ostiga tushishdan saqladi. Bu ham Rasulullohning mo’jizalari deb aytilsa, loyiqdur.
Endi dushmanlar ketgandan keyin Rasululloh bu urushda o‘lgan va qolgan mo‘minlarni tekshirmoqchi bo‘lib: «Sa’d ibn Rabi’ xabarini kim keltirgay? Bir to‘p dushmanlar qilich-nayzalariga qarshi chopishib turganligini maydonda ko‘rgan edim», dedilar. Anda ansor sahobalardin Ubay ibn Ka’b:
— YO Rasulalloh, man aning xabarini keltirgaymen, — deb o‘rnidan turdi.
Rasululloh aytdilar: —
Agar uni tirik ko‘rsang, mendin salom aytib, holing nechuk bo‘ldi, deb so‘ragil — dedilar.
So‘ngra ul sahoba o‘liklar ichidan izlab yurib, hazrati Sa’dni topdi. Ramaqi joni bor edi.
Aytdikim:
— Rasululloh senga salom aytib, meni yubordilar. Sening holingni bilmakka keldim — dedi.
Anda Sa’d:
— O‘n ikki yerimdan nayza yeb, yarador bo‘ldim, jon yerimdan o‘tib, zahim ichimga tushdi. Endi men tirik emasman, o‘liklar qatoridadurman. Mendin Rasulullohga salom yetkazgil, bizga haq yo‘lni ko‘rsatib, hidoyat yo‘liga soldilar. Alloh ularga ajr bersun, ikkinchidan, qavm-qarindoshlarimga mendim salom yetkur, to bir jon kishi qolguncha Rasulullohni dushmandin saqlasinlar. Agar bu ishda bo‘shlik qilsalar, Alloh oldida uzr topa olmagaylar, — deb, jon taslim qildi. Borgan kishi bu xabarni Rasululohga yetkazdi.
Anda Rasululloh:
«Rahimahullohu nasaha lillahi va lirasulihi hayyan va mayyitan», ya’ni: «Alloh uni rahmat qilsin, Xudoga va uning Payg‘ambariga tirik holida va o‘lar chog‘ida ham

yaxshilik qildi» deb duo qildilar.
Buning keyinida ikki qizi qolib, merosiga ega bo‘lgan edi, hazrati Abu Bakr Siddiq xalifalik vaqtida bir kuni shu ikki qizning birisi xalifa oldiga keldi. Darhol hazrati Abu Bakr yelkasidan ridosini olib qiz ostiga soldi. Shu chog‘da eshikdan Hazrati Umar kirib: «Bu kimning qizi?» deb so‘radi. Anda hazrat Abu Bakr «Mendin-sendin yaxshiroq kishining qizidur», dedilar. Buni onglab Hazrati Umar: «Ey Rasulullohning xalifasi, u qandoq kishi bo‘lgay» dedi. Hazrat Abu Bakr aytdi: «Rojulun tabavva’a maq’adahu minal jannati va baqiytu ana va anta hazihi bintu Sa’d ibn Rabi’», ya’ni, «Ul shundoq odamdurki, jannatda tayyorlangan joydan o‘rin oldi. Sen bilan biz bu joyda qoldik, endi bu qiz ersa, shu maqomni topgan Sa’d ibn Rabi’ qizidur».
Rasululloh amakilari amir Hamzani o‘zlari izlab: «buni ko‘rgan kishi bormu?» deb so‘raganlarida, bir kishi turib: «YO Rasululloh, anavi ko‘ringan qo‘ram toshlar oldida «ana asadulloh, ana asadurasulilloh», ya’ni «Men Allohning asrlonidurman, payg‘ambarining yo‘lbarsidurman», deb na’ra tortib, qilich chopib yurganini ko‘rgan edim», dedi. Rasululloh ul joyga kelib ko‘rdilarkim, shu joyda yiqilib, shahid bo‘lmishdur. Ko‘zlari o‘yilgan, quloq-burunlari kesilgan, qorinlari yorilib, ichak-chavaqlari chuvalgan, qisqasi bu muborak tanga ko‘z qarab, chidab turolmaslik darajada dushmanlar tarafidan vahshiyliklar qilingan edi. Rasululloh bu holni ko‘rib, qattiq xafalanib qayg‘urdilar. Muborak yuz-ko‘zlari yoshga to‘ldi. So‘ngra aytdilar:
— Ey amakim, Alloh seni rahmat qilsin, yaxshi ishlarga yovuq (yaqin), yomon ishlardan yiroq eding. Sening mehribonligingdan qarindoshlaring qoniq edilar. Ey Allohning arsloni, bizning qarshimizga kelgan g‘amu qayg‘ularin qaytarur eding, — deb muborak ko‘zlaridan yosh to‘kdilar.
Hazrati Ibn Ma’sud aytdi: Rasululloh hazrati Hamzaga qattiq yig‘ladilar, undan boshqa hech kimga bundoq yig‘lamagan edilar».
Rasululloh aytdilar:
— Birodarim Jabroil menga dedikim: — «Etti qat osmon farishtalari hazrati Hamzani «Asadulloh» deb ataydilar». Butun osmonlarda shu nom ila tanilmishdur.
So‘ngra Rasululloh hazrati Zubayrga buyurdilarkim: — Hazrati Hamzaning qiz qarindoshi Safiyani yo‘ldin qaytargaysan, chunki inisining bundoq og‘ir o‘ldirilganligini ko‘rib qolmasun.
Safiya Rasulullohning ammalari bo‘lib, hazrati Zubayr Safiyaning o‘g‘lidur. Xotinlarning bir tuqqan qarindoshlariga mehribonligi boshqalardan ortiqroq bo‘lur. Shuning uchun bu holda ko‘rsa, aning g‘amginligi aqliga g‘alaba qilmasin, deb unga ko‘zi tushmasligini maslahat ko‘rdilar. Hazrati Zubayr Rasulullohning amrlari bilan onasi Safiyani qaytarmoq uchun yo‘lini to‘sdi.
Anda Safiya:
— Ey o‘g‘lim, mening yo‘limni to‘smagil, qarindoshim Hamzaga dushmanlarning qilgan ishlarini onglagandurman. Xudo yo‘lida, payg‘ambar oldida ko‘rilgan har qandoq og‘ir musibatlarga rozidurman, inshaalloh! Bu ishga sabr qilib, Allohdin ajr kutarmen, — dedi. Bu so‘zni Rasulullohga yetkazgandin keyin, Safiyaga ruxsat qildilar.
Uhud shahidlarining qonlik liboslari kafanlari bo‘ldi. Rasululloh amrlari bilan Uhud tog‘ida barchalari dafn qilindilar. Lekin, ikki odam, uch odam bir qabrga qo‘yilgan edi. Chunki o‘limdan qolgan musulmonlarning ko‘pchiligi yarador va qattiq charchashgan edilar. Har shahid uchun ayrim qabr qazimoq ul kunlarda oson emas edi. Shahidlar sayidi hazrati Hamza o‘z jiyanlari Abdulloh ibn Jahsh bilan ikkovlari bir qabrga qo‘yildilar.
Rivoyatda kelibdurkim, ushbu Uhud urushida Abdulloh ibn Jahshning chopib turgan qilichlari o‘rtadan sinib, ikkiga bo‘linib ketdi, yugurganicha Rasululloh oldilariga kelgan edi: «Ol buni», deb qo‘liga bir qurigan xurmo shoxini berdilar. Buni qo‘liga olishi bilan

naq qilich boʻldi. Bunga oʻxshagan moʼjizalarni oʻz oʻrni kelganida yana ochiq bayon qilurmiz, inshaalloh. Shundoq boʻlib, hazrati Hamza qabrga qoʻyilganda, paygʻambarimiz muborak koʻzlariga yosh olib turib: «Agar Safiyani ayamasam erdi va uning qattiq qaygʻurishini andisha qilmasam erdi, Hamzani koʻmmagay erdim va aning jasadini itu qushlar yeb ketsun edi, bu ish menga Alloh oldida ulugʻ hujjat boʻlur edi», dedilar.

Yana Rasululloh aytdilar:

— Bu shahidlar uchun Xudo oldida guvohlik bergayman, ular qaysi holda shahid boʻlsalar, qiyomat kunida shu hol bilan qabrdan qoʻpgaylar. Jarohatlaridan qon oqib turgay, koʻzlariga qondek qizil koʻrinsa ham, aning isi mushk-anbardin ortiqroq boʻlgay.

Yana bir rivoyatda keldi, Paygʻambarimiz sahobalarga aytdilar:

— Uhud (jangida) togʻida shahid boʻlgan birodarlaringizni Alloh rahmat qildi. Alardin Alloh rozi boʻldi. Shahidlar arvohlarini yashil ranglik jannat qushlari qildi. Jannat mevalaridan yegaylar, Kavsar suvlaridan ichgaylar. Arshning ostiga osilgan oltin qandillarga qoʻnib yotgaylar. Bu shaxidlar qachonkim bundoq noz-neʼmat, aysh-rohat koʻrdilar esa degaylarkim: «Ey koshki u dunyoda tirik qolgan birodarlarimiz bizning bundoq rohat topganimizni bilgan boʻlsalar edi, har vaqt Xudo yoʻlida, haq yoʻlida urushdan, oʻlishdan qoʻrqmas edilar». Anda Alloh taolo aytdi: — «Ey shahidlar, shod boʻlinglar, u dunyoda qolgan moʻmin birodarlaringizga bu xabarni oʻzim yetkazurman». Soʻngra shahidlar haqida alarning topgan darajalarini, koʻrgan rohatlarini bayon qilib, Alloh taolo Rasulullohga ushbu oyatni yubordi:

«Vala tahsabannallaziyna kutiluv fi sabiylilloh amvatan, bal ahʼyaun inda robbihim yurzaquvn, farihiyna bima atahumullohu min fazlih. Vayastabshiruvna billaziyna lam yalhaquv bihim min xolfihim, anla havfun alayhim valahum yahzanun».

Maʼnosi: «Xudo yoʻlida gʻazotda oʻldirilgan moʻminlar oʻlik, deb oʻylamanglar, balki ular Alloh oldida tirikdurlar. Jannatdin rizqlarini yeb-ichib turgaylar, Alloh taolo ularga bergan fazli karami, noz-neʼmatlari bilan xursanddurlar. Ortlarida hayot qolib, alarga qoʻshila olmagan gʻazot yoʻldoshlari moʻminlarni oʻzlariga kelib qoʻshilishlariga mushtoqdurlar. Shahidlarga hech qoʻrqinch boʻlmagay. Va ular hech qandoq gʻam-qaygʻu yuzini koʻrmagaylar», demakdur.

Endi bu oʻrinda shahidlar haqida paygʻambarimiz aytgan hadislardin biroz boʻlsa ham bayon qilib oʻtamiz.

Rasululoh aytdilar:

— Paygʻambarlar va Xudo yoʻlida gʻazot qilib, soʻqish maydonlarida oʻlgan shahidlar qabrlarida chirimaydilar. Ularni yeyishni Alloh taolo tuproqqa harom qildi. Boshqa barcha insonlar oʻlgandin keyin chirib tuproq boʻlgaylar.

Yana bir rivoyatda keltirilur:

— Uhud shahidlaridan hazrati Jobirning otalari Abdulloh ibn Umarning qabrini qirq necha yil oʻtgandan keyin sel yuvib, ochib ketdi. Ota-oʻgʻil har ikkovlari bir qabrga qoʻyilgan edilar. Koʻrdilarkim, bularning tanlarida hech qandoq oʻzgarish boʻlmabdur. Yangi yotgan oʻlikdek barcha aʼzolari salomat ekandur.

Hazrati Muoviyaning halifalik zamonlarida Uhud togʻidagi shahidlar yotgan qabriston ichidan ariq oʻtkazmoqchi boʻldilar. Ochilgan oʻliklarni boshqa joyga koʻmilsin, deb Muoviya buyruq chiqardi. Shul kunlari bir necha shahidlarning qabri ochilgan edi. Qarasalar, kechagina koʻmilgandek, tanlari yumshoq, aʼzolari salomat ekan. Hazrati Hamzaning muborak tanlariga ketmon tegib ketdi, xuddi tirik kishidek qon oqqanligini koʻrdilar. Bu shahidlarning qoʻyilganiga yaqin ellik yil boʻlgan edi, raziyallohu anhum.

Ansor sahobalaridan bir xotunning eri, oʻgʻli va ham uning akasi Uhud urushida shahid boʻldilar. Buni xotun onglagach «Inna lillahi va inna ilayhi rojiʼuan» oyatini oʻqib, soʻngra Rasululloh qanday boʻldilar, deb soʻradi. Rasululloh oldinroqda kelayotgan edilar.

Xotunning koʻzi Rasulullohga tushgach, etaklariga yopishib: — «Ota-onam sizga fido boʻlsin, yo Rasululloh, siz salomat boʻlgandin keyin, boshqa musibatlarga parvo qilmasman. Man alarning dardi firoqlariga sabr qilurman», dedi.
Ey bor Xudoyo, shu xotunning sodiq ixlosi, Rasulullohga qilgan shu muhabbatining haqqi hurmatidan barcha gunohlarimizni afv qilgil, ustimizga kelgan va kelmakda boʻlgan balolarni oʻzing daf qilgin. Omin.
Yana shu Uhud urushida hazrati Qatoda dushmanlar tarafidan Rasulullohga qaratib otilgan oʻqlarga oʻzini tutib, Paygʻambarimizni qoʻriqlab turgan edi. Shu chogʻda bir oʻq kelib uning koʻziga qadaldi, uning zarbidan koʻzi oqib, yuziga tushdi. Sahobalar buni kesib tashlaylik desalar ham, oʻzi rozi boʻlmay, koʻzini oloqoniga (ya'ni, kaftiga) qoʻyganicha Rasululloh oldilariga keldi. Bu holni koʻrib paygʻambarimiz unga rahm qilganlaridan yigʻladilar. Soʻngra muborak qoʻllari bilan koʻzini oʻz joyiga qoʻyib turib: «Ey bor Xudoyo, quling Qatoda paygʻambaring yuzini qoʻriqlab, oʻz yuzini dushmanlar oʻqiga qalqon qildi. Oʻq tekkan bu koʻzini sogʻ koʻzidan ham koʻrkamroq qilgaysan», deb qutluq qoʻllari bilan silab edilar, koʻzi burungisidan ham yaxshiroq boʻldi. Qolmish umrida hech koʻz ogʻrigʻi koʻrmadi.
Yana sahobalardin Gulsum ibn Haysam degan kishining koʻksiga oʻq tegib, qattiq yaralandi. Shu holda oʻzini Rasulullohga yetkuzdi ersa, aning yarasiga tufurib edilar, darhol shifo topib, koʻrmagandek boʻldi. Bu ishlar ersa, Rasulullohning mo'jizalaridur.
Soʻngra dushmanlarning Makka shahriga joʻnab ketganliklari aniqlangandan keyin, Rasululloh Madinaga qaytmoqchi boʻlib, muborak otlariga mindilar. Atroflarini oʻrashib oldi-orqalaridan sahobalar yurdilar. Oz sonlik bir necha kishilardan boshqa qolgan hammalari yarador edi. Qachonkim, togʻ tagiga kelib edilar, Rasululloh: «Bu joyda Parvardigorga hamd-sano aytgayman, orqa tarafimga oʻtib, hammanglar saf bogʻlab turgaysizlar», — dedilar. Barcha sahobalar saf bogʻladilar, bular ortidan oʻn toʻrt nafar xotunlar turib saf bogʻlashdi. Soʻngra shul yerda Rasululloh Xudoga munojat qilib, uzun hamdu sano aytdilar. Buning haybatidan togʻlar, yeru osmonlar titraguvdek boʻldi. Koʻzlardan yoshlar oqib, koʻngillar erib suv boʻldi. Shul holda Madina sari yurdilar. Madina xalqi ham bu urushda kim oʻldi, kim qoldi, deb, qolgan-oʻlganlarning qavmu qarindoshlari yoʻl toʻsib chiqmoqda edilar. Hammadin ilgari Himna degan xotun kishi Rasulullohga qarshi keldi. Bu xotun boʻlsa, Rasulullohning ammalari Umayma bint Abdulmuttalibning qizi edi. Rasululloh unga ta'ziya aytdilar.
— YO Rasululloh, kimga ta'ziya qilursiz? — deb soʻradi.
— Togʻang Hamzaga ta'ziya qilurman, — dedilar.
— Yana kimga ta'ziyat qilursiz? — dedi.
— Akang Abdullohga, — dedilar. «Inna lillahi» oyatini oʻqib: — Bularga shahodat darajasi muborak boʻlgay, bularni Alloh rahmat qilgay — dedi.
Yana Rasululloh:
— Ering Mis'ab ibn Umayr ham shahid boʻldi. Unga ham ta'ziyat ayturman. Alloh senga sabr bersin,— deb edilar, ul xotun: «Vo vaylo va huzno» deb qattiq baqirib yigʻladi. Buni koʻrib Rasululloh aytdilar: «Bu xotunning koʻnglida erining hurmati va uning muhabbati ortiq ekandur, deb ul xotunni chaqirib:
— Nega bundoq qilding?» — deb soʻradilar.
Xotun:
— YO Rasulalloh, farzandlarim koʻp erdi, alarning yetim qolishlari yodimga yetib, aqlim shoshganlikdan shundoq qildim, — dedi.
Rasulullohning unga koʻp rahmlari keldi. Bu xotunning va uning farzandlarining haqqiga duo qildilar. Shuning ustiga hazrati Sa'd ibn Mu'ozning oq sochlik kampir onasi Rasulullohga qarab yugurib kelmoqda edi. Rasulullohning jilovlarida kelayotgan hazrati

Sa’d onasini koʻrib: «YO Rasulalloh, sizni ziyorat qilmoqqa onam kelur», dedi. «Marhabo, xush kelding», deb otlarini toʻxtatdilr. Amr ibn Mu’ozga ta’ziyat qilib:
— Ey Sa’dning onasi, men senga bashorat berurman, suyunchalik xabar ayturman. Uhud urushida shahodat topgan kishilarning xotun-bolalariga, alarning qarindosh-urugʻlariga bu xushxabarni sen yetkazgil. Alloh ulardin rozi boʻldi, barchalarini rahmat qilib, jannatul Firdavsda hammalariga bir oʻrindin joy berdi. Bu dunyoda Islom dini uzra hammalari birga edilar. Jannatning ne’matlari ichra yana barchalari birga boʻldilar. Qiyomat kunida har bir shahid oʻz qavm-qarindosh, yoru doʻstlarini shafoat qilmoqqa Allohdin izn oldilar, — dedilar.
Rasulullohning bu soʻzlari ochiq dalildurkim, qiyomat kunida paygʻambarlardan keyingi eng ulugʻ shafoatni Alloh taolo shahidlarga bergay. Xudo izni bilan shahidlar oʻz qavm-qarindoshlarini shafoat qilgaylar, Xudo yoʻlida shahodat topgan chin shahidlardin Alloh rozi boʻlgay, alar ham Xudodin rozi boʻlgaylar.
Anda Sa’dning onasi bu soʻzni onglagach:
— YO Rasulalloh, biz endi rozi boʻldik, shahidlarimiz bundoq daraja topgan boʻlsalar, alarni qaygʻurib biz nechuk yigʻlaylik? YO Rasululloh, shahidlarimizning oilalari haqida duo qiling, — dedi.
Anda Rasululloh bu duoni qildilar:
«Allohumma azhib huzna qulubihim vajbur musibatahum va ahsinil halafa alo man xallafuv».
Ma’nosi: «Ey bor Xudoyo, musibat koʻrgan kishilarning koʻngillaridan gʻam-gʻussalarini ketkazgil. Musibatdin yetgan siniqlarini tuzatgil, orqada qolgan oilalari ustiga yaxshi odamlardan yordamchilar yetkazgil», demakdur.
Bu duolari ijobat boʻlib, ularning haqida nima degan boʻlsalar undin ham yaxshiroq boʻldi. Paygʻambarimiz aytibdurlarkim: «Ummatlarimdan agar biror kishining farzandi vafot topsa, vafot topishi bilan ikki rakat sabr namozi oʻtab, ushbu duoni oʻqib: «Allohumma ajirniy musibatiy va axlifni xayram minha», ya’ni: «Ey Tangri, shu musibatimda meni ajirlik qilgil, aning oʻrniga andin ham yaxshirogʻini bergil», deb duo qilsa, albatta, Alloh taolo uning oʻrniga yaxshirogʻini ato qilgay», dedilar.
Qissadin hissa, soʻzdin soʻz chiqar degandek, bu kitobni yozguvchi Alixon Shokirxontoʻra oʻgʻlidurman, tahminan hijrat tarixining 1342 yili erdi, oʻz tugʻilgan joyim, ona Vatanim Turkistonning eski markazi, tarixlarda Bolasogʻun nomlik, bu kunlarda Toʻqmoq deb atalgan shaharda diniy xizmat qilib turdim. Shu chogʻda yoshim oʻttizdan koʻp oshmagan edi. Shu yili yerimizda qizamiq kasalligi tarqalib, unga qarshi tibbiy yordamlar yetishmaslikdin, bu illatdin koʻp bolalar oʻlimga uchradilar. Shu qatorda mening ham uch oʻgʻlim, besh yoshlik Asrorxon, Muhammadxon, Muxtorxon, bular bir yarim yoshlik, uch kun ichida ketma-ket vafot topdilar. Asrorxonni omon qolishini tilab, ukalari oʻlganida koʻp ortiqcha koyinmadim. Avval ikki ukasi vafot boʻlib, soʻngra Asrorxonning kasali ham ogʻirlashdi. Men qilmagan iloj qolmadi. Oʻzimning ham eski tib ilmidan anchagina ma’lumotim bor edi. Turlik ilojlarni qilib koʻrdim, hech bir foyda bermadi. Oxiri jismoniy ilojlardin zerikib, ruhoniy ilojlardin shifo izladim. Yaxshi odamlarga dam soldirish, Xudo yoʻlida xayr-ehson qilib, sadaqa berish kabi ishlarni koʻp qildim. Bulardin ham hech foyda koʻrolmadim. Kishilarning oʻqib, dam urganiga qanoat qilmay, bu ishga oʻzim kirishib, bir oʻltirishda toʻrt-besh soat tinmasdin har turlik duolar oʻqib, dam urdim. Buni ham foydasini bilmadim. «Hayotul hayvon» kitobida aytilgan ekan:
«Agar kishi boshiga bir mushkul ish tushsa, katta bir semiz qora qoʻchqor olsin. Uni, boshiga mushkul tushgan kishi oʻz qoʻli bilan boʻgʻizlasin. Agar bu qiyinchilik bolasi ustida boʻlsa, otasi: «Ey bor Xudoyo, shu qoʻchqorning joni bolamning joniga badal boʻlsin» deb Allohdin tilab turib, pichoq sursin, soʻngra uning goʻshtini oltmish boʻlak

qilib, oltmish miskinga bersin, xohi jon, xohi molga, har qandoq mushkul balo kelgan bo'lsa, shu bilan daf bo'lgay, bu ish mujarrab deyilmishdur».
Bu ham qolmasin, deb ixlos bilan ko'p yerlardan izlatib yurib, shul sifatlik qo'chqorni toptirib keldim. O'zim umr ichida mol emas, chumchuq ham so'yib ko'rmagan bo'lsam ham, bu jonivorni bolamga fido qilsam, Ismoil alayhissalom o'limdan qutulgandek, bolamni joni salomat qolgaymu, deb boshyalang qiblaga qarab turib, ul jonivorni bo'g'izladim. Kitobning deganidek, oltmishga taqsim qilib, bo'lgunimcha ulgurolmay, kechaga qoldi. Tun yarmida o'tib, el qattiq uyquga botdi. Bundoq vaqtda oltmish miskinni qayoqdan topgaymiz, niyat qilib, ishimizni bitirdik, tong otgandin so'ngra bu ishni bajargaymiz, deb qaytib kelib, bola oldiga kirsam, o'g'limning xoli og'irlashib qolibdur. Marhum onasi, qarab turishga toqatim qolmadi, deb bolasi quchog'imga qo'yib, o'zi yig'lab tashqariga chiqdi. Ikkinchi kirishga chiday olmay, qo'ra aylanib yig'lab yurdi. Men bo'lsam yuziga qarab termulib o'tirishdan boshqa chora topa olmadim. Butun sabablaridin qo'l tortib, qazoni kutib o'ltirdim. Shu paslashganicha paslasha borib, oxir sahar vaqtida jon taslim qildi. Qazoga hech chora yo'qligi ko'z oldimizga keldi. O'zimning naqadar ojiz ekanligimni yaxshi tushundim. Bu bolaning dardidan ikki-uch kun ilgari o'lgan ikki go'dakni ko'p eskarmagan bo'lsak ham, bundin ajragan so'ngida uch farzand dog'i bir kelib, yuraklarimizni yondirdi. Bu og'ir yukni ko'tarolmay, onasi o'zidan ketib yiqildi. Bu ham o'lgan qatorida bo'lib, uy o'rtasida cho'zilib yotdi. Men shu holatda turib, payg'ambarimiz alayhissalomning aytgan qutlug' so'zlarini eskardim. Darrov tahorat olib, ayvonga chiqib, ikki rakat sabr namozi o'qidim. Namoz ortidan qo'l ko'tarib, Payg'ambarimiz o'rgatgan duoni o'qib, Xudodan talab qildim.
Alhamdulilloh, tilagim qabul bo'lsa kerakkim, yil o'tmay o'g'lim Muhammadyor tug'ildi. Kundan-kunga o'sib, ofatlardan omon bo'lib, Xudo umrini berdi. Mana shu kunlarda hijriy 1374, melodiy 1956 erdi, yoshi o'ttizga to'lib, yigitlik qiromiga keldi. Davrimizdagi fanniy ilmlardan anchagina bahra topgan bo'lsa ham, ammo diniy ilmlar tahsiliga bu kungacha bo'shay olmagan edi. Yuqorigi bobolarimizdan boshlab, bizning oilamiz ilm oilasi bo'lganligimizdan bu ulug' sharafga avlodimiz ichida birortasi ega bo'lgaymu, yoki bu fazilatdin kelasi kunlarda zamona ta'siriga qarab barchalari mahrum qolgaymu, deb doim qayg'urmoqda edim. Chunki yoshim yetmishdan o'zib, umrimning ko'pi ketib, ozi qolganligi ko'z oldimdadur. Agar bu sharafdin barchalari benasib bo'lsalar, umr ichida yiqqan, umr yo'ldosh kitoblarimga kim ega bo'lgay? Qorong'u tokchalardan chang bosib, kimlar qo'lida qolgay, deb hayol qilib, ko'p zamonlardin beri qo'rqib yurmoqda edim. Alhadulilloh, Tangrimga shukr, ushbu yozilmish kitobim hurmatidin bo'lishi kerakdur. Alloh taolo bu g'amdin meni shu kunlarda qutqazdi. O'g'lim Muhammadyor oldimga kelib, chin ixlos bilan din ilmining asosiy hisoblangan «sarf — nahv»din, boshlab o'qishga kirishdi. Jumla ofatlardin Alloh asrasin, dunyoda izzati, oxiratda sharofati yetguvdek ilm ato qilsin, omin!
Bu voqealik so'zni bu kitobda yozishning o'rni bo'lmasa ham, birinchi, shu maqsad qo'lga kelishiga Rasulullohning tarjimai hollarini bayon qilib, yozayotgan shu kitobimni shafe' keltirdim. Ikkinchi, so'ngi avlodlarga yodgorlik bo'lsin deb bu so'zlarni yozdim!
Yana o'z so'zimizga kelaylik.
Shundoq qilib, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Uhuddan qaytib, Madina shahri ichiga kirdilar. Qarasalar, har uydin ansor xotunlari o'lganlarni yo'qlab, yig'lab yoturlar. Buni ko'rib Rasululloh: «Hamzatu la bavokiya lahu», ya'ni, «Hamzaning yig'laydiganlari yo'q», deb ko'zlariga yosh oldilar. Chunki hazrati Hamza o'zlari hijrat qilib, Madinaga kelganida xotun-bolalari Makkada qolishgan edilar. Rasulullohning jilovlarida kelayotgan ansor raisi Sa'd ibn Mu'oz bu so'zni eshitdi ersa, o'ziga qarashlik bir necha xotunlarga «Rasululloh uylariga borib, Hamzani yo'qlab yig'lab turinglar», deb buyurdi. Madina

ichiga kirib, masjidga kelgunlaricha ko‘cha yuzidan, uy-uydin chiqayotgan yig‘i tovushlari eshitilmoqda edi. To‘g‘ri kelib, Rasululloh ma’yuslik bilan masjid oldida to‘xtadilar. Sa’d ibn Mu’oz, As’ad ibn Huzayr, bu ikkovlari Rasulullohni suyab otdin tushirdilar. Jarohat og‘irligidan o‘zlari yurishga bo‘lmay, bularga suyanib uylariga kirdilar. So‘ngra oqshom namoziga hazrati Bilol azon aytdi. Yana shu ikki kishiga suyanib jamoatga chiqdilar. Namoz o‘qib bo‘lgandin so‘ngra masjiddan qaytdilar ersa, uylaridan yig‘ining ovozi eshitildi. «Bu yig‘i nimadur?» deb so‘radilar. Anda sahobalar: «Ansor xotunlari Hamza uchun yig‘laydilar, yo Rasulalloh», deyishdi. Buni onglab Rasululloh alar haqida «Raziyallohu ankunna va an avladikunna», ya’ni «Alloh sizlardin va avlodinglardin rozi bo‘lsin», deb duo qilgandin so‘ngra: «endi qaytinglar», dedilar.
Mana shu kundin boshlab, ansor xotunlariga odat shul erdikim, o‘limga yig‘lamoqchi bo‘lsalar, dastlabda Hamzaga, so‘ngra o‘lganga yig‘lar edilar. Shu kecha Avs— Xazraj ansor sahobalarining kattalari Rasulullohning uy atroflarini o‘rashib, tong otguncha kuzatib chiqdilar. Qolganlari ehtiyotdin Madina shahrini aylanib, qo‘riqlashib turdilar. Chunki Quraysh mushriklari yo‘ldan yonib, qaytadin Madinaga hujum qilish ehtimoli bor edi. Rasululloh bu ulug‘ musibatdin keyin ansor xotunlarini o‘lganlarni qo‘shib yig‘lamoqdin qaytardilar. Anda ansor sahobalari:
— YO Rasulalloh, o‘lganlarimizni qo‘shib yig‘lashdin xotunlarimizni man qilibdursiz. Agar alarning tirikliklaridagi yaxshiliklarini aytib yig‘lar bo‘lsak, bir oz bo‘lsa ham ko‘nglimizda rohat topgan bo‘lur edik. Bu ishga izn bering, — deyishdilar. Anda Rasululloh:
— In faalna fala yaxmishanna vala-yaltimanna va la yaxluqonna sha’ran vala yashuqqonna jayban». Ya’ni, «Agar xotunlar yig‘lar bo‘lsalar, shart shuldurkim, yuzlarini yirtmasunlar, betlarini kacholamasinlar, sochlarini qirqmasinlar, yoqalarin yirtmasinlar, og‘izlaridan nosoz so‘z aytmasinlar», dedilar. Endi xotunlar shu aytilmish ishlardan o‘zlarini saqlay olsalar, musibat kunlarida yig‘lamoqning ziyoni yo‘qdur. Mashhur so‘z shuldurkim, Uhud urushida shahodat topgan kishilar yetmish necha kishi edilar. O‘n to‘rttalari muhojirlardan, qolganlari ansorlardin edilar. Ammo kofirlardin bo‘lsa, Uhud urushida ikki yuz o‘ttiz kishi o‘ldirildi. YOlg‘iz Hamzaning o‘zi o‘ttiz kishini o‘ldirdi, degan rivoyat bordur.
Rasululloh shahar ichiga kirgandin keyin, munofiqlar, yahudlar musulmonlarga bo‘lgan bu musibatdin qandoq suyunganlarini ko‘ngillarda saqlab turisha olmay, turlik ta’na so‘zlarini tarqatgani turdilar. Shundoq der edilarkim: — «Endi Muhammad qandoq payg‘ambarman deb ayta olgay, o‘tgan payg‘ambarlarning hech biriga bundoq musibat yetmagandur. Agar Muhammad chin payg‘ambar bo‘lsa edi, o‘z tanasiga va yo‘ldoshlariga mundoq og‘ir musibat tushmas edi. Bunga o‘xshash podshohlik talabida yurgan kishi qandoq payg‘ambar bo‘la olur?» qabilidagi so‘zlar bilan xalq ichiga ko‘p fitna soldilar. Munofiqlar raisi ibn Ubay o‘g‘li Abdullohga: «Mening so‘zimga kirmay urushga chiqding, mana topgan foydang shuldur, o‘lar holga yetib, yarador bo‘lib qaytmishsan», deb ko‘p ta’nalar qildi. Bunga qarshi o‘g‘li Abdulloh: «Alloh taolo o‘z payg‘ambariga va ham mo‘minlarga nima ish qilgan bo‘lsa, shunda bir yaxshilik bordur», dedi. Munofiqlarning qilgan so‘zlarini onglab, Hazrati Umar Payg‘ambarimiz oldilariga kelib:
— YO Rasulalloh, bu munofiqlarning so‘zlariga nechuk chidab turürmiz? Agar izn bersangiz, alarni qoldirmay qilichdan kechiraylik, — dedi. Anda Rasululloh:
— YO Umar, ularni qandoq o‘ldirgani bo‘lur, tillarida bo‘lsa ham: «La ilaha illallohu, Muhammadur Rasululloh» deydurlar, bu so‘zni aytguvchilar ko‘nglidan emas, qilichdan qo‘rqib degan bo‘lsalar ham, Islom hukmiga bo‘yinsunsalar, o‘limdan qutulgaylar. Alarning qonlariga, jonlariga, mollariga to‘qinishmoqlik bizga harom bo‘lgay, — dedilar. Bu so‘zni anglagandin keyin, sabr qilmoqdin o‘zga chora qolmadi. Shuning bilan

munofiqlar haqida o'ylangan choralar ham to'xtaldi.
Bilmak kerakkim, Rasulullohning qilgan g'azotlari ichida eng ulug'rog'i ikki g'azotdir. Birisi Badr, ikkinchisi Uhuddur. Bu g'azotlarda hazrati Jabroil, Mikoil boshliq ko'p farishtalar hozir bo'lganliklari oyatu hadislar bilan sobit bo'lmishdur. Qur'oni karimda Oli Imron surasida oltmish oyat bilan Uhud g'azoti bayon qilindi. Bu oyatlarda musulmonlarga bo'lgan musibatlarning sabablari ochiq ko'rsatildi. Urushda birinchi darajali eng zarur ish bo'lsa, askar boshlig'ining buyrug'ini butun bajarish edi. Ayniqsa, payg'ambar atalgan kishi bosh bo'lgan taqdirda aning amri farmonini chin tutmoq Alloh tomonidan buyrulmish farz edi.
Mana bu Uhud urushida eng dastlab shu buyruq buzildi. Askarnng orqasini saqlaguvchi ellik nafar merganlar o'ljaga qiziqib, o'z o'rinlarini bo'sh qoldirib ketdilar. Ikkinchi, askarga birlik, ittifoqlik bo'lishi bilan birga, jiddiyat, chinlik, o'limdan qo'rqmaslik kerak edi. Mana bu shartni ham buzdilar. Uchinchisi shulki, mo'minlarning barcha ishlari, ayniqsa, jihodga o'xshash, Islomning eng ulug' ibodati xolis Xudo uchun bo'lishi kerak edi. Bu ishda hech qandoq dunyolik g'arazlarning bo'lmasligi lozim edi. Ish shundoq bo'laturib, urush safida turgan askarlardan bir munchalari raislarining amriga qaramay, o'lja, mol yig'ishga kirishdilar. Qilgan jihodlari yolg'iz Xudo uchun bo'lmay qoldi. Mana shu yuqorida aytilmish ishlari, ularning o'z ixtiyorlari bilan qilmishlari Uhud musibatining kelib chiqishiga sababchi bo'ldi. Bu taqdirning eshigini insonlar o'z qo'llari bilan ochdilar. Bunda yana bir hikmat bo'yicha, gohi vaqtlarda payg'ambarlarga ham shundoq musibat yetib turishi lozimdur. Lekin ularga bo'lgan musibatning orti xayrlik bo'lib, ish oxiri ularning foydasiga kelib chiqqay. Ishning bundoq bo'lishida hikmat shuldurki, agar payg'ambarlar har bir urushda doim g'olibiyat uzra bo'laversalar, ul chog'da o'ljaga qiziqishib yoki siyosatdin qo'rqishib, munofiqlar ham musulmonlarga qo'shilib olgay. Chin musulmonlarning yolg'on musulmonlardin farqlari qolmagay. Bu haqda Alloh taolo Qur'oni karimda bu oyatni keltirdi:
«Liyabtaliyallohu mafi sudurikum vali yumahhisa mafi qulubikum, vallohu alimun bi zatissudur». Ya'ni: «Alloh taolo sizlarga turli musibatlarni berib, ko'ngillardagi yashirin narsalarni chiqarish uchun sizlarni sinaydi, dilinglardagi bekitilgan g'ashlarni shu bilan tozalaydi. Chunki Alloh ko'ngillarda ko'milgan barcha sirlarni bilguvchidur», demakdur. Agar payg'ambarlar o'zlariga qarshi chiqqan dushmanlardin doim yengilaversalar, u chog'da Xudo tarafidin kelgan payg'ambarlarga bu ish loyiq bo'lmay, maqsadlariga to'sqinlik bo'lur. Mana shuning uchun payg'ambarlar dushmanlarini ko'proq o'rinlarda yengib tursalar ham, ba'zi bir joylarda yengilishlar ham bo'lib turardi. Dushmanni yenggan chog'larda ko'rinmagan munofiqlar dushmandin yengilgan chog'larda darhol o'zlarini tanitadilar. Ularning yashirin yurgan sirlari u bilan yuzaga chiqadi. Boshqa mo'minlar ham o'z ichlarida fursat poylab yurgan ichki dushmanlari kimlar ekanligini yaxshi bilib oladilar. Shunga qarab ularning daf'iga kelajak kunlarda hozirlik ko'radilar. Yana bir hikmat shul edikim, mo'minlar uchun payg'ambarlik maqomidan so'ngi eng ulug' daraja shahodat topishdur. Bandalarining o'z fe'llarini bahona qilib, mundoq ulug' darajani Alloh taolo ularga nasib qildi. Alloh taolo Uhud urushini Qur'oni karimda bayon qilib, yuqorida aytilmush so'zlar mazmunida shu oyatlarni yubordi:
«Va laqad sadaqokumullohu va'dahu iz tahussunahum biiznihi hatto iza fashiltum va tanaza'tum fil amri va asaytum min ba'di ma arokum matuhibbuna, minkum man yuridud dunya va minkum man yuridul axirata, summa sarafakum anhum liyabtaliyakum, valaqod afa ankum, vallohu zu fazlin alal mo'minin».
Ya'ni: «Alloh taolo sizlarga yordam beraman deb qilgan va'dasiga vafo qildi, dastlab urush boshlanishida Allohning yordami bilan, alarni o'ldirib g'alaba qozongan edingizlar, qachonkim, sizlarga o'limdan qo'rqinchlik paydo bo'ldi, va o'zaro ittifoqinglarni buzib,

payg‘ambar buyrug‘ini bajarmadinglar. Mana shu ishlar sabab bo‘lib, kelgan nusrat sizlardan qaytib ketdi. Yo‘q ersa, sizlarning eng suygan narsalaring dushmanga zafar topishni Xudo ko‘rsatgan edi. Buning shartlarini o‘zinglar buzdinglar, so‘ngra bu ulug‘ ne’matdin ajradinglar. Sizlardin ba’zilaring oxirat izlaguvchilardur. Yana ba’zilaring dunyo talab qilguvchilardur. Birinchilari esa Xudo roziligi uchun to o‘lgunlaricha o‘rinlarini bermay shahid bo‘ldilar, ikkinchilari bo‘lsa, o‘lja mol olishga qiziqib, boshliq buyrug‘ini buzdilar. Mana sizlardin shu sabablar sodir bo‘lgach, kofirlarni o‘ldirishdan to‘xtab, nusrat ularga og‘di. So‘ngra sizlarni kofirlar o‘ldirgali turdi. Ishning bundoq bo‘lganligi esa, Alloh taolo sinamoqchi edikim, bu holda mo‘minlar qandoq sabr qilgaylar. Yana ham Alloh mo‘minlarga mehribondur, chunki sizlarning bu gunohlaringni kechirdi. Allohning fazli karami mo‘minlargadur», demakdur.
Alloh taoloning mo‘minlarga mehribonligi shuldurkim, bu urushda qilgan gunohlarini afv qildi. Yana ularni kofirlarning qilgan qasdidan o‘zi saqladi. Yo‘q esa, ularning maqsadi urushga chiqqan musulmonlarni qoldirmay o‘ldirib, qolgan mol-dunyolar, xotun-bolalarni o‘lja-asir qilmoqchi edilar. Bu ishning payti ham kelgan edi. Lekin Alloh taolo buni xohlamadi. Payg‘ambarimizning hurmatlaridan gunohlari bag‘ishlanib, xatolari kechirildi. Endi musulmonlarga bu voqeadin chiqqan ibrat shuldurkim, urush kunlarida o‘zaro ixtilof qilib bo‘linmagaylar. Urush safida eng keraklik, zarur ish ersa, askarning birlik, ittifoqligidur.
Ikkinchi, mo‘minlar hech vaqt o‘limdan qo‘rqmagaylar, urushda o‘lib, shahodat topgan mo‘minlar Allohning eng aziz mehmonlaridur. Bu urush maydonlarida sabr qilgaylarkim, bu o‘rinda bahodirlik, qo‘rqmaslik kerakdur. Chunki qo‘rqoqlik tuganmas xo‘rlik kelturur. Botirlik uzilmas davlatga yetkirur. Qo‘rqoq o‘g‘illar ota-bobolarining hurmat-sharaflaridan ayrilib, doimiy qullikda qolgaylar. O‘z vatanida, o‘z uyida turug‘lik musofir g‘arib bo‘lgaylar. Eng oxiri dushmanlar qo‘lida xoru zorlikda yurib o‘lgaylar.
Uchinchi shart shulki, urush kunlarida boshliqlariga qattiq bo‘yinsungaylar. Boshlar kesilib, qonlar to‘kilur ersa, dag‘i (yana) ularning buyrug‘ini buzmagaylar. Yuqorida aytilgan oyatning xulosa ma’nosi ham shuldur. Alloh taolo Uhud shahidlarining hurmatidan bizning gunohlarimizni ham, vatanlarimizga yo‘l berib, dushmanlarimizga oyoqosti qildirgan o‘tmishdagi bobolarimizning gunohlarini ham kechirsin. Dunyolik, oxiratlik barcha ishlarimizni so‘ngi kunlarda o‘zi o‘nglasin. Omin!

## HAMROUL — ASAD G‘AZOTI

Bu g‘azotning bayoni shundoq edikim, Rasululloh Uhud urushidan qaytib Madinaga kirdilar. Ansor, muhojir raislari Uhuddin qaytgan kechada shu tuni uxlamasdin, Rasulullohning eshik oldilarida tong otguncha qo‘riqlab chiqdilar. Chunki Quraysh kufforlari o‘z yerlari Makka tomoniga qaytgan bo‘lsalar ham, yo‘ldin yonib yana Madinaga hujum qilishlari ehtimol edi. Quraysh kufforlari bo‘lsa, Uhuddan qaytishib, Malal degan joyga kelib qo‘ndilar, Qo‘shin raislari shu kecha o‘zaro so‘zlashib o‘tirib: «Bu urushda Muhammadni yengdik, Badr urushida o‘lganlarimizning o‘chini olib, ularning qasoslarini qaytardik. Shundoq ham bo‘lsa, bu ishni chala qoldirib, qaytganimiz yaxshi bo‘lmadi. Muhammad boshliq qolganlarini ham qo‘ymay kirishimiz kerak edi. Nega ularning xotun bolalarini asir olib, molu-dunyolarini o‘lja qilib qaytmadik. Bu urushda dushmanlarimizni yenggan bo‘lsak ham, uning yarashig‘ini qila olmadik. Endi ham bo‘lsa, bu yerdin yonib, Madina ustiga boraylik, alarni es olishga qo‘ymasdin, bu ishni tezdan bitiraylik», deb kengashdilar.
Bularning so‘zlarini shu qo‘ngan joylarida Abdulloh ibn Umaril Muzan degan kishi anglab o‘ltirgan edi. Xudo diliga solib, darhol Rasulullohga kelib xabar berdi. Rasululloh buni

eshitishlari bilan barobar, ular kelmasdin ilgari dushman ortidan chiqishga buyruq berdilar. «Kechagi Uhud urushiga chiqqanlardin boshqa hech bir kishi chiqmasun», dedilar. Ularning soni yetti yuzga yaqin edi. Shahid bo'lgan yetmish necha kishidan boshqalari qolmay chiqdilar. Lekin ichlarida yaradorlari ko'p edi. Besh-o'n yerdan yarador bo'lgan kishilar eran qilmadilar. Hazrati Talha ibn Ubaydulloh yetmish necha yeridan yaralik bo'lsalar ham, yana bu askardin ajrab qolishga rozi bo'lmadi. Shuning bilan Rasululloh Ibn Ummu Maktum muazzinni Madinaga voliy tayinlab, yo'lga chiqdilar. Uhud urushida ko'tarilgan g'azot tug'i Hazrati Aliga topshirilgan edi. Bu urushga chiqmaganlardin ko'p kishilar bu safar birga chiqmoqqa tilagan bo'lsalar ham, Rasululloh alarga ruxsat qilmadilar. YOlg'izgina Uhudda mergan boshlig'i bo'lib, shu yerdan jilmay turib, shahid bo'lgan Abdullohning o'g'li Jobirga ruxsat berdilar. Undan boshqa hech bir kimarsaga ruxsat bo'lmadi. Buning sababi shul erdikim, Jobir aytdi: «Uhud g'azotiga siz bilan chiqmoqchi edim, chiqolmay qolganim shu uchun bo'ldikim, otamdin tug'ilgan to'qqiz qiz ichida men yolg'iz o'g'il edim. Uhud g'azotiga chiqar chog'da otam aytdi: «Bu qizlar ustida qarab turgudek biror kishi bo'lmasa, qandog' bo'lg'ay, umidim shuldirki, bu g'azotda men shahodat topgayman, bularga qora bo'lib sening turishing albatta kerakdur», dedi. Mana, otamning shu so'zini qiyolmasdan nochorlikda sizdan ajrab qolgan edim. Endi bu safardin qolmasman, ruxsat qiling, yo Rasululloh», deb qattiq talab qilganidan keyin unga izn berdilar. Bu safarda Rasulullohdin boshqa otga mingan kishi yo'q edi. Qolgan barcha sahobalar piyoda edilar. Shu chiqqanlaricha, yurib-o'tirib askar Hamro ul Asad degan joyga yetdilar. Bu yer esa, Madinadan sakkiz mil yiroqda edi.
Mana shu yerga yetganlarida Alloh taolo tarafidan bu oyat nozil bo'ldi: «Allaziynastajobu lillahi var-rasuli mim ba'di ma asobahumulqarhu, lillaziyna ahsanu minhum vattaqov ajrun a'zim», ya'ni: «O'tgan Uhud urushida shuncha ko'p jarohatlangan bo'lsalar ham, yana Alloh amriga va aning payg'ambariga itoat qilib, yaxshilik qilguvchilarga, taqvo yo'lini tutguvchilarga Xudo tarafidan ulug' savob bo'lg'uvsidir, Alloh taolo ularg'a jannat ato qilg'uvsidur» demakdur.
Payg'ambarimizning Madinadan chiqib, askar bilan shu joyga yetib kelganliklari alarga ma'lum bo'ldi. Quraysh raislaridan Safvon ibn Umayyaning ikkinchi urush ochmoqqa ra'yi yo'q edi. Bu so'zni anglagach, ul aytdi:
— Ey Quraysh xalqi, bu urushda ersa o'razimiz (baxtimiz) ochilib, bizlar g'alaba qozondik. Urush obro'yini oldik, endi qaytib borib, yana urush qilar bo'lsak, qonlari qaynagan, o'ch olmoqqa xumor bo'lib, g'azablangan, tajribalik dushmanlar bilan to'nqashurmiz. Uhud urushida qatnashmagan kishilar ham yordamga chiqqaylar. Ana ul chog'da urush bizning ziyonimizga chiqmagay, albatta, bizning foydamizga bo'lgay, deb kim ayta olur. Endigi maslahat shulki, obro'yimiz qo'lda turgan chog'da qaytganimiz yaxshiroqdur, — dedi.
Buning ustiga Ma'badal Xuzoyi degan kishi Xuzoa qabilasining raislaridan edi, o'zi iymon keltirmagan bo'lsa ham, Rasulullohga xayrixohligi bor edi. Uhuddagi musulmonlarga bo'lgan musibatni onglashib, kofir-musulmon, demay, butun qabila xalqi qattiq qayg'urishgan edilar. Islom askari Hamroul Asadga tushganida, ul kishi kelib, Rasulullohga ko'ngil aytib, shundoq dedikim:
— Ey Muhammad, sizlarga bo'lgan bu musibatga Xudo haqqi, bek og'rindik, o'z ustimizga tushgandek ko'rib, bu ishga qattiq qayg'urdik. Sendin boshqaga bu musibatlar bo'lishini tiladik. Sening martabangni Alloh egiz qilishini suyub turdik. Lekin na choradurki, biz tilagandek bo'lmadi, — dedi.
Bu aytgan so'zi Rasullulohga xush kelib, undin rozi bo'ldilar. So'ngra bu kishi u joydin jo'nab, Ravho degan joyga kelganida Quraysh qo'shiniga yo'liqdi. Safvon ibn Umayya so'ziga qaramasdin, Madina sari bormoqqa qasd qilishgan edilar. Shu orada Abu

Sufyonning ko‘zi Ma’badul Xuzoiyga tushdi. Buning Madina tomonidan kelayotganini bilgach: «Orqangda nima bor?» deb andin so‘radilar. Anda ula aytdi: «Bilganim shuldurki, Muhammad qalin qo‘shin tortib, qizg‘inlik bilan kelayotibdur. Uhud urushida bo‘lolmaganlar barisi bu safarda birga chiqmishdur. Butun askar qaynagan qozondek g‘azablanib kelmakdadurlar. Ularning eng suygan tilaklari ersa, sizlardin o‘ch olmoq ko‘rinur», dedi.
Yuqoridagi Safvonning aytgan so‘zi ustiga buning so‘zi qo‘shimcha bo‘lib, Quraysh qo‘shiniga qattiq qo‘rqinch tushdi. Anda Abu Sufyon Ma’badil Xuzoiydin maslahat so‘rab: «Ey Ma’bad, endigi ish nimadur, qandoq qilsak biz uchun yaxshilik bo‘lur?» dedi. Anda Ma’badil Xuzoiy aytdi: «Muhammadning bu kelishiga qaraganda, bu yerdin sizlar ko‘chib ulgura olmasdin turib, uning qo‘shini kelib bosgay. Endi bu joydin tezroq ko‘chib, yo‘l tortmoqdin boshqa, sizlarga foydalik ish yo‘qdur», dedi. Bu so‘zlar bilan Quraysh qo‘shinlarining qo‘rqinchlari ziyoda bo‘lib, shoshilinch ko‘chib yo‘lga tushdilar. Qo‘rqinchlik bo‘lganlikdan og‘ir yuklarini olishga ulgurolmadilar. Ungachalik Islom qo‘shini oldidan uch kishi avval yo‘lga chiqqan edi. Dushman ko‘ziga ko‘rinib qolib, alardin ikkovi qo‘lga tushdi. Birovi qochib qutulib, dushmanning ketgan xabarini Rasulullohga yetkazdi. Qo‘lga tushgan ikki kishini omon bermay, darhol o‘ldirdilar. Alarning ko‘chib qochgan joylariga kelganlaridan so‘ngra urushmaslik to‘g‘risida Safvonning so‘zini Rasululloh onglagach, aytdilarkim: «Safvon din yo‘lida to‘g‘ri yo‘l topmagan bo‘lsa ham, Quraysh qavmini bu urushdan to‘sgani uchun dunyo ishida ularni to‘g‘ri yo‘lga solmishdur. Bu haqda alar uchun bek ulug‘ foydalik ish qilmishdur. «Vallaziy nafsiy biyadihi laqad savvamtu la humul hijorata valav rojau la kanuv kaamsiz zahibi». Ya’ni: «Mening jonim uning qudrat qo‘lida bo‘lgan Alloh oti bilan qasam qilurmankim, alar uchun osmondin azob toshlarini otmoqqa belgilagan edim, agar qaytib kelgan bo‘lsalar ketgan kunlar, o‘tgan zamonlardek nomu nishonsiz bo‘lib, barchalari qolmay halok bo‘lar edilar», deb Quraysh qo‘shinlari qaytgan taqdirda, g‘azab ilohiyga qolib, osmon azobi bilan halok bo‘lishlaridan xabar berdilar.
Quraysh qo‘shinlarining qochib ketganini onglagach Rasululloh shu joyda uch kun turdilar. Payg‘ambarimiz amrlari bilan har tunda besh yuz yerda o‘t yoqilur edi. Bundin maqsadlari esa yiroqdin ko‘rgan dushmanlarga askar ko‘pligini ko‘rsatib, alarni qo‘rqitmoq va shul atrofdagi hali iymonga kelmagan arab qabilalariga haybat ko‘rsatmoq edi. Chunki Qur’on qonunida musulmonlar o‘zaro muomala ishlarida bir-birlariga makru xiyla qilmoq harom bo‘lsa ham, ammo urush kunlarida o‘rni kelar ekan. Makr-xiyla ishlatmoq Payg‘ambarimizning sunnatlaridur. Rasulullohning tarjimai hollarini o‘qiguvchi kishilar ko‘p joyda bundoq ishlarga uchraydilar.
Uch kun o‘tgandin so‘ngra, dushmanlardin hech bir xabar bo‘lmagach, Madinaga qaytdilar. Bu qaytishlarida qora bosgandek bo‘lib, Quraysh shoiri Abu Izza degan kishi yo‘liqib qolib, qo‘lga tushdi. Bu ersa Rasulullohga va musulmonlarga har yerda tili ila ko‘p ozor yetkazgan kishi edi. Islom dinini va musulmonlarni yomonlab, she’r aytib, xalqni ularga qarshi qo‘zg‘amoq uning vazifasi edi. Abu Izza Badr g‘azotida ham qo‘lga tushib, u yerda olingan asirlar o‘zlari uchun har bir kishi boshiga to‘rt ming tangadan ming tangagacha to‘lan berib, qutulgan edilar. Rasululloh buni ul joyda tekinga ozod qilgan edilar. Shu shart bilankim, ikkinchi musulmonlarni yomonlashdin tilini saqlagay, bundin buyon she’r o‘qib, Islom diniga qarshi tashviqot qilmagay, yana musulmonlar bilan urushmoqqa chiqqan askar qo‘shiniga qo‘shilmagay. Mana shu shartlarni qabul qilib, bu va’dani ikkinchi buzmasga ahd berib, to‘lan to‘lamasdan tekinga asirlikdan qutulgan edi. Makkaga borgandin so‘ngra: «Barcha kishilar Muhammaddin pul to‘lab qutulgan bo‘lsalar, men quruq suv bilan uni aldab qutuldim», deb burungidan ham qattiqroq yomonlikka kirishgan edi. Va’dasiga vafo qilmay, Uhud urushiga chiqqan kuffor

qo‘shiniga qo‘shilib birga kelgan edi. Bu qilgan yomonligi o‘z boshiga yetib, bu yo‘li yana qo‘lga tushib qoldi. Rasululloh buni ko‘rgach, ani o‘limga buyurdilar. Ul aytdi:
— Ey Muhammad, mening gunohimni kechgil, yosh qiz bolalarim uchun o‘limdan meni qoldirgil, ikkinchi bundoq qilmaslikka ahd berayin, — dedi. Anda Rasululloh aytdilar: «La yo‘ldag‘ul mu’minu min juhrin marratayni». Ya’ni: «Mo‘min kishi bir teshikdan ikki qayta o‘zini chaqtirmag‘ay, sen bizni bir yo‘li aldading, endi yana bizni aldayolmagaysan, — dedilar.
Mana bu so‘zdin Rasulullohning butun ummatlari ibrat olgaylar. Bir ziyon ko‘rgan ishdan ikkinchi saqlanmagan kishi oqillar qatorida bo‘lmag‘ay. Ayniqsa, siyosat egalari, askar boshliqlari mundoq ishlarda bek soqlik qilgaylar.
Shuning bilan yo‘l yurib, Rasululloh Madinaga salomat keldilar. Uhuddan qaytib, bu g‘azotga chiqqanlariga besh kun bo‘lgan edi. Shu kelgan kunlari Quraysh kofirlarining josuslaridan Muoviya ibn Mug‘ira degan kishi qo‘lga tushdi. Voqeasi shundoq edikim, Uhud urushi tugab, Quraysh qo‘shini Makkaga qaytgandin so‘ngra bu kishi o‘z erkicha ulardan ajrab qolib, yashirin ravishda Madina ichiga kirdi. To‘g‘ri Hazrati Usmon uyiga kelib eshik qoqdi. Aning ayoli Payg‘ambarimiz qizlari Ummu Gulsum erdi.
«Bu kimdir?» deb so‘ragach, Muoviya: «Usmonning yaqin qarindoshi erurman, andin bir tuya olgan edim, shuning aqchasini bermak uchun keldim, chaqirib bergil», dedi. Shu orada xiyol o‘tmay, Hazrati Usmon kelib qolib, ko‘rdikim, dushman kishisi o‘tiribdi. Urush o‘tganiga bir kun bo‘lmagan, ikki orada qancha qon to‘kilgan, shundoq kuyuk ustida buning kelganini ko‘rib, Hazrati Usmon qattiq cho‘chidi. Chunki bu kishi uning yaqin qarindoshi edi, arab odaticha qarindoshini dushmandan saqlayolmaslik eng og‘ir ayb ishlardin sanalur edi. Shuning uchun hazrat Usmon ani ko‘rganida:
— Meni ham halok qilding, yana o‘zingni ham halok qilding, — dedi.
Anda ul:
— Bu yerda sendin o‘zga yaqinroq mening qarindoshim yo‘qdur, sendin panoh tilab keldim, endi meni o‘z omoningga olgaysan, — dedi.
So‘ngra Hazrati Usmon uyining bir chetiga kirgizib qo‘yib, Rasulullohdin bu kishiga omon olgani ketdi. Shu orada Rasululloh eshitdilarkim, Muoviya ibn Mug‘ira josuslik bilan Madinada yuribdur. Ani tezlikda topmoqqa buyurdilar. So‘roqlagan kishilari izini topib, to‘g‘ri Hazrati Usmon uyiga kirdilar. U qo‘rqqanidan uyda yashiringan edi. Uni uyda ko‘rmagach, Ummu Gulsum uning yotgan joyini ko‘rsatib, imlab qo‘ydi. Shu yerdan tutib uni Rasululloh huzurlariga keltirdilar. Darhol o‘limga hukm qildilar. Buni ko‘rib Hazrati Usmon:
— YO Rasulalloh, sizni haq payg‘ambar qilib yuborgan Alloh oti bilan qasam qilurmankim, shu hozirda, bu kishi uchun omon so‘rab kelgan edim. YO Rasululloh buning qonini menga bag‘ishlang, — dedi.
Anda Rasululloh aytdilar:
— Senga buni bag‘ishladim, ammo sharti shuldurkim, bu kishi uch kundan ortiq Madinada turmasun. Agar shu shart buzulur ersa, Xudo haqi, omon yo‘qdur,— dedilar.
Bundin so‘ngra Quraysh qo‘shinining oldini to‘sib, Hamroul Asad safariga chiqdilar. Qarasalar, bu safardin qaytib kelgunlaricha bo‘lgan voqeani Qurayshga yetkazmoq uchun, qilgan shartining buzilishiga qaramay, so‘z tinglab Madinada yurgan ekan. To‘rtinchi kuni Rasulullohning kelayotgan xabarini onglab, darrov qochib, yo‘lga chiqdi. Bu ishni Rasululloh onglagach, uning ortidan tutib kelmoq uchun ikki kishini buyurdilar. Biri Ammor ibn YOsir, ikkinchisi Zayd ibn Horisa edi. «Albatta, uni shundoq joyda bundoq ish ustida topgaysizlar», dedilar. Rasululloh qanday joyni aytgan bo‘lsalar, naq o‘shal joyda tutilib, o‘ldirildi. Bu safarda musulmonlardin ikki kishi shahid bergan bo‘lsalar ham, kofirlardin bu kishi o‘ldirilib, qasoslari qaytdi. Mana shu yilda Hazrati

Fotimadin imom Hasan tug'ildi. Ummu Gulsum qizlarini payg'ambarimiz Hazrati Usmonga shu yili nikoh qilgan edilar. Bundin ilgari Ruqiya degan qizlarini bergan bo'lib, ul vafot qilgan edi. Hazrati Usmon Rasulullohning ikki qizlari bilan nikohlandi. Shuning uchun laqablari «Zunnurayn» bo'ldi. Ma'nosi — «ikki nur egasi», degan bo'lur.
Yana shu yili, Uhud urushidan keyin, Qur'on hukmi bilan aroq harom qilindi. Aning haqida ushbu oyat keldi:
«YO ayyuhal laziyna amanu innamal xamru val maysiru val ansobu val azlamu rijsum min amalish-shaytoni fajtanibuv laallakum tuflihuvan, innama yuridush-shaytonu an yuvqia baynakumul adovata val bag'zoa fil xamri val maysiri vayasuddakum an zikrillohi va anissaloti fahal antum muntahuvan».
Ya'ni: «Ey iymon keltirguvchi mo'minlar, hukm shuldur, bundin o'zga emasdurkim, aroq ichmak, qimor o'ynamoq, butlarga sajda qilmoq, fol o'qlariga ishonmoq, mana shu to'rt narsa shaytonning chiqargan ishlaridan eng yomon ishdur. Albatta, bu ishlardin saqlaninglarkim, hamma yomonliklardan qutulg'aysizlar. Aroq ichib, qimor o'ynamoqda shayton o'rtalaringizga qattiq dushmanlik solgay va yana Allohni yod qilmoqdin, va namoz o'tamakdin sizlarni qoldirgay. Endi bu narsalar insonga shundoq ziyon keltirur ersalar ham nechun ulardin saqlanmagaysizlar, albatta, ulardan saqlaninglar» demakdir.
Bu oyatni onglagan barcha sahobalar, «Saqlandik» deb javob qildilar. Bunday bo'lgach, endi har davrning musulmonlari ham shu javobni berib, ushbu ziyonlik narsalardan saqlanishlari albatta lozimdur. Yuqorigi oyatda aytilgan to'rt narsaning birisi «azlon» bo'lib, buni «fol o'qlari» dedik. Buning ochiq ma'nosi shundoq erdikim, uchida o'qi yo'q uch dona o'q yoylarining birinchisiga «If'al», ikkinchisiga «Lo taf'al» so'zlari yozilgan. Uchinchisiga hech narsa yozilmagan, quruq mana bu uch yog'och o'q bir to'rvaga solinib, Ka'baga osib qo'yilgan edi. Birinchi so'z ma'nosi «qil» degani bo'lib, ikkinchisi qilmadir. Uchinchisida— so'z yo'q, qilish-qilmaslik o'z ixtiyorida. Ka'baga osilgan o'qlardin boshqa har qaysi arab uyida ham shundoq o'qlar saqlanur edi. Mana endi bulardin bir kishi safarga chiqmoqchi yoki urushga bormoqchi, yoki biror muhim ish qilmoqchi bo'lsa, ul kishi kelib shu to'rvaga qo'l solar edi, uning qo'liga qaysi o'q chiqsa, shunga qarab ish qilur edi. Masalan, «if'al» chiqsa, ul kishi qilgay va aksincha, yozilmagani chiqsa, qilar-qilinmasligi o'z ixtiyorida bo'lgay. Mana shundoq ishlarga bog'lanib turish Islom shariatida shu oyat hukmi bilan xarom bo'ldi. Endi mo'min odamga lozim shuldurkim, agar shariatga sig'adigan bir ish qilmoqchi bo'lsa, foyda-ziyonini avval tekshirgandin so'ngra, Allohga tavakkal qilib, u ishga kirishsin, bo'lar-bo'lmas narsalardin shak olib, iymoni bo'sh kishilardek har narsadin fol ko'tarib, o'ziga foydalik ishlardin quruq qolmasin. Chunki Alloh taolo Qur'onda aytdi:
«Fa iza azamta fatavakkal alalloh», ya'ni: «Bir ishni qilmoqqa qasd qilsang, Allohga tavakkal qil», dedi.
Bu oyatdin chiqqan Allohning buyrug'icha, har ishning yaxshi-yomonligini tekshirib chiqqandin so'ngra, ul ishni qilish-qo'yishda, albatta, Allohga tavakkal qilmoq har bir mo'min kishiga farz bo'ldi. O'tgan oyatda aytilgan to'rt narsani «shayton ishlaridan eng yomon ishdur, albatta bundin, saqlaninglar», deb Alloh taolo bandalariga buyuradi. Bularning yomonligi, agar o'ylab qarasa, har qandoq kishiga ham ma'qul bo'lur. Ayniqsa, aroq bilan qimor, bularning dinga va dunyo turmushiga eng qattiq ziyon qilishini bu oyatda Alloh taolo ochiq ko'rsatdi. Chunki insonlarda eng qimmatlik narsa, kishining aqlidur. Ichkilikka kirishgan kishilar, shundoq ulug' ne'matdin, bahosi yo'q gavhardin ajraydilar. Chunki aroq ichib esirmak, kishi sog'liq sotib, telba bo'lmog'i demakdir. Buning ruhoniy tarafdin qandoq ziyoni ko'p ersa, jismoniy tomondin tan sog'liq ishlariga undin ham ziyoni ko'proqdir.
Islom xukamolarining ustozlaridan Abu Ali ibn Sino aytibdurkim: «Ichkilikka o'rgangan

odamlar ko'pincha shol yoki qaltiroq kabi qo'rqinchlik dardga yo'liqqaylar». Yana Rasululloh aytdilar:
«Al xamru jammoul ismi va ummul habois». Ya'ni «Aroq gunohning xazinasi va barcha yomonlikning onasi». Agar bir kimsa o'zi bilaturib, qiz farzandini aroqxo'rga bersa, ul kishi o'z qizini zinoga tutib berganning gunohini topgay, dedilar. Endi bundoq bo'lgach, har bir mo'min musulmonlar bu oyat-hadis mazmuniga amal qilib, bundog' ulug' gunohdin o'zlarini saqlasinlar va bir necha soatlik bosh og'rig'ini kayf qilish xayolini xush ko'rib, dunyo va oxiratlarini xarob qilmasinlar.
Yana o'z so'zimizga kelaylik. Makkadin Madinaga Rasululloh hijrat qilib kelganlaridan so'ngra yigirma yetti qatim o'zlari askarga bosh bo'lib, urushga chiqdilar. Qolgan urushlarga o'zlari Madinada turib askar chiqardilar. Payg'ambarimiz boshchi bo'lib, urushga chiqqan bo'lsalar, uni g'azot safari deb aytilur. Agar o'zlari chiqmagan bo'lib, oz-ko'p askar yuborgan bo'lsalar, uni ilg'or safari deyilur.
Uhud urushi o'tib, bir necha oydin keyin Rasulullohga shundoq xabar keldikim, Bani Asad qabilasining raislaridan Talha va Salama degan kishilar bosh bo'lib, urush qilmoqqa askar to'plamoqdadurlar. Buni eshitib, darhol bir yuz ellik kishilik bir bo'lik cherik (askar) chiqarib, Abu Salamani askarga boshliq qildilar. Bu safarlari esa, hijratning to'rtinchi yili, Muharram oyining boshlarida edi. Bu askar ildamlik bilan dushman yeriga yetib borib, tuyuqsizdan ular ustiga chopul qildilar. Qarshi turmoqqa dushmanlarning qudratlari qolmadi. Mol boqib yurgan uch qullarini qoldirib, qolganlari esa tog'u toshlarga tarqalib qochdilar. Alarning tashlab qochgani qo'y-echki, tuyalarini haydashib, o'n kun ichida salomat Islom askari Madinaga qaytib kelishdilar.

## URANA VOQEASI

Yana shu yilning Muharram oyida ansor sahobalaridan Abdulloh ibn Unays degan kishini Arafot tog'i yaqinida, Urana degan yerga yubordilar. Ul joyda Huzayl qabilasining raisi Sufyon ibn Xolid Rasulullohga qarshi askar to'plab, Madina ustiga yurish qilmoqchi edi. Bu xabar Rasulullohga eshitilgach, Abdullohga buyurdilarkim:
Bu xizmatga yashirincha yolg'iz o'zi borgay, payt topib fitna boshlig'i bo'lgan kishini o'ldirib, qaytgay.
Anda Abdulloh:
— Ey Rasululloh, bu ishni bajarish ustida, agar hojat tug'ilib qolsa, yolg'on so'z qilmoqqa ruxsat qilurmisiz? — dedi.
Zarurat holda yolg'on so'zlashga Payg'ambarimiz ruxsat qildilar. So'ngra shu hijratning to'rtinchi yili, Muharram oyining beshinchi kunida ul kishi Madinadan chiqib, bir necha kun ichida dushman yeriga yetib, u bilan ko'rishdi.
— Qaysi qabiladin erursan? — deb so'radi,
— Xuzoa qabilalsidan bo'lurman, Muhammad bilan urushmoq uchun seni askar yig'ibdi, deb eshitdim, unga dushman bo'lganligimdan men ham fidoiy bo'lib shu urushga qatnashmoqqa keldim — deb javob qildi Abdulloh.
Bu so'zni onglashi bilan uning ko'ngli ko'tarilib, aytdikim:
— «Anglaganing to'g'ridur. Muhammad bilan urush qilmoqqa askarimiz yig'ilib tayyor bo'ldi. Bu yaqin orada Madina sari yurish qilmoqchidurmiz, xush kelding, — deb Abdullohni o'z chodiriga boshladi. Kech bo'lib, boshqalari tarqalib ketdilar. Abdulloh so'zini so'nin (yaxshi) ko'rib, el uyquga ketgunchalik uxlamasdin, so'zlashib o'ltirishdi. Rasulullohdin so'z ochib:
— Muhammad shu kungachalik men kabi urush yo'lini bilgan bir kishiga yo'liqmagan bo'lsa kerak. Urush qandoq ekanini endi unga ko'rsatgayman, — der edi.

Shu orada uni uyqu bosib, ajal to'shagiga kelib yotdi. Qattiq uyquga kirgan chog'da, Abdulloh sekingina turib, jon chiqar uni chiqmas joyiga xanjarini botirdi. Va shu zamon to'xtovsiz tun qorong'usida Madina sari jo'nadi. Kunduzi yashirinib, kechasi yo'l yurar edi. Orqadin chiqqan quvg'inchilarga yo'liqmay to'qqiz kun deganda Madinaga salomat qaytib keldi. Shu chog'da Rasululloh masjidda o'tirgan edilar. Abdullohga ko'zlari tushgan hamon, arabchalab: — «Aflahal vajhu», ya'ni: «Yuz yoridimi?» dedilar. Anda Abdulloh: «Aflaha vajhuka», ya'ni: «Rasululloh, yuzingiz yoridi, tilagimga yetdim» dedi. Bo'lgan voqeadan xabar topgach: «barakalloh» deb Payg'ambarimiz Abdullohga bir aso (hassa) berdilar va: «Sen jannatda bu asoni tutib yurgaysan. Ul joyda aso tutganlar oz bo'lgaylar», dedilar.
Demishlarkim, Abdulloh bu asoni butun umri boricha saqladi. Vafoti hozir bo'ldi ersa, aning vasiyati bilan asoni kafan ichiga qo'yib, birga ko'mdilar, raziyallohu anhu.

## AZAL VA QORRA QABILALARNING XIYONATLARI

Yana shu yilning Safar oyida Azal va Qorra arab qabilasidan bir necha kishilar elchi bo'lishib kelib:
— YO Rasulalloh, bizlar butun qabilalarimiz bilan sizga iymon keltirdik, endi bizga olim kishilardin, qorilardin qo'shib bersangiz, alar bizlarga borib dinni o'rgatsinlar va Qur'on ta'limini bersinlar, — dedilar.
Rasululloh bu xizmatga sahobalardin o'n kishini tayin qildilar va ularga topshirdilarkim, Quraysh kofirlariga ko'z-quloq bo'lib, alarning ishlaridan xabar keltirgaylar. Bularga ansor sahobalaridan Osim ibn Sobitni rais qildilar. Madinadin chiqqan kundan boshlab, kech yurib, kunduz kishi ko'rmas joylarda yashirinur edilar. Shuning bilan yurib-o'tirib, Raji' degan joyga yetdilar. Bu joy bo'lsa o'tgan voqeadagi Abdulloh o'ldirgan Sufyonning qavmi Huzayl qabilasining makoni edi. Mana shu yerga kelgandin so'ngra, din o'rganmoqchi bo'lib, bu o'n sahobani olib kelayotgan munofiqlarning xiyonati zohir bo'ldi. Shundoqkim, «Muhammadning kishilarini aldov bilan bu joyga keltirdik, sizlardin o'ldirilgan bir kishi o'rniga o'n kishini qo'lga tushirdik. Endi joningiz bo'lsa, tezlikda yetib qasos qilgaysiz», deb alarga yashirin xabar yetkazdilar. Bu xabar yetishi bilan qabila kishilaridan ikki yuzga yaqin askar orqadin quvib, bularga yetib kelishdi. Sahobalar ko'rdilarkim, bunchalik qalin askarga qandoq qarshi turgali bo'lur. Darhol o'zlarini egiz tog' ustiga olishib, alarni toqqa chiqmoqqa qo'ymadilar. Qo'lga tushirmakdin ojiz qolgach, dushmanlar hiylaga kirishib: «Agar tog'din tushar bo'lsanglar, sizlarni o'ldirmagaymiz», deb o'zlariga qattiq qasam bilan ishontirdilar.
Bulardin uch kishi raislariga itoat qilmay, yolg'on qasamga aldanib, tog'dan tushishlari barobar, bularning qo'llarini bog'lagani turishdi. Birovlari bog'latmasdan qarshilik ko'rsatgan edilar, shu damdayoq qilich bilan chopib tashladilar. Qolgan ikkovlarini Makkaga eltib, musulmonlarda o'chi bor Quraysh kofirlariga sotib, har ikkovlari ham dushmanlar qo'lida shahid bo'ldilar. Birovlari Habayb ibn Adiy degan sahoba edi. Bu kishini Makkada Haram tashqarisiga chiqarib, dorga osdilar.
Din yo'lida Xudo uchun dorga osilganlarning bu ummat ichida eng birinchisidur. O'lim oldida ikki rakat namoz o'qishni musulmonlarga shu kishi sunnat qildi. Qolganlari ham tog' ustida ochlik-chanqoqlik bilan urishib yurib, barchalari shahid bo'ldilar, raziyallohu anhum. Hazrati Habayb osilur chog'ida dor tagida turib, ushbu so'zlarni aytdi:
— Islom yo'lida musulmonlik bilan o'ldirilganligim uchun o'limdan hech qo'rqinchim yo'qdur. Qaysi yonim bilan yiqilsam ham, Xudo uchun yiqilib o'lurman. Dushmandin qo'rqish, alarga egilish mendin zohir bo'lmas. Bu yo'lda o'lsam, Alloh oldidan o'rin olgayman.

Shundoq dahshatlik bir holda turib, bundoq mazmunlik she'r aytib, dushman oldida namoz o'qimoq bu zotning raziyallohu anhu, qandoq haqiqiy iymonga ega ekanligini ko'rsatdi.

## MAUVNA VOQEASI

Dag'i (yana) shu yilning Safar oyida bani Omir qabilasining raislaridan Abu Omir degan kishi elchi bo'lib, Madinaga keldi. Rasululloh uni dinga da'vat qildilar. Iymon keltirmasa ham yaqinlashib aytdikim:
— Ey Muhammad, men bu dinni to'g'ri topdim, sharofatlik yaxshi din, deb o'ylayman. Lekin mening qavmim Najdda qoldilar. Agar Najd qavmiga bir necha ulamo kishilaringdan yuborur ersang, alarni shu dinga da'vat qilsalar, qabul qilgaylar, deb umid qilurman, — dedi. Anda Rasululloh:
— Najd xalqiga ishonchim yo'qdur, yuborilgan kishilarga yomon qasd qilgaylar deb qo'rqaman, — dedilar. Anda Abu Omir:
— Andoq ersa bu boradurgan kishilarni o'z omonimga olurman, hech kimdan alarga ziyon-zahmat yetkazmaslik uchun va'da berurman, — dedi.
Rasululloh buning so'ziga ishonganlikdan Munzir Ibn Amr degan kishini boshchi qilib, sahoba qorilaridan yetmish kishini qo'shib yubordilar. Bular necha kunlab yo'l yurishib, Mauvna degan quduqqa yetishdi. Mana shu joyga kelganlarida, maslahat bilan xalqni dinga da'vat qilish mazmunida bir xat yozishdilar. Bu xatni sahobalardin Ibn Milhon degan kishi yuqoriga Abu Omirning jiyani Omir degan kishiga keltirib topshirdi. Bu esa qabila raislarining birisi edi. Keltirgan xatni o'qib ko'rmay turib, xat keltirgan ibn Milhon ustiga hujum qilib, ani shahid qildi. Qolgan sahobalarni ham yo'q qilmoqqa o'z qabilasini chaqirgan edi, amakisi Abu Omir bularni o'z omonatiga olib, Rasulullohga va'da berib chiqqanini alarga bildirdi. Qabilasi buni onglagach: «Biz Abu Omirning va'dasini buza olmaymiz», deb uning chaqirig'iga yurmadilar. Nochor bo'lib, bir necha boshqa qabilalarni tashviq qilib, ular ustiga hujum boshladi. Dushmandan saqlashga va'da berib olib chiqqan Abu Omir bularni himoya qilishdan ojiz qoldi. Shuning bilan ko'pchilik dushmanlar to'rt tarafdin o'rab, yetmish sahobani oraga oldi. Bular ham urusha-urusha, oxiri barchalari shahid bo'ldilar.
Bulardin ikki kishi o'limdan omon qoldi. Birisi Ka'b ibn Zayd o'liklar ichida yotib, keyin tirildi. Buni dushmanlar o'ldi deb o'ylashgan edi. Ikkinchisi, Amr ibn Umayya, bu kishi bo'lsa, hech ishdin xabari yo'q, askarning ot-uloqlarini o'tloqda boqib yurgan chog'da shu voqea bo'lmish edi. So'ngra bu musibatdin xabar topib, bo'lgan fojiani Rasulullohga yetkazdi. Bundin bir kun ilgari hazrati Jabroil ham shu haqda vahiy keltirgan edi. Bu musibatni onglagach, Rasululloh qattiq qayg'urdilar. Dushmanlar qo'lida vahshiyona o'ldirilgan ahboblarni eskarib, bek achindilar. Ilgari-keyin Rasululloh bularga achingandek hech kimga achinmagan edilar», deb Anas rivoyat qilmishdur.
Chunki bu sahobalar urush uchun emas, balki Najd xalqiga Rasulullohning da'vatlarini yetkazish uchun elchi qatorida yuborilgan edilar. Arab odaticha, elchilarni o'ldirish bu yoqda tursin, alarni mehmon o'rnida ko'rishib, hurmat qilishur edi va o'z raislaridan bo'lgan Abu Omir ularni ziyon-zahmatdin saqlamoqchi bo'lib, Rasulullohga va'da bergan edi. Va'dasiga vafo qila olmaganligi uchun u kishi ham qattiq qayg'urib, shu sababdin o'zi ham vafot topdi. Chunki Rasululloh: «Men bularni iymon kelturmagan qabila ichiga yuborishni yaxshi ko'rmagan edim. Bu ish ersa qo'rqinchli edi. Bu fojianing bo'lishiga Abu Omir sababchi bo'ldi», dedilar. Arab raislariga bundoq ishlar o'z odatlaricha o'limdan ham qattiqroq ko'rinur edi. Mana shuning uchun bu ishning or-nomusiga chiday olmasdin xafaligi oshib, ajaliga sabab bo'ldi. Bundin oldinroq o'tgan Raji' voqeasi, bu

aytilayotgan Mauvna fojiasi har ikki musibat xabarini Rasululloh bir kunda eshitdilar. Bu ikki voqeada shahodat topgan sahobalar soni saksonga yetgan edi. Uhud urushida oʻtgan ishlar eskirmay turib, uning ustiga bu musibatlarning boʻlishi musulmonlarga qattiq taʼsir qildi. Shu adabsizlikni qilgan uch qabiladan Rasululloh qattiq ranjidilar. Qirq kungachalik, bomdod namozining ikkinchi rakatida rukudin yonib (qaytib) sajda oldida Qunut duosini oʻqib, shahidlarni duo qildilar. Shofeʼy mazhabida bomdod namozida Qunut duosin oʻqish shundin qoldi. Soʻngra Jabroil alayhissalom Rasulullohga shu mazmunda vahiy keltirdikim, bu shahidlar esa rahmat nuriga choʻmdilar. Alloh bulardin rozi boʻldi. Bular Allohdin rozidurlar.
Imom Zarqoniy rahmatullohi alayhi aytibdur:
— Bu xiyonatni qilguvchi uchta qabila: Raʼl, Zakvon, Asbataga bezgak vabosi paydo boʻlib, xiyonatlaridan soʻngra koʻp oʻtmay yetti yuz kishi halok boʻldi. Shu musibatga boshchilik qilgan qabila raisiga iymon nasib boʻlmay, kofirlik holda oʻldi. Shuni bilmak kerakkim, bunday musibatlar oʻtgan paygʻambarlarga ham koʻp boʻlgandir. Ammo bizning Paygʻambarimizga hammadin ham koʻp boʻlgandir. Shuning uchun Rasululloh aytdilar:
«Ashaddunosi baloan al-anbiyou summa avliyou summal laziyna yaluvnahum summal amsalu fal amsal», yaʼni: «Bu dunyoda baloning qattiqrogʻi paygʻambarlarga boʻlur, keyin avliyolarga, keyin bulardin tubanroq darajalik kishilarga, eng oxiri moʻminga, kattaga kattaroq, kichikka kichikroq, har kimga oʻz darajasiga qarab, dunyo musibatlaridan yetib turadur». Shu uchunkim, alar bu musibatlarga sabr qilib, ulugʻ ajr topgaylar. Buning oqibati ular uchun yaxshilik boʻlgay. Lekin shunday ishlarning aniq sirini Allohdin oʻzga hech kim bila olmas. Aning neʼmatlariga shukr qilib, mehnatlariga sabr qilmoqdin oʻzga bandaning chorasi yoʻqdur.

## BANIN-NAZIR GʻAZOTI

Madina atrofida qishloq qilib oʻltirishgan bir toifa yahudiylar bor edi. Ular biz Horun alayhissalomning avlodlarimiz, deyishardi. Islom kelmasdin ilgari madinalik Xazraj qabilasi bilan birlashib, doʻstlik ahdini bogʻlamish edilar. Rasululloh Madinaga hijrat qilib kelganlaridan keyin shu yerdagi yahudiylar bilan tinchlik haqida bir shartnoma tuzgan edilar. Lekin yahudlar bu ahdnomani buzdilar. Koʻngillarida yashirinib yotgan hasadlari yana qoʻzgʻoldi.
Voqea shundoq erdikim, bir kuni Rasululloh bir necha sahobalarni olib, bir ish toʻgʻrisida shu yahudiylar bilan soʻzlashgani keldilar. Ular ham hurmat koʻrsatib: «Ey Abul Qosim, xush keldingiz, sizga ziyofat tayyorladik, uni yegizaylik, soʻngra nima hojatingiz bor ersa, albatta ado qilgaymiz», deyishib Rasulullohni bir uy soyasiga joy solib oʻtkazdilar. Keyin bularning koʻngillariga shayton kirib, niyatlari buzildi. Rasulullohga qasd qilmoqchi boʻlib, yahudiylar oʻzaro shundoq qarorga keldilar: «Muhammadni oʻldirmoq uchun bunday payt hech vaqt kelmaydi, endi bu fursatni oʻtkazmasdan, buning ishini shu yerda tamom qilaylik. Bir kishi yashirincha tom ustiga chiqsun va katta tosh bilan Muhammadni boshiga urib, oʻldirsin. Shu bilan bundin hammamiz qutulgaymiz. Qolgan yoʻldoshlarini qochirmay, barchasini asir olgaymiz. Bularni Makkaga eltib, qonlariga tashna boʻlib turgan Quraysh xalqiga ogʻir baho bilan sotgaymiz», deyishib, shu xiyonatni qilmoqqa ahd qildilar.
Mana shu chogʻda Jabroil alayhissalom vahiy keltirib, bu xabarni Paygʻambarimizga bildirdilar. Darhol Rasululloh hojat qilmoqchi boʻlib, tashqariga chiqqanlaricha qaytib u joyga kirmasdin, yoʻlga tushib Madinaga qarab joʻnadilar. Ammo bu ishdin sahobalarning xabarlari yoʻq edi. Rasululloh qaytib kirmasdin kechikib qolganlari uchun tashvishlanib,

hammalari tashqariga chiqishib, Rasulullohni ko‘rmagach, hayronlikda qoldilar. Shu orada Madina tomonidan kelayotgan bir odam Rasulullohning Madinaga ketayotganlarini yo‘lda ko‘rdim, deb xabar berdi. Buni onglashib, sahobalar chopganlaricha Rasulullohga yetdilar. So‘ngra aytdilarkim:
— Siz bir ishga shoshilgandek bo‘lib u joydin chiqib, qaytib kirmadingiz. Bizlar xabarsiz qolib, sizdan ko‘p tashvishlandik, buning sababi nima ekanini bilmadik? — dedilar.
Anda Rasululloh:
— Yahudlar meni o‘ldirish uchun qasd qilmish edilar. Bu haqda Jabroil alayhissalom vahiy keltirib, menga bildirdilar, shu uchun alardin saqlanib qaytib kirmadim, — dedilar.
Shunday qilib, yahudlarning qilgan xiyonatlari ma’lum bo‘ldi. O‘rtada tuzilgan ilgarigi ahdnoma shartlarini o‘zlari buzdilar. Rasulullohga qilgan xiyonatlarini yuzaga chiqardilar. Bu xiyonatlari hammaga ma’lum bo‘lgach, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Muhammad ibn Salamani ularga yuborib, bir necha kun ichida xoinlar arab tuprog‘idan chiqib ketsunlar, deb amr qildilar. Bu farmon borgandin keyin boshlariga qiyomat kelib ichlariga g‘ulg‘ula tushdi. Bu ishga sabab bo‘luvchilarni yomonlab, alarga ta’na aytishdilar. Islom ahliga qazigan chuqurlariga o‘zlari yiqildilar. YOpiq turgan ofat eshigini o‘zlari ochganlikdan uni yopish uchun Rasulullohga uzr aytmoqqa tillari yo‘q edi. Mana shunday bo‘lgach, nochor qolishib, joy-jo‘shlarini, bog‘-bo‘stonlarini tashlashib ketmoqchi bo‘ldilar. Mana shu chog‘da bularning do‘stlari — Madina munofiqlaridan yashirincha xabar keldikim: «Biz sizlar bilan birgadurmiz. Agar Muhammad bilan urushar bo‘lsangiz, yordamga tayyordurmiz», deb yahudlarga va’da qildilar. Bularning so‘ziga ishonishib, ko‘chishni kechiktirdilar.
Buni ko‘rib Rasululloh urush jamalg‘usini qilishga buyurdilar va yetarlik askar yig‘ildi. Tug‘ bayroqlar bog‘lanib, bosh tug‘ni Hazrati Aliga berdilar. Madina shahriga ibn Ummu Maktumni voliy qilib, so‘ngra dushman ustiga yurish qildilar. Bu xabar yahudlarga eshitilgach, qarshi chiqib urusholmay, qo‘rqqanlaridan qochib qo‘rg‘onlariga kirishdi. Rasululloh olti kecha-kunduz qo‘rg‘onni qamal qildilar. Shungachalik yordamga va’da bergan Madina munofiqlaridan xabar bo‘lmagach, alardin umidlari uzilib, boshqa yo‘l topisha olmaganlaridan keyin, Rasulullohga elchi yuborib:
— Urush qurollarimizni butunlay topshiraylik, har bir oilaga o‘zimiz xohlaganimizcha bir tuya yuk mol olaylik, jonimizga omonlik berilsin, shu bilan arab tuprog‘idan chiqib ketaylik, — dedilar.
Rasululloh bunga rozilik bildirdilar. So‘z shunga to‘xtalgandin so‘ngra, yahudlardin bir qanchalari Xaybarga ko‘chishib, qolganlari esa Shom tuprog‘idagi Azru’ot degan joyga ketishdi. Bulardin qolgan butun mol-dunyolari xazinaga olindi. Rasululloh bu g‘animat mollardin faqir miskinlarga, yetim bolalarga, tul xotunlarga nasiba chiqarib, alarga ulashib berdilar. O‘rtada qon to‘kilib, urush bo‘lmaganlikdan askarlarga bu moldin berilmadi. Chunki bu voqeada o‘lja tushgan mollarni ba’zi sahobalar Islomdin ilgarigi arablar odatlaricha bo‘lishib olmoqni istadilar.
Mana shu chog‘da tushgan Hashr surasidagi oyatlarning hukmiga qarab, Rasululloh bu mollarni xazinaga olib, shariat buyurgan o‘rniga berdilar. Shu kundan boshlab, urushda olingan o‘lja mollarini bo‘lish usuli arab odatlaricha bo‘lmay, balki Qur’on hukmiga bog‘landi. Shunday bo‘lib, bu safarda urush-talash bo‘lmasdin, bularning sharridan musulmonlarni Xudo qutqardi.

## ZOTIR-RIQO’ G‘AZOTI

Voqea shundog‘ erdikim, shu yilning Rabiul-oxir oyida Rasulullohga xabar yetdi. Najd ahllaridan Bani Muhorib, Bani Sa’laba boshliq bir necha qabilalar birlashib, Rasulullohga

qarshi urush ochmoqchi emishlar. Buni onglashlari bilan bularga qarshi tayyorgarlik ko'rib, yetti yuz kishilik qo'shin tuzib, safarga chiqdilar. Bu navbat Hazrati Usmon Madinaga voliy qo'yilgan edilar.
Bir necha kun yo'l yurishib, dushman yeriga kirgandin so'ng, ko'rdilarkim, xotun-bolalardin boshqa hech kim qolmabdur. Ular askarning kelishini anglab, qo'rqqanlaridan ulgurolmay, xotun-bolalarini qoldirib, tog' boshiga tarqalib qochmish edilar. Barcha qolganlari Islom askarlari tomonidan asir olindi. Buni onglashib qochganlar nomus qilg'anliklaridan yig'ilishib, yana urushmoqchi bo'ldilar. Asir olingan xotunlardan birining eri bu ishga qattiq g'azablanib, qasamyod qilib aytdikim:
— Yo Muhammadni, yoki aning askarlaridan bir necha kishini o'ldirmaguncha qaytib kelmagayman, — dedi.
So'ngra bu ishni ijro qilmoq uchun Rasululloh tushgan manzilga qarab jo'nadi. Islom qo'shini kelib, shu kechada bir jilg'a og'ziga qo'ngan edi. Shul tun havo buzilib, qattiq bo'ron chiqdi. Rasululloh ikki kishini qo'shimcha qorovul qo'ydilar. Alarning birisi Ammor ibn YOsir, ikkinchisi Ubbod ibn Bishr edi. «Bu kechani ikkiga bo'laylik, oldingi yarmida men qorovul bo'lib turay», deb yo'ldoshi Ammor ibn YOsirni uxlatib, o'zi namozga qoim bo'ldi. Shu orada qasam qilib, dushman tarafidan chiqqan kishi jilg'a oldiga kelganida payqab qarasa, yiroqdin bir kishi qorasi ko'rindi. Bu esa dushman qorovuli bo'lgay, deb darhol nishon olib sadoqdin unga o'q otdi. Bu kishi mashhur merganlardin bo'lganlikdan, otgan o'qi xato qilmay, namoz o'qib turgan Ubbod ibn Bishrga to'g'ri kelib tegdi. Namozni buzmay, o'qni sug'urib tashlab, yana namozini davom ettirdi. Dushman esa, otgan o'qi tegmadi xayol qilib, yana ikki marotaba o'q uzdi. Bu otilgan o'qlar barchasi xato qilmay tekkan bo'lsa ham, lekin jon yeriga tegmagan bo'lgan uchun namozini buzmadi. Namozdin bo'shagandin so'ng ko'rdikim, jarohat o'rnidan qon oqishi ziyoda bo'lmishdur. Darhol Ammor ibn YOsirni uyg'otdi. Ul ko'rib:
— Ey birodar, birinchi o'q tegishi bilan nechun meni uyg'otmading, buning sababi nedur? — deb so'radi.
Anda ul aytdi:
— Namozga turib, Kahf surasini boshlagan edim, lazzatlanib o'qib yotganimda bir o'q kelib tegdi, uning lazzatidan uch o'q kelib tekkuncha Qur'onni to'xtatib, namozimni buzishga ko'nglim unamadi. Agar Rasulullohning topshirgan xizmatlariga xalal yetishidan qo'rqmasam edi, jonim chiqib ketguncha namozimni buzmagan bo'lur edim, — dedi.
Iymon haqiqati bilan kishi ko'ngliga o'rnashur bo'lsa, bandani bundin ham yuqoriga darajalarga yetkuzishida shubha yo'qdur. Din ishlarini har kim o'zi tatimaguncha uning lazzatini tushuna olmaydi.
Ey Rabbim, Habibiming hurmatidin bizlarga ham shundoq iymonni nasib qilgaysan. Omin!
Shundoq qilib, Ammor ibn Yosir uyqudin uyg'onib turgan edi, o'q otgan dushman ko'ziga tun qorong'usida tikka turgan kishi o'ltirgan bo'lib ko'rindi. «Mening otgan o'qlarim tegmaganga o'xshaydi, endi ul meni qoraga olib, o'q otgali o'ltirdi», deb xayol qilib, orqaga qochdi. Shu bilan qochgan kishi o'z qo'shiniga qo'shilib, asir tushgan xotun-bolalarini ajratib olish uchun Islom askarini o'rab, urushmoqqa keldilar. Har ikkala tomon askari bir-birlariga yaqinlashib qoldilar. Mana shu holda asr namozining vaqti kirgan edi. Rasululloh ehtiyot yuzasidan Havf namozi o'qidilar. Bu namozni o'qish Qur'on oyati bilan sobitdur. Buni o'qish tartiblari mas'ala kitoblarida ochiq yozilganlikdan, bu o'rinda aytib o'ltirishni lozim topmadik. Rasululloh namozdin bo'shagunlaricha, dushmanlar hujum qilishga jur'at qilisholmay, qarashib turdilar. So'ngra ko'ngillariga qattiq qo'rqinchlik tushib, urushmoqqa toqatlari bo'lmay, tarqalib qochdilar. Islom askari ham urush-talashsiz bir qancha o'lja olishib Madinaga qaytdilar.

Shu qaytishlarida bir mo'jizalik voqea paydo boʻldi. Shundoq erdikim, qalin tikan daraxtlik bir manzilga kelib tushgan edilar. Yoz mavsumi boʻlib, kun issigʻi nihoyatiga yetgan edi. Butun askar soya joy izlashib, daraxtlar tublariga tarqaldilar. Shu orada paygʻambarimiz oʻzlari ham yolgʻiz bir daraxt ostida yotib koʻzlari uyquga ketdi. Bir qabila mushrik arablar buni payqab turishgan edi. Rasulullohning yolgʻiz yotganlarini alardin birovi koʻrdi. Gʻavras nomlik raislari alarga aytdikim: «Bundoq ish payti kishiga kam uchragay, maslahat shul kim, bu fursatni oʻtkazmasdin, yashirincha oʻzim ul joyga borib, Muhammadni oʻldirgayman, aning tashvishidan butun xalq qutulgʻay», deb hech kimga sezdirmasdin togʻdin tushdi. U oʻrmalab, yashirinib yurib-oʻltirib, Rasulullohning ustilariga kelib, qilichini sugʻurgan chogʻda, uygʻonib qoldilar, qarasalar qilichi yalang bir kishi chopgali turibdur.
Gʻavras:
— Ey Muhammad, endi seni mening qoʻlimdan kim qutqaza oladi? — dedi.
Anda Rasululloh:
— Alloh qutqazgay, — deb uch qayta aytdilar. Darhol qoʻli tutmas boʻlib, qilichi yerga tushdi.
Rasululloh darhol qilichini qoʻllariga olib:
— Endi seni kim qutqazgay? — dedilar.
Anda ul:
— Seni fazli-karaming qutqazgay, yoʻq esa boshqa meni qutqazguvchi qolmadi, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Shahodat aytgil, oʻlimdan qutulursan, — dedilar.
Anda ul:
— Shul holda shahodat aytsam, oʻlimdan qoʻrqib aytgan boʻlurman, ammo ahd qilib va'da berurmankim, ikkinchi senga qarshilik qilib, senga qarshi chiqqan qoʻshinga qoʻshilmagayman, — deb afv soʻradi. Rasululloh aning gunohini oʻtdilar.
Soʻngra ul odam oʻz qabilasi borgach:
— Bu dunyoda eng yaxshi odam oldidan keldim, albatta uning tutgan yoʻli yaxshi boʻlsa kerak,— deb ular oldida iymon kalimasini aytib musulmon boʻldi. Buni koʻrib butun qabilasi ham Islom diniga kirdilar.

## IKKINCHI BADR GʻAZOTI

Bu voqea shundoq erdikim, oʻtgan Uhud urushida Quraysh mushriklari musulmonlarni yenggan edilar. Urush toʻxtab qaytar chogʻlarida askar boshligʻi Abu Sufyon:
— Ey Muhammad, kelasi yili Badr mavsumida sizlar bilan yana urush qilgaymiz, deganida, Rasululloh: «Inshaalloh, u vaqtda biz ham tayyormiz», deb va'da bergan edilar.
Badrda esa har yili Sha'bon oyida sakkiz kun bozor boʻlur edi. Quraysh mushriklari Uhud urushidan qaytib, Makkaga bordilar. Rasululloh Madinaga kelib, uch oy oʻtgandan soʻngra Sha'bon oyi kirdi. Oʻtgan Uhud urushida qilgan va'dalari boʻyicha yana urush safariga tayyorlik qildilar. Bir ming besh yuz kishidan qurilgan qoʻshin hozirlangandin soʻngra, Abdulloh ibn Ubayni Madinaga voliy tayinlab, yoʻlga chiqdilar. Bular ichida oʻn kishi (bahodirlardan) otliq boʻlib, qolganlari tuyalik edilar.
Askar yoʻlga chiqmasdin bir kun ilgari Anjad qabilasining raisi Nuaym ibn Ma'sud Madinaga keldi. Bu kishi ersa Makkaga bormoqchi edi. U yerga borgan hamon bu xabarni vahimalik qilib Abu Sufyonga yetkazdi. Buni onglagach, u koʻp gʻamgin boʻldi. Chunki chiqmay desa, oʻz va'dasiga xilof qilgan boʻlur va ham boshqalar oldida urushdin qoʻrqib chiqmagandek koʻrinur. Yana shulki, Rasululloh qoʻshin tortib va'dalashgan joyga

kelsalar, Quraysh mushriklari buni bilaturishib, o‘z va’dalaricha qarshi turib urusha olmasalar, arablar oldida bularni obro‘lari to‘kilur edi. Shuning uchun Abu Sufyon Nuaym ibn Ma’sudga: «Sen Madinaga borib, qo‘rqinchlik yomon xabar tarqatgin, Quraysh xalqi cheksiz askar yig‘mishdur. Ikkinchi Badr urushiga qattiq hozirlik ko‘rmakdadur. Son-sanoq, qurol-jabduq jihatdin alarga teng kelmak mumkin emas, deb shunga o‘xshash so‘zlar bilan dovrug‘ solib, alarni urushdin qo‘rqitgil. Agar shu ish bajarilib, Muhammadni bu safardan qoldirur bo‘lsang, bu xizmating uchun senga yigirma tuya berurmiz», deb va’da qildi. Ish o‘rinlaganda bu molni olib, topshirib bermakka Sahl ibn Umar kafil bo‘ldi. Shuning bilan Nuaym ibn Ma’sud Madinaga kelib, musulmonlar orasiga qo‘rqinchlik xabarlar tarqatdi. Buning so‘ziga munofiqlar, yahudlar qo‘shimcha qilib, xalq o‘rtasida shovqin ko‘tardilar. Bularning yolg‘on xabarlari, botil so‘zlari vaqtincha bo‘lsa ham ta’sirsiz qolmadi. Ko‘pchilik qora xalq ichiga qo‘rqinch tushdi. Urushga bormaslik tarafdorlari ko‘payishdi. Anda hazrati Abu Bakr, Hazrati Umar xalq og‘zidagi dovrug‘ni onglagach, Rasululloh qoshiga kelishib:
— YO Rasulalloh, aniq bilurmizkim, Alloh taolo o‘z payg‘ambarining ishlarini yuzaga chiqargay, o‘zi yuborgan bu Islom dinini barcha dinlardin g‘olib qilgay, bunga ishonchimiz komildur. Lekin mal’un shayton ko‘pchilik kishilarning ko‘ngillariga qo‘rqinch solmishdur. Bularga qarab, safardin to‘xtalur bo‘lsak, bizni urushdin qo‘rqib qochdi, deb dushmanlarimiz jur’atlik bo‘lgaylar. Endigi maslahat shuldurkim, qo‘shin tortib Badr bozoriga boraylik. Agar dushmanlarimiz ham kelur bo‘lsalar, Alloh yordamiga sig‘inib, savash qilaylik. Agar ular kelmas bo‘lsalar, qilgan va’dalarini o‘zlari buzgan bo‘lsin. Shu ish biz uchun xayrlik bo‘lur, inshaalloh, — dedilar.
Rasululloh o‘z o‘ylaridagi bundoq yaxshi maslahatlik so‘zni shu ikki yorlaridan eshitib, suyunganlaridan muborak yuzlari guldek ochildi va:
— Alloh oti ila qasam qilurman, agar bu g‘azotga hech kim qo‘shilmay, yolg‘iz qolur bo‘lsam ham, yana borgayman, — dedilar.
Musulmonlar bu so‘zni onglagandin so‘ngra, ularning ko‘ngillariga tushgan qo‘rqinch butunlay ko‘tarildi. Shuning bilan Madinadin chiqib Badr bozoriga yetdilar. Bu g‘azotda Islom tug‘ini Hazrati Ali ko‘tarmish edi. Qarasalar, bu joyga dushmanlardin hech kim kelmabdur. Ularni kutib, bu o‘rinda sakkiz kun turdilar.
Rasulullohning kelgan xabarlari butun arab qabilalariga yetib ma’lum bo‘ldi. Abu Sufyonning bu to‘g‘ridagi hiylalari ko‘p foyda topmadi. Nuaym ibn Mas’udning tarqatgan yolg‘on xabaridan Muhammad askari cho‘chishib, bu safarga chiqmay qolsa ajab emas, degan uning umidi bekorga chiqdi. Ish uning o‘ylaganidek bo‘lmay qoldi. Shundoq bo‘lsa ham nomus kuchidin ikki yuz kishilik askar olib yo‘lga chiqqan edi. Majanna degan joyga kelganda Abu Sufyon askar boshliqlariga qarab:
— Bu yil yomg‘ir yaxshi yog‘maganlikdan yurtimizda ocharchilik bo‘lib turadi. Bundoq ocharchilik kunlarida urush qilmoq bek og‘ir ishdur. Bundin xalqqa ko‘p ziyon bo‘lg‘ay, qachon qahatchilik ko‘tarilar ekan, ana shunda bu ishni boshlagaymiz, — dedi.
Bu so‘z boshqalarga ham xush keldi. Shu bahona bo‘lib, yo‘ldan qaytdilar. Askar boshliqlaridan Safvon Ibn Umayya Abu Sufyon so‘zini onglagach, uni malomat qilgali turdi: «Bu va’dani qilmoqdin ilgariroq ham men seni qaytargan edim. Muhammad va’dani saqlab, Badr bozoriga kelmishdur, biz bo‘lsak, endi arab oldida va’dani buzib, urushdan qochgandek bo‘lib ko‘rindik. Bu ish esa biz uchun qattiq nomusdir», dedi.
Shunday qilib, dushmanlarni yo‘ldan qaytgan xabari eshitilgach, bu joyda turishning hojati bo‘lmay, Rasululloh ham Madinaga qaytdilar.

## DAVMATUL JANDAL G‘AZOTI

Hijratning to'rtinchi yili oxirlarida Rasulullohga xabar keldikim, Davmatul Jandal degan joyda turgan odamlar yig'ilishibdur, bularning maqsadlari ersa Madinaga hujum qilmoqdur. Bu xabar kelgach, Rasululloh ming kishilik askar tuzib, yo'lga tushdilar. Bu yer Madinaning Shom tarafida bo'lib, o'n besh kunlik yiroqlikda edi. O'tkinchi yo'lovchilarga to'sqin ko'rsatib, alarga ko'p zulm qilmoqda edilar. Dushmanga bildirmay alarni bosish uchun, kunduzi yashirinib, kechasi yurdilar.
Shundoq qilib, Islom askari dushman ustiga yetib borib, to'satdan alarga hujum qildi. Nima qilishlarini bilisholmay, o'z boshlarini olib qochishga arang ulgurdilar. Butun mol-chorvalarini o'tloqda qoldirib, o'zlari esa har qayoqqa tarqalib qochdilar. Alardin qolgan butun narsalar o'ljaga tushdi. Dushman tomonidan hech qandoq qarshilik ko'rilmay, Madinaga salomat qaytdilar.
Shu qaytishlarida Fizor qabilasining raisi Uyayna ibn Hisn Rasulullohga uchrashib, o'rtada kelishim bo'ldi. U chog'da bu qabila kishilari dinga kirmagan edilar. Rasululloh bu odamni «Ahmaqul muto'», ya'ni, «obro'ylik ahmoq», der edilar. Xalq ichida shunday odamlar bilan ham murosani madora qilmoq lozimdur. Shuning uchun Rasululloh bu odam bilan sulh tuzib, murosa qilib, butun ummatlari uchun bir tuzuk (qonun) qoldirdilar. Bu bilan murosa qilganlikdan, chorva mollarini o'tlatmoq uchun Madinadan o'ttiz olti mil uzoqdagi bo'sh yotgan yerlardan o'tloq joy kesib berdilar. O'z yerlarida shu yillari yomg'ir yog'may, quruqchilik bo'lgan edi.
Rasulullohning bu qilgan yaxshiliklarini ular bilmadilar. Bu joyga kelishib, ot-uloq, oriq tuyoqlari semirgandin keyin Rasulullohning sog'in tuyalarini haydashib, o'z yerlariga qochishib ketdi. Bu voqeani o'z o'rni kelganda yana bayon qilurmiz, inshoalloh. Shul kishi haqida bu hadisni aytganlar:
«Inna sharrannasi man tarakahunnasu ittiqoa fahshihi». Ya'ni: «Odamlar ichida eng yomon kishi shulki, uning uyatsizligi, og'zi buzuqligidan kishilar hazar qiladilar, ziyon yetmasin deb uni hurmat qiladilar. Eng yomon odam shuldur», dedilar.
Endi bu joyda Payg'ambarimizning u kishi haqida «obro'ylik ahmoq» degan so'zlaridan ilhom olib, bu o'rinda, o'qituvchilar uchun bir necha foydalik so'zlar yozib qoldirishni lozim topdim. Albatta, shuni bilmak kerakkim, inson olamiga berilmish ne'matlar ichida eng ulug'i aql ne'matidur. Shunga o'xshash, olamda borliq balolar ichida eng yomoni ahmoqlik balosidur. Bunday ziyonlik yomon narsa do'zaxda ham yo'qdur. Agar kishi aqlini haqlik yo'lida ishlatar ekan, u kishi farishtalik maqomiga yetib, balki payg'ambarlar kabi ulardan o'tib komil inson bo'lishi shubhasizdur. Agar odam ahmoqlik yo'liga kirib, hayvonlik sifatiga berilar ekan, shaytonga qul bo'lib, do'zax o'tiga yem bo'lishiga shak yo'qdur. Dunyo yaratilgandan boshlab, nohaq to'kilgan qonlar, yeru-ko'kka gunohi sig'maydigan insonlarning qilgan zulm-xiyonatlari barchasi shu ahmoqlik orqasidan yuzaga chiqqan ishlardur. Agar kishi birovni: «Xudo seni ahmoq qilmasun, ahmoqlarga yo'ldosh qilmasun», der ekan, uni eng ulug' olqishlagan bo'lur. Shuning uchun Jaloliddin Rumiy «Masnaviy sharif» kitobida aytmishdur:
«Zi ahmaqon biguriz chun Iso go'rixt», ya'ni: «Iso payg'ambar ahmoqlardin qochdi, sen ham shuningdek ulardin qochgil, chunki butun dunyoda bor buzuqlik ishlar, nohaq to'kilgan qonlarning bariga shular sababdur», degan bo'lur. Bu baytning kitobda hikoyasi bordur.
Shundoqki, bir kuni Iso alayhissalom bir necha ahmoq odamlarni ko'rib, ulardin yuz o'girib qochdilar. Anda shogirdlari: «YO Rasulalloh, sizning muborak nafasingizdan qancha ko'p tug'asi (tug'ma) gunglar, karlar shifo topdilar. Sizning qo'lingizda Xudo izni bilan bir necha o'liklar ham tirildi. Shunday bo'lgach, bu ahmoqlarga bir dam ursangiz, bular ham shu ahmoqlik balosidan qutulib qolsalar yaxshi bo'lur edi», dedilar. Anda Iso alayhissalom «Mening nafasim Alloh izni bilan o'liklarni tirgiza olar. Har qandoq

dardmanlarga shifo bag'ishlar. Ammo ahmoq odamlarga ta'sir qilmas. Chunki ahmoqlik Allohning qahridur», dedilar.
Mana shunga o'xshash, hozirgi kunlarda, ya'ni hijriy 1380, melodiy 1960 yilda yer usti butunlay shu ahmoqlar qo'liga kirdi. Dinsizlik, dahriylik balosi butun dunyoni qopladi. Islom hukumati, Islom mamlakati deyishga ikki Haramdan boshqa hech bir joy qolmadi. Alloh yuborgan payg'ambarlar ko'rsatgan to'g'ri, yorug' yo'ldin dunyo xalqi butunlay chetga chiqdilar. Ko'zlari ko'r bo'lgach, bu kungi madaniyatning ma'rifat nurlari yurar yo'llarini yoritmadi. Topgan ilmu-hunarlarini xalqqa foyda berarlik qilib ishlatmadilar, balki insonlarni qirib, yo'qotarlik, butun olamga halokat yetkazurlik eng dahshatlik qurollarini tayyorladilar. Payg'ambarimiz aytganlaridek, dunyo ilmi kundan-kunga rivojlanib, taraqqiy topdi. Ammo din ilmini bilgan, butun mamlakatda bir-ikki, deb sanalib qoldi. Inson olamida haqiqiy madaniyatga yetish uchun bu ikki ilm arqoq o'rish kabi bir-biriga qattiq bog'lanishi lozim edi. Chunki Qur'onda kelgan bu oyat bizning so'zimizga ochiq dalildur:
«Rabbana atina fid-dunyo hasanatan va fil axirati hasanatan va qina azobannar», ya'ni: «Ey bor Xudoyo, bizlarga bu dunyo, u dunyo, har ikki dunyoda yaxshilik bergil va ham do'zax azobidan asragil», degan bo'lur.
Alloh taolo bu oyatda har ikki dunyoning yaxshiligini so'rashni bandalariga buyurdi. Bu davlatga yetish yo'llarini ularga o'zi ko'rsatdi, dunyo davlatini qo'lga kiritish uchun ilm o'rganishga buyurdi. Oxirat yaxshiligiga yetish, do'zax azobidan qutulish uchun dinni ushlashga amr qildi. Ilm o'rganib, tabiat asrorini ochishga asbob (sabab) qilib, aql-idrok berdi. Dinni o'rgatib, iymon-insof yo'llarini bildirish uchun payg'ambarlarini yubordi. Har ilmning, har fanning mohir olim ustozlari har shaharda yuzlab, minglab topilishlari mumkin. Ammo ular ichida xalq uchun qayg'urgan oqil, dono odamlar kam topilur. Ilm taraqqiy qilganlikdan agar ahmoq qo'liga tushar ekan, butun olamni xarob qilg'udek eng dahshatlik qurollarni shu olimlar o'ylab chiqardilar. Nodonlar qo'liga qurol topshirmoq, mast-majnunlar qo'liga o't bermoq kabidur. Bular esa bir kuni butun olamga o't qo'yib yuborishdan ham toymaydilar.
So'zning xulosasi, haqiqatning to'xtagan joyi shulki, Alloh bir bo'lgandek, uning ko'rsatgan yo'li ham birdur. U esa Muhammad alayhissalom keltirgan Islom dinidur. Allohning ming bir oti bordur, aning bir ismi Ahaddur. Shuning uchun «Qul huvallohu ahad» oyati ila boshlaguvchi sura Qur'onda kelmishdur. Payg'ambarimizning ismlari esa Ahmaddur. Alloh Ahad, o'zi ko'rsatgan haq yo'liga butun insonlarni boshlash uchun habibi Ahmadni yo'lboshchi qilib yubormishdur. Endi, insonlar Xudo yuborgan yo'lboshchilari Muhammadga ergashib, aning yo'liga kirar ekanlar, bu dunyoda rohatda yashab, oxiratda jannatga kirgaylar. Agar shunday bo'lmas ekan, unday odamlar mayli, boshqa din tutsin yoki tutmasin, bu dunyoda qo'llari ishdan bo'shamaydi, ko'ngillari g'amdin chiqmaydi. Qiyomatga qolmasdanoq, o'lishlari bilan o'zlarini do'zax ichida ko'radilar. Qur'on hukmi, Islom e'tiqodi shuldur. Ahmoq odam ustida payg'ambarimizning aytgan qutlug' so'zlaridan ilhom olib o'qiguvchilarga, shu qadar so'zlarni aytib o'tdim, inshaalloh, foydasiz bo'lmas. Yana o'z so'zimizga kelaylik.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu safarlaridin qaytib rabiul oxirning yigirmalarida salomat Madinaga kirdilar. Safarda ekanliklarida ansorlar raisi Sa'd ibn Ubodaning onasi vafot topmish edi. Madinaga kelgach, yo Rasulalloh, onam uchun sadaqa qilsam, qaysi narsa savobi ko'proq bo'lg'ay, deb so'radi. Anda Rasululloh tashnalarga suv bermakdur, dedilar. Sa'd raziyallohu anhu bu so'zni anglag'ach, Madinada bir quduq qazdirdi. Savobini onasig'a bag'ishlab, suvini vaqf qildi.

## BADR JANGI G'OZIYLARINING ISMLARI

1. Muhammad Mustafo (s.a.v.)
2. Abu Bakr Siddiq
3. Umar ibn Xattob
4. Ali ibn Abu Tolib
5. Ubay ibn Ka'b
6. Axnas ibn Habayb
7. Arqam ibn Abu Arqam
8. As'ad ibn Yazid
9. Anas ibn Muoz
10. Anasa Mavlo Rasululloh
11. Unays ibn Qatoda
12. Avs ibn Sobit
13. Avs ibn Xavliy
14. Iyos ibn Avs
15. Iyos ibn Bukayr
16. Bujayr ibn Abu Bujayr
17. Bahhos ibn Sa'laba
18. Baro ibn Ma'rur
19. Basbasa ibn Amr
20. Bishr ibn Barror
21. Bishr ibn Sa'd
22. Bilol ibn Raboh
23. Tamim mavlo Hirosh
24. Tamim mavlo Bani G'unm
25. Tamim ibn Yaor
26. Sobit ibn Arqam
27. Sobit ibn Su'laba
28. Sobit ibn Xolid
29. Sobit ibn Amr
30. Sobit ibn Hazzol
31. Sa'laba ibn G'anama
32. Su'laba ibn Amr
33. Saqaf ibn Amr
34. So'laba ibn Hotib
35. Jobir ibn Abdulloh
36. Jobir ibn Abdulloh ibn Amr
37. Jabbor ibn Saxr
38. Jubayr ibn Iyos
39. Jabr ibn Atik
40. Harros ibn Anas
41. Harros ibn Avs
42. Harros ibn Avs ibn Muoz
43. Horis ibn Hazma
44. Horis ibn Xotib
45. Horis ibn Abu Hamza
46. Horis ibn Arfaja
47. Horis ibn Qays
48. Horis ibn No'mon
49. Horis ibn Qays

50. Horis ibn Suroqa
51. Horisa ibn No'mon
52. Hotib ibn Abu Baltaa
53. Hotib ibn Umar
54. Habob ibn Munzir
55. Habib ibn Asvad
56. Harom ibn Milxon
57. Horis ibn Zayd
58. Husayn ibn Horis
59. Hamza ibn Humayr
60. Hamza ibn Abdul muttalib
61. Xorija ibn Zayd
62. Xolid ibn Ukayr
63. Hubob ibn Art
64. Hubob ibn Utba
65. Habib ibn Asof
66. Xarrosh ibn Qatoda
67. Xirrosh ibn Simma
68. Huraym ibn Fotika
69. Xallod ibn Rofe'
70. Xallod ibn Amr
71. Xallod ibn Qays
72. Xallod ibn Suvayd
73. Xulayd ibn Qays
74. Xalifa ibn Adiy
75. Xunays ibn Xizofa
76. Havvon ibn Jubayr
77. Havaliy ibn Abi Havaliy
78. Zakvon ibn Ubayd
79. Zushshimolayn ibn Abd
80. Roshid ibn Muallo
81. Rofe' ibn Horis
82. Rofe' ibn Unjuda
83. Rofe' ibn Molik
84. Rofe' ibn Muallo
85. Rofe' ibn Yazid
86. Rubaiy ibn Rofe'
87. Rabe' ibn Iyos
88. Rabia ibn Aksam
89. Rajila ibn Sa'laba
90. Rifoa ibn Horis
91. Rifoa ibn Rofe'
92. Rifoa ibn Abdul Munzir
93. Rifoa ibn Amr
94. Zubayr ibn Avvom
95. Ziyod ibn Sakan
96. Ziyod ibn Amr
97. Ziyod ibn Labid
98. Zayd ibn Aslam

99. Zayd ibn Mizyan
100. Zayd ibn Horisa
101. Zayd ibn Xattob
102. Zayd ibn Vadia
103. Zayd ibn Muallo
104. Solim ibn Umayr
105. Solim Mavlo Abu Huzayfa
106. Soib ibn Usmon ibn Maz'un
107. Sabura ibn Fotik
108. Suroqa ibn Amr
109. Suroqa ibn Ka'b
110. Sa'd ibn Abu Vaqqos
111. Sa'd ibn Xavla
112. Sa'd ibn Haysama
113. Sa'd ibn Zayd Avsiy
114. Said ibn Zayd Muhojiriy
115. Sa'd ibn Rabe'
116. Sa'd ibn Sa'd
117. Sa'd ibn Sahl
118. Sa'd ibn Uboda
119. Sa'd ibn Ubayd
120. Sa'd ibn Muoz
121. Sa'd mavlo Hotib
122. Sa'd ibn Usmon
123. Sufyon ibn Nasr
124. Salama ibn Aslam
125. Salama ibn Sobit
126. Salama ibn Saloma
127. Salit ibn Qays
128. Sulaym ibn Milhon
129. Sulaym ibn Amr
130. Sulaym ibn Qays
131. Simok ibn Sa'd
132. Sinon ibn Sayfiy
133. Sulaym ibn Horis
134. Sinon ibn Abu Sinon
135. Sahl ibn Hanif
136. Sahl ibn Rofe'
137. Sahl ibn Atik
138. Sahl ibn Qays
139. Sahl ibn Vahb
140. Suhayl ibn Rofe'
141. Savod ibn Razin
142. Savod ibn G'aziyya
143. Suvaybit ibn Harmula
144. Shujo' ibn Vahb
145. Shurayk ibn Anas
146. Shammos ibn Usmon
147. Subayh mavlo Abul Os

148. Minvon ibn Vahb
149. Sayfiy ibn Savod
150. Suhayb ibn Sinon
151. Zahhok ibn Horisa
152. Zahhok ibn Abdi Amr
153. Zamra ibn Amr
154. Tufayl ibn Horis
155. Tufayl ibn Molik
156. Tufayl ibn No'mon
157. Talha ibn Ubaydulloh
158. Tulayb ibn Umayr
159. Osim ibn Sobit
160. Osim ibn Adiy
161. Osim ibn Akbar
162. Osim ibn Qays
163. Oqil ibn Bukayr
164. Omir ibn Rabia
165. Omir ibn Umayya
166. Omir ibn Bukayr
167. Omir ibn Sa'd
168. Omir ibn Salama
169. Omir ibn Fuhayra
170. Omir ibn Muhallad
171. Omir ibn Sakin
172. Ubbod ibn Bishr
173. Ubbod ibn Qays
174. Uboda ibn Somit
175. Abdulloh ibn Qays
176. Abdulloh ibn Jubayr
177. Abdulloh ibn Su'laba
178. Abdulloh ibn Jahsh
179. Abdulloh ibn Jadd
180. Abdulloh ibn Humayr
181. Abdulloh ibn Rabe'
182. Abdulloh ibn Ravoha
183. Abdulloh ibn Suroqa
184. Abdulloh ibn Zayd
185. Abdulloh ibn Salama
186. Abdulloh ibn Sahl
187. Abdulloh ibn Shurayk
188. Abdulloh ibn Toriq
189. Abdulloh ibn Omir
190. Abdulloh ibn Abdumannof
191. Abdulloh ibn Urfata
192. Abdulloh ibn Amr
193. Abdulloh ibn Qays
194. Abdulloh ibn Ka'b
195. Abdulloh ibn Mahrama
196. Abdulloh ibn Mas'ud

197. Abdulloh ibn Maz'un
198. Abdulloh ibn Nu'mon
199. Abdulloh ibn Jabr
200. Abdurahmon ibn Avf
201. Abdurobbih ibn Haq
202. Abda ibn Hashos
203. Abas ibn Omir
204. Omiya ibn Mois
205. Ubayd ibn Avs
206. Ubayd ibn Tayhon
207. Ubayd ibn Zayd
208. Ubayd ibn Abi Ubayd
209. Ubayd ibn Horis
210. Utba ibn Rabia
211. Utba ibn G'azvon
212. Utba ibn Abdulloh
213. Atbon ibn Molik
214. Ajlon ibn No'mon
215. Usmon ibn Maz'un
216. Adiy ibn Abi Za'bo'
217. Ismat ibn Husayn
218. Usayma ibn Ashjaiy
219. Atiyya ibn Nuvayra
220. Uqba ibn Omir
221. Uqba ibn Usmon
222. Uqba ibn Vahbil-muhojiriy
223. Uqba ibn Vahbil-ansoriy
224. Ukkosha ibn Muhsin
225. Ammor ibn YOsir
226. Immora ibn Hazm
227. Immora ibn Ziyod
228. Amr ibn Iyos
229. Amr ibn Horis
230. Amr ibn Jamuh
231. Amr ibn Horisil-ansoriy
232. Amr ibn Suroqa
233. Amr ibn Abu Surh
234. Amr ibn Talq
235. Amr ibn Ma'bad
236. Amr ibn Qays
237. Amr ibn Muof
238. Amr ibn Sa'laba
239. Umayr ibn Harom
240. Umayr ibn Avf
241. Umayr ibn Humom
242. Umayr ibn Omir
243. Umayr ibn Abu Vaqqos
244. Avf ibn Horis
245. Uvaym ibn Soida

246. Iyoz ibn Zuhayr
247. G‘anom ibn Avs
248. Fokih ibn Bishr
249. Farva ibn Amr
250. Qatoda ibn No’mon
251. Qudoma ibn Maz’un
252. Qataba ibn Omir
253. Qays ibn Amr
254. Qays ibn Muhsin
255. Qays ibn Muhallad
256. Ka’b ibn Jammoz
257. Ka’b ibn Zayd
258. Libda ibn Qays
259. Molik ibn Abu Havla
260. Molik ibn Daxsham
261. Molik ibn Rabia
262. Molik ibn Amr
263. Molik ibn Rifoa
264. Molik ibn Qudoma
265. Molik ibn Mas’ud
266. Molik ibn Numayla
267. Mubashshir ibn Abdilmun-zir
268. Majzar ibn Ziyod
269. Muharrar ibn Omir
270. Mehraz ibn Nazla
271. Muhammad ibn Maslama
272. Midloj ibn Amr
273. Mursad ibn Abu Mursad
274. Mistah ibn Usosa
275. Mas’ud ibn Avs
276. Mas’ud ibn Xalda
277. Ma’sud ibn Rabia
278. Mas’ud ibn Zayd
279. Mas’ud ibn Sa’d
280. Mas’ud ibn Abdi Sa’d
281. Mus’ab ibn Umayr
282. Muoz ibn Jabal
283. Muoz ibn Horis
284. Muoz ibn Simma
285. Muoz ibn Amr
286. Muoz ibn Mois
287. Ma’bad ibn Ibod
288. Ma’bad ibn Qays
289. Muattab ibn Ubayd
290. Muattab ibn Avf
291. Muattab ibn Qushayr
292. Ma’qal ibn Munzir
293. Muammar ibn Horis
294. Maan ibn Adiy

295. Maan ibn Yazid
296. Muavvaz ibn Horis
297. Muavvaz ibn Amr
298. Miqdod ibn Asvad
299. Mulayl ibn Barra
300. Munzir ibn Amr
301. Munzir ibn Qudoma
302. Munzir ibn Muhammad
303. Mihja' ibn Solih
304. Nazr ibn Horis
305. No'mon ibn Abdu Amr
306. No'mon ibn A'raj
307. No'mon ibn Sinon
308. No'mon ibn Amr
309. No'mon ibn Abu Xuzma
310. No'mon ibn Asr
311. No'mon ibn Molik
312. Nuaymon ibn Amr
313. Navfal ibn Abdulloh
314. Hone ibn Niyor
315. Hubayl ibn Vabara
316. Hilol ibn Muallo
317. Voqid ibn Abdulloh
318. Varaqa ibn Iyos
319. Vadia ibn Amr
320. Vahb ibn Sa'd
321. Vahb ibn Abu Sarh
322. Yazid ibn Axnas
323. Yazid ibn Horis
324. Yazid ibn Hizom
325. Yazid ibn Ruqays
326. Yazid ibn Sakan
327. Yazid ibn Munzir
328. Abu Ayyub
329. Abul A'var
330. Abu Hibba Sobit
331. Abu Hanna ibn Molik
332. Abu Habib ibn Zayd
333. Abu Huzayfa ibn Utba
334. Abul Hasan Ansoriy
335. Abu Xorija
336. Abu Xallod
337. Abu Huzayma
338. Abu Dovud
339. Abu Dujona
340. Abu Nasbara
341. Abu Salit
342. Abu Salama
343. Abu Sinon

344. Abu Shayx
345. Abu Sarma
346. Abu Tabboh
347. Abu Talha
348. Abu Ubayda ibn Jarroh
349. Abu Uqayl
350. Abu Qatoda
351. Abu Qays ibn Muallo
352. Abu Kabsha
353. Abu Luboba
354. Abu Muhashsho
355. Abu Murshid
356. Abu Mas'ud Badriy
357. Abu Mulayl ibn Az'ar
358. Abul Haysam ibn Tayhon
359. Abu Yusr.

## BANIL MUSTALIQ G'AZOTI

Bu voqea shundoq erdikim, shu qabilaning raisi Horis ibn Zarror Uhud urushida Quraysh mushriklariga yordam berib, Rasulullohga qarshi urushgan edi. Shundagi g'olibiyatga mag'rur bo'lib, o'z qabilasidan boshqa arablardan kuchlik bir qo'shin qurib, Rasulullohga qarshi urush ochmoqchi bo'ldi. Rasululloh bu xabarni eshitgach, buni aniqlash uchun yashirincha Burayda sahobani yubordilar. Aniqligi ma'lum bo'lgach, muhojir ansorlardin yetarlik askar tuzib, yo'lga chiqdilar. Bu safarda munofiqlar raisi Abdulloh ibn Ubay ibn Salul boshliq bir muncha kishilar ham bor edi. Bu safardin g'arazlari ersa, agar musulmonlar yengsalar, o'ljalik bo'lib, mol topish, agar yengilur bo'lsalar, Islomga qarshi ish ko'rish edi. Bularning maqsadlari Rasulullohga ma'lum bo'lsa ham, murosa uchun sabr qildilar. Ketayotganlarida dushman tomonidan yuborilgan josus qo'lga tushdi. Dushman holini andin Rasululloh so'rab edilar, ochiq aytgani unamay, so'zga kelmadi. Iymon arza qilsalar, qabul qilmadi. Boshqa chorasi bo'lmagach, uni o'limga buyurdilar. Ikkinchi manzilda Abdul Qays qabilasidan bir kishi kelib, Rasulullohga salom berdi. Rasululloh:
— Qaydin kelding, qayon borursan? — deb andin so'radilar.
U ersa:
— Joyim Ruhodadir, siz keltirgan islom dinini haq bilib, iymon keltirgani keldim, — dedi.
Buni anglab, Rasululloh Xudoga hamdu-sano aytib, bek suyundilar. So'ngra ul odam:
— Yo Rasulalloh, iymon keltirgandin keyin, mo'min kishiga qaysi ish qilish hammadan yaxshiroqdur? — deb so'radi.
Anda Rasululloh aytdilar:
— Namoz vaqti kirishi bilan ta'xir qilmay, (kechiktirmay), o'tashdur.
Bu so'zni anglagach, ul odam umri boricha namozni avvali vaqtida o'qishni o'ziga lozim tutdi.
So'ngra dushmanlar raisi Xoris ibn Zarrorga xabar yetdikim, aning yuborgan josusi ushlanib, o'ldirilmishdir. Bundin yomon fol olib, ko'ngliga qo'rqinch tushdi. Askar ichida ham har xil vahimalik so'zlar paydo bo'lib, shu bahona bilan birmunchalari tarqalib ketdilar.
Payg'ambarimiz aytdilar:

— Agar kishi ko‘ngli bir ishdan cho‘chib, undan yomon fol olsa, shu duoni o‘qib, o‘z ishida davom etsun:
«Allohumma la ya’tiy bilxayri illa anta vala yadfaushsharra illa anta». Ma’nosi: «Ey bor Xudoyo, har yaxshilikni berguvchi va har yomonlikdan saqlaguvchi O‘zingsan».
Bir narsadan cho‘chib, yomon fol olish, irim-sirim qilib o‘ltirish Islom dinida yo‘q ishdur.
Shundoq qilib, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam uchinchi manzilga kelib tushdilar. Bu yerni Muraysi’ deb aytishur edi. Dushmanlar ham shu joyda yig‘ilishib turgan edilar. Rasululloh ham saf tuzib, urush tayyorgarligini ko‘rib, hozir turdilar. So‘ngra iymonga taklif qilib:
— Agar «La ilaha illallohu, Muhammadur rasululloh», deb taslim bo‘lsalar, o‘limdan omon topqaylar, — dedilar.
Ular bu so‘zdan yuz o‘girgach, urush boshlandi. Har ikki tarafdin biror soat o‘qlar otildi. So‘ngra sahobalar hujumga o‘tdilar. Ko‘p o‘tmay, dushmanlar yengildi. Bir munchalari qilichdan o‘tkazilgach, qolganlari butunlay asir olindi. Besh ming qo‘y, ikki yuz tuya o‘lja tushgan edi. Bu mollar ustiga Rasulullohning ozod bo‘lgan qullari Shaqronni qorovul qo‘ydilar. Qo‘lga tushgan asirlarni hazrati Buraydaga topshirdilar. Bu urushda olingan asirlar ichida shu qabilaning raisi Horis ibn Zarrorning Barra ismli qizi ham bor edi. Bu qabiladan ikki yuz oila asir tushgan edilar. Bular esa arablar ichida atoqlik qabilalardan bo‘lib, xotun-qizlarini asoratda qoldirish o‘zlari uchun eng og‘ir nomus sanalur edi. Shuning uchun Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu to‘g‘rida bir yaxshi siyosat qo‘llab, asirlar ichida raislarining qizi Barrani o‘z nikohlariga oldilar. Buni sahobalar ko‘rgach:
— Bu qabila raisi Rasulullohga qaynota bo‘ldi, Rasululloh alarga kuyov bo‘ldilar, endi buning hurmatidan biz ham qo‘limizdagi asirlarimizni ozod qilishimiz kerak, — deyishib, o‘z taqsimlariga tushgan barcha asirlarini ozod qildilar.
Shu ish sabab bo‘lib, bu qabiladan hech kim qolmasdan, hammasi musulmon bo‘ldi. Shu uchun onamiz Oisha: «Bu xotunning sharofati o‘z qabilasiga bek ulug‘dur, ular asirlikdan ozod bo‘lishib, ikki dunyo azobidan qutulishdi. Islom diniga kirishib, abadiy davlatga yetdilar», dedilar. Onamiz Barrani nikohlariga olgandan keyin, ismini yo‘tkab (o‘zgartirib) Juvayra qo‘ydilar. Barra yaxshilik, Juvayra qizchoq, degan bo‘lur. Buni yo‘tkashning sababi esa fahmlik kishilarga ma’lumdir.
Yana shu safarda bir voqea o‘tdi. Askarlardan ikki kishi suv talashib, urushib qoldilar. Birlari Makka muhojirlaridan, yana birlari Madinalik ansorlardin edi. Muhojir ansorni urib, qon qildi. Bu tayoq yetgan kishi arab odaticha: «Yo lal Hazraj?» (ya’ni, «Ey Hazraj, bormisan?») deb o‘z qabilasini yordamga chaqirdi. Buni ko‘rib, urgan kishi ham: «Yo lal, muhojiriyn?», deb qo‘rqqanidan qichqirdi.
Johiliyat arablari urush vaqtida har qabilaning yuqorigi otalarini atab qichqirar edi. Mundoq qichqirishlarida har qabila o‘z urug‘iga yordam berishlari lozim bo‘lur edi. Bu tovushni eshitgach, muhojir, ansor sahobalaridin ikki firqa odam yugurib kelib, yordam berish uchun har qaysilari o‘z kishilari ustiga to‘plandilar. Qurollariga qo‘l solishib, urushib ketishlariga oz qoldi. Bu voqea ustida katta bir fitna chiqishiga yaqinlashdi, muni anglab, Rasululloh chodirlaridan yugurganlaricha kelib:
— Ey, mo‘minlar, mundoq so‘zlar johiliyat zamonidan qolgan yomon so‘zlardur. Bu qichqirishlar fitna qo‘zg‘ab, qon to‘kilishiga sabab bo‘lur. Islom diniga kirgan kishi yana shunday so‘zlarni tashlamas ersa, unday odam tamuqqa (do‘zaxga) tashlanur, Mo‘minlar bir-biriga Xudo qo‘shgan birodardur. Birodari mazlum bo‘lsin yoki zolim bo‘lsin, unga yordam berish lozimdur,— dedilar.
Anda bir kishi:
— Yo Rasululloh, mazlumga yordam qilaylik, ammo zolimga nechun yordam qilurmiz? —

dedi.
Anda Rasululloh:
— Agar zolimni shu qilgan zulmidan qaytarur boʻlsang, unga yordam qilgan boʻlursan, — dedilar.
Soʻngra har ikki tarafni soʻz bilan qondirib, bu fitnani bosdilar. Ammo munofiqlar boʻlsa, bu ish bahona boʻlib, yomon soʻzga ogʻizlari ochildi. Ayniqsa, ularning raislari Abdulloh ibn Ubay ibn Salul qattiq gʻazablanib, oʻziga qarashlik bir necha munofiqlar bilan bu haqda soʻz qilishdilar. Moʻminlardin Zayd ibn Arqam bular ichida oʻltirgan edi. Abdulloh ibn Ubay aytdi:
— Bunday xoʻrlikni kim koʻrgandur, nega bunday qiladilar? Qochqin edilar, yerlik boʻldilar. Oz edilar, koʻpaydilar, oʻtganlarning maqollari bek toʻgʻridur: «Itingni koʻp toʻygʻizma, och boʻlsa, orqangdan ergashib yurgay, it semirsa, egasin qopgay».
Mana shunga oʻxshash adabdin tashqari bir muncha soʻzlar eshitib oʻtirgan Zayd ibn Arqam buni koʻngliga sigʻdirolmay, Hazrati Umarga kelib aytdi. U esa Paygʻambarimizga aytdi. Ansor muhojirlaridin oldilarida oʻltirgan sahobalar koʻp edi, bu soʻzni anglab, muborak mengzalari (yuzlar) oʻzgardi, unga qarab:
— Balkim sen bu soʻzni xato anglagandursan, ul shunday yomon soʻzni aytmagan boʻlgʻay, — dedilar.
Ansor sahobalar Zayd ibn Arqamni qattiq hurmat qilishar edi, uni soʻzi yolgʻondek koʻrinib oʻzi xijolatga qoldi. Soʻngra Hazrati Umar:
— YO Rasulalloh, bu soʻzni aytuvchi munofiqlar raisi Abdulloh ibn Ubayning, albatta, jazosini berish lozimdur. Ruxsat qilingiz, boshini kesgayman, yoki ansorlarga ruxsat qilgaysiz, oʻzlari yoʻq qilsunlar, — dedi.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytdilar:
— Ey Umar, bu ishga sabr qilmoqdin boshqa chora yoʻqdur. Agar unga jazo berur boʻlsak, oʻzaro koʻngilsiz ishlar chiqib, har xil soʻz koʻpaygay.
Soʻngra kishilarni alahsitib, bu fitnani bosish uchun u joydin koʻchishga buyurdilar. Yoʻq esa, mundoq kun qizigʻida yoʻl yurish Rasulullohga odat emas edi. Ansor raislaridan Usayd ibn Huzayr kelib:
— Yo Rasululloh, mundoq kun qizigʻida yoʻlga chiqishning sababi nimadur? — deb soʻradi.
Anda Rasululloh:
— Sen Abdulloh ibn Ubay soʻzini eshitmadingmi, u esa Madinaga borgan soʻnggida bizni va bizga qarashli muhojirlarni Madinadan haydab chiqarmoqchi boʻlibdur, — dedilar.
Anda ul:
— Yo Rasulalloh, sizni Alloh aziz qilgan, uni boʻlsa, xor qilmishdur. Agar siz ruxsat qilsangiz, oʻzini Madinadan biz haydab chiqaraylik. Siz Madinaga kelishingiz oldida uni podshoh qilmoqchi boʻlib, taxt qurgan edik. Inju gavhar bilan ziynatlab, boshiga toj kiydirmoqchi edik. Shu orada siz kelib, Islom dini rivojga kirishi bilan bu soʻz unutilib, tashlab qoʻyildi. Buning podshohligini siz tortib olgandek boʻlib qoldingiz. Mana shunga hasadi qoʻzgʻalib, chiday olmasdin aytgan soʻzidur, — deb uning tomonidan uzr aytgandek boʻlib, afv oʻtindi.
Shu bilan Rasululloh sollallohu alayhi vasallam kecha-kunduz toʻxtamasdan yoʻl yurib, ertasi kuni tushga yaqinlashganda manzilga kelib tushdilar. Yoʻl uzunligi, yana uyqusizlikdin bek charchab, tuyadan tushishlari bilan uxladilar. Mundoq uzoq yurishlarining sababi ersa, oʻtgan kungi munofiqlar qoʻzgʻagan soʻzlarni bostirmoq edi. Lekin bu munofiqning oʻgʻli Hubob chin musulmon boʻlganidan, otasi Abdulloh ustida boʻlgan soʻzlarni anglab, bek xafa boʻlib Rasululloh oldilariga keldi va:
— Yo Rasulalloh, agar otamni oʻlimga buyurmoqchi boʻlsangiz, bu ishga oʻzimni

buyuring, hozir uning boshini kesib keltirayin. Siz uchun ani qurbon qilayin. Agar mendin boshqa birovni qoʻli bilan otam oʻldirilsa, men uchun bu ish yaxshilik boʻlmagʻay, negakim butun Madina xalqi biladur, men esam otam-onamgʻa eng ortiq hurmat koʻrsatgan, eng koʻp xizmat qilgan erurman. Agar otamni oʻzimdan boshqa kishi oʻldirur ersa, uni dunyoda tirik qoldirib, men chidolmagayman. Yo Rasulalloh, ahloqingiz ulugʻ, otam gunohini afv qilsangiz yaxshiroqdur, — dedi.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Sen oʻylagan narsa mening koʻnglimda yoʻqdur. Bundin keyin ham otang bilan yaxshilik ila muomalada boʻlgaymiz, oʻtgan ishlarini kechirdim, — dedilar.
Ammo ul munofiq aytgan soʻzidan tonib, qasamyod qilgan boʻlsa ham Munofiqun surasi bu haqda nozil boʻlib, uning aytgan soʻzi isbot qilindi. Boʻlib oʻtgan voqea, ushbu surada tamomila aytilmishdur. Bu haqda Zayd ibn Arqamni yolgʻonchi qilgan edilar. Bu oyatlar nozil boʻlgach, aning soʻzi rostga chiqdi. Shundoq boʻlsa ham, Rasululloh afv qilib, fitnani bosdilar. Lekin ul munofiqning adabsizligidan va shumligidan, shuncha koʻp moʻjiza va karomatlarni koʻra turib, oʻlgunga qadar zarrachalik iymon nuri aning koʻngliga kirmadi.
Bu munofiqlar buning bilan ham qanoatlanmasdan, shu safarda onamiz Oishaning ustidan tuhmat soʻzlarini chiqardilar. Rasululloh oilalariga va ashobi kiromlariga shu sababdan bir qancha xijolatlik, malomatlik soʻzlar paydo boʻldi. Onamiz hazrati Oisha boshliq, otalari hazrati Abu Bakr Siddiq boshlariga togʻ yiqilgandek, butun oilalari bilan bek tashvishda qoldilar.
Bu hol bilan biror oy oʻtgandin soʻng onamiz Oishani oqlab, Qur’oni karimda oʻttiz oyat nozil boʻldi. Bu haqda munofiqlar qilgan tuhmatlari raddiga Alloh taolodin vahiy kelishi, Rasululloh xonadonining ulugʻ sharafga ega ekanini isbotladi. Musulmonlarning koʻnglini ranjitgan bu voqea butun hadis kitoblarida, tarix sahifalarida yozilmishdur, balki hatto Qur’oni karimda ham ochiq bayoni bordur. Men bu kitobimda boshqa kishilardek boshdin-oyoq qoldirmay yozib oʻtirishni koʻnglim koʻtarmadi. Qisqasi shulki, Rasululloh Islom dinini yuzaga chiqarishda tortmagan turlik jabr-jafolari, koʻrmagan qattiq kunlari, eshitmagan yomon soʻzlari qolmagan edi. Buning ajrini Alloh u zotga oʻzi bersun.
Har bir ummatman degan kishi ushbu salovatni oʻqib, Paygʻambarimiz haqlariga duo qilishi albatta lozimdur:
«Jazallohu a’nno sayyidano Muhammadan ma huva ahluhu». Ya’ni: «Alloh taolo biz ummatlar tarafidin Paygʻambarimizning oʻziga loyiq savoblar bersun», demakdur.

## YANA BIR VOQEA

Shu safardin qaytishlarida, bir kuni Rasulullohning mingan tuyalari yoʻqoldi. Sahobalar har tarafga tarqashib, ani izlagani turdilar. Hech joydin tuya daragi topilmagach, bu ishdin munofiqlarga yana soʻz topildi. Alarning raislari Zayd ibn Salt degan kishi ansor sahobalari ichida oʻlturgan edi. Musulmonlarga ta’na qilib:
— Bu kishi qandoq paygʻambarmen, deydi, yoʻqolgan tuyasini qayga ketganini oʻzi bilmaydur. Osmonlar ustidan vahiy keltirguvchi Jabroil bu haqda unga nimaga xabar keltirmaydur? — dedi.
Bu soʻzni eshitgan sahobalar u munofiqni shu zamoni oʻldirmoqchi boʻldilar. Alardin qoʻrqib darhol Rasululloh panohiga qochdi. Bu kelib yetmasdin ilgari Rasululloh aytdilarkim:
— Shu hozirda bu munofiq menim yoʻqolgan tuyam ustida soʻz qildi, tuyasi qayoqqa ketganini bilmagan kishi qandoq qilib paygʻambarmen, deydi. Nega vahiy kelib, tuyasining joyini bildirmadi, dedi. Gʻayb ishni Allohdin boshqa hech kim bilmaydur. Ilgari bilmagan edim, hozirda vahiy kelib, tuya xabarini menga bildirdi. Shu koʻringan togʻ

jilg‘asi ichida burundiq ipi bilan bir yog‘ochning butog‘iga ilinganicha tuya to‘xtab turibdur, bir kishi borib, ani keltursun, — dedilar.
Buni eshitgan ul munofiq:
— Men endi aniq ishondim, ko‘nglimdagi g‘uborim ko‘tarildi, siz Allohning haq payg‘ambari ekansiz. Bir dam ilgari bu so‘zlar mendan aytilmish edi, og‘zimdan chiqishi bilan bu so‘zlarni sizga kim yetkuzdi? Ul tuyaning yog‘ochga o‘ralib qolganini sizga kim bildirdi? Albatta, sizga bu ishlar Xudo tarafidan berilmushdur, yo‘q esa, g‘ayb ishlarni kim bila olg‘ay? — deb Rasulullohdin o‘z gunohi uchun afv so‘radi. Rasululloh uni kechirdilar.
Yana Rasululloh sollallohu alayhi vasallam shu safardin qaytar vaqtlarida askar ichidagi yuguruk otlar, chopag‘on tuyalardin keltirib, poyga choptirdilar. Rasulullohning ham Qasvo va Azbo nomlik ikki chopag‘on tuyalari, Darb ismlik bir yuguruk otlari bor edi. Tuyalarini hazrati Bilol mindi, otlarini Abu Sa’d mindi, bu ikkovlari boshqalarning yuguruk ot-tuyalari bilan poyga qo‘ydilar. Har ikkovlari ham bu poygada g‘alaba qildilar. Ayniqsa, Rasulullohning Azbo nomlik yelmayon tuyalari bek chopag‘on edi. Ikki yoshlik tuyasini mingan bir a’robiy kelib, ul tuya bilan chopishtirdi, a’robiy tuyasi poygada o‘zib chiqdi. Sahobalar bu ishni ko‘rib, bek og‘ir oldilar. Anda Rasululloh aytdilar:
— Allohga odat shuldurki, dunyoda nima narsa ko‘tarilib rivoj topsa, bir kuni uni tuban tushirgay. Bu hayvonning ham ko‘p poygalardin g‘olib chiqib, ko‘kragi ko‘tarilgan edi. Allohning odati bo‘yicha bu ham tuban tushdi. Bunga xafa bo‘lish to‘g‘ri emasdur. Chunki bu ish dunyo qonunicha bo‘lmishdur.
Yana shu safarda tayammum oyati nozil bo‘ldi. Buning sababi shul erdikim, onamiz hazrati Oisha Rasululloh bilan birga chiqqan xotunlar odatlaricha bo‘yinlariga osgan ziynatlari bor edi, uni arablar «qiloda» deydilar. Bir manzildan ko‘chib yo‘lg‘a chiqqanda bo‘yinlariga qarasalar, taqilmish qiloda tushib qolmishdur. Buni Rasulullohga aytgach, shu joyda to‘xtab, axtarish uchun orqaga ikki odam yubordilar. Bu turgan joylari esa bir cho‘lu-sahro bo‘lib, o‘tgan manzildan suv ham olmagan edilar. Yo‘l ustida uzun turib qolganlaridan, kun issig‘i, suvsizlik kishilarni ko‘p malol qildi. Bir necha kishilar hazrati Abu Bakrga kelib, onamiz Oisha ustidan shikoyat qildilar. Hazrati Abu Bakr Siddiq xafa bo‘lib, qizlari Oisha chodirig‘a keldilar. Qarasalar, Rasululloh Oisha onamiz tizzasiga bosh qo‘yib, yangidan uxlagan ekanlar, o‘zlari uyg‘onmaguncha Payg‘ambarimizni hech kimar uyg‘ota olmas edi. Chunki Rasululloh uyqu ichida ham Allohdin vahiy olur edilar. Hazrati Abu Bakr qizlari Oishaga qarab:
— Sen bizni xijolatga qo‘yding, Rasululloh boshliq butun bir qo‘shin — askarni suvsiz bir cho‘l joyda to‘xtatding. Kishilar ichgali va tahorat qilgali hech joyda suv yo‘qdir, bu qiyinchiliklarga sen sabab bo‘lding, — deb onamiz Oishani biqinlariga ikki-uch marotaba qattiq nuqdilar. Oisha onamiz jonlari og‘rigan bo‘lsa ham, Rasulullohning uyqulari buzilmasin deb qimirlamadilar. Rasululloh ham shul orada uyqudan uyg‘onib ketdilar. Qaysi bir namozning vaqti ham kirgan edi, tahorat olmoqqa suv so‘radilar ersa, aning yo‘qligini aytdilar. Bir tahorat olgudek ham suv topilmadi. Mana shul chog‘da Tayammum qilmoqqa ruxsat bo‘lib, ushbu oyat tushdi:
«Fain lam tajiduv moan fatayammamuv sa’iydan toyyiban». Ya’ni: Tahorat olmoqqa, g‘usl qilmoqqa suv topmas ersangiz, toza tuproqqa tayammum qilinglar, demakdur. Mana shul oyat hukmi ila suv yo‘q yerlarda g‘usl, tahorat o‘rnida tayammum qilmoq musulmonlarga farz bo‘ldi. Bu hukmning tushganiga Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ko‘p suyunib:
— Ey Oisha, bu yo‘qolgan qilodang qandog‘ qutlug‘ narsadurkim, ummatlarim uchun bundoq kengchilikka sabab bo‘ldi, — dedilar.
Hazrati Abu Bakr Siddiq kelib:

— Ey qizim Oisha, sening har bir ishingdan bir barakot chiqqay, — dedilar.
Ansor raislaridan Usayd ibn Huzayr kelib:
— Abu Bakr Siddiq avlodida musulmonlar uchun ko‘p barakot bordur, — deb suyunchilik qildi.
Shuning uchun onamiz hazrati Oisha aytdilar:
«To‘qqiz ne’matdurkim, Alloh taolo uni menga bermishdur. Ulardin hech birini boshqa xotunlarga bermabdur.
Biri shuldirkim, Jabroil alayhissalom mening rasmimni kaftida keltirib, Rasulullohga ko‘rsatib: «Bu rasm egasi sening jufting bo‘lg‘ay», dedi.
Ikkinchisi meni Rasululloh qiz oldilar, boshqa xotunlari esa, hammasi er ko‘rmish, juvon edilar.
Uchinchisi shulki, Rasululloh eng oxirgi umrida, mening quchog‘imda, boshlari ko‘ksimda turib jon berdilar.
To‘rtinchisi esa, Rasulullohning qabrlari mening uyimda bo‘ldi, demak, mening uyim arshi a’zamdan ham ulug‘ darajaga yetdi.
Beshinchisi, Rasululloh bilan bir to‘shakda yotgan vaqtimda ham vahiy kelur edi. Boshqa xotunlari bilan yotgan chog‘larida bu ish bo‘lmadi.
Oltinchisi, otam Abu Bakr Siddiq Rasulullohning ajralmas do‘sti bo‘lib, vafotlari so‘ngida aning birinchi xalifasi bo‘ldi.
Ettinchisi, pok yaratildim, pok nasldan tug‘ildim, eng pok, muqaddas zotga yor bo‘ldim.
Sakkizinchisi, tiriklik chog‘imda Allohning rahmat va mag‘firati bilan menga bashorat berildi.
To‘qqizinchisi, munofiqlar qilgan tuhmatdin pokligimni Alloh taolo vahiy yuborib, o‘zi isbot qildi.
Mana shu o‘tgan voqealardin so‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vassallam bu safardin qaytib, sog‘ va salomat Madinaga keldilar.

## XANDAQ G‘AZOTI

Bu g‘azotning chiqishiga sabab shul erdikim, yuqorida bayoni o‘tgan Bani Nazr yahudlari Rasulullohga qilgan ahdlarini buzib, xiyonatlari bilinganligi uchun arab yeridan chiqib ketmakka Rasululloh tomonidan hukm bo‘lgan edi. Bular joylaridan chiqarilgach, alarning raislari arab qabilalariga tarqaldilar. To‘xtovsiz ravishda Rasulullohga qarshi fitna-fasod qilishga kirishdilar. Maqsadlari esa Rasulullohdin o‘ch olmoq, qaytadin o‘z joylariga qaytib bormoq edi. Yahud raislaridan bir nechalari Makkaga kelib, Quraysh raislari bilan ko‘rishgandan so‘ngra, alarni Rasululloh bilan urishtirmoqqa bek qiziqtirar edilar. Va: «Agar Muhammad bilan so‘qishur bo‘lsangiz, bizni eng oldingi safda ko‘rgaysiz», deb ahd berdilar. Bu ish ersa, Quraysh raisi Abu Sufyonga ma’qul bo‘ldi. Quraysh va’dalarini olib, so‘ngra G‘atafon qabilasiga keldilar. Bu esa arablar ichida atog‘lik qabilalardin sanalur edi. Abu Sufyon bilan qilgan urush muohadalarini(kelishishlarini) alarga bildirdilar. Bu ig‘vogar yahud raislari ichida Madinaning munofiq raislaridan Abu Omir fosiq ham bor edi. Shu bilan G‘atafon qabilasi ham Quraysh bilan birlikda urush qilmoqqa bay’at berdilar. Buni ko‘rib, tubandagi qabilalar ham shu ittifoqqa qo‘shilishdilar. Shu chog‘da Quraysh urug‘laridan atog‘liq ellik kishi Baytulloh yopinchig‘iga yopishib, ko‘kraklarini Baytulloh tomig‘a (devoriga) taqab turishib, qattiq qasam ichdilar: «Muhammadni tamom tugatmaguncha bu urushdan to‘xtamaymiz, barchamiz birlikda bo‘lib, maydonda o‘lib tugamaguncha dushmandin qochmaymiz», deyishib ahd qildilar.
Shundoq qilib, butun Quraysh qo‘shiniga Abu Sufyon rais saylandi. Askar soni to‘rt

mingdan ortiq edi. Uch yuz otliq, ming tuyalik, qolganlari piyoda askarlar edi. O‘z e’tiqodlaricha, Baytullohdin so‘nggi eng qutlug‘ o‘rin atalgan Dorun Nadva uyida to‘planishib, so‘qish bayrog‘ini bog‘lashib, Usmon ibn Talhaga topshirdilar. Buning otasi Talha kofirlar tug‘chisi, Uhud urushida o‘ldirilgan edi. Shu bois alar: «Otang o‘chini olgaysan», deb bu urushda tug‘ni unga berdilar.
G‘atafon qo‘shiniga Uyayna ibn Hisn askarboshi bo‘ldi. Bunga Rasululloh yeri quruqchilik, eli ocharchilik bo‘lganda, Madina atrofidagi o‘tloq joylardin chorvasi uchun yer bergan edilar. Ochlari to‘yinib, oriqlari semirib yetilganda, yaxshilikka yomonlik qilib, Rasulullohga qarshi urushga ming askar to‘pladi. Rasululloh u haqida: «Ahmaqul muto’», ya’ni, «Obro‘ylik ahmoq», degan edilar. Buning voqeasi yuqorida o‘tgandir. Bu so‘zning chinligi yana aniqlandi.
Bani Murra qabilasidin to‘rt yuz kishilik askar chiqdi. Alarning boshlig‘i Horis ibn Avf edi. Ashja’ qabilasiga Abu Mas’ud boshchilik qildi. Bani Salm qabilasining askar boshlig‘i Sufyon ibn Abdu Shams bo‘lib, buning yetti yuz askari bor edi.
Bani Asad qabilasi ham raislari Tulayha ibn Huvaylid qo‘l ostiga kirib, bu ittifoqqa qo‘shildilar. Butun yig‘ilgan askar soni o‘n ikki mingdan ortiqroq bo‘ldi. Butkul askar boshlig‘iga, o‘zaro ittifoqlashib, Abu Sufyonni belgiladilar.
Ammo bu ishlardin Rasulullohning ham xabarlari bor edi. Tingchilar orqali bu ish aniqlangandin so‘ngra, barcha sahobalarni yig‘ib, o‘rtaga maslahat soldilar: Dushmanni to‘sib, alarga qarshi chiqqaylarmu yoki yo‘lga cheb (to‘siq) bog‘lab, Madina ichida kutib turgaylarmu? Rasulullohning odatlari bir voqea ustida agar Allohdin vahiy kelmasa, katta-kichiklarni yig‘ib, kengash bilan ish qilur edilar. Qur’onda ko‘rsatilgan qonun ham shundoq edi. Bu maslahat ustida Salmon Forsiy aytdi:
— YO Rasulalloh, biz Fors yerida, agar dushman askari ko‘pchilik bo‘lib, ularni otliq askarlari hujumidan qo‘rqilsa, askarimiz aylanasiga, ot o‘tolmagudek o‘ra qazib, muning bilan dushman otliqlari hujumidan saqlanur edik.
Aning bu so‘zi Rasulullohga ma’qul keldi. Shu bilan ishga yararlik barcha mo‘minlarga — deb buyruq berdilarkim, bu ishni dushman yetib kelmasdin ilgari, tezroq bajarsinlar. Arablar ichida mundog‘ ish ilgari-keyin hech ko‘rilmagan edi.
Madina shahrining shimol tomoni ochiqlik bo‘lgani uchun, butunlay shu yoqni o‘ra bilan o‘rashga to‘g‘ri keldi. Boshqa taraflari esa mahalla uylari, qalin xurmolik bog‘lar bilan o‘ralganlikdan, ochiq joyi yo‘q edi. Bu tomondin hujum qilish dushmanga qulay emas edi. Shu xandaq qazish kunlarida sahobalar ko‘p qiyinchilik tortdilar. Chunki u kunlarda ocharchilik bo‘lganlikdan torchilik bilan kechinmakda edilar. Kurak, ketmon kabi qazish asbobini yig‘ib, bu ishda qo‘l kuchi bilan ishlatmak lozim edi. Rasululloh o‘zlari ham bu ishda sahobalar bilan birga ishladilar. Chunki dushman qorasi ko‘rinmay turib, bu xandaq qazilib bo‘lishi zarur edi. Shuning uchun Rasululloh xandaq qaziyotgan kishilarga:
— Tezlik bilan bu xandaqlarni qazib oxiriga yetkazish lozimdur. Dunyo va oxiratlik ulug‘ ishlarni inson sabr-sabot bilan qo‘lga keltira olur. Alloh sabr qilguvchilarga, har ishda chidamlilik ko‘rsatuvchilarga yordam yetkazishi aniqdur. Urush kunlarida va har qandoq og‘ir ishlarda agar sabr qilur ersangiz, Alloh yordami bilan zafar topib, dushmanlaringizni yenggaysiz, — deb mo‘minlarga bashorat berdilar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam o‘zlari ham bu ishga qatnashib, orqalab tuproq tashidilar. Butun tanlari chang-to‘zon bo‘lmish edi. Buni ko‘rib munofiqlar, yahudlar masxara qilib, quvonishur edilar. Mo‘minlarning boshiga tushgan bu og‘irchiliklar ustiga Bani Qurayza yahudlari shu fursatdan foydalanib, Rasululloh bilan qilgan ilgarigi ahdlarini buzdilar. Ul ahd bo‘yicha Madina ustiga kelgan har qanday dushmanga qarshi Rasulullohga yordam berishlari lozim edi. Bu yahudlarning xiyonatlari eshitilgach,

musulmonlarga qattiq tashvish tushdi. Chunki Madina to‘rt tomondan dushman qo‘shini bilan o‘ralmish edi. Shahar ichida qoldirilmish xotun va bolalar uchun qattiq qo‘rqinch tug‘ildi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu dahshatlik xabarni eshitib, Madinani dushmandin saqlash uchun Zayd ibn Horisa qo‘mondasida besh yuz kishilik bir bo‘luk askar yubordilar. Chunki «ahdini buzgan Bani Qurayza yahudlari Madina ustiga chopul (hujum) qilmoqchi emishlar», degan so‘z Rasulullohga eshitilmish edi. Bu xabarni aniqlash uchun hazrati Zubayrni alarga yubordilar. Bu kishi borib ko‘rinishlari bilanoq, yahudlar Rasululloh haqlarida adabdin tashqari so‘zlarni aytishgani turdi. Alar haqqida aytilgan xiyonat so‘zlarining rostligini o‘zlari ko‘rsatdi. Hazrati Zubayr darhol qaytib, Rasulullohga bu xabarni yetkurdi. Eshitgan zahoti «Allohu akbar», deb takbir aytdilar. So‘ngra bashorat berib, dedilarkim:
— Ey mo‘minlar! Sizlar bu yaqinlarda ulug‘ suyunchilikka yetgaysiz. Allohning yordami tezda sizlarga yetishgay, dushman ustidan g‘alaba qozonib, bizlar zafar topgaymiz.
So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam xandaq qazish ishlarini dushman askari yetib kelmasdan oldinroq tugatish zarur bo‘lganlikdan muning chorasiga qattiq kirishib, uch mingga yaqin kishi bul ish ustida biror oy turish qildilar.
Bu ishda eng ortiq xizmat ko‘rsatgan sahobalardan hazrati Salmon Forsiy bo‘ldi, yolg‘iz o‘zi o‘n kishilik ishni bajarur edi. Bu kishi qizg‘inlik bilan o‘ra-zovur qazib turgan chog‘ida yer ostidin qattiq shuvoq kesak chiqib, ketmon u yerga o‘tmadi. Hazrati Salmon qo‘liga metin olib chopar bo‘lsa, metinni miz-miz qaytarur edi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ishchilar ustida aylanib yurib, shu yerga kelib qoldilar, qarasalar, ish shunday ekan. Darhol Salmonni qo‘lidan metinni olib: «Bismilloh» deb shu yerni uch qayta chopdilar. Har chopganlarida chaqmoq chaqqandek yalt etib o‘t ko‘rinur edi. Birinchi chopganda: «Allohu akbar, Shom o‘lkasi fath bo‘ldi», ikkinchi chopganda «Allohu akbar, Yaman ketdi», uchinchida «Allohu akbar, Eron olindi, bu yerda podshoh saroyini ko‘rdim. Undagi hazinalar ochqichini qo‘limga oldim. «Sendin so‘ngra ummatlaring bu joylarni olgaylar», deb Jabroil alayhissalom menga xabar berdi», dedilar.
Aytganlaridek, Payg‘ambarimizning zamonlaridayoq Yaman viloyati olingan edi. Qolgan ikkilari (Eron, Shom) Hazrati Umar halifalik davrida fath bo‘ldi. Necha yillar ilgari aytilgan bu xabarning haqligini butun ummatlari o‘z ko‘zlari bilan ko‘rishdilar.
Munofiqlar esa, Rasulullohning bu so‘zlarini anglashib: «Hay-hay, Muhammad Madinada turib Eron podshohining saroylarini ko‘rgan emish, bu gapi asossiz. Tubsiz so‘zlar bilan o‘ziga tobun bo‘lgan anqovlarni aldamoqchi bo‘lur. Yer usti podshohlarining hazinalariga ega bo‘lmish kishi, nega qo‘rqqanidan xandaq qazitur. O‘zi dushman kelib qolishidan qo‘rqib shoshilganidan hojat qilishga ham vaqti yo‘qdir», deyishib, mana shunday qiyinchilik chog‘da bu munofiqlar ham dillaridagi yashirin xiyonatlarini bildirib, musulmonlarga ta’na qilgani turdilar.
Ish shundoq bo‘lib turgan chog‘da Allohdin vahiy kelib, ushbu oyat tushdi:
«Qulillahumma malikal mulki tu’til mulka man tashau va tanziul mulka mimman tashau va tu’izzu man tashau va tuzillu man tashau, biyadikal xayru, innaka ala kulli shay’in qodir».
Ya’ni «Aytgil, ey bor Xudoyo, hukumat va podshohlik egasi O‘zingdursan. Kimni xohlasang, podshohlikni shunga berursan, xohlagan kishidan podshohlikni olursan, xohlagan birovni aziz qilursan, xohlasang uni xor qilursan. Har yaxshilik o‘z qo‘lingdadur. Uni kimga berursan, kimdan olursan, erk O‘zingdadur, har yaxshilik o‘z qo‘lingdadur, Sening qudrating yetmagan hech ish yo‘qdur».
Alloh taolo Payg‘ambarimizning mo’jizalik xabarlariga inkor qilgan munofiqlarning so‘zini mana shu oyat bilan rad qildi. Bu oyatning mazmunicha Xudo xohlagan ekan, Rasulullohning ummatlari o‘zlaridan keyin o‘shal zamonda eng kuchlik davlatlardin

hisoblangan Rum va Eronni fath qildilar. Eroniston butunlay Islom mamlakatiga aylandi. Osiyo, Afriqoning ko‘p joylarini musulmonlar oldilar.
Umaviyyalardin Valid ibn Abdulmalik davrida Afriqo Barbaristonini ochgandan keyin, hijratning 92-yili erdi, Toriq ibn Ziyod qo‘li ostida Islom askari Sabta (Gibraltar bo‘g‘ozi) orqali o‘tib, Ispaniyani fath qildilar. Buni anglab bosh qo‘mondon Muso ibn Nasir Po‘rttegiz (Portugaliya) tomoniga kirdi, har ikkovi birlashib, Po‘rttegiz va Ispaniyani fath qilganlaridan so‘ngra janubiy Fransaga kirib uni ham oldilar. Agar bu ikki qo‘mondon hasad qilishib, o‘z oralari buzulmagan bo‘lsa edi, butun Ovruponing fath bo‘lishi aniq edi. Bularning ittifoqsizliklari uchun o‘zlari markazga chaqirildi, bu sabab bo‘lib, u tomonda bo‘layotgan Islom futuhoti ham to‘xtaldi. Shunday bo‘lsa ham Ispaniyada yaqin to‘rt yuz yil Islom hukumati davom etdi.
Yana o‘z so‘zimizga kelaylik. Shundoq bo‘lib, biror oy ichida xandaqni ham qazib tugatdilar. So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Madina tog‘ining tagida dushmandan mudofaa qilurlik bir qulay o‘rin tanlab, muborak o‘rda (askarxona)larini shu joyda qurishga buyurdilar.
Chunki urush yarog‘ining birisi — keraklik o‘rinni bilib ushlashdir. Islom askarining soni borlig‘i bo‘lib uch mingga yetar edi. Muhojirlarning tug‘ini asrandi o‘g‘illari Zayd ibn Horisaga topshirdilar. Ansor sahobalarga Sa’d ibn Uboda tug‘begi bo‘ldi.
Shuning ustiga uzoqdan qorasi ko‘ringan dushman askari ham yetishib keldi. Askar atrofiga qazilgan chuqur xandaqni ko‘rishib hayron qolishdi. Chunki bundan ilgari arab ichida bunday ish hech ko‘rilmagan edi. Shuning uchun dushman askari boshlig‘i Abu Sufyon Rasulullohga qichqirib:
— Ey Muhammad, sen o‘z chevringga (atrofingga) turlik cho‘g‘oy (kambag‘al) kishilarni to‘plamish erursan, yo‘q esa arab xalqining qilich-nayzasidan boshqa sig‘inarlik (tayanarlik) narsasi yo‘q edi, — dedi.
So‘ngra har ikki yoqdin o‘q otishga kirishdilar. Shul kuni kechgacha to‘xtovsiz bu ish davom edi. Namoz o‘tashga fursat sig‘maganlikdan, musulmonlar shu kungi namozlarini qazo qildilar. O‘rtada xandaq to‘sqinlik qilgani uchun dushman askari hujum qilisha olmadilar. Otish bilan birinchi kun o‘tgandan so‘ngra, quyida nomlari yozilgan kuffor bahodirlari xandaqni tor joylaridan ot sakratib bu tomonga o‘tdilar. Ulardan:
1. Amr ibn Abduvad. Bu kishi ersa butun Arabistonda dong‘i chiqqan katta bahodirlardan edi. O‘tgan Badr urushida qattiq yaralangan bo‘lsa ham qo‘lga tushmay, qochib qutulgan edi. U: «Agar bu yaramdan o‘lmay tuzalur bo‘lsam, Muhammadni o‘ldirmaguncha, soch-soqolimga yog‘ surtmayman», deb arab odaticha ont ichgan edi.
2. Hazrati Umarning ukasi Zarror ibn Xattob.
3. Abu Jahl o‘g‘li Ikrima.
4. Huyayra ibn Abu Vahob.
5. Navfal ibn Abdulloh va boshqalar.
Bular ichidan Amr ibn Vud maydon o‘rtasida turib: «Qani menga kim talabgor bo‘lsa chiqsin», deb uch qayta qichqirdi.
Har qichqirganida hech kim o‘rnidan turmagach, Hazrati Ali chiqmoqqa talab qilsa ham, Rasululloh ruxsat bermadilar. Balki:
— Ey Ali, o‘lturgil, bu maydonga turgan kishi Amr ibn Abduvad ekandir, — deb aning bahodirlig‘ini eslatdilar.
U esa, qarshisida chiqqan hech kimni ko‘rmagach, ko‘ngli ko‘tarilib, nafsi semirdi. So‘ngra ta’naga til ochib:
— Ey musulmonlar, sizlar aytur edingizlar, bizdin o‘ldirilganlar jannatga kirgaylar deb. Endi na bo‘ldi, sizdan jannatga kirgani kishi chiqmay qoldi,— deb yana qichqirdi.
Bu so‘zni anglab Hazrati Ali yana o‘rnidan turdi. Payg‘ambarimiz «O‘ltur, ul Amr ibn

Abduvad emish», deganlarida:
— YO Rasululloh, kim bo‘lsa ham unga chiqqayman, — deb ruxsat so‘radi.
So‘ngra Hazrati Ali Amr ibn Abduvad oldiga kelib:
— Ey Amr, senga uch ish ayturman, albatta ularning birovin qabul qilursan:
Birinchisi, iymon keltirib Islom diniga kirgil.
Anda Amr:
— Bu so‘zing mendin yiroq tut! Ikkinchi so‘zingni ayt, — dedi.
Unda Hazrati Ali:
— Agar iymon keltirmas bo‘lsang, biz bilan urushishni qo‘yib, o‘z elingga qaytgil! Agar Muhammadning aytgan so‘zi chin ersa, sen o‘limdan salomat qolib, baxtli kishilardan bo‘lursan. Agar uning bu ishi yolg‘on bo‘lsa, yolg‘on orti vayrondir. U chog‘da sen degandek bo‘lib o‘z-o‘zidan yo‘qolur, — dedi.
Anda Amr aytdi:
— Sening bu so‘zing Quraysh xotunlariga kulgu bo‘lgudek ishdur. Buni qo‘ygil, uchinchi so‘zingni aytgil.
Anda Hazrati Ali:
— Yo‘q esa, endi ikkimiz maydon ichida kuch sinashamiz, — dedi.
Buni anglagach, u qahqaha urib kuldi va: «Arab ichida bu ish bilan meni hech kim qo‘rqita olmaydi. Bu ish esa mening izlagan ishimdur. Muhammadni o‘ldirmoqqa ont ichib, ahd qilgan edim. Bugungi kunda u ahdimga vafo qilgali vaqt kelmishdir», deb darhol otidan tushdi.
Har ikki bahodir maydon ichida piyoda bo‘ldilar. Amr ibn Abduvad chaqqonlik bilan qilichga qo‘l soldi, qorong‘u kechada yalt etgan yashindek qilichni qinidan sug‘urib, Hazrati Ali boshiga andoq urdikim, qalqon-dubulg‘alarini kesib qilich mizi bir ozroq boshiga botdi. So‘ngra navbat Hazrati Aliga yetib edi, bir qilich urushlari bilan dubulg‘a qalqonlarini yorib, boshini yarmiga yetdi. Ikkinchi urish bilan boshini uzib yerga tashladi. Buni ko‘rib butun musulmonlar shodlik ila takbir aytdilar. Ishongan bahodirlariga bu zarba yetgach, qolgan yo‘ldoshlari ham chidab turolmay qochdilar. Bulardan Navfal ibn Abdulloh ot sakratgandi, yiqilib bo‘yni uzildi, boshqalari bo‘lsa, aranggina jon qutqazdilar.
Shundoq bo‘lib bu qilgan hujumlari o‘zlari uchun ziyonlik bo‘lib chiqdi. Atog‘lik bahodirlaridan ikki kishining o‘limi alarg‘a qattiq zarba berib, askarning ruhi tushdi. Mushriklar bu ishdin o‘z odatlaricha yomon fol ochdilar.
Xandaqning bu tomonida, musulmonlar tarafida qolgan o‘liklariga qattiq qayg‘urishdilar. Alarni so‘rab, har biriga o‘n ming tangadan pul berishga va’da qilishdi.
Anda Rasululloh:
— Xudoga va uning payg‘ambariga qarshi chiqib, urushda o‘lganlarning tanlari murdordur. Biz nechuk alardin pul olg‘aymiz, tashlab beringlar, bu murdorlarni o‘zlari ko‘msunlar, — deb, qoldirg‘on o‘liklarini olmoqqa ruxsat berdilar.
Shunday bo‘lgach, dushman askarlari xandaq uzra ikkinchi bor hujum qilishga jur’atlari qolmadi. Lekin ikki orada to‘xtovsiz o‘q otishlar bo‘lib turar edi. Shunday bo‘lib besh-o‘n kun o‘tgach, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bular ichidagi qo‘mondonlardan G‘atafon qabilasining raisi Uyayna ibn Hisnga kishi qo‘yib, aning bilan alohida kelishmoqchi bo‘ldilar. Butun G‘atafon askari agar dushmanlardan ajrab, urushmasdan o‘z yurtlariga qaytib ketsalar, ularga Madina xurmosining hosilidan uchdan birini bermakka Rasululloh qaror qildilar. Kechaning qorong‘usida Abu Sufyondan yashirincha qabila boshliqlaridin ikki kishi keldi. O‘rtada bir ahdnoma xat yozilmoqchi bo‘ldi. Bu ish ustiga ansor sahobalar raislari Sa’d ibn Muoz va Sa’d ibn Ubodani Rasululloh maslahat uchun chaqirdilar. Alar bu so‘zni anglagach, aytdilarkim:

— YO Rasulalloh, agar bu ish sizga Xudo tarafidan buyurilg'on bo'lsa, bosh ustiga, unga qarshi aytgudek so'zimiz yo'qdur. Agar unday bo'lmay, bizga kengashmoqchi bo'lsangiz, qo'l kuchimiz bilan topgan halol molimizni alarg'a nechuk bergaymiz? Islom diniga kirmasimizdan ilgari bizdan xurmo yemoqchi bo'lsalar, sotib olib yer edilar yoki alarni qo'noq qilib berar edik. Endi Islom diniga kirgan holimizda, bundoq soliq qilib olishlari, alarning zo'rligi, bizlarning xo'rligimizdur, — deb bu ishga norozilik bildirdilar.
Anda Rasululloh:
— Allohdin bu haqda vahiy kelsa edi, hech kim bilan kengashib turmagay edim. Ul ishni qilsak, dushmanlar o'z ichidan buzulg'aylarmi, deb o'ylagan edim. Haqiqatda esa, sizning so'zingiz to'g'ridur. Agar siz bunday ulug' himmat qilar ekansiz, men ham sizlarga qo'shildim, — dedilar.
Shuning bilan o'ljaga qiziqib turishgan qabila raislarining umidlari uzildi va o'z joylariga qaytdilar. Endi ikki orada qattiq hujumlar kutilmoqda edi. Shu o'rtada Allohning yordami yetib, o'ylamagan joydin musulmonlar foydasiga bir ish kelib chiqdi. Bu voqea esa shundoq edi.
Dushman qo'shini ichida Ashja' qabilasining raislaridan Nuaym ibn Mas'ud degan kishi tun yarmida yashirincha kelib musulmon bo'ldi. So'ngra aytdikim: «YO Rasulalloh, qaysi yo'l bilan sizga yordam yetkaza olg'ayman. Agar hiyla ishlatmoqqa ruxsat qilsangiz erdi, dushmanni o'z ichidan buzmoqqa kirishur edim. Lekin yolg'on aytmoq Islomda yo'qdur deb angladik», dedi. Anda Rasululloh: «Al-harbu hadi'atun». Ya'ni «Urush ishlari hiyla bilan bo'lur» dedilar. Bu to'g'rida har qanday hiyla ishlatmakka ruxsat qildilar. Shunda u yana: «Zarurat tushganda yolg'on so'zlasam qandoq bo'lur, yo Rasulalloh?» deb so'radi. Hojat tushganda yolg'on aytmoqqa, izn berdilar. Shu bilan bu kishi Rasulullohning oldidan chiqib to'g'ri Bani Qurayza yahudiylarining qo'shlariga keldi. Ilgaridan ular bilan do'stligi bor edi. Bu kishini ko'rib, yaxshi kutib oldilar, taom dasturxoni keltirdilar. Yeb-ichib bo'lgach, alarga aytdikim:
— Ey Qurayza xalqi, ilgaridan beri sizlar bilan o'rtamizda aloqamiz uzilgan emasdur. Mana shu kungi vaqtda ham Muhammadga qarshi bir ittifoqda turibmiz. Agar birimizga ziyon bo'lur ersa, barchamizga bo'lur. Bunday bo'lgach, har ishning oxirini o'ylab qilmoq kerakdur. Yo'q esa, ulug' ziyonga uchragaymiz. Qardoshlaringiz Bani Qaynuqo', Bani Nazir yahudlari ko'rgan musibatlari sizlar uchun yetarlik ibratdur. Muhammad ularning mollarini butunlay olib, o'zlarini arab tuprog'idan haydab chiqazdi. Alarga u chog'da hech kimdan yordam yetmadi. Quraysh, G'atafon va boshqa qabilalarga kelsak, ularning ishi sizlardek emasdur. Chunki ular tog'-tosh, yiroq yerlardan kelmish kishilardur, sizlar esa Muhammad bilan vatandosh erursizlar. Bola-chaqa, mol-dunyolaringiz shul joydadur. Muhammad bilan qilg'on tinchlik ahdini alarg'a ishonib buzib qo'ydingiz. Bu urushning oxiri qandoq bo'lishini hech kim bilolmaydi. Urush boshlanganidan beri chiqqan natija ko'p yaxshi ko'rinmaydi. Muhammad bo'lsa, arablar bilmagan bir ish chiqarib, o'zini saqlagudek holda bizga qarshi turmoqdadur.
Endi Quraysh boshliq bu hamma qabilalar bu yaqin orada Muhammadni yengishga chora topar bo'lsalar, uni qilg'aylar. Yo'q esa, bu o'rinni uzoq qamal qilmoqdin zerikishib, o'z yurtlariga tarqalib ketsalar, ana ul chog'da sizning holingiz ne bo'lur? Shunchalik ko'p qo'shinga tenglashib turg'on Muhammadga yolg'iz o'zingiz qandoq qarshi turolgaysiz? Men mana shu hollarni o'ylab, sizlarga achinganimdan bir tadbir topib keldim. U ham bo'lsa shuldirki, Quraysh, G'atafon — har ikki qabila ishonimlik kishilaridan yetmish kishini sizlarga garov bersinlar. Bu garovga olingan kishilar siz bilan urush tamom bo'lguncha birgalikda dushmanga qarshi urishib tursinlar. Mana shundoq qilgan tadbirda alarg'a ishonsak bo'ladur. Yo'q esa, bu ishning oxiri sizlar uchun bek xavflidir. Lekin bu so'zimni boshqalar eshitib qolmasinlar, — dedi.

Buni anglagach, barchalariga bu maslahat ma’qul tushdi. Mundoq xayrixohlik qilgani uchun u kishiga ko‘p tashakkur qildilar
Shu bilan bular ichiga shundoq qo‘zg‘olon solib qo‘yib, sekingina yashirincha Abu Sufyon qoshiga keldi. Qarasa, bir qancha askar boshliqlari bilan o‘ltiribdur ekan. Hammalari xush kelding, deb qarshi oldilar. So‘ngra alarga qarab:
— Ey Quraysh xalqi, sizlarga menim qandoq do‘stligim borligini yaxshi bilursiz, yomonlikdin Xudo saqlasin, yaxshilikka tilakdoshdurmiz. Bir shum xabar anglab, sizlarga do‘stlik yuzasidan eshittirib qo‘ygali keldim. O‘zingizga ma’lumdurki, yahud qavmining qilg‘on va’dasida vafo yo‘qdur. Alar o‘z qilg‘on ishlari — Muhammad bilan o‘rtalarida tuzilgan ahdlarini buzg‘onlariga endi o‘kinishibdur. Bu to‘g‘rida orag‘a kishi qo‘yib Muhammad bilan qaytadan kelishibdurlar. Uni o‘zlaridin rozi qilmoq uchun Quraysh va G‘atafon raislaridan yetmish kishini Muhammadga tutib bermoqchi bo‘lishibdur. Buning evaziga Muhammad ham o‘tgan yillar haydalgan yahud qabilalarini o‘z joylariga qaytarmoqchi bo‘lubdir. Mana ish shu holga yetibdur. Endigi maslahat shuldurki, agar yahudlar biror turlik bahona bilan sizlardin kishi so‘rab qolur bo‘lsalar, zinhor beruvchi bo‘lmanglar. Menim bilishimcha, endi alarg‘a ishonib bo‘lmaydur. Har holda qattiq saqlanish kerak, bu sirni boshqalar anglashib qolmasun, — dedi.
Shuning bilan Quraysh qabilasi ichiga ham g‘ul-g‘ula tushdi. So‘ngra bulardin chiqib, G‘atafon qabilasiga keldi. Va:
— Ey G‘atafon qavmi, boshqa qabilalardin sizlarning qarindoshchiligingiz menga yaqindur, boshqalardin ko‘ra so‘zim sizlarga ishonchli bo‘lur, deb o‘ylayman, — dedi.
Alar ham:
— To‘g‘ri aytursan, sen aytg‘on so‘zdan hech vaqt xilof chiqmagan, ishonchlik kishi erursan, — dedilar.
Bularga ham yuqoridagi so‘zlarni aytib, ko‘ngillariga tashvish soldi. Uning bu qilgan tadbiri bilan dushman ichi ola-bula bo‘ldi.
Shundoqki, ertasi shanba oqshomi Quraysh raisi Abu Sufyon G‘atfon qabilasining boshliqlari bilan kengashgandan so‘ngra Abu Jahl o‘g‘li Ikrimani Bani Qurayza yahudlariga yuborib:
— Urush maydoni esa, turish joyi emasdur. Bu ishimiz bo‘lsa uzoqqa cho‘zilgani turdi, ot-hayvonlarimiz ozib-oriqlab, oziq-ovqatimiz ham kamayib qoldi. Endi bu joyda shundin uzunroq turishni vaqtimiz ko‘tarmas, tayyorlik ko‘rib turinglar, shanba kuni erta bilan hujum boshlaymiz, — dedi.
Buni anglagach, alar:
— Biz yahud xalqi shanba kuni har qandoq zarur bo‘lsa ham ish qilmag‘aymiz, bu kunning hurmatini saqlamoq bizlarga farzdir. Muning hurmatini buzg‘on kishilar qattiq azobga qoladilar. Bu bo‘lsa sizlarga ham ma’lumdir. Yana shulki, bu urushda maqsadga yetish uchun eng so‘ngi g‘alabani qozongunchalik barchamiz birlikda bo‘lishimiz kerak. Agar bu urushimiz uzoqqa cho‘zilar ekan, Muhammadga bizni yolg‘iz qoldirib ketib qolishlaringizdan qo‘rqamiz. Shuning uchun yetmish kishi kelib, bizning ichimizda tursinlar, ko‘nglimiz to‘q bo‘lsin, biz urushga tayyormiz, — dedi.
Abu Sufyon boshliq kengash bu so‘zni anglagach:
— Nuaym ibn Mas’ud aytqon so‘z to‘g‘ri ekan. Ular Muhammad bilan o‘zaro kelishganga o‘xshaydi, — deb bir-birlariga ishonishmay, ittifoqlari bo‘shashdi.
Buning ustiga Alloh taolo tarafidan yordam yetib, kun chiqish tomonidan qattiq shamol turib, bo‘ron boshlandi. Bo‘ron o‘tlarni o‘chirib, chodirlarni uchirib ketdi, qaynab turgan qozonlarni ag‘darib tashladi, tosh-kesaklarni uchirib, idish-tovoqlarni sindirdi. Bo‘ron boshlanishi bilan suv muzlaydigan darajada sovuq ham boshlandi. Kechasi shunday qorong‘ulik bo‘ldikim, hech kim yonidagi yo‘ldoshi kim ekanini bilolmas edi. O‘t yoqib

yorug' qilish, qozon qaynatib osh qilishning iloji yo'q edi. Hech qachon shundoq qattiq to'polon ko'rmagan askarlar bunday ahvolni ko'rib aqldan adashdilar. «Muhammad sehr qilib bo'ron chiqazdi, endi ustimizga hujum qilur», deb askarga qo'rqinch tushganlikdan har kishi jon vahimasida qoldi. Rasulullohga qo'shilgan Madina munofiqlariga bu bahona bo'lib, ruxsatsiz uylariga qaytgali turishdi. Havoning sovuqligi, qorinning ochligi, kiyimning yo'qligi, kechaning qorong'uligi bo'lib musulmonlar ham bek g'am yedilar. Shu kecha har ikki taraf askarlari yuqorigi sabablardan o'zlari bilan o'zlari ovora bo'lib qoldilar.

Rasululloh bu holni ko'rgach sahobalarga qarab: «Bir kishi bormidurmikim, dushman qo'shiniga borib, alardin bizga xabar keltira olg'ay?» deb uch marta qayta aytdilar. Har bir aytganlarida Hazrati Zubayr o'rnidan turib: «YO Rasulalloh, bu ishga men borayin», dedilar.

Anda Rasululloh aytdilar: «Har bir payg'ambarning o'ziga maxsus yordamchisi bo'lur, mening ham o'zimga xos yordamchim Zubayr», deb iltifot qildilar. Ammo u kishini bu xizmatga buyurmadilar.

Chunki u kishida bahodirlik, o'tkirlik bor edi. Dushmandin xabar olish ustiga yana bir ish qilib qo'ymasin deb, uni yuborishni loyiq topmadilar. Chunki har ishni o'z ahliga topshirish lozimdur.

So'ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam: «Ey Huzayfa, bu xizmatga sen borg'il», deb buyurdilar.

Anda Hazrati Huzayfa: «Yo Rasulalloh, Alloh haqqi bu xizmatni bajarib kelishga kuchim yetmaydur. Ochlikdan, sovuqdan yurishga quvvatim yo'qdur. O'limdan qo'rqmasman. Lekin kofirlar qo'liga asir tushib qolishdan qo'rqaman», dedi. Anda Rasululloh aytdilar: «Alloh taolo seni to'rt tomoningdan saqlaydi, borgil, bu xizmatga seni buyurdim». Buni anglab Hazrati Huzayfa sakrab o'rnidan turdi. Qarasa, avval o'zida sezilmagan bir quvvat paydo bo'libdur. Vujudidagi borliq og'irchiliklar andin ko'tarilibdur. Avvalda sovqotib turgan bo'lsa ham, Rasululloh bu xizmatga buyurganlaridan so'ngra, o'zini hammom ichida o'lturg'on odamdek sezdi.

So'ngra xandaqdin o'tib, qorong'ulik ichida dushmanning qalin askariga borib qo'shildi. U chog'da «yilt» etgan yorug', dushman askari ichida yo'q edi. Yurgan-turganlarning sharpasidan boshqa maydon ichida hech bir jon ko'rinmas edi. Timiskilanib yurib-o'ltirib, askar boshlig'i Abu Sufyon to'piga kelib yetdi. Shu chog'da Abu Sufyon o'z askariga qarab aytdikim:

— Ey Quraysh xalqi, butun jahonni qorong'ulik bosdi. Har kishi o'z yo'ldoshini yaxshi tanib, soqlik bilan tursun, kecha qorong'uligidan foydalanib, yana Muhammad josuslari kelgan bo'lmasun. Bu chiqqan bo'ron — shamolning qachon to'xtashini bilmaymiz. Qurayza yahudlari bo'lsa, va'dalarini buzganlikdan oramizda ishonmaslik tug'ildi. O'zimiz ot-uloqlarimiz uchun oziq-ovqatdin siqildik. Shuning uchun hozirgi bu urushni qo'yib, uyga qaytishni to'g'ri topdik. Bir turlik boshqa ko'ngilsiz ish kelib chiqmasdin ilgariroq ketganimiz yaxshiroqdur. Men buyruq qildim, qani endi ko'chinglar, — deb sakrab tuyasiga mindi. Tuya yurmagani uchun, nima bo'ldi deb qarasa, tushovini yechmagan ekan. Abu Jahl o'g'li Ikrima buni ko'rib:

— Ey Abu Sufyon, sen xalq boshlig'i, askar qo'mondoni erursan, hammadin ilgari tuyaga minib, hammadin oldin qayoqqa qochmoqchidursan? — dedi.

Uning bu so'zidan uyalib, darhol o'zini tuyadan tashladi. Tuyasini yetaklaganicha askar oralab «ko'chinglar, ko'chinglar» deb qichqirur edi. Yana shu to'polonchilikda orqa hujumidan saqlanish uchun Xolid ibn Valid qo'mondasida ikki yuz otliq askar chiqarib, alarni chindovullikka, ya'ni orqa safga qo'ydi. Shundoq bo'lsa ham qattiq qo'rqinchilik qoplog'on dushman qo'shini bosh-oyog'iga qaramay, tartibsiz ravishda qaytdilar.

Dushman ichida oralab yurgan Rasululloh tingchisi Abu Huzayfa aytur:
— Xabar bilishdin boshqa hech ish qilmasga Rasululloh mendin ahd olg‘on edilar. Yo‘q esa Abu Sufyonni o‘ldirish payti kelgan edi. Lekin Rasululloh buyrug‘ini ushlab, u ishdin o‘zimni saqladim.
Mana shundoq bo‘lib, o‘n mingdan ortiq dushman qo‘shini o‘zaro buzulishib, Madina ustidan ko‘tarildilar. Alarning ziyon-zahmatidan musulmonlar qutuldilar.
«Sahih Buxoriy» kitobida aytubdirkim, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Xandaq urushida ushbu duoni o‘qur edilar: «Allohumma munzilal kitabi, sari’al hisabi ixzimil ahzoba. Allohumma ihzimhum va zalzilhum». Ya’ni «Ey bor Xudoyo, barcha payg‘ambarlarga kitob tushirguvchi O‘zingsan, oxirat kunida hammadan tezlik bilan Hisob oluvchidursan. Qudrating ulug‘dir. Bu kelgan ko‘pchilik dushmanlarni O‘zing tarqatgil», demakdir.
«Urush kunlarida alar chidamsiz bo‘lsinlar», deb duo qildilar.
Shu holda duolari qabul bo‘ldi. Qattiq shamol — bo‘ron turib, ularg‘a qo‘rqinchlik soldi. Shu orqaliq mo‘minlarga Allohdin yordam yetdi. Kofirlarning barcha qilg‘on ishlari foydasiz bo‘lib chiqdi. Bu ersa Xudo tarafidin shundoq og‘irchilik kunlarda erishgan bir ulug‘ ne’mat erdi.
Shuning uchun Alloh taolo mo‘minlarga bu ne’matni eslatib, Ahzob surasida bu oyatni endirdi: «YO ayyuhallazina amanuz-kuruv ne’matallohi alaykum izjoatkum junudun, faarsalno alayhim riyhan va junudan lam taravho va kanallohu bima ta’maluna basiro. Iz jouvkum min favqikum va min asfala minkum va iz zog‘atil absoru va balag‘atil qulubul hanajira va tazunnuna billahiz zununa».
Ma’nosi: «Ey mo‘minlar, Allohning sizlarga bergan ulug‘ ne’matini eslanglar, dushman askari ustinglarga kelgan chog‘da alarga qattiq sovuq bo‘ron yubordik va sizlarga yordam uchun ko‘zga ko‘rinmagan farishtalardin askar tushirdik, hamma qilgan ishlaringizni Alloh ko‘rib turadur. Ustinglardin, ostinglardin dushmanlar o‘rab kelishdi, shu chog‘da qo‘rqqinchlikdan (qo‘rquvdan) ko‘zlar ag‘darildi, o‘pka-yuraklar bo‘g‘izga tiqildi. Alloh haqida har turlik gumonga tushdinglar. Shu o‘rinda mo‘minlar sinaldi. Chin musulmonlar yolg‘on musulmonlardan ajradi», demakdir.
Shundoq bo‘lib Quraysh, G‘atafon boshliq bir qancha qabiladan tuzilgan ko‘pchilik dushmanlar hujumi Allohning yordami bilan musulmonlar foydasiga hal bo‘lib chiqdi.

## BANI QURAYZA G‘AZOTI

Bani Qurayza bo‘lsa, Madina atrofida o‘rnashgan yahudlardan edilar. Ahzob askari buzilib qaytqondan so‘ngra ahdlarini buzib, Rasulullohga qarshi ish qilganlariga qattiq qayg‘urishib, bular ham o‘z joylariga qaytdilar. O‘zaro bir-birini malomat qilishur edilar. Ammo na choradurki, ish vaqtidin o‘tgan edi. Boshqa ilojlari yo‘qligidan boshlariga keladirgan qattiqchiliklardan qo‘rqishib, jon talvasasida o‘zlarini qo‘rg‘on ichiga oldilar.
Dushman qaytgandan keyin Rasululloh ham urush joyidan qaytib, Madinaga kirdilar. Qurollarini qo‘yar-qo‘ymas Bani Qurayza yahudlarining ustiga yurmak uchun Allohdan vahiy keldi. Yaqin bir oy Xandaq qamali ostida eng og‘ir kunlar kechirgan bo‘lsalar ham, bu ishni kechiktirmaslikka Allohdan amr bo‘ldi. Hazrati Ali boshliq bir to‘p askar tezlik bilan yo‘lga tushdilar. Peshin namozi Madinada o‘qilgan edi. Rasululloh: «Asr namozini Bani Qurayzada o‘qinglar», deb buyurdilar.
Xandaq urushida hozir bo‘lg‘on kishilardin bu safarga chiqmagan hech kim qolmadi. Chunki xalq g‘azabi bularga qarshi qo‘zg‘algan edi. Yangi qurilayotgan Islom davlatining markazi Madina shahri va’dasida vafo yo‘q, so‘ziga ishonch yo‘q, bunday hasadxo‘r dushmanlardan albatta tozalanmog‘i lozim edi.

Hukamolar demishlarkim: «Uch narsa uch narsaga qo‘shilur ersa, uning davosi yo‘qdur. Ular ushbulardir: qarilikka kasallik qo‘shilsa; dushman hasadxo‘r bo‘lsa; kambag‘al dangasa bo‘lsa. Mana bularning iloji topilmagay».
Bu g‘azotdagi Islom askarining soni uch mingga yaqin edi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam askariga asr namozini Qurayzaga borib o‘qinglar deganlari uchun ba’zi askar namoz qazo bo‘lsa ham, manzilga yetib o‘qidi. Qolg‘onlari esa, namozni qazo qilmay yo‘lda o‘qidilar. Rasululloh buni anglagan so‘ngida, hech qaysisini xato demadilar, chunki bu ikki firqaning birisi Rasululloh so‘zlarining asliga tushundi, ikkinchisi zohiriga amal qildi. Har ikkovining ham niyati to‘g‘ri edi.
Shundoq bo‘lib, barchadan ilgari Hazrati Ali askarlari bilan dushman ustiga yetib bordilar. Qarasalar, dushman qal’a ichiga qamalib mudofaaga hozirlanmishdir.
Sapil ustiga tug‘ tikib, qamal qilishga kirishdilar. Buni ko‘rishib yahudlarning g‘azablari qo‘zg‘aldi. Rasululloh sha’nilariga adabdan tashqari behuda so‘zlar aytqani turishdi. Shu orada Rasululloh ham qolmish askarlar bilan yetib keldilar. Hazrati Ali qarshi olib:
— Yo Rasulalloh, bu mal’unlar yaqiniga bormaganingiz yaxshiroqdir. Chunki adabdan tashqari yomon so‘zlarni aytqoni turdilar, — dedilar.
Anda Rasululloh:
— Sizlarga qilgan adabsiz so‘zlarini menga ayta olmaslar, — deb alarning yaqinida turib qichqirib:— Ey Xudoning g‘azabiga qolgan to‘ng‘izsifatlar! Ey payg‘ambarlarning ahdini buzgan maymunsiyratlar! Bu qilgan xiyonatlaring jazosini Alloh endi sizlarga ko‘rsatgay. Xudoning la’nat azobi ustinglarga tushgay,— dedilar.
Ammo ularning bunga qarshi tillari tutilib, hech qanday yomon so‘z ayta olmadilar.
Ansor sahobalarning raislaridan Usayd ibn Huzayr qattiq tovush bilan alarg‘a qarab:
— Ey Xudo dushmanlari, mal’unlar! Qal’a ichiga qamalib, endi ochlikdan o‘ldinglar, yo‘lbarsdan qochib, inida qoplanib qolgan tulkidek bo‘ldinglar, — dedilar.
So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bularni yigirma besh kun qattiq qamal ostiga oldilar. Har ikki tomondin uzilmay o‘qlar otilib turdi. Qamal qattiqlig‘idan alarg‘a qo‘rqinchlik tushdi. Qal’ani olmasdan Rasulullohning qaytmasligini aniq bildilar.
Buni ko‘rib yahudlar raislari Ka’b ibn Asad shunday so‘z aytdi:
— Ey yahud qavmi, boshimizga kelgan katta balo mana ko‘z oldimizda turibdur. O‘zimizdin o‘tdi, endilikdagi pushaymondin foyda yo‘qdir. Men endi sizlarga uch ishni keltirib qo‘yarman, shulardan birini albatta qabul qilishinglar kerak. Birinchisi shuldirki, bu kishiga iymon keltirib, tobe’ bo‘lmak. Alloh haqqi ayturmankim, buning oxir zamon payg‘ambarligi hammamizga ma’lumdir. Tavrot, Injil kitoblarida sifati yozilmish odam shul kishi bo‘lishida hech shak yo‘qdur. Agar shundoq qilsak, mol-jonimiz, xotun-bolalarimiz omon topgay va o‘zimiz ham haq ishni qabul qilgan bo‘lurmiz. Bizni iymon keltirishdan to‘sib turgan narsa yolg‘izgina hasaddur. Bu kishi haqida boshqa nima shakimiz bordur? Bilur edingiz, Muhammad bilan o‘rtamizda tuzilgan ahdnomani buzmoqqa mening hech roziligim yo‘q edi. Bu dahshatlik baloni boshimizga kelishi shu o‘ltirgan shum kishining sababidan bo‘ldi, — deb yahud raislaridan bo‘lgan Hay ibn Axtabni ko‘rsatdi. — Tavrot o‘qigan olimimiz Ibn Harosh Madinaga kelganda uning aytgan so‘zlari yodinglarda bormidur? U aytgan erdi: «Bu shahardan payg‘ambar chiqqay. Ey yahud qavmi, sizlar hammadan ilgariroq shul payg‘ambarga iymon keltiringlar, uning haqligiga ishonib, har ishda unga yordamda bo‘linglar, Agar shundoq qilar ekansizlar, ikki kitobga iymon keltirgan bo‘lib, ikki dinning savobini olursizlar», degan edi. Agar iymon keltirsak, bizni qoplagan qorong‘u jahon birdamda yorug‘ bo‘lgay, — dedi. Anda yahudlar aytdi:
— Tavrot hukmidan hech ajralmaymiz, boshqa dinni xohlamaymiz! Ka’b aytdi:
— Andoq ersa, kelinglar, boshlab xotin-bolalarimizni o‘zimiz o‘ldiraylik. So‘ngra jondan

kechib, yalang‘och qilich bilan Muhammad ustiga qattiq hujum qilaylik. Agar bu urushda qirilar ekanmiz, qayg‘urgudek hech ishimiz yo‘qdur. Agar dushmanni yengar bo‘lsak, har joyda xotin-bola topilur, — dedi.
Anda yahudlar:
— Ul bechoralarni o‘z qo‘limiz bilan qanday o‘ldira olamiz, alar so‘ngida qolib, qandoq tirikchilik qilurmiz? — dedilar.
Buni anglagach, Ka’b yana:
— Endi qolgan bir ish shuldirki, bu kechasi shanba kunining kechasidur. Shanbaning kuni tunida bizning hech qanday ish qilmasligimizni arablar yaxshi bilurlar. Biz alarni g‘aflatda qoldirib, to‘satdan ustilariga bir hujum qilaylik. Agar olsak yoki oldirsak ham bir ish qilgan bo‘lurmiz, — dedi.
Qurol ko‘tarib shanba kuni hurmatini xor qilgan bo‘lurmiz, deyishib buni ham qabul qilmadilar.
Yana raislaridan biri Amr ibn Sa’diy:
— Muhammadga bergan ahdlaringni buzib, baloni o‘zinglar chiqardinglar. Endi unga iymon keltirmas bo‘lsanglar, o‘z dininglarda turib, Muhammadga jizya to‘langlar, lekin buni qabul qilurmi, yo‘qmi, bilmasman, — dedi.
Anda yahudlar aytdi:
— Arabga jizya berib, xiroj to‘lab yurishlik, biz uchun katta nomusdir. Buni ko‘targandan o‘lganimiz yaxshiroqdir.
Anda ul aytdi:
— Ilgari-keyin qilgan xiyonatlaringga men qo‘shilgan emas erdim. Sizlarni bu ishinglardan endi ham bezordurman, — deb shul kechasi qo‘rg‘ondan chiqdi. Payg‘ambarimizning qorovul boshlig‘i Muhammad ibn Maslamaga yo‘liqib edi, uni to‘smasdan o‘z yo‘liga qo‘ya berdi. Aning ikkinchi xabari chiqmadi.
Rasululloh kelmasdan ilgari bu kishi:
— Ey Qurayza yahudlari, bilursizkim, biz uchun ibrat olgudek oldimizda ko‘p ishlar o‘tdi, bularning hech biridan ibrat olmadinglar. Muhammadga bergan ahdlaringni nohaq buzdinglar. Ahd buzmoq Tavrot hukmida harom edi-ku! Bu harom ishni ko‘ra bilaturib qildinglar, hali ham bo‘lsa askar ustimizga yetib kelmasdan, buning chorasini ko‘raylik. Qarindoshlarimiz Bani Nazir, Bani Qaynuqo’ yahudlarining ko‘rgan kunlari ko‘z oldimizda bizga ibratdur. Muhammadning oxirzamon payg‘ambarligi haqdur, buning haqlig‘iga barcha ulamolarimiz, kitoblarimiz guvohdurlar. Kelinglar, hammalarimiz unga iymon keltirib, ikki dinning sharafini topaylik. Muso payg‘ambarga Tur tog‘ida Tavrot tushirgan Xudo haqqida qasam qilurmankim, bu Muhammadga iymon keltirib, unga tobe bo‘lsak, dunyo-oxiratlik izzat-hurmatimizni shunda topgaymiz, — deb nasihat qilganida, yahudlar qabul qilmagan edilar.
So‘ngra qamalning qattiqligi, oziq-ovqat ozligidan yahudlar qo‘rqinchlikka tushdilar. Nochor Nabosh ibn Qays degan kishini Rasululloh oldiga yuborishdi. Shundoqki, butunlay qurol-jabduq, qo‘ra-joylarini tashlab, oilalari bilan bir tuya yuk mol olib, Madina tuprog‘idan chiqib ketmakka roziliklarini bildirdilar.
Rasululloh buni qabul qilmadilar.
Cho‘rilaridan, bola-chaqalaridan boshqa hech bir narsa olmasdan, butun mol-dunyolarini tashlab, Rasulullohga qarashlik yerdan chiqib ketmakni so‘rashib, ikkinchi marta elchi chiqarishdi.
Anda Rasululloh:
— Shartsiz o‘z hukmimga tushib, taslim bo‘lmoqdan boshqa hech ishni qabul qilmasman, — dedilar.
O‘rtadagi elchi qaytib borib, Rasulullohning so‘zini alarga yetkazdi. Sahobalar ichida Abu

Luboba degan bir kishi bor edi. Qurayza yahudlari bilan ul kishi ilgaridan beri aloqalik edi. Yahudlar shul kishini so‘rashib, Rasulullohga yana kishi yubordilar.
Bu ishga Rasululloh ruxsat qilgandan so‘ngra, uni (Abu Lubobani) ko‘rishib xotun-bolalari ovoz chiqarib yig‘lay boshladilar. Alarg‘a bek og‘rinib rahmi keldi. So‘ngra Abu Lubobadan yahudlar maslahat so‘rashib aytdilarkim:
— Ey Abu Luboba, Muhammadning hukmiga shartsiz tushib borsak qandoq bo‘lur ekan?
— Ha, yaxshi bo‘lur, — deb u qo‘lini bo‘g‘ziga qo‘yib, o‘limga ishorat qildi. Ya’ni, Rasulullohning hukmiga shartsiz taslim bo‘lib, tushar bo‘lsangiz, barchangizni o‘limga hukm qilg‘ay degan mazmunni anglatdi. Bu esa Xudo va aning Rasuliga xiyonat qilmoq edi. Bu haqda o‘zi uchun oyat nozil bo‘lishidan qo‘rqib, Rasulullohga ko‘rinmay qochib, Madinaga keldi.
Masjid ustunlaridan biriga o‘zini mahkam bog‘latib, qo‘l-oyoqlariga zanjir soldirdi. YOz mavsumi bo‘lib, kunning nihoyat isigan vaqti edi. Tavbasi qabul bo‘lgunchalik yemasga, ichmasga va shu azob bilan o‘lishga deb qattiq qasam qildi.
Bu ishdan Rasulullohning xabarlari yo‘q edi. Keyin xabar topib aytdilarkim: «Agar to‘g‘ri oldimga kelgan bo‘lsa, Xudodan tilab gunohini kechirar edim. Endi o‘zicha bu ishni qilmishdur, tavbasi qabul bo‘lib, Xudodan ruxsat kelmaguncha unin qo‘l-oyog‘ini yechmagayman».
Shunday bo‘lib, Abu Luboba olti kecha-kunduz masjid ustunida bog‘lanib yotdi. Har namoz vaqti kirdi ersa, xotini kelib, qo‘l-oyog‘ini bo‘shatur edi. Namozdan keyin yana burungidek bog‘lab ketar edi. Kunning issig‘ligi, o‘zi bog‘langan bo‘lib, ochlik-chanqoqlik, uyqusizlikdan oxiri esi og‘ib, yiqildi. Shu chog‘da oyat nozil bo‘ldi va aning tavbasi qabul bo‘ldi.
«Asallohu an yatuba alayhim, innalloha g‘afurur rahiym», ya’ni: «Alloh taolo alarning tavbalarini qabul qilar vaqti yetdi, albatta, Alloh taolo bandalarining gunohlarini Kechirguvchi va alarga Mehribondur», demakdur.
Bu oyat nozil bo‘lgan chog‘da, sahar vaqti edi. Payg‘ambarimiz sollallohu alayhi vasallam onamiz Ummu Salamaning uyida edilar. Rasululloh suyunganlaridan kuldilar. Onamiz Ummu Salama:
— Yo Rasulalloh, Xudo sizni kuldirdi, nimaga kulursiz?
Anda Rasululloh:
— Abu Lubobaning tavbasi qabul bo‘ldi, shunga suyunganimdan kulurman, — dedilar.
Anda onamiz Ummu Salama:
— Yo Rasulalloh, andoq ersa, Abu Lubobaga suyunchilik bu xabarni yetkazaylik, — dedilar.
— Ha, tezroq yetkizgil, mo‘minni suyuntirmak yaxshi ishdur, — dedilar Payg‘ambarimiz. Suyungudek ishlar bo‘lsa, mo‘minlar bir-birlarini suyuntirmoq, suyunchilamoq mana shundan qoldi.
So‘ngra onamiz Ummu Salama:
— Ey Abu Luboba, senga muborak bo‘lsin, tavbang qabul bo‘ldi, — deb qichqirdilar. Buni anglagan sahobalar har tomondin yugurishib kelib, qo‘l-oyog‘ini bo‘shatmoqchi bo‘lganlarida, ul:
— Rasulullohdin boshqa kishi meni yechmagay, — deb qasam qildi. Buni anglab, Payg‘ambarimiz o‘zlari kelib bo‘shatdilar.
Shundoq bo‘lib, Qurayza qal’asining qamali bir oycha cho‘zildi. Qo‘rg‘on tagida birinchi safda Hazrati Ali, Zubayr ibn Avvom boshliq bir bo‘luk jonfido mo‘minlar hujumga hozirlanmoqda edilar. Shu chog‘da Hazrati Ali qichqirib aytdikim:
— Ey mo‘minlar, olg‘a yuringlar. Alloh haqqi, Uhud urushida Hamza ichgan shahodat sharbatini ichgayman yoki bu kun shu qal’ani olg‘ayman.

Bu so�much‘zni anglashib, yahudlarga bir vahima qo‘rqinch tushdi. Nima qilishlarini bilmasdan, nochor shartsiz Rasulullohning hukmiga taslim bo‘ldilar. Qurol ko‘tarishga yarashlik kishilarning soni bularning ichida olti yuzga yaqin bor edi. Bulardan xotun-bolalarni ajratib, boshqa joyga chiqarib, bularning ustiga Abdulloh ibn Salomni qorovul qo‘ydilar. Bu kishi ersa, yahudlar ichida eng buyuk olimlardan hisoblanar edi. Bu kishining qandoq iymon keltirganliklari yuqorida yozilib o‘tilgandir.
Madinalik Ansor sahobalari ikki urug‘ bo‘lib, birinchisi Avs, ikkinchisi Xazraj deb atalur edi. Islomiyatdan ilgari bu ikki urug‘ orasida yuz yillab urush-talash, qon to‘kishlar bo‘lib o‘tgan edi. Ana shu chog‘larda Madina yahudlari ham har ikki tarafga qo‘shilib urushga qatnashur edilar.
Bani Qaynuqo’ yahudlari Xazraj ittifoqdoshlari edi. Bularning voqealari esa yuqorida bayon qilindi. Xazraj raisi Abdulloh ibn Ubay bularning gunohini Rasulullohdin tilab yengillashtirgan edi.
Qurayza yahudlari bo‘lsa, Avs tarafdorlari edilar. Bular ham o‘z tarafdorlarini himoya qilmoqchi bo‘lib, Rasulullohga arz qilishdi.
Alar aytdilarkim:
— Yo Rasulalloh, Xazraj birodarlarimizning so‘raganlarini berdingiz. Biz ham bularning gunohlarini so‘raymiz.
Anda Rasululloh:
— Agar shundoq qilmoqchi bo‘lsangiz, o‘z raisingiz Sa’d ibn Mu’ozni hakam qilaylik, ul kishi nimani hukm chiqarsa, barchangiz rozi bo‘lursiz, — dedilar.
Bu ishga hammalari roziliklarini bildirdilar. Sa’d ibn Mu’oz Xandaq urushida iligidagi yo‘g‘on tomiridan o‘q yeb, qattiq yarador bo‘lgan edi. Ul kishini yotgan yeridan eshakka mindirib Rasululloh oldilariga keltirdilar. Yo‘lda kelayotganida unga: «Rasululloh seni bularga hakam qildi. Bular ustidan hukm chiqarur bo‘lsang, yaxshilik tarafini o‘ylab hukm chiqargil. Xazraj raisi Abdulloh ibn Ubay o‘z ittifoqdoshlari Qaynuqo’ yahudlariga qandoq yordam yetkazdi. Shuni yodingdan chiqarma. Butun qavmingning talablari ham shundog‘dur, — deyishib qulog‘iga quyib keldilar.
Muhojiru ansor sahobalar Rasulullohni o‘rashib o‘ltirishgan edilar. Sa’d ibn Mu’ozni eshak ustida kelayotganini ko‘rib: «Turinglar, mana, sayidingiz keldi», dedilar. Barilari oyoq uzra turishib, hurmat bilan uni qarshi olishgandan so‘ngra, to‘g‘ri Rasululloh yonlariga o‘ltirdi. Anda Rasululloh aytdilar:
— Ey Sa’d, Allohning amri shuldir, Quraya yahudlari ustidan bir hukm chiqargaysan.
Sa’d aytdi:
— Yo Rasululloh, hukm qilish Allohning va payg‘ambarning haqqi erdi, endi bu ishni menga buyurar bo‘lsangiz, menim chiqargan hukmimni bu o‘ltirganlar qabul qilg‘aylarmu, hukmim hukm bo‘lg‘aymi? — deb alarga qaradi.
O‘ltirgan odamlar hammalari tovush berib:
— Albatta, shundoq bo‘lur. Sening hukming to‘xtovsiz o‘tkazilur, — dedilar.
So‘ngra Sa’d:
— Andoq ersa, bular haqida menim hukmim shulki, erkaklari qoldirilmay tamom o‘ldirilsin! Mol-dunyolari askarga taqsim bo‘lsin. Xotin va bolalari asir olinsin. Qo‘ra-joylari muhojirlarga berilsin. Menim hukmim shuldur», — dedi.
Anda Rasululloh:
— Ey Sa’d, sening bu hukming yetti qat osmon ustida qilingan Allohning hukmiga to‘g‘ri keldi, — dedilar.
Shu bilan Qurayza yahudlarining ishi tamom bo‘lib, qilg‘on xiyonatlarining jazosini tortdilar.
Qal’a ichida bir ming besh yuz qilich, ikki yuz nayza, besh yuz qalqon, uch yuz sovut,

shundan boshqa bir qancha urush asboblari bor edi.
Jonlik-jonsiz butun mol-dunyolari askar oʻrtalarida taqsim qilindi. Ertasi kuni asirlarni olib, Madinaga keldilar.
Soʻngra shahardan tashqari joyda bir necha katta xandaqlar qazdirib, shu yerda hukm yurgizildi.
Agar bu yahudlar tillari bilan boʻlsa ham iymon keltirganlarida, albatta, mollari oʻljadan, oʻzlari oʻlimdan qutulur edilar. Lekin ularning Paygʻambarimizga dushmanliklarining qattiqligidan, buni qilishni xohlamadilar. Hukm yurgizish ustida Rasululloh oʻzlari turdilar. Ularning raisi Ka'b ibn Usaydni oʻlimga keltirildi. Anda Rasululloh unga qarab:
— Ey Ka'b, sizlarning eng ulugʻ oliminglar boʻlgan Ibn Haroshning qilgan nasihati sizlarga nechuk ta'sir qilmadi? Ul meni koʻrmay turib, iymon keltirmish edi. Meni haq paygʻambar deb tanimish erdi, oʻlar vaqtida aytgan uning salomini menga yetkazgan edinglar. Nega uning soʻzini qabul qilmadinglar? — dedilar.
Anda Ka'b:
— Ey Abul Qosim, bu aytgan soʻzlaring barisi toʻgʻridur. Qilichdan qoʻrqib iymon keltirdi, degan ta'na soʻzdan saqlanurman. Yoʻq esa hozir iymon keltirur edim. Men uchun or, nordan (olovdan) qattiqroqdir. Ordin qochib nor boʻlsa ham, yahud dinida oʻlishni yaxshiroq koʻrdim, — dedi.
Bu hukmni bajarish xizmati esa Hazrati Ali bilan Zubayr ibn Avvomga topshirilgan edi.
Qurayz xotinlaridan Bayona degan bir xotinni ham oʻldirishga buyurildi. Chunki bu xotin qamal kunlarida qal'a ostida turgʻon sahobalardan Xallod ibn Suvayd degan bir kishi ustiga yorgʻuchoq toshi tashlab, uni oʻldirgandi. Shuning oʻrniga qasos qilib oʻldirildi. Yoʻq esa, Islom qonunida xotin va bolalarni, qari chol, koʻr-shollarni urushda oʻldirmoq yasoq erdi. Bu xotin ersa chiroyli, bek husnli boʻlganligidan, eri qizgʻanib oʻzidan keyin tirik qoldirmaslik uchun shu ishni unga qildirtirgan edi. Uning deganidek boʻlib, eridan keyin tirik qolmadi.
Sa'd ibn Mu'oz Allohdan ikki narsani soʻrab, duo qilmish edi. Har ikkovi ham qabul boʻlib, maqsadiga yetdi.
Birinchisi, Qurayza yahudlarining qilgan xiyonatlaridan koʻp gʻazablik boʻlmish edi. Alarga jazo kesish aning qoʻliga topshirildi, Xudo xohlagandek hukm chiqarib, bu toʻgʻrida maqsadi hosil boʻldi.
Ikkinchisi, shundoq deb duo qilmish erdi: «Ey bor Xudoyo, Quraysh kofirlari bilan yana gʻazot qilishimizni taqdir qilgan boʻlsang, bu jarohatimga shifo bergil. Chunki mening dunyoda eng qiziqarlik ishim Xudoga va aning Paygʻambariga qarshi boʻlgan kofirlar bilan savashmoqdur. Agar sening taqdiringda alar bilan ikkinchi gʻazot qilishimiz yoʻq ersa, shu jarohatimdan qoldirmay menga shahidlik nasib qilgʻaysan».
Qurayza ishi tugagandan soʻngra Rasululloh aytdilar:
— Endi Quraysh mushriklarining kuchlari sindi, ustimizga kelib alarning gʻazot qilishlari yoʻqdur. Bundin soʻngra bizlar alar ustiga borgʻaymiz.
Shu orada Hazrati Sa'dning jarohati qaytadan yorilib, qon oqa boshladi, toʻxtatish iloji boʻlmay, oʻzi tilagandek shu jarohat bilan shahodat topdi.
Bu kishi ersa, Rasululloh jannatga kirishi bashorat bergan oʻn kishining birisi edi. Ya'ni, Paygʻambarimiz sollallohu alayhi vasallam jannatga kirursan, deb bu kishiga ham bashorat bermish edilar. Janozaga qoʻyilgan vaqtda, uning onasi yaxshi sifatlarini qoʻshib yigʻlaganda, Rasululloh aytdilar:
— «Mundin boshqa oʻlganlar haqida aytilgan qoʻshiqlar koʻpincha yolgʻondur. Lekin bu Sa'dga yigʻlab qoʻshiq aytqon xotinlar soʻzining barisi toʻgʻridur, raziyallohu anhu».
Shu bilan Qurayza voqeasi ham tamom boʻlib, alarning sharridan musulmonlar qutuldilar.

## QURUTO CHOPULI

Bu voqea shunday erdikim, hijratning oltinchi yili Muharram oyida Payg‘ambarimiz sollallohu alayhi vasallam Bani Bakra qabilasiga chopul (hujum) qilmoqqa o‘ttiz otliq bir bo‘luk askar yubordilar. Bu qabila ersa Madinadan yetti kunlik uzoqdagi Zariyya degan joyda turishar edi. Dushmanni tuydirmasdan bosish uchun kunduzi yashirinib, kechalab yurishga buyurdilar. Askar borib, Rasululloh buyurganlaridek tuyuqsizdan dushman ustiga hujum qildilar. Shoshilishgandan bosh-oyog‘ini yig‘isholmay qolib, nochorlik bilan bir oz urushgan bo‘lsalar ham, oxiri o‘n o‘lik qoldirib, qolganlari qochishga majbur bo‘ldilar.
Bir yuz ellik tuya, uch ming qo‘y o‘lja olishib, sog‘-salomat Madinaga keldilar. Qaytayotganlarida yo‘liqqan mushriklardan bir necha kishilarni asir olishdi. Bular ichida Bani Hanifa qabilasining atoqlik raislaridan Samoma ibn Osol ham bor edi. Bu kishi o‘zining kim ekanini askardan yashirdi.
Madinaga kelgandan so‘ngra Rasululloh ko‘rib:
— Bu asir kim ekanini tanimaganga o‘xshaysiz. Bu asir Samoma ibn Osoldur, buni bo‘sh qo‘ymangiz, — deb masjid ustuniga bog‘latib qo‘ydilar. Bundan maqsadlari esa, musulmonlarning toat-ibodat, namoz jamoatlarini ko‘rsatish edi. Bir kun o‘tgandan so‘ngra Rasululloh chiqib:
— Ey Samoma, senda nima yaxshilik bordur? — deb so‘radilar.
Anda ul:
— Ey Muhammad, menda har yaxshilik topilur. Agar mol olmoqchi bo‘lsang, har qancha desang berurman. Agar o‘ldirur ersang, o‘ldirurga arzigudek xalq ichida obro‘lik kishidurman. Agar biror yaxshilik qilur bo‘lsang, uni hech vaqt unutmasman, — dedi.
U kunni o‘tkazib, ertasi Rasululloh:
— Ey Samoma, senda nima bor? — deb yana so‘radilar.
U bo‘lsa yana ilgarigidek javob berdi. U kuni ham bog‘lab qo‘yib, uchinchi kuni uning oldiga kelib yana:
— Ey Samoma, hech yaxshilik topdingmi? — dedilar.
U yana burungidek so‘z aytdi.
So‘ngra Rasululloh unga boqib, buni bo‘shatib qo‘yinglar, deb buyurdilar. U bo‘shanib olgach, masjiddan chiqib bir xurmozor boqqa kirib, g‘usl, tahorat oldi, qaytib masjidga kirib Rasululloh oldilariga keldi, darhol shahodat aytib musulmon bo‘ldi. Uch kungacha «Senda yaxshilik bormi?» deb so‘rashlaridan maqsadlari esa, aning musulmon bo‘lishi edi. Uni ham topdilar. Chunki Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Rahmatan lil alamiyn bo‘lganlari uchun dunyodan bir odamning iymonsiz ketishiga rozi emasdurlar.
Shunga o‘xshash mal’un shayton ham dunyodan bir odamning iymon bilan o‘tishiga hech rozi emasdur. Chunki har yaxshilikning asosi iymondir. Har yomonlikning boshlanishi kufr bilan bo‘lur. Kufrning eng yomoni dinsizlikdur. Xudo oldida maqbul din Islom dinidur. Chunki Alloh taolo Qur’onda xabar bermishki: «Innad-dina indallohil Islamu», deb. Ya’ni, «Xudo qoshida qabul qilingan din — Islom dinidur». Bu dinni «Fitrat dini» «Xilqat dini» deb aytilur. Buning ma’nosi esa «insonning yaratilishidagi dini» demakdur. Chunki Alloh insonni yaratganda bu dinni unga loyiq ko‘rib, Lavhul mahfuzda yozmish edi.
Demak, Islom dini insonlar uchun azaldan qurilg‘on Alloh qonunidur. Islom dinining qonunnomasi Allohning kitobi — Qur’ondir. Bu kitobni Allohdin keltirib xalqqa yetkazuvchi haq yo‘lning qolovuzi Payg‘ambarimiz Hazrati Muhammad Mustafodurlar, sollallohu alayhi vasallam.
Bu Qur’on qonunlari Rasululloh zamonlariga qanday moslashgan bo‘lsa, ming uch yuz

sakson yil o'tgandan keyin, shu hozirgi zamonimizga ham aning moslashib kelmog'ida hech shak yo'qdur. Chunki ul Allohning qonuni bo'lgach, inson davri o'tib, qiyomat qoyim bo'lguncha har davrdagi va har joydagi xalqning butkul hojatlarini chiqarib turishi lozimdur. Inson ilmi cheklik bo'lganlikdan, bularning chiqargan qonunlari ham cheklikdur. Shunga bir hukumatning, balki butun dunyoning eng oliy darajalik zo'r olimlari, huquqshunos, dono bilguvchilari yig'ilsalar ham, bir mamlakat xalqining biror yillik hojatlarini qoplagudek bir qonunnoma chiqarishdan ojizdurlar.
Ammo Qur'on hukmlari hakimi Azaliy qurgan qonun bo'lgani bois dunyo umricha yetarlikdur. Buni bilmaganlar, yozgan bu chiziqdan chiqqanlar — to'g'ri yo'ldan ozgandurlar. Yana o'z so'zimizga kelaylik.
So'ngra Samoma:
— Ey Muhammad, ilgari yuzlar ichida eng yomon ko'rganim — sening yuzing edi. Xudo haqqi, endi eng yaxshi ko'rganim sening yuzingdur. Yer ustida eng yomon ko'rgan narsam — sen tutgan din edi, endi ersa sening dining ko'zimga eng yaxshi ko'rgan narsam bo'ldi. YO Rasululloh, men uyimdan Umra qilmoqchi bo'lib, Makkaga chiqqan edim, sening askarlaring meni tutib buyon keltirdilar. Niyat qilgan ishimni qila olmadim. Buni hukmi qandoq bo'lgay? — deb so'radi.
Anda Rasululloh:
— Ey Samoma, senga bashorat bo'lgaykim, ikki dunyo yaxshiligini topding, barcha gunohdan pok bo'lib, do'zax azobidan qutulding. Agar Umrani niyat qilgan bo'lsang, Makkaga borib, uni ado qilishing lozimdur, — dedilar.
So'ngra Samoma Umra qilmoq uchun Makka shahriga kirdi. Qilgan ibodati, o'qigan namozlarini ko'rishib: «Muhammadga aldanibdur» deb, mushriklar unga ta'na so'zlar aytishdi. Hatto: «O'z diningdan qaytib, Muhammad diniga kiribsan», deb ozor berishdan ortiq uni o'ldirmoqchi bo'ldilar. Anda raislaridan biri turib aytdikim: «Agar bunga ziyon yetkazur bo'lsangiz, Yamomadan aloqamiz uzilur, alardan olayotgan foydadan quruq qolurmiz», deyishib, uni bo'shatdilar. Shuning bilan Samoma Makkadan qaytib o'z yurti Yamomaga ketdi. Makka xalqining ko'proq oziq-ovqatlari shu Yamomadan kelar edi. «Rasulullohdan ruxsatsiz hech bir narsa o'tkazmasman», deb Makka yo'lini to'sib qo'ydi. Shu sabablik, Makkada qahatchilik bo'lib, Quraysh xalqi ocharchilikka qoldilar. Ular tarafidan Abu Sufyon Madinaga kelib, Rasulullohga:
— Ey Muhammad, men olamga rahmat uchun keldim, azob uchun kelmadim, der eding. Kattalarimiz qiliching bilan o'ldilar, qolganlarimiz ochlik bilan qirilmoqdamiz. Yamomadan yeb turgan oziq-ovqatlarimiz sen sabablik to'sildi. Qarindoshlik haqqi uchun bu to'g'rida sendan yordam so'rab keldim, — dedi.
Buning so'zini qaytarmay, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Yamoma yo'lini to'smas uchun Samomaga xat yozdilar. Xat borgach, karvon yurdi. Oziq-ovqat yo'li ochilib, Makka xalqi ochlik balosidan qutuldilar.
Bu kabi ulug' axloqni payg'ambarlardan o'zga hech kim qilaolmagay. Bo'lmasa, Abu Sufyon boshliq Quraysh mushriklarining Rasulullohga qilgan yomonliklari, bermagan ozorlari qolmagan edi. Bularning cheksiz dushmanliklari orqalik chiqqan urushlarda to'kilgan qonlar hali qotmagan, ayniqsa, Uhud, Badr, Ahzob kunlaridagi bular qoldirgan jarohatlari hali bitmagan edi.
Buning ustiga Abu Sufyon o'z hojatini aytishda, qanchalik qo'pollik ko'rsatgan bo'lsa ham, Rasulullohning axloqlari o'zgarmadi. Uning hojatini chiqarish uchun chora ko'rdilar. Xulosa shulki, Rasulullohni «sen eng oliy axloq va go'zal sifat egasi erursan», deb Alloh aytgan edi. Buning chinligini esa Payg'ambarimiz Sollallohu alayhi vasallam har damda va har ishda ko'rsatmoqda edilar.
So'ngra sahobalar Samomani ziyofat qilib, oldiga yemakka ovqat qo'ydilar. Bir oz

yegandan so'ngra taomdin qo'l tortdi, buni ko'rib sahobalar hayron qoldilar. Chunki iymon keltirishdan oldin bundan necha barobar ortiq ovqat yeganini ko'rishgan edi. Anda Rasululloh:
— Kishi kofirlik holda tomoq yer ersa, yetti qat ichagi to'lmagunchalik qanoat qilmagay, ammo mo'minlarning bir qat ichagigagiga taom yetsa, qanoat hosil bo'lg'ay. Ertalab kofirlik holida erdi, kechqurun mo'minlik sifatiga kirdi. Bu ikki holda birdek bo'lmagay, — dedilar.
So'ngra Hazrati Samoma Rasulullohdan ruxsat olib, o'z yeri Yamomaga qaytdi. Bu kishining tashviqoti bilan o'z qavmi va boshqalardan bo'lib, bir qancha kishilar musulmon bo'ldilar.
So'zda subutlik, dinda ixloslik ulug' sahobalardan edi. Rasululloh vafotlaridan so'ngra Yamomadan yolg'on payg'ambar Musaylama Kazzob huruj qildi. Yerlik arablardan ko'plari murtad bo'ldilar. Shu chog'da Hazrati Samoma bularga qarshi chiqib, Islom askariga ko'p yordam yetkazdi, raziyallohu anhu.

## BANI LIHYON G'AZOTI

Bu voqea shundoq erdikim, bu qabilaning raislaridan bir necha kishilar Madinaga kelib, Rasululloh bilan ko'rishdilar. Bular yolg'ondan, munofiqlik bilan, «bizlar musulmon bo'ldik», deyishib, Rasulullohdan Islomni o'rgatib: «Qur'on o'qitgudek bizga kishi qo'shing», deb so'rashdilar.
Anda Rasululloh sahobalarning qorilaridan Osim ibn Sobitni boshliq qilib olti kishi yuborgan edilar. Bu voqea yuqorida yozilib o'tgandur. Bu qori sahobalar ularning yurtiga borishgandan so'ngra xiyonat qilishib, u borganlarni o'ldirishgan edi. Shu shahidlarning qasoslarini olish uchun yigirmata otlik, bir yuz saksonta tuyalik, barisi ikki yuz askar olib yo'lga chiqdilar.
Dushman sezib qolmasin deb yashirin yo'llar bilan yurishib, o'shal sahobalar shahid bo'lgan joylariga yetganlarida, haq yo'lida jon bergan birodarlarini eslab, Payg'ambarimiz yig'ladilar. Alarga rahmatlar aytib, haqlariga duo qildilar. So'ngra ko'rdilarkim, dushmanlar ilgariyoq askar kelishidan xabar topishib, tog'-toshlarga qochishib ketgan ekanlar. Dushmanlardan birorta kishi ham ko'zga ko'rinmadi. Atrofga chopulchi (hujumchi) askar yuborib, bu joyda alarni kutib ikki kun turdilar. Dushmandan kishi yo'liqmagach, borgan askarlar ham qaytib kelishdi. Lekin Rasululloh bulardan bir bo'lak askar ayirib, Makka shahri yaqinida Asfon degan joyga borib qaytishga buyurdilar. Bundan maqsadlari esa, Makka kofirlariga haybat ko'rsatib, alarni cho'chitmoqchi edilar. Shuning bilan Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu atrofda o'n to'rt kuncha yurib, salomatlik bilan yana Madinaga keldilar.
Shu safarlarida ko'pincha o'qiydigan duolari bu edi: «Allohumma inniy auzu bika min va'soissafari va kabatil munqolabi va suil manzari fil ahli val yamoli val valadi». Ma'nosi: «Ey bor Xudoyo, safarning xatarlaridan o'zing saqlagil, qaytgandan keyin molda va xotin-bolada ko'ngilsiz bir ish ko'rishdan o'zing saqlagil. Bu narsalarning bo'lishidan O'zingga sig'indim», demakdur.
Ilohiy, Rasulullohning haq yo'lida qilgan safarlari haqqi, safarga chiqqan mo'min qullaringni safar xatarlaridan o'zing asragil. Omin!

## G'OBA G'AZOTI

Hijrat tarixining oltinchi yili erdikim, bu voqea bo'ldi. Buning sababi Madinadan bir kunlik G'oba degan joyda boqilayotgan Rasulullohning yigirmata yangi tuqqan sutlik tuyalari

bor edi. Sahobalardan Hazrati Abu Zar oilasi ila ularga boqmachilik qilar edilar. Fizor qabilasining raisi Uyayna ibn Hisn boshliq qirq otlik bosmachilar kelishib, bu tuyalarni haydab olib ketishdi. Bu xabar Rasulullohga yetishi bilan darhol besh yuz askar olib chiqdilar. Ansor sahobalari ichida Salama ibn Akva' degan bir mergan kishi bor edi. Agar yayov bo'lib yugursa, unga otliq odam yeta olmas edi. Dushman ortidan quvib yetishga uni buyurdilar.
Rasululloh aytganlaridek oyoq uza chopib-o'ltirib, dushmanga yetib bordi. Tog'ning qisiq joylarida oldilaridan to'sib, o'qqa tutar edi, otgan o'qi yangilmag'onlikdan piyoda, otliq hech kimarsa muning yaqiniga yo'lamas edi. Tog'ning g'or joylariga kelganda dushmanni olg'a yurgizmasdan, alarga ko'p to'sqinlik ko'rsatar edi. Shu to'g'ridan dushmanlar ko'p uzoqqa keta olmadilar.
Ungachalik orqadan quvishib chiqqan askarlar yetishib keldi. Otliqlardan eng oldin kelgan Abu Qatoda bilan Miqdod ibn Asvad edilar. Ikki orada chorpishma bo'lib, o'g'rilardan ikki kishi o'ldirilib, mo'minlardan bir kishi shahid bo'ldi. Bir muncha og'irlik narsalarni tashlashib, olgan tuyalarini yarmini qoldirib qochdilar. Buning ustiga Rasululloh ham qolgan askarlar bilan yetib keldilar. Anda Salama, ibn Akva':
— Yo Rasulalloh, dushman qo'rqinch holga tushib qoldi. Agar bular ortidan yuz kishi bilan meni yuborur bo'lsangiz, butun mollarini haydab, o'zlarini bo'yinlaridan boylab oldingizga keltirur edim, — dedi. Anda Rasululloh aytdilar:
— Dushmanni yengding ersa, endi yaxshilik qil. Qochgan dushmanni quvlamoq ko'p yaxshi ish emasdur.
Yana bu voqeada bir mo'jizalik qissa ham o'tmish edi. Shundoqki, bir kuni hazrati Abu Zar Rasululloh oldilariga kelib:
— Yo Rasululloh, G'oba o'tlog'idagi sutlik sog'in tuyalaringizga meni boquvchi qilib qo'ying, ularning sutlaridan foydalanib turaylik, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Fizor qabilasining raisi Uyayna ibn Hisn ahmoq odamdur. U senga bir ziyon yetkazib qo'yadimi deb qo'rqaman, — dedilar.
Yana bir kun Rasululloh oldilariga kelib: «Shu xizmatga meni yuboring», deb qattiqroq talab qo'ydi.
— Abu Zar, shu ishni qo'ygin, o'g'ling o'ldirilgudek, xotining asirga olingudek, asoingga suyanib, o'zing oldimga kelgudek bo'lib, ko'zimga ko'rinursan, — dedilar.
Shunchalik so'zlarini eshitib turib, yana so'ragan edi, bu yo'li indamasdan javob berdilar. So'ngra Abu Zar oilasi bilan ko'chib borib, bir necha kun tuyalar ustida boqmachilik qilib o'ltirdi. Fizor qabilasining bosmachilari buni eshitdilar. Rasululloh deganlaridek, raislari Uyayna ibn Hisn qirq kishi bilan kelib, Abu Zarni bosdi, qarshilik ko'rsatgan o'g'lini o'ldirdi, xotinini asir oldilar. Mol-jonidan ayrilib, nima qilishini bila olmay, asoga suyangan holda Payg'ambarimiz oldilariga keldi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam nima degan bo'lsalar, xuddi shunday bo'ldi. Bu ham bo'lsa, Rasulullohning mo'jizalari edi.
Bu voqea bo'lib o'tgandan so'ngra hazrati Abu Zar bu ishga hayron qolib, aytur edi: «Ko'rgulik ko'zimni bog'lamish ekan, yo'q esa, bu ishdan meni Rasululloh necha yo'l qaytarmish edilar. Unga unamasdan ko'rgiligimni o'zim keltirdim».
Ammo Abu Zarning xotinini esa dushmanlar bir qancha kun asirlikda tutdilar. Bir kecha payt topib, yarim tunda tuyalar o'tlog'iga keldi, qaysi tuyani tutmoqchi bo'lsa, «boof» deb baqirur edi. Oxiri bir tuyaning oldiga kelib, uni ushlab edi baqirmasdan tek turdi. Qarasa, Rasulullohning Azbo otli tuyalari ekan. O'g'rilar olib qochgan tuyalar ichida buni ham keltirmish edilar.
Xotin darhol buning ustiga o'zini olib, choptirib qochdi. Dushmanlar xabar topgandan

keyin, orqasidan quvlab chiqqan bo‘lsalar ham, unga yetolmay qaytdilar. Chunki u necha poygalarda o‘zib chiqqan yuguruk tuya edi. Shuning bilan salomat Madinaga kelgach, xotin Rasululloh oldilariga kelib:
— Yo Rasululloh, shu tuya ustida salomat qutulsam, muni so‘yib Xudo yo‘lida qurbon qilayin deb atab edim, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Bu qanday yomon ishdur, Alloh seni muning ustida dushmandan qutqazgan bo‘lsa, yana uni bo‘g‘izlab o‘ldirmoqchi bo‘libsan. Gunoh ishga nazr aytmoq durust emas. O‘zi ega bo‘lmagan birovning molini qurbonlik qilish yo‘qdur, bu tuya esa mening molimdur. Endi o‘z uyingga qaytgil. Alloh baraka bersin, — dedilar.
Rasululloh solallohu alayhi vasallam bu g‘azotdan Madinaga qaytib kelgach: «Yayovlarimizning yaxshisi Abu Salama, otliqlarimizning yaxshisi Abu Qatoda ekan», dedilar. Chunki bul ikkovlari Rasulullohga yoqarlik darajada bu g‘azotda ish ko‘rsatdilar.

## ZAYD IBN HORISANING CHOPULI

Bu voqea shundoq erdikim, mol bilan Shom shahridan chiqqan Quraysh karvoni Makkaga o‘tub boradur, deb Rasulullohga xabar yetdi. Buni anglab, Rasululloh Zayd ibn Horisa qo‘l ostida bir yuz yetmish kishilik bir bo‘luk otliq askar chiqardilar. Maqsadlari esa, karvondagi dushman molini bosib olish edi. Orada tinchlik shartnomasi tuzilmagan bo‘lsa, u kunlarda qaysi yo‘l bilan bo‘lsa ham dushmanga zarba yetkazmak siyosat olamida yurib turgan bir qonun edi. Shu borishlarida dushman karvonini butun mollari bilan qo‘lga tushirdilar. Bir nechalari qochib qutuldi, qolganlari esa asir olindi.
Bular ichida Rasulullohning kuyov o‘g‘illari Abul Os ibn Robi’ ham asirga tushgan edi. Bu kishi ersa Rasulullohning qizlari Zaynabning abushqosi erdi, Badr urushida asirga tushganida qizlari Zaynabni Madinaga yuborib berish sharti bilan o‘zini asirlikdan ozod qilgan edilar. Oradan to‘rt yil o‘tgandan keyin karvon bilan yana u kishi asir tushib qoldi. Lekin Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu kuyovlaridan rozi edilar. Chunki Makkada turganlarida butun Quraysh raislari Payg‘ambarimizning qizlari Zaynabga taloq berishni unga taklif qilsalar ham, qabul qilmagan edi. Buni anglagach, Rasululloh undan shod bo‘lgan edilar. Lekin Qur’on hukmida kufr va iymon bir nikohda bo‘lishi mumkin bo‘lmaganlikdan, qizlari Zaynabni undin ajratib olmish edilar. Shundan beri Zaynab Rasulullohning qo‘llarida edi. Ammo Abul Os ersa, Quraysh raislaridan bo‘lib, alar ichida e’tiborlik kishilardin sanalur edi. Va onamiz Hazrati Xadicha ham unga xola bo‘lur edilar. Necha tomondan Rasulullohga qarindoshligi bor edi. Yo‘l to‘sib chiqqan sahobalar karvon qatoridan uni ham asir olib, molini o‘lja qilmish edilar.
Madinaga keltirilgandan so‘ngra Zaynabga bir kishi yuborib, o‘zi uchun omon olishni so‘radi. Anda Zaynab to‘g‘ri Rasulullohga kelib:
— Yo Rasulalloh, Abul Os bilan oramiz uzilmagan bo‘lsa bolamning otasidur, agar uzilgan bo‘lsa qarindoshimdur. Bu kishiga omon berib, uni o‘z himoyatimga oldim, — dedi.
Bu so‘zni butun xalq eshitdi.
Anda Rasululloh sahobalarga qarab aytdilarkim:
— Bu kishining bizga qanday yaqin ekanligi sizlarga ma’lumdir. O‘zi asir tushib, mollari o‘rtada taqsimlandi. Agar unga yaxshilik qilur ersangiz, o‘zini ozod qilib, molini qaytarib bergaysiz, yo‘q der ekansiz, Xudo yetkuzgan o‘z halol molingiz bo‘lib, bu ishda ixtiyor sizlardadur».
Sahobalar Rasulullohdan bu so‘zni anglashib, bu ishga roziliklarini bildirishdilar. So‘ngra o‘rtada taqsim topib ketgan unga qarashlik barcha mollarini o‘ziga qaytarib berishdi. Shu bilan Abul Os boshi bo‘shab, hamma molini olib, Makkaga keldi. Shom savdosiga

chiqqan chog‘ida boshqa savdogarlar unga omonat qilib bir muncha mol qo‘shgan edilar. Alarni o‘z egalariga topshirdi. Va: «Mening ustimda hech kimning haqqi qoldimi, va’damga vafo qilib omonat olgan mollaringizni topshirib berdimmi?» deb alardin so‘radi. Mol egalari rozilik bildirishib, unga ko‘p rahmat aytdilar. Ularning so‘zlari to‘xtashi bilan Abu ul Os o‘rnidan turib:

— Men endi Muhammad tutgan yo‘lning haqligiga ishonib, aning diniga kirdim, — deb ko‘pchilik xalq ichida shahodat aytib, musulmon bo‘ldi.

Shunda ular:

— Mundoq ekan, nega bu ishingni oldinroq qilmading? — dedilar.

Anda ul:

— Men Shom tijoratiga chiqqanimda, bir necha kishilar menga omonat qilib mol qo‘shgan edilar. Ul omonat mollarni topshirmay musulmon bo‘lsam, aning egalari bizning molimizni bosib qolish uchun musulmon bo‘ldi, degaylarmu deb qo‘rqdim. Shundoq so‘z chiqmasin uchun shu kungacha sabr etdim, — dedi.

So‘ngra Makkadan Madinaga hijrat qilib kelgach, Rasululloh qizlari Zaynabni yangidan nikohlab, yana unga berdilar.

## HUDAYBIYA QISSASI

Bu voqea shundoq erdikim, bir kecha Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bir tush ko‘rdilar. Tushlarida sahobalar bilan Makka shahriga tinch-omon kirishib, Ka’bani tavof qildilar. So‘ngra Safo — Marva qilib sochlarini oldirdilar. Mana shu ko‘rgan tushlari sabab bo‘lib, Makkaga borish Rasululloh ko‘ngillariga tushdi. Chunki payg‘ambarlarning ko‘rgan tushlari esa, uyg‘oqlikda kelgan vahiy hukmida bo‘ladi. Rasulullohning bu tushlariga qaraganda urush-talashsiz Makkaga kirishlari lozim edi. Lekin qachon kirishlari bu ko‘rgan tushlarida ma’lum bo‘lmagach, Rasululloh shu yili Makkaga kirish umidida safarga chiqdilar. Niyatlari esa umra ibodatini qilish edi. Shuning uchun qilichdan boshqa urush qurollari olmadilar. Bu safarga chiqqan askarlarning soni ming besh yuzga yaqin bor edi. Quraysh mushriklari bu ishga to‘sqinlik qilsalar, o‘rtadan urush chiqib qolg‘aymu deb, ehtiyot yuzasidan Madina atrofidagi iymon keltirgan arablarni askarga chaqirgan bo‘lsalar ham, ko‘plari kelmay qoldi.

Makkaga borganda qurbonlik qilish uchun atalgan yetmishta tuyalari bor edi. Mundoq tuyalarni «Hady» deb aytilur. Yurish oldidan bularni haydatib, so‘ngra borliq askar bilan o‘zlari yo‘lga chiqdilar. Hady tuyalarini birga haydab yurish esa, urush uchun emas, balki Ka’ba ziyorati uchun chiqqanliklariga arablar odatlaricha, ochiq dalil edi. Madinadan chiqib bir manzil yo‘l yurib, Zil Xulayfa degan joyga kelib qo‘ndilar. Shu yerda ertalab yurar oldida umra niyati bilan ehrom bog‘ladilar. So‘ngra qo‘shin bu yerdin qo‘zg‘alib, Makka tomoniga qarab yurish qildi.

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bir-ikki kun ilgari oldin orovul askari yubormish edilar. Rasululloh askar bilan Madinadan chiqqan xabarlari Makka mushriklariga yetib, alarg‘a qo‘rqinchlik tushdi. Ilgariroq bu ishdan xabar topmish Quraysh raislari maslahat qildilarkim: «Muhammad ersa Baytullohni ziyorati uchun kelgan bo‘lib, shu bahona bilan shahrimizni bosib olmoqchidur. Uni Makkaga kirgizmaymiz, agar kuch bilan qirmoqchi bo‘lar ekan, u chog‘da urush qilgaymiz», deb bir to‘xtamga kelishdi.

Darhol Xolid ibn Valid qo‘mondasida ikki yuz otliq askar orovullikka yo‘lga chiqdi. Rasulullohning yuborgan orovullari ham bulardan xabar topishi bilan orqaga qaytib, buni xabar qildi. Shu orada Islom askari ham Makkadan ikki qo‘nalg‘u Usfon degan joyga yetib kelishdilar.

Buni anglagach Rasululloh:

— Dushmanlar toʻsgan bu yoʻlni qoʻyib, ular oʻylamagan bir yoʻl bilan bizni Makkaga kirgiza oladigan bir kishi bormidur? — deb soʻradilar.
Anda Aslam qabilasidan bir kishi turib:
— Yo Rasulalloh, mundoq yoʻlni men bilurman, — deb oʻnqirlik, ogʻir bir yoʻlga boshlab, shu yurganicha Makka shahrining ost tomonidagi bir tekis joyga chiqarib qoʻydi. Bu kelishlarida dushmanni tashqari qoldirib, Makkani bosib olishlari mumkin edi. Shu bois Xolid ibn Valid bu ishdan xabar topishi bilan chopganicha kelib Qurayshga bildirdi. Ular ham shoshilishib qoldilar. Soʻngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam u joydan koʻchib Hudaybiyaga kirish oldida Saniyatul-muror degan yerga kelganlarida shoshib kelayotgan tuyalari birdaniga choʻkib oldi. Har qancha urib-tortib koʻrsalar ham tuya oʻrnidan turmadi.
Anda sahobalar:
— Yo Rasululloh, Qasvo charchamishdur, — dedilar. Bu tuyaning oti Qasvo edi.
Rasululloh aytdilar:
— Bu tuya charchagan emasdur, mundogʻ odati ham yoʻq edi. Lekin Abrahaning filini choʻktirib toʻxtatgan Xudo, buni ham choʻktirdi. Agar Quraysh xalqi Haram hurmatini saqlash uchun meni har qanday ishga taklif qilsalar, agar u ishda Baytulloh ta’zimi topilur ekan, albatta, men uni qabul qilgayman, — dedilar.
Chunki Rasululloh sollallohu alayhi vasallam shu yurganlaricha toʻgʻri bosib Makkaga kirsalar edi, keyinlaridan Quraysh mushriqlari kelib, oʻrtada qonli qirgʻin boʻlib ketishi mumkin edi. Ana unda Haram hurmati ham buzilur edi. Paygʻambarimizning tuyalari choʻkkanlikdan ilhomlanib, Makka shahri ichiga kirishdan toʻxtadilar.
Shu bahona bilan Alloh taolo Haram hurmatini va har ikki tarafni bu qirgʻindan oʻzi saqladi. Yoʻq esa, dushmanning tashqari qolganini koʻrgach, shahar ichiga bosib kirish Rasululloh koʻngillariga kelgan edi.
Soʻngra Rasululloh yuqorigi soʻzlarni aytganlaridan keyin choʻkib yotgan tuyalarini «chu-chu» deyishlari bilan darhol sakrab turdi. Makka yoʻlidan orqalariga qaytib, Hudaybiya degan joyga tushdilar. Bu yer ersa Makkadan Madinaga ketarda yarim kunlik yoʻldur. Rasululloh yoʻl chalgʻitib Makka tomoniga oʻtganlarini anglashib, Quraysh xalqi ham shoshilinch bilan qaytishib Makka yoʻllarini toʻsishga kirishdilar. Shu orada Makka atrofidagi qabilalardan Xuzo’a qabilasining raisi Budayl ibn Varqo bir necha qabila boshliqlari bilan kelishib Rasulullohga uchrashdi. Umra niyati birla Baytullohni ziyorat qilishga kelganlarini ularga gapirdilar. Buni anglagach, u yerdin turishib Quraysh qoʻshini ustiga kelishdi. Bularning raislari bilan koʻrishgandan soʻngra Budayl ibn Varqo aytdi:
— Ey Quraysh xalqi, Muhammad toʻgʻrisida koʻp shoshqinlik qilmanglar. Aning bu kelishi urush uchun emas, balki Baytullohni ziyorat qilish uchun kelmishdur.
Lekin uning soʻziga ular quloq solmadilar, chunki bu kishi iymon keltirmagan boʻlsa ham, Rasulullohga tarafdor edi. Shuning uchun ular:
— Agar Muhammad Ka’ba ziyoratiga kelgan boʻlsa ham bundoq shon-shavkat bilan shahrimizga kirishi toʻgʻri emasdur. Chunki butun arablar oldida bizga nomus boʻlgʻudek soʻzga qolurmiz. Agar Muhammad kuch bilan kirmoqchi boʻlar ekan, bir qatra qonimiz qolguncha unga qarshi turarmiz, — deb bu ishga norozilik bildirdilar.
Soʻngra oʻz taraflaridan Xulays ibn Alqama degan kishini vakil qilib, Rasulullohga yubordilar. Bu kishi esa Qurayshning ittifoqdoshlari Ahobish qabilasining raisi edi. Muning kelayotganligini Rasululloh yiroqdan koʻrib aytdilarkim: «Bu ersa diniy odatlarni bek hurmat qiladirgan kishidur. Qurbonlikka atalgan tuyalarni toʻpi bilan haydab «Labbayka» qichqirib, uni qarshi olinglar», deb buyurdilar. Shunday qilib edilarki, muni koʻrib:
— Subhonalloh, mundoq kishilarni qanday qilib Baytulloh ziyoratidan toʻsgali boʻlgʻay?

Laxm, Juzom, Najd, Himyar qabilalari dunyoning narigi chetlaridan kelishib, Baytullohni ziyorat qilib ketishadilar. Quraysh shayxi Abdulmuttalib o‘g‘li Muhammadni Ka’ba ziyoratidan nechuk to‘sa olg‘aylar? Ka’ba egasi Alloh oti birla qasam qilurmanki, Qurayshning bu qilig‘i ersa, o‘zlarining halokatidur. Bu kishilar umraga ehrom bog‘lab uzoq yo‘ldan Baytullohni ziyorat qilmoqqa kelibdurlar, — dedi.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytdilar:
— Shundoqdir. Ey Bani Kinona sayidi, barchamiz ziyorat uchungina kelgandurmiz. Hech qanday boshqa maqsadimiz yo‘qdur.
So‘ngra Quraysh vakili Xulays qaytib kelgandan keyin alarga aydi:
— Bu kelgan kishilarni Baytulloh ziyoratidan to‘smoq halol emasdur. O‘zlari umraga niyat qilib ehrom bog‘lab, qurbon tuyalarini haydashib kelganlar. Ziyorat ishqida «Labbayka» aytib qichqirib tururlar.
Quraysh raislari bu so‘zni anglab, o‘zaro ixtilof chiqib qolishidan qo‘rqib aytdilar:
— Ey a’robiy, sen hovliqmasdan gapir, urush hiylalaridan sennig ko‘p xabaring o‘qdur. Bu ko‘rgan narsalaring Muhammadning qilgan makr-hiylalari bo‘lg‘ay, urush ustida shundoq ishlarga ishonib bo‘lmag‘ay, — deyishib unga qattiq gapirdilar.
Bularning so‘zlari unga og‘ir kelib, g‘azabi qo‘zg‘aldi. Achituv so‘z bilan ularga qarab aytdi:
— Ey Quraysh xalqi, zulmga yordam berish uchun sizlarga ahd bergan emasmiz. Ka’bani ta’zim qilib ziyoratga kelgan kishilarni qanday to‘sa olursizlar? Halaysga jon bergan Alloh haqqi, agar Muhammadga yo‘l bermas ekansiz, Ahobish qabilasidan bir kishini qoldirmay olib keturman, — deb hayqirdi.
Muning so‘zidan Quraysh raislari ancha tashvishga tushib, yumshoqlik bilan:
— Ey Ahobish sayidi, sen bu ishda ko‘p shoshmagil, ko‘nglimiz tinchlangudek Muhammaddan bir xabar topaylik, — deb aytishdi va Toyif xalqining raislaridan Urva ibn Mas’udni Rasulullohga elchi qilib yubormoqchi bo‘ldilar.
Anda bu kishi aytdi:
— Ey Quraysh ahli, mendan ilgari Muhammadga yuborilmish elchilar qaytib kelgach, sizlardan qattiq so‘zlar eshitishdi. Bizlar bo‘lsak sizlar bilan ota-bola qatoridadurmiz. Xudo haqqi, menim sizlarga ishonchliligim bormu? — deb so‘radi.
Alar ham:
— Ishonchlik kishimiz erursan, har ishda senga ishona olurmiz, — dedilar.
Mundoq demakning sababi ersa o‘tgan elchilar so‘zi rad bo‘lganini ko‘rib, meni so‘zim ham shundoq bo‘lib qolmasun deb qo‘rqdi. Chunki arablar oldida elchi so‘zi qabul bo‘lmasligi, uning uchun katta kamchilik bo‘lur, shundan saqlanib yuqorigi so‘zlarni aytmish edi.
Shuning bilan Urva Rasululloh huzurlariga elchi bo‘lib keldi. O‘z odatlaricha ko‘rishgandan so‘ngra, Urva so‘z boshlab aytdi:
— Ey Muhammad, har turlik yig‘inda kishilar sening atrofingga to‘planmishdur, shularga ishonib o‘z qavm-qarindoshingni qirmoqqa kelmishdursan. Quraysh xalqi bo‘lsa, yangi tuqqan sutlik tuyalariga xotin-bolalarini tuyab (ortib) chiqdilar. Alarni cheb (to‘siq) qilib, askar ortig‘a keltirub qo‘ydilar. (Arablar odaticha, sog‘in tuyalariga bola-chaqalarini ortib, askar ortiga qo‘ymoq, eng qattiq urush bo‘lishining alomati edi). Baytullohni ziyorat qilmoqqa Muhammadni kirgazmaymiz deyishib, qattiq qasam qildilar.
Men aniq bilurman, bu ko‘ringan kishilaring erta-indin urush maydoni ochilur ersa, seni dushman qo‘lig‘a qoldirib qochgaylar. Chunki bu ko‘ringan yuzlarda o‘lim nomusini saqlagudek kishilar ko‘rinmaydur. Yigitlik sharafini tashlab, maydondan yuz o‘girib qochishga tayyor turgandek ko‘rarman, — dedi.
Bu so‘z ustida Abu Bakr Siddiq hozir edilar. Muning aytgan so‘ziga qattiq g‘azablanib,

chidayolmay:
— Ey Urva, shu so'zingga sen Lot butingning tillig'ini tishlabsan. Bizlar Rasulullohni dushmanga qoldirib qochmaymiz, dedilar.
Bu so'z ersa arablar ichida eng og'ir so'kishdir. Chunki Toyif ahli Saqif qabilasi xotin suratidagi Lot nomlik butga topinur edi. Shul butni xotin o'rnida ko'rib, aning andomini tishlatib qo'ydi.
Shuning bilan o'z dinida qandoq qattiq turganini va o'limdan qochish mo'minlarga mumkin emasligini bildirdi. Rasululloh oldilarida bu kabi uyat bo'lg'udek so'z hazrati Abu Bakr Siddiq kabi ulug' zot og'zidan chiqishi to'g'ri emas edi. Shunday bo'lsa ham, dushmanni sindirishda qondurg'udek so'z bo'lganlikdan Rasululloh bu so'zni og'ir olmadilar. Yo'q esa, odatlaricha shunday so'zni aytgan kishiga tanbeh berur edilar. Quraysh elchisi Urva Saqif qabilasining raisi bo'lgani uchun yuqorigi so'z unga qattiq tegdi. Anda Urva:
— YO Muhammad, menga shundoq og'ir so'z aytguvchi kimdur? — deb so'radi.
— Abu Qahofa o'g'li Abu Bakrdur, — dedilar.
Anda Urva aytdi:
— Ey Abu Bakr, menim haqqimda sening bir yaxshilik qilganing bor edi. Shu kungacha men uni qaytarolmagan edim, u qilgan yaxshiliging hozir yodimga tushdi. Shuning uchun g'azabimni yutdim. Yo'q esa, sening bu yomon so'zingga undan ham yomonroq so'z topib qaytarmoqchi edim. O'shal qilgan yaxshiligingga bu aytgan og'ir so'zingni ko'tardim, — dedi.
Hazrati Abu Bakr Siddiqning unga qilgan yaxshiliklari ersa, Islomdan ilgari, johiliyat zamonida Urva bo'yniga xun to'lash tushgan edi. U zamon odaticha bir kishi xuniga yuz tuya to'lamak lozim edi. Urva esa muni to'lamakdin ojiz edi. Quraysh kattalaridan yordam so'rab keldi. Ularning har qaysilari yordamga bitta-ikkitadan tuya berdilar. Ammo Abu Bakr Siddiq unga o'nta katta tuya yordam qilgan edi. Shu yaxshilikni esiga olib qarshi so'z qaytarmaganini aytdi.
So'ngra Rasululloh aytdilar:
— Ey Urva, bizlar bu joyga urushmoq uchun kelmadik, balki umra niyati bilan Baytullohning ziyorat qilgani keldik. Endigi so'zimiz, Quraysh xalqi bizni bu ishdan to'smasinlar. Umra ibodatini o'tab, Ka'batullohni ziyorat qilganimizdan keyin o'z yerimizga qaytamiz. Mundin boshqa hech qanday maqsadimiz yo'qdur.
Urva bu so'zni anglagach, Rasulullohning o'zga g'arazlari yo'qligini bildi. Shu bilan boshqa so'zga o'tmay, Quraysh qavmi oldiga kelib:
— Ey Quraysh xalqi, men ersam o'z vazifamni ado qilib, topshiriqlaringizni Muhammadga yetkazdim. Eron shohi Kisroni, Rum podshohi Qaysarni, Habash podshosi Najoshiyni shon-shavkatlik hollarida ham ko'rgan edim. Lekin ulardan hech birovining qadrini xalq oldida Muhammadning qadridek ulug' ko'rmadim. Uning atrofini o'ragan jonfidolari ersa, Muhammad o'zi bu yoqda tursin, bir tola tukini dushmanga bermaslariga ko'zim yetdi. Shundoqki, uning oldida ular qattiq qichqirmagaylar, so'zlarin ersa, ko'z tikib quloq solgaylar. Tahorat chog'ida oyoq-qo'liga suv quymoqni ulug' sharaf bilgaylar. Andin oshgan suvni yuz-qo'llariga surtishib talashgaylar, tupurdi ersa, aning tupurigini ham yerga tushirmagaylar.
Ey Quraysh xalqi, men sizlarga tilakdoshdirman. Muhammad so'ragan ishini beraylik, mundoq kishilarga urush ochmoqdan saqlanaylik, chunki bu urushda yengilib qolishdan qo'rqadurman, — dedi.
Muning so'zini Quraysh qavmi dag'i qabul qilmay:
— «Muhammad bu yilcha qaytsin, kelasi yil kelur ersa, ani to'smag'aymiz», dedilar.
Urva ko'rdikim, aning so'zi qabul bo'lmadi. Shundan ko'ngli olinib, o'ziga qarashlik bir

necha kishilarni olib, Toyifga qaytdi. Bulardin xabar boʻlmagach, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Xuzo’a qabilasining raislaridan Xarrosh ibn Umayya degan kishini yana yubordilar. Bu kishini Rasululloh oʻz tuyalariga mindirdilar. Quraysh oldiga borgach, elchilik xizmatini ado qilib, Rasululloh soʻzlarini alarga yetkurdi. Uning soʻzini ham qabul qilmadilar. Balki Abu Jahl oʻgʻli Ikrima gʻazab bilan oʻrnidan turib, elchi minib kelgan Rasululloh tuyalarini oyogʻiga qilich urdi, elchini ham oʻldirishga qasd qilgan edilar. Ahobish qabilasi, elchi oʻldirish yana odat boʻlib qolgay, deb alarni qaytardilar.
Elchi oʻlimdan qutilib Rasululloh oldilariga keldi, koʻrgan-bilganlarini gapirib berdi. Muning soʻzini anglagach, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Hazrati Umarni yana yubormoqchi boʻldilar. Anda Hazrati Umar:
— Yo Rasululloh, agar men borur boʻlsam, ular meni oʻldirmaqqa qasd qilgaylar. U chogʻda meni himoya qilgudek qavmu qarindoshlarimdan Makka shahri ichida hech kim yoʻqdir. Quraysh xalqiga menim qoʻlimdan, tilimdan ziyon yetganligini ular yaxshi bilurlar. Shuning uchun menga koʻzlari tushishi bilan jonimga qasd qilishlari shubhasizdir. Mendan koʻra bu xizmatga Hazrati Usmonni yuborur boʻlsangiz, balki yaxshiroq boʻlur, chunki aning tuqqanlari Bani Umayya Makka shahrida koʻpdurlar. Agar dushmanlar tomonidan biror turlik koʻngilsiz ish boʻlishi sezilar ekan, u yerdagi qarindoshlari uni himoya qilgaylar, yo Rasulalloh, — dedi.
Aning bu soʻzini barcha sahobalar maslahat koʻrishib, Hazrati Usmonni elchilikka yubordilar. Hazrati Usmon Makkaga kirmasdan ilgari qabila raislaridan Ibbon ibn Sa’d oldiga kirib, undan oʻziga himoya soʻradi. U ham ani oʻz himoyasiga olib, dushmanlar zararidan saqlamoqqa va’da berdi. Bu ishni ersa, arab raislari oʻzlari uchun ulugʻ sharaf bilur edilar. Himoya soʻraguvchi kishi aning dushmanlaridan boʻlsa ham, uni oʻz himoyasiga olmoq kabi olijanoblik ishlari oʻshal zamon arablari ichida bor edi.
Shundoq boʻlib, Hazrati Usmon Abu Sufyon boshliq barcha Quraysh raislariga Rasululloh soʻzlarini yetkuzdi. Urush uchun emas, balki Baytullohga ta’zim qilib, ziyorat uchun kelganliklarini ularga anglatdi. Bu toʻgʻrida bir qancha soʻz aytildi, hammasini bekor qildilar. Hazrati Usmon ham alardan umid uzib qaytmoqchi boʻldi. Lekin tezdan qaytishga ruxsat qilmasdan uch kun ta’xirga soldilar. Yana sahobalardan oʻn odam Hazrati Usmon Makkaga kirganlarida birga kirgan edilar. Bular esa Madinaga hijrat qilib ketganlarida oilalari Makkada qolgan kishilar edi. Har qaysilari shaharga kirishib, oʻz oilalari bilan koʻrishib oldilar. Yana Quraysh raislari Hazrati Usmonga Ka’bani ziyorat qilib olishga ruxsat qilurmiz, dedilar. Anda Hazrati Usmon aytdilarkim:
— Rasululloh ziyorat qilmaguncha, men Ka’bani ziyorat qilmagayman.
Shu sababli ularning qaytishlari uch-toʻrt kun kechikib qoldi. Bundan tashvishlanib turgan chogʻlarida «Hazrat Usmon boshliq Makkaga kirishgan oʻn kishini oʻldiribdurlar», degan yolgʻon xabar Rasulullohga yetdi. Muning boʻlishi ham gumon qilinmoqda edi.
Anda Rasululloh:
— Agar bu xabar rost boʻlar ekan, u chogʻda urush qilmaguncha bu joydan ketmaymiz. Ey moʻminlar, Alloh taolo sizlardan bay’at olishni buyurdi. Kelinglar, oʻlimdan qoʻrqmasga, dushmandan qochmasga, tugʻ tutib ahd-paymon bering, dushmanni yengib, Makkani olgaymiz yoki barchamiz shahodat topqaymiz, — dedilar.
Mana shu bay’atni Qur’on va boshqa hadis kitoblarida Rizvon bay’ati deb ataydilar. «Inna Fatahna» surasida Alloh taolo shu oyatlarni tushirib, bu bay’at voqeasini bayon qildi:
«Laqad raziyallohu anil muminiyna iz yuboyi’unaka taxta-shajarati faalima mu fiy qulubihim faanzalas-sakiynata alayhim faasobahum fathan qoriban va magʻonima kasiratan ya’xuzunaho va kanallohu aziyzan hakima».
Ma’nosi: «Alloh taolo shu moʻminlardan rozi boʻldi, chunki ular Samura daraxtining

tagida Alloh yo'lida jon qurbon qilmoq uchun senga (Muhammadga) bay'at berdilar. Shu bay'at berishlari alarning dillarida chin e'tiqod, ixlos bilan bo'lganini Alloh bildi, shuning uchun bu mo'minlar Xudo rizoligini topdilar. Shu sababdan o'limdan qo'rqinch ko'ngillaridan ko'tarilib, dillari orom oldi. Yaqin kunlarda Alloh taolo ularga fath — nusrat bergay, dushmanlarini yengib, ko'p o'ljaga ega bo'lgaylar. Har ishda Alloh g'olibdur, xohlaganidek barcha xalqqa o'z hukmini yurgiza olur. Aning hech bir hukmi hikmatdan holi emasdur», demak bo'lur.
Ansor-Muhojir sahobalardan bu bay'atga kirmagan kishi qolmadi. Faqat Jadda ibn Qays degan odam tuyalar orasiga yashirinib, bu ulug' ne'matdan quruq qoldi. Bu kishi ersa, Bani Salama qabilasining raisi edi. Bulardan Rasulullohga elchi bo'lib kishilar kelganida: «Sizlarning sayidlaringiz kimdur?» deb so'ragan edilar, alar: «YO Rasulalloh, Jadda ibn Qaysdur, lekin u baxil bo'lsa ham, uni rais saylamish edik», dedilar.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytdilar: «Baxillikdan yomonroq ayb bo'lmas, baxil odam sayidlikka yaramas, balki sizlarning raislaring Amr ibn Jamuhdur». Shu so'z bilan burungi rais qolib, bu kishi rais bo'ldi. Oxiri esa Rasululloh nazarlaridan tushib, shunday ulug' ne'matdan ham quruq qoldi. Bu muborak bay'atga sahobalardan bir ming to'rt yuzga yaqin kishi qatnashdi. Bu bay'at bo'lgan chog'da Hazrati Usmonni elchilikka yuborgan vaqtlari edi. Shuning uchun Rasululloh sollallohu alayhi vasallam uning tarafidan o'zlari bay'at o'tkazdilar. Shundoqki, Rasululloh o'ng qo'llarini so'l qo'llari ustiga qo'yib turib aytdilar:
— Bandang Usmon sening xizmatingda, menim hojatim uchun elchilikka ketdi, uning tomonidan o'zim bay'at qildim. Shu qilgan bay'atimni qabul qilgaysan.
Bu qutlug' bay'atga dastlab qo'l ko'targan kishi Hazrati Ukkoshaning og'asi Abu Sinon edi.
Ba'zi olimlar: Buning o'g'li Sinon ibn Abu Sifon erur», deydilar. Qandoq bo'lsa ham, bu ulug' sharafga birinchi qadam qo'ygan kishi muhojirlardan edi. Bay'at bermakka qo'l sunar chog'da bu kishi aytdi:
— YO Rasulalloh, sening ko'nglingdagi ishni to'luq qilmoqqa bay'at qilurman.
— Ko'nglimdagi ish nimadur? — deb Rasululloh so'radilar.
Anda ul:
— Oldingda jonfidolik bilan dushmanga g'alaba qilg'uncha qilich chopayin yoki shu yo'lda shahodat toparman, — dedi.
Buni anglashgan sahobalarning barisi shu so'zni aytishib, Rasulullohga bay'at topshirdilar. Tariqat pirlarining muridlaridan qo'l tutib, bay'at olishlari esa, shundan qoldi. Shariat bay'ati kofirlar bilan urushganda qochmaslikka, o'limdan qo'rqmaslikka berilgan bay'atdur.
Tariqat bay'ati ersa, shaytonga bo'ysunmaslikka, nafs-havo yo'liga kirmaslikka pir qo'lini tutib turib qilingan va'dadur. Haqiqatda esa bu ikki bay'at bandaning Alloh taologa bergan va'dasi bo'lur. Ba'zi olimlar bid'at bahonasi bilan tariqat bay'atiga inkor qildilar. Bu esa, Rasulullohning tarjimai hollaridan, Islom qurilishining tarixlaridan xabarsiz qolmish kishilarning so'zlaridur. Balki shariat, tariqat sirlariga tushunmaslikdur. Yo'q esa, Rasulullohning sifat va siyratlarini hadis kitoblaridan, Islom dinining qandoq qurilg'onligini tarix sahifalaridan o'qib tushungan olimlar, bu ikki bay'atning sunnatligiga albatta ishonadurlar.
Lekin bizning bu so'zimiz haqiqatni kishi bilan topish emas, balki kishini haqlik bilan topish kerak degan asosga qurilmishdur. Islom dinining haqligida va har bir kamchiliklardan uning pokligiga hech shak-shubha yo'qdir. Lekin bu haqiqatni istar ekanlar, birinchi, Allohning so'zi Islom dinining asosi Qur'ondan, ikkinchi, Allohning haq payg'ambari Rasulullohning sunnatlaridangina toparlar. Chunki bir din yoki bir

maslakning haqiqatini shu dinni tutgan yoki shu maslakka kirgan kishilarga qarabgina bilib olish mumkin emasdur. Bid’at botqog‘iga bo‘yinlarigacha botgan, odat balchig‘i bilan yuz-ko‘zlari bulg‘angan musulmonlarni ko‘rib haq yo‘ldan adashgan kishilar ko‘pdur, desa bo‘lur.
Bayt:
Islom dar zot xo‘randorad aybiy.
Har aybki, xast dar musulmoni most.
Ma’nosi: «Islomning o‘zida hech ayb yo‘q, nima bo‘lsa bizning musulmonchiligimizda».
Yana o‘z so‘zimizga kelaylik. Bu joydagi bay’atning «Rizvon bay’ati» demakning sababi esa, Rasululloh bay’at bergan shu kishilardin Alloh rozi bo‘lganligini yuqorigi oyat bilan o‘zi bildirdi. Shuning uchun Rizvon bay’ati deb atadilar. Munisi Xudo rozi bo‘lgan bay’at demakdur. Yana hadisda kelmishdur:
«La yadhulunnaro ahadun boya’a taxtash-shajaroti».
Ya’ni: «Shu daraxt tagida bay’at bergan kishilardan hech kimarsa tamuqqa tushmaydur», demakdur. Tag‘in bir hadisda aytdilar:
«Yo ayyuhannasu, innalloha qod g‘afaro liahli Badrin val Hudaybiya».
Ya’ni: «Ey odamlar, ogoh bo‘linglar, Alloh taolo Badr urushiga qatnashgan, Hudaybiyada bay’at bergan kishilar gunohini afv qildi», demakdur.
Shuning bilan bu muborak bay’at tamom bo‘ldi. Shu orada Quraysh raislari Mikraz ibn Hafs degan odamni boshliq qilib qirq-ellik kishilik bir bo‘lik askar yuborishdi. Bularning maqsadlari esa, Islom askarining kuch-quvvati, son-sanoqlarini aniqlash, chamalab bilish edi. Agar paytini topa bilsalar, to‘satdan hujum qilib besh-o‘n kishini o‘ldirib yoki qo‘lga tushirib olmoqchi edilar. Shu g‘araz bilan kechalab kelayotganlarida Rasulullohning kuzatuvchi askarlariga yo‘liqib qolib, alar tomonidan barchalari asir olindi. YOlg‘izgina boshliqlari qochib qutuldi. Boshqalari esa butunlay qo‘lga tushdilar. Rasulullohning qorovul askarlari boshlig‘i ansor sahobalardan Muhammad ibn Maslama erdi.
Bu asirlar Rasululloh oldilariga keltirilgach, ularni qamoqqa buyurdilar. Quraysh xalqi bu xabarni eshitib, ko‘p g‘amgin bo‘ldilar. Buning qasosini qaytarish uchun yana bir to‘p askar yuborib erdilar. Bular ko‘p yaqinlasha olmay, ikki orada otishuvlar bo‘ldi. Musulmonlardan Ibn Zanim degan kishiga o‘q tegib, shahodat topdi. Mushriqlardan o‘n ikki kishini musulmonlar asir oldilar. Mundan ilgari bay’at voqeasi alarga anglanib, ko‘ngillariga qo‘rqinch tushib turgan edi. Buning ustiga ellik-oltmish odamlari asirga tushib qoldi. Ular uchun shundoq ko‘ngilsiz ishlar bo‘lib qolgandan keyin o‘zaro ixtilof chiqib qolishidan qo‘rqishib, yarashmoq orzusiga kirishdilar. Shu sabab bo‘lib Quraysh raislari o‘z ichlarida atog‘liq Suhayl ibn Amrni boshchi qilib, bir jamoat kishini elchilikka yubordilar. Yiroqdin uni ko‘rib: «Sahila amrukum», ya’ni «Ishinglar osonlashdi», deb Rasululloh bashorat berdilar. Bunday vaqtda kelgan elchilar boshlig‘i yaxshi ismlik ersa, andin yaxshilikka fol ochish Rasulullohning odatlari edi.
Suhayl lafzidan «sahila» chiqdi. Muning ma’nosi «osonlashdi» demakdur. Shunday qilib, elchilar Rasululloh bilan ko‘rishib bo‘lgandan so‘ngra ularning boshlig‘i Suhayl Payg‘ambarimizga qarab:
— Ey Muhammad! Hozircha o‘rtamizda bo‘lib o‘tgan ozmi-ko‘pmi urushlar, Usmon boshliq sening kishilaring shaharda qamalib turishlari, mana bu ishlarni bo‘lsa, bizning eslik boshliq kishilarimiz qilmadilar. Balki muni qilguvchilar yosh-yalang tentak kishilarimizdir. Bularning mundoq o‘rinsiz qilgan ishlarini eshitib o‘zimiz ham xijolatdamiz. Bu ayb bebosh kishilarning qilgan ishlaridur. Bulardan bir necha kishilarni sening askarlaring asir olishibdur, avval shu asirlarni bo‘shatib yuborishingni so‘raymiz,— dedi.

Anda Rasululloh aytdilar:
— Agar bizning tarafdor kishilarimiz salomat kelsalar, bu asirlarni bo'shaturman, yo'q ersa, ular kelguncha bular ham tutqunlikda turgaylar.
Rasulullohdan bu so'zni anglagach, Suhayl Quraysh raislariga kishi yubordi. Ular ham sahobalarni darrov qaytardilar.
Shu bilan Suhayl ham asirlarni olib joyiga qaytdi. So'ngra Quraysh raislari o'zaro kengashib, oxiri Rasululloh bilan sulh qilmoqqa to'xtaldilar. Bu to'g'rida shu Suhayl ibn Amrni vakil qilib yuborishdi. Uning kelayotganini Rasululloh uzoqdan ko'rishlari bilan: «Bu kishi ersa sulh uchun kelur bo'lg'ay», dedilar. So'ngra u ham to'g'ri kelib Rasululloh oldilariga tiz cho'kib o'ltirdi. Sahoba ulug'lari atroflarini o'rashib turdilar. Ikki tomondan bitim ustida so'zga kirishib, majlis anchagina uzaydi. So'ngra Rasululloh:
— Bu kelishimizdan bizning maqsadimiz esa, Baytullohni ziyorat qilmoqdur. Mundan boshqa hech qanday g'arazimiz yo'qdur. Agar bu ishdan bizni to'smas ekansiz, Baytullohni ziyorat qilib qaytamiz, — dedilar.
Anda Suhayl:
— Ey Muhammad, Baytullohni ziyorat qilmoqdan biz sizlarni to'smaylik, lekin bu ish kelasi yilda bo'lsin, chunki butun arablar bu ishdan xabardor bo'lib qoldilar. Agar shu yili shaharga kirib, Baytullohni ziyorat qilur bo'lsangiz, arablar oldida biz xijolat bo'lgaymiz. «Muhammad kuch bilan Qurayshni bosib kirib, Baytullohni ziyorat qildi», degaylar. Mana bu so'z bo'lsa, biz uchun ulug' nomusdir. Agar bu yili qaytib, kelasi yili kelur bo'lsangiz, yo'lingiz ochiqdir va ikki yoqning obro'lari saqlanur, — dedi.
Bu so'z Rasulullohga ham ma'qul tushdi. Chunki shunday bo'lmasa, urush boshlanib ko'p qonlar to'kilur edi. Rasululloh ersalar Haram ichida qon to'kilishidan saqlanur edilar. Buning so'zi Rasulullohga to'g'ri kelgach, boshqa so'zga o'tishmay, o'rtada bir sulhnoma yozishga qaror qilishdilar. Mana shu choqda Hazrati Umar bu ishga chidayolmay o'rnidan sapchib turib, Hazrati Abu Bakr Siddiq oldiga kelib:
— Ey Abu Bakr Siddiq, Muhammadni Xudo tarafidan yuborilgan haq payg'ambar deb unga ishondik, Islom dinini Allohdan kelgan haq din deb, uni qabul qildik. Endi bizlar haq yo'lni tutmoq bo'lsak, kofirlar esa botil ishda turgan bo'lsalar, bu xorlikni bizlar nechuk qabul qilg'aymiz. Mundoq sulhnoma tuzish to'g'ri emasdur, muni qabul qilmag'aymiz. Bu ish esa biz uchun haqorat keltirur, — deb bunday sulhga rozi bo'lmaganini bildirdi.
Anda Hazrati Abu Bakr Siddiq:
— Rasululloh ersa, aniq bildik, Allohning payg'ambaridur. Aning keltirgan dini barhaqdur. Bu ishda menim zarrachalik gumonim yo'qdur. Nima ish qilur ersa, Rasululloh Alloh amri ila qilg'ay, Allohdin iznsiz hech ish qilmagay. Ey Umar, o'lgunimizcha unga itoatda bo'laylik, butun buyruqlariga bo'ysunaylik. Chin ko'nglimdan guvohlik berurman, ul Allohning haq payg'ambaridur. Alloh uni yordamsiz tashlab qo'ymagay,— dedi.
Anda Hazrati Umar aytdi:
— Men ham shunday deb guvohlik berurman. Bilurman, albatta, ul Allohning payg'ambaridur, lekin sening so'zingga mening ko'nglim qonmadi, — deb u yerdin chiqib to'g'ri Rasululloh qoshiga keldi. Hazrati Abu Bakr Siddiqqa nima so'z qilgan bo'lsa, Payg'ambarimizga ham shu so'zni qildi.
Anda Rasululloh:
— Ey Umar, men ersam Allohning quli va ham uning payg'ambaridurman, uning amriga bo'ysunmoqdan o'zga choram yo'qdur. Alloh taolo hech vaqt meni zoye qilmagay, — dedilar.
Shundoq bo'lsa ham, Hazrati Umar bu sulhnomada yozilgan og'ir shartlarga rozi bo'lg'usi kelmay, bu to'g'rida ko'p tortishuvlar qildi. Oxiri bu sulhnomani yozmoqqa to'xtalib, noma yozishni Avs ibn Havla degan kishiga buyurdilar.

Anda Quraysh vakili Suhayl:
— Qarindoshing Ali yoki Usmon yozsin, — deb boshqa kishining yozishiga rozilik bermaganlikdan Hazrati Alini sulhnoma yozishga buyurdilar.
— Sulhnoma boshiga «Bismilloh»ni yozg'il, — dedilar.
Anda Suhayl aytdi:
— Ey Muhammad, biz sening bu so'zingni haligacha taniganimiz yo'qdur. Ota-bobolarimizdan qolgan «Bismikallohumma» so'zini yozsin», — dedi.
Bu yoqdan musulmonlar turib: «Bismillohir rahmonir rahiym»dan o'zga so'z yozilmasin», deb qichqirishdilar. U tomondin: «Biz «Bismillohir rahmonir rahiym»ni tanimaymiz», degan so'zlar bo'lib, har ikki tomondan bu so'zlar ustida qichqirishlar bo'ldi. Bu ikki so'zning qaysisi bilan boshlanishida talashg'udek ish bo'lmag'anlikdan, alarning aytganidek, «Bismikallohumma» deb so'z boshlashga buyurdilar. Buning ma'nosi «Ey Alloh, sening oting bilan boshlayman», degan bo'lur, chunki arablar Allohga iqror qilib, olamni Yaratguvchidir deb bilur edilar. Biroq butlarini ulug' sanab, qudrat egasi deb, ulardin hojatlarini talab qilganlikdan mushrik deb ataldilar.
«Mushrik» deb Xudoga sherik qotqonni (qo'shqonni) aytilur. Muning aksi esa «Muvahhid»dur. Allohning zoti sifotida yolg'iz bilib ishongan kishi «muvahhid» bo'lur. Mo'min, muvahhid — bu ikkisi bir ma'noda kelur. Mushrik kofir demakdur. Rasululloh zamonidagi arablar ersa hammalari mushrik edilar. Shundoq qilib, mushriklar aytgan so'z bilan noma boshlandi. Payg'ambarimiz sollallohu alayhi vasallam Hazrati Aliga: «Bu yozilmish narsa Alloh payg'ambari Muhammadning Quraysh vakili Suhayl ibn Amr bilan qilgan sulhnomasidur» — dedilar.
Bu so'zni anglab Suhayl:
— Ey Muhammad, biz seni Rasululloh deb ishongan ersak, senga qarshi chiqmas erdik. Rasululloh degan so'zni qoldirib, Muhammad ibn Abdulloh deb yozsin, — dedi.
Anda payg'ambarimiz:
— «Rasululloh» so'zini o'chir, o'rniga «Muhammad ibn Abdulloh» yozg'il, deb Hazrati Aliga buyurdilar.
Anda Hazrati Ali aytdi:
— YO Rasulalloh, bu haq so'zni qandoq o'chirgali bo'lg'ay? Men hech qachon buni o'chirmagayman, — deb qasamyod qildi.
So'ngra Rasululloh uni o'zlari o'chirib o'rniga shular deganidek yozdilar. Buni ko'rgach musulmonlardan chuvqon (shovqin) chiqib ketdi: — «Agar Muhammad Rasululloh deb yozilmas ekan, bu ahdnomaga bizning rizolig'imiz yo'qdur, o'rtamizdagi ishni qilichimiz bilan hal qilgaymiz», deb atrofdagilar qichqirgali turdilar.
Rasululloh ularni so'z va ishorat bilan bosdilar.
Sulhnoma tamom bo'lib, unda tubandagicha shartlar qo'yildi:
Birinchisi, o'n yilgacha o'rtadan urush ko'tarilsin;
Ikkinchisi, shu muddat ichida musulmonlar va mushriklar aralash aloqada bo'lsinlar;
Uchinchisi, kofirlardan kimarsa musulmon bo'lib Makkadan Madinaga qochib kelsa, agar uni talab qilsalar, qaytarilsin;
To'rtinchisi, musulmonlardan murtad bo'lib qochqon kishilar qaytarilmasin;
Beshinchisi, arablardin kimarsa kim bilan ittifoq tuzmakka ixtiyorlik bo'lsin;
Oltinchisi, kelasi yili musulmonlar Makkaga kelgaylar. Anda Quraysh xalqi Makka shahrini bo'shatib, tashqari chiqib ketgaylar. Musulmonlar uch kungacha Makkada turmoqqa ixtiyorlik bo'lg'aylar.
Mana shu shartlar qo'yilib, sulhnoma yozildi. Buning asl nusxasi Rasulullohda qolib, ikkinchi nusxasi Suhayl ibn Amrga topshirildi.
Uchinchi moddani yozar chog'ida musulmonlar eshitib yana shovqin soldilar:

«Subhanalloh, bu qanday noto'g'ri ishdur? Kufrdin qochib musulmon bo'lib kelgan kishini dushman qo'liga qandoq qaytarib berurmiz?» deb buni bek og'ir oldilar.
Hazrati Umar:
— Yo Rasululloh, bu ishga siz nechuk rizo bo'ladursiz? Bizning bunga roziligimiz yo'q, — dedi.
Rasululloh tabassum qilib dedilar:
— Ulardin iymon aytib bizga qochib kelganlarni qaytarib berurmiz, umid shuldurki, Alloh taolo alarga najotlik ato qilgay. Bizdan murtad bo'lib ketganlar bo'lsa, Xudo rahmatidan judo bo'lib, la'natga qolgan kishilardur, andoq kishilar shularga loyiqdur. Rahmatdan kechganlarni nechuk talab qilg'ali bo'lur?
Mana shu so'z ustida turgan chog'larida Abu Jandal ibn Suhayl kishanlarini shaldiratib qochgan holda musulmonlar oldiga kelib o'zini otdi. Bu kishi esa, shu hozirda Quraysh tomonidan vakil bo'lib so'zlashayotgan Suhayl ibn Amrning o'g'li edi. Uni musulmon bo'lganligi uchun qamoqqa olmish edilar. Xuddi shu chog'da zindondan qochib, qo'l-oyoqlariga solingan zanjirlarni sudraganicha Rasululloh huzurlariga keldi. Buni ko'rib otasi Suhaylning g'azabi alangalab, tikanlik daraxtning shoxi bilan o'g'lini bosh-ko'ziga qaramay urgali turdi.
Rasulullohdan ruxsatsiz hech ish qilishmaganlikdan, unga yordam berisha olmay, ichlari og'rib, sahobalar yig'lashdilar.
Anda Suhayl Rasulullohga qarab:
— Ey Muhammad, o'rtamizda qilingan sulh shartlarining hukmini birinchi navbat ijro qilish vaqti keldi, — deb o'g'lini urib sudragali turdi. O'g'li Abu Jandal tovushi boricha faryod qilib:
— Ey musulmonlar, meni kofirlarga nechun qaytarib berursizlar? Ko'z oldingizda qandoq zulm qilayotganini ko'rib turibsiz, endi meni dinimdan ajratmoq qasdida turlik azoblar bilan qiynagaylar, — deb qattiq qichqirdi.
Buni ko'rib, musulmonlar ziyoda g'amgin bo'ldilar. Shundoq bo'lsa ham Rasulullohning hukmlariga bo'ysunmoqdan boshqa choralari yo'q edi. Chunki Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu ishni Alloh amri bilan qilmish edilar. Ul zot Abu Jandalga aytdilar:
— Sen bu ishga ko'p xafa bo'lmay sabr qilgil, Alloh oldida ulug' ajrga ega bo'lgaysan. Bu yaqin orada Alloh taolo sizlarni yorug'likka chiqargay. Nachora qilg'aymiz, o'rtamizda ahdnoma yozilib qo'l qo'yildi, buni buzmoq — xiyonat qilmoqdir. Endi sabr qilmoqdan o'zga choramiz yo'qdur. Buni aniq bilgil, Alloh taolo mo'min bandalarni xorlikka uzoq qoldirmas. Yaqin orada Allohning yordami senga va senga o'xshaganlarga yetishgay, — dedilar. U ham Rasululloh so'zlaridan tasalli topib, sabrga bo'ysundi.
Sulhnoma yozilib tamom bo'lgach, Xuzo'a qabilasining raislari o'rinlaridan turishib:
— Bizlar Muhammadga qo'shildik. Aning do'stlari bizning do'stlarimiz, dushmanlari bizlarning dushmanlarimizdur. Orqamizda qolgan qavmlarimizning ahdi bizning ustimizga, — deb o'zlarining Rasululloh bilan ittifoqdosh bo'lganliklarini bildirdilar.
Buni ko'rib, Banu Bakr qabilasining raislari Quraysh ittifoqiga qo'shilishni ixtiyor qildilar.
Qachonki Rasululloh sollallohu alayhi vasallam sulh ishidan bo'shadilar ersa, sahobalarning ulug'laridan quyidagi kishilar bu sulhnomaga shohid bo'ldilar: Abu Bakr Siddiq, Umar ibn Xattob, Usmon ibn Affon, Abdurahmon ibn Avf, Sa'd ibn Abi Vaqqos, Ubayda ibn Jarroh, Muhammad ibn Maslama, raziyallohu anhum. Quraysh tomonidan esa Xo'ytob ibn Abdul Uzzo, Mikraz ibn Hafs va boshqalar shohid bo'ldilar.
Lekin bu sulhning tamom bo'lishi ko'p qiyinlik bilan qo'lga keldi. Chunki sahobalar qayta-qaytadan Rasulullohga kelishib, sulh shartlarini o'zgartirishni talab qildilar. Mundoq bo'lmas ersa, urushga tayyor ekanliklarini bildirishdi. Ayniqsa, Hazrati Umar boshqalardan ortiqroq bu ishga qarshilik ko'rsatib, Rasulullohga norozilik bildirdi.

Anda Rasululloh aytdilar:
— Ey Umar, men rozi bo'lg'on ishga nechuk sening roziliging yo'qdur?
Bu so'zga qarshi Hazrati Umar:
— YO Rasulalloh, siz Xudoning haq payg'ambari emasmisiz, bizlar haqlik uzra bo'lib, kofirlar botillik uzra emaslarmu? Biz haq din uzradurmiz, kofirlar esa botil din uzradurlar. Biz o'ldurulsak jannatga kirishimiz, kofirlar esa do'zaxga ketishlari aniq emasmu? — dedilar.
Anda Rasululloh:
— Albatta, aniqdur, — dedilar.
— Endi so'z shundoq ersa, biz nechuk bu xorliqqa rozi bo'lamiz? Bu shartnomadagi og'ir shartlarni qabul qilmoq biz uchun haqoratdur.
Anda Rasululloh aytdilar:
— Ey Umar, men bo'lsam Xudoning payg'ambaridurman, unga qarshilik qilmasman, ul meni hech vaqt yordamsiz tashlamagay.
Bu javobdin so'ng Hazrati Umar ham rozilik berdi, bu ish Alloh izni bilan bo'layotganini bilgach, yana savol qildilar:
— Yo Rasulalloh, bu safarga chiqar chog'imizda Makka shahriga kirgaymiz. Baytullohni tavof qilgaymiz, deb aytgan edingiz. Endi bu sulhnomaning shartlariga ko'ra Makkaga kirmay, Baytullohni ziyorat qilmay, Madinaga qaytmoqchi bo'ldik. Bunday bo'lgach, bu haqda aytgan xabaringiz qandoq bo'ldi? — dedi.
Anda Rasululloh:
— Ey Umar, Makkaga kirib, Baytullohni ziyorat qilamiz deganim aniqdur. Ammo shu yili Makkaga kiramiz deb aytganimni eshitdingmi?
Hazrati Umar:
— Eshitganim yo'q, yo Rasulalloh, — dedilar.
Rasululloh:
— Andoq ersa, albatta bu aytgan so'zimning bo'lishi haqdur. Kelasi yili Makka shahriga kirib, Baytullohni ziyorat qilurmiz, — dedilar.
Rasululloh deganlaridek, bir yildan so'ngra shu kelgan askarlar Makkaga kelib, Baytullohni ziyorat qildilar.
Shuning bilan sulhnoma yozilib bo'lgach, Haramga atalgan tuyalarni so'yib, go'shtlarini faqirlarga taqsim qilib bermakka buyurdilar. Bu tuyalarning soni yetmishga yaqin bor edi. Bular ichida bir bug'ro tuya bo'lib, aning Arabistonda nomi chiqqan edi.
Ul ersa ilgari zamonda Abu Jahlning tuyasi edi. Badr urushida Abu Jahl o'ldirilib, bu tuya o'lja olinmish edi. Sulh tamom bo'lgach, bu atalmish tuyalarni keltirib so'ymoqchi bo'ldilar. Shu vaqtda bu tuya qochib Makkaga kirib, Abu Jahlning qo'rasiga borib to'xtadi. Tuya orqasidan Amr ibn G'anama degan sahoba quvlab yetib keldi. U kishi ersa ansor sahobalaridan erdi. Makka mushriklarining yosh-yalanglari bu tuyani ko'rishib, uni bermaslik uchun janjal qildilar.
Anda Suhayl ibn Amr:
— Agar bu tuyani olmoqchi ersangiz, buning bahosi uchun Muhammadga yuz tuya tenglab ko'ringlar. Agar qabul qilur ersa, u chog'da olsangizlar bo'lur. Yo'q esa, bu tuyaga tegina ko'rmanglar. Tuzgan ahdnomamizni o'zimiz buzgan bo'lurmiz, — deb alarni qaytardi.
Shuning bilan bir tuyaga yuz tuya bermoqchi bo'lishib, o'rtaga kishi qo'ydilar. Anda Rasululloh:
— Agar Baytullohga hadya qilib atalmagan bo'lsa edi, bu yuz tuyani qabul qilur edim. Xudo yo'lida atalgan narsani o'zgartib bo'lmag'ay, — deb so'zlarini rad qildilar.
Shuning bilan barcha tuyalar bo'g'izlanib, go'shtlari faqir-miskinlarga tarqatildi. Hadyi

bor sahobalar ham Rasulullohga ergashib, shunday qildilar.
Shu bilan bu muborak safar oxiriga yetdi. Bu joyda yigirma kun turg‘onlaridan so‘ngra, Madinaga qarab qaytdilar.
Ikki Haram o‘rtasi — Kuroul g‘anam degan manzilga yetganlarida «Inno Fatahno» surasi nozil bo‘ldi.
Anda Rasululloh Hazrati Umarga qarab:
— YO Umar, Alloh taolo vahiy yuborib, menga bir sura tushirdi, bu sura esa, men uchun butun dunyodan yaxshiroqdir», dedilar. Bu qaytishlarida butun askarni ocharchilik qoplag‘on edi. Kishilar arz qilib, «yo Rasulalloh, ochlikdan barimiz qattiq qiynaldik, mingan tuyalarimizni so‘yib yemakka ruxsat qiling. Alarning go‘shtidan ovqat qilib, ochlikni qaytaraylik, charvilaridan (yog‘laridan) tanlarimizga surtib yog‘lanaylik. Ichimizda yalang oyoq qolganlarimiz ko‘pdur. Terilaridan oyoqlarimizga choriq yasab kiyaylik», — dedilar.
Anda Hazrati Umar:
— «YO Rasulalloh, bu ishga ruxsat bermang, chunki dushmanga ishonch yo‘qdur. Oldi-orqamizdan biror ish bo‘lib dushmanlar kelib qolsalar, u holda ochlik ustiga yayov qolur bo‘lsak, nima qilurmiz? Andin ko‘ra askardagi borliq ovqatlarni bir joyga yig‘aylik, ustiga kelib, aning barakasiga siz duo qiling. Siz Xudoning haq payg‘ambari erursiz, duoingiz sharofatidan ul taomga barakot kirgay, askar ochlik balosidan qutulg‘ay, — dedilar.
Bu so‘z Rasulullohga ma’qul kelib, o‘rtaga bir supra yozdilar. So‘ngra askardagi borliq ovqat, yegulik narsalarni shu supraga to‘kishni buyurdilar. Askarning barcha ovqatlari shul joyga to‘plandi. So‘ngra Rasululloh aning ustiga kelib barakasiga duo qildilar.
«Sahih Muslim» kitobida shundoq kelibdur: «Yaqin bir yarim ming askardan yig‘ilgan ovqatni keltirib supra ustiga to‘kdilar, aning ko‘pligi yotgan echkidek bo‘ldi. Rasululloh aning barakasiga duo qilganlaridan so‘ngra shuncha ko‘p askar bir supradan to‘yganlaricha taom yedilar. Askar yeb to‘xtagandan keyin Rasululloh aytdilar: «Qani xurjun xaltalarni keltiringlar. Safarimiz tugaguncha yo‘lga yetgudek qilib oziq-ovqat olinglar», dedilar. Barchalari keltirgan idishlarini to‘ldirib oziq-ovqat oldilar, yana o‘z barobaricha shuncha kishidan ovqat ortib qoldi. Buni ko‘rib Rasululloh sollallohu alayhi vasallam kulib aytdilarkim: «Ashhadu alla ilaha illallohu va anniy rasululloh», ya’ni: «Guvohlik beraman shungakim, Allohdan o‘zga hech bir Yaratguvchi yo‘qdur, yana guvohlik berurman, men Allohning barhaq Payg‘ambaridurman». Har kishi shu kalimani tilida aytib, dilida ishonib dunyodin o‘tsa, do‘zax o‘tidan omon topqay, dedilar. Yana shu kuni askar ichida ichishga suv qolmagan edi. Buni ko‘rib Rasululloh: «Bir tahoratga yetgudek suv keltiringlar», deb buyurdilar. Bir kishi idish tagida qolgan bir qoshiqcha suv keltirdi. Muborak qo‘llarini shu suvga soldilar. Barmoq oralaridan suv qaynab chiqib to‘kilishga boshladi. Bir ming to‘rt yuz kishi shu suvdan ichib, yana tahorat qilishdilar».
Rasulullohning ko‘rsatgan mo’jizalari tavotur hukmida bo‘lib, uni inkor qilish aqldan yiroqdur. Chunki hamma mo’jizalari ko‘pchilik xalq ichida bo‘lmishdur. Bu safarda ko‘rilgan mo’jizalarning mashhurrog‘i shuldur.
Shundin so‘ng Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bir necha kun yo‘l yurib salomat Madinaga keldilar. Madinaga kelgach, bir muddat o‘tgach, Ummu Gulsum degan bir xotin Makkadan qochib, Madinaga Xudo yo‘lida hijrat qilib keldi. Bu xotin ersa, Hazrati Usmonning ona qarindoshi edi. To‘g‘ri kelib onamiz Ummu Salama uyiga kirdi. Makka ila Madina oralig‘i besh yuz chaqirimlik yo‘ldur. Bu yo‘lni butunlay piyoda yurib, ko‘p mashaqqatlar tortib kelgan edi.
Onamiz Ummu Salama bu xotinning din yo‘lida jonfidolik bilan hijrat qilib kelganini Rasulullohga bildirdi. Uni ko‘rib Rasululloh sollallohu alayhi vasallam: «Marhabo, xush kelding», deb ko‘nglini ko‘tardilar.

Anda Ummu Gulsum:
— YO Rasulalloh, Xudo uchun, Payg'ambar uchun hijrat qilib keldim. Men ersam xotin kishidurman, o'zingiz bilursiz xotinlarda bo'shlik, chidamsizlik bo'lg'ay. Agar meni Makkaga qaytarur ersangiz, alarning qiynovlariga chiday olmayman. Unda meni dinimdan ajratgaylarmu, deb qo'rqib keldim, — deb aytdi.
Bu so'zdan ko'p vaqt o'tmay, bu xotinning Ammora, Valid degan ikki qarindoshi ortidan quvlab keldilar.
Alar Rasulullohga yo'liqishib, ko'rishgandin so'ngra:
— Ey Muhammad, o'rtamizdagi yozilmish ahdnoma shartlari bo'yicha qarindoshimizni qaytarib berishing kerakdur, — deyishdi.
Rasululloh shartnomada xotin kishining so'zi yo'qdur, deb qabul qilmadilar. Shu orada Allohdan oyat nozil bo'ldi:
«YO ayyuhallazina amanu iza ja'akumul muminatu muhojirotin famtahinuv hunna».
Ma'nosi: «Ey mo'minlar, agar xotinlar hijrat qilib Makkadan Madinaga kelsalar, alarni sinab ko'ringlar. Agar aniq Xudo uchun, din uchun hijrat qilib kelgan bo'lsalar, unday xotinlarni qaytarmanglar».
Kofirlar bilan musulmon orasida nikoh yurmasligi uchun bu oyat nozil bo'ldi: — «La xunna hillun lahum va lahum yahilluna lahunna».
Ma'nosi: «Mo'min xotinlar kofirlarga halol bo'lmagaylar. Mo'min xotinlarni kofirlarga nikoh qilmanglar va mo'min kishilar kofir xotinlarga halol emasdurlar», demakdur.
Mana bu oyatlar nozil bo'lgandan so'ngra hijrat qilib kelgan xotinlarni hech narsa qaytara olmas bo'ldi. Va musulmonlar nikohida bo'lgan kofir xotinlar, kofirlar qo'lida qolgan musulmon xotinlar erlaridan ajrashdilar. Shu bilan bu xotinni so'rab kelgan og'a-inilari ham Makkaga qaytib ketishdi. Bu voqea Qurayshga eshitilgach, nochor bo'lib sukut qildilar.
Rasululloh sollalohu alayhi vasallam bu safardan qaytib Makka va Madina oralig'ida Kuro' (ul-g'anam) degan joyga kelganlarida Fath surasi nozil bo'lgan edi. Bu sura tushishi bilan hammadan ilgari Jabroil alayhissalom kelib, Payg'ambarimizni tabrikladi. So'ngra barcha sahobalar tabrikladilar. Suyungudek bir yaxshi ish bo'lganida musulmonlar bir-birlarini tabriklash rasmi shundan qolmishdur.
Anda sahobalardan birovlari aytdi:
— Bu safarimizda hech qandoq fath bo'lmadi. Chunki Makka shahriga kira olmadik. Baytullohni ziyorat, tavof qilishdin bizni to'sib qo'ydilar. Qochib kelgan mo'minlar kofirlarga qaytarildi. Ish bundoq bo'lgach, qandoq fath bo'lur edi?
Bu so'z Rasulullohga yetdi ersa aytdilar:
— Bu safarda qilgan sulhimiz ulug' fathdir. Chunki kofirlar sizlarni urush-talashsiz Makkadin chiqarishga rozi bo'ldilar. Biz bilan sulh qilishni ular talab qildilar, ellik-oltmish kishilari qo'limizga asir tushib, bizning obro'yimiz oshdi. Ularning ruhlari tushib, ko'ngillari cho'kdi, biz esa eson-omon, salomat o'z yurtimizga qaytdik. Bu sulhdan ilgari bizdan ular qattiq nafrat qilishib, oramiz yiroqlashgan edi. Islomning qandoq ekanligini bilmas, aning yaxshiligini tushunmas edilar. Endi ersa bu kelishuv sababidan oramiz aloqalik bo'lg'ay. Muni bilingkim, butun dunyoning davlati va aning noz-ne'matlari urushda to'kilgan bir kishi qoniga arzimas. Na choradurkim, bilmagan-tushunmaganlar hisobiga dunyoda ko'plab qonlar to'kilur.
Hammadan ortig'i shuldurkim, bu safardan Xudo oldida ajrlik, savoblik bo'lib yondinglar. O'tgan Uhud kunining voqeasi yodinglardan chiqdimi? U kunda qandoq og'ir voqealar o'tdi. Kishi-kishiga qayrilisha olmay qoldi, u kuni eng ortinglarda turib sizlarga qichqirur edim. Ikkinchi, Ahzob kunini ham eslanglar. U kunda ersa, bizning ustimizdan qandoq og'irchiliklar o'tdi. Hijoz o'lkasidagi butun arab qabilalari bir yoydan otilgan o'qdek bizga

hujum qildilar. Atrofimizdan oʻrab-chulgʻab kelganlarida sizlarni qattiq qoʻrqinch bosib, ular qoʻlidan qutulish umidi uzilmish edi. Dushman qoʻrqinchlaridan koʻzlar qorongʻilashib, yurak oʻynab, har kimning boʻgʻziga tiqilmish edi. Ishlar shul holga kelganda, yana Alloh taolo ulugʻ qudratini koʻrsatib, bu kelgan balo selidan sizlarni omon saqladi. Bu ishlarni ersa, hali yodingizdan chiqarmagandursiz?
Anda musulmonlar:
— Allohning va paygʻambarning aytgan soʻzlari haqdur. Bu qilgan sulhimiz ersa haqiqatda ulugʻ futuhot ekandur. Siz oʻylagan joyga bizning fikrimiz yetmabdur. Alloh amrining sirlarini albatta siz bilursiz, yo Rasulalloh, — dedilar.
Shuning bilan Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Madinaga kelib bir necha kun oʻtgandan soʻngra Abu Basir degan kishi Makkadan qochib Madinaga keldi. Musulmon boʻlgʻoni uchun Makka mushriklari ani qamoqqa olmish edilar. Buning qochganini anglab, Quraysh raislari xat yozib, Bani Omr qabilasidan Xunays degan bir kishini Paygʻambarimizga yuborib, uning yoniga yoʻlboshchi qilib, yana bir kishi qoʻshdilar. Bu ikkovlari toʻgʻri Rasululloh oldilariga kelib, xatni topshirdi. Xat mazmuni shunday edi: «Ey Muhammad, oʻrtamizda qilingan ahdnomaga binoan, bizdan qochib borgan kishilarni qaytarmoqchi eding. Shu kunlarda Abu Basir degan kishi bizdan qochib, senga bormishdur, qaytarib kelmoq uchun ikki odam yubordik. Endi ul qochoq kishimizni bu ikki odamga topshirib bergaysan».
Bu xat oʻqilgandan soʻngra, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytdilar:
— Ey Abu Basir, urush oʻtiga tutantiriq boʻlmishsan. Oʻzingga ma’lumdir, biz Quraysh raislariga qochib keluvchilarni qaytarib berish uchun hujjat xati berganmiz. Bizning dinimizda ahdnoma shartlarini buzmoqlik yoʻqdur. Va’dasini buzgʻuvchilar, yolgʻon soʻzlovchilar, ishda xiyonat qiluvchilar bizdan emasdurlar. Bor endi, oʻz qavmingga qoʻshil, oʻz yurtingga qaytgil, albatta, Alloh taolo tomonidan sen uchun va senga oʻxshash Makkada kofirlardan zulm koʻrayotganlar uchun yaxshilik kunlar boʻlgʻusidur.
Anda Abu Basir:
— Yo Rasulalloh, agar meni kofirlarga qaytarur ersang, ular meni qattiq qiynab dinimdan chiqarurlar yoki meni oʻldirurlar, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Ey Abu Basir, Allohdan umidim shuldur, senga bir yaxshilik yetkurur, — dedilar.
Rasulullohdan bu soʻzni anglagach ikki dushmanga taslim boʻlib, uchchovlari yoʻlga tushdi. Shu bilan Abu Basir ketayotganda, ortidan qarashib qolgan sahobalar: «Bu esa ming kishiga tatigudek odam koʻrinur, yoʻlda borayotganda biror ish qilib, oʻzini qutqara olmagaymu?» dedilar. Bu bilan yoningdagini oʻldirib boʻlsa ham, oʻzingni qutqar, degan soʻzga ishorat qildilar.
Soʻngra bu kishilar Madinadan bir qoʻnolgʻu — Zulxulayfa degan manzilga yetishdi. Abu Basirni kechasi bogʻlab, kunduzi boʻsh qoʻyishar edi. Bir yerda oʻltirishgan chogʻda Abu Basirni eltib borayotgan Omriy qilichini qinidan sugʻurdi, soʻlqillatib turib shunday dedi: «Bir kun kelur, Muhammadning yordamchisi Avs, Xazrajni shu qilichim bilan boshlarini kesib qirgayman».
Anda Abu Basir: «Sening bu qiliching bek keskir boʻlishi kerak, bunday qilichni koʻrganim yoʻq edi, qani koʻrayin, berchi», deb qoʻl uzatdi. «Ajal taqdiri yetar boʻlsa, kishi koʻzi koʻr boʻlgʻay» deyilgandek, koʻr boʻlib qilichini uning qoʻliga berdi. Berishi bilan shundoq urdikim, boshi olmadek uzilib yerga tushdi. Buni koʻrib aning yoʻldoshi qoʻrqqanidan, jon qutqarish uchun Madina tomonga qarab qochdi.
Abu Basir boʻlsa, dushmanni oʻldirganidan soʻng qurol-jabduqlarini taqinib, tuyasiga minib, aning ortidan quvganicha Madinaga qarab yurdi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam masjidda sahobalar bilan oʻltirishgan edilar.

Qarasalar bir kishi yayov chopganicha kelayotibdur. Qattiq yugurganidan oyoq ostidagi mayda toshlar parillab uchib chiqmoqda edi.
Rasululloh buni ko'rib:
— Bu kishi ersa qattiq bir qo'rqqudek ishdin qochganga o'xshaydur, — dedilar.
Ungachalik bu kishi ham yetib keldi.
Sahobalar:
— Hoy, senga nima bo'ldi? — deb so'radilar.
Bo'lg'on ishni aytib:
— Mana ketimdan kelib qoldi, meni ham o'ldirmoqchi erur, ey Muhammad, senga sig'indim, omon tilarman, — dedi.
Rasululloh:
— Qo'rqma, omon berdim, — dedilar. Xiyol o'tmay Abu Basir ham kelib, tuyani masjid oldig'a bog'ladi. Qilich osilg'an, yaroq taqinganicha Rasulullohga to'g'ri kelib:
— Yo Rasulalloh, Alloh taolo sizning ahdingizni ado qildi. Chunki siz qo'lingiz bilan meni ularga topshirib berdingiz, dinimni, jonimni saqlamoq uchun bu ishni qildim. Kofirlar qo'lidan meni Xudo qutqardi. Nima hukm qilsangiz, bo'ynim qilchalik, o'z oldingizga keldim, — deb qarab turdi.
Anda Rasululloh:
— Madinadan boshqa qaysi joyni tilasang bor, senga ruxsat, — dedilar.
Mundan so'ngra Abu Basir o'ylab turib, Shom yo'liga chiqdi. Makkadan chiqadirgan Quraysh karvonlarining yo'lini to'smoqqa boshlab, tog' ichidan mustahkam bir joyga o'rnashib oldi. Atrofdagi yashirinib yurganlar bu xabarni anglashib, anga qo'shuldilar. Hudaybiya sulhida kofirlarga qaytarilib berilgan Abu Jandal Makka zindonidan qochib chiqdi. Uning atrofiga musulmonlardan yetmishga yaqin kishi to'plandilar. Madinaga kelishdan qo'rqishib, to'g'ri Abu Basir oldiga kelishdi. Turlik arab qabilasidagi musulmonlar sekinlik bilan shu joyga yig'ilishdilar. Bularning sonlari uch yuzga yetdi, yo'l to'sib Quraysh karvonin o'tkazmas bo'ldi. Dushmanlardan qo'lga tushganlarini ersa qo'ymasdan o'ldirar edilar. Bu ishdan Makka yo'li to'silib, Quraysh xalqi qiyinchilikka uchradi.
Bulardan qutulishga iloj topisholmay, Quraysh raislari Rasulullohga: — «Ey Muhammad, bizdin sizlarga kim qochib borur bo'lsa, ikkinchi uni bizlarga qaytarmanglar. Ahdnomadagi shu shartni bekor qildik, unday odamning bizga keragi yo'qdur. Bundan so'ngra uning uchun biz tomondan hech kim bormaydur. Bizdin qochganlar Madinaga bormasdan, karvon yo'lini to'sgali va bosmachilik qilgali turdilar. Atrofdin olib turgan ovqatlarimiz kelmas bo'ldi» — degan mazmunda xat yozdilar.
So'ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Abu Basir va Abu Jandalni Madinaga chaqarib, qolganlari esa qaysi qabiladan kelgan bo'lsa, qaytsin, bu jamiyat tarqalsin, deb buyruq qildilar.
Rasulullohning xatlari kelgan chog'da Abu Basir betob holda yotgan edi. Xatni qo'liga olgach, o'qib turib jon berdi. Raziyallohu anhu. Shu o'rinda dafn qilib ustiga bir masjid bino qildilar.
So'ngra Abu Jandal o'ziga qarashlik kishilar bilan Madinaga keldi. Qolganlari esa o'z joylariga qaytishdi. Shu bilan karvon yo'li omon topib, Quraysh xalqi ham bu ishga rozi bo'ldilar.
Bu sulh qilingandan so'ngra yo'llar ochildi, o'rtada aloqa boshlanib, musulmonlar va mushriklar aralashdilar. Islom axloqini ko'zlari ko'rdi. O'z ixtiyoricha dinga kiruvchilar kundan-kunga ko'paygani turdi. Islom boshlangandan beri din qabul qiluvchilarning soni qanchaga yetgan bo'lsa, ushbu sulh kunlari ichida unga o'n barobar ortiq kishi dinga kirmish edilar.

Mana shu chog‘da barcha sahobalar bildilarkim, Rasululloh aytganlaridek, bu Hudaybiya sulhi musulmonlar uchun ulug‘ ne’mat bo‘ldi. Ular ziyonlik ko‘rib, rozi bo‘lishmagan bir necha shartlar oxiri foydalik bo‘lib chiqdi. Yo‘q ersa, bu sulhnomaga qarshilik ko‘rsatib, bir necha kishilar halok bo‘lishga yaqinlashgan edilar. Shu uchun Hazrati Abu Bakr Siddiq aytdilar:
— Islom dini boshlangandan beri hech joyda Hudaybiya sulhidek katta g‘alabaga ega bo‘lgan emasmiz. Lekin xalqning aqli bu ishning asliga yetishmay, Rasulullohga bu ishda ko‘p to‘sqinlik qildilar. Allohning shoshilishi yo‘qdur. Bandalar shoshildilar. Oxiri esa Xudo xohlagandek Rasululloh aytganlari bo‘ldi. Bu ishga keyin tushunib, barchalari rozi bo‘ldilar.

## XAYBAR G‘AZOTI

Xaybar shahri ersa, Madinaning shimoliy g‘arb tarafiga to‘g‘ri kelur. Karvon yurishida Madinadan to‘rt kunlik yo‘ldir. Yerlari keng, bog‘u bo‘stonlik, oqar suvlik, ekinzorlik bo‘lib, ko‘p kelishgan joy edi. Bu yerda yahudiylar yashamoqda edilar. Bu urushning sababi esa, Rasulullohga dushmanligi eng qattiq bo‘lgan yahudlar har yoqdan qochishib kelib, shu joyda to‘planishdilar. Butun kuchlari bilan Islom diniga qarshilik ko‘rsatuvchi yahud fitnachilarining tug‘i shu joyda ko‘tarilmish edi. Bularning raislari esa Rasulullohga qarshi boshqa qabilalar ichida tashviqot yurgizib, undan Xandaq urushi kelib chiqishiga sabab bo‘lgan edilar. O‘zlari kutgan maqsadlari esa mundan chiqmagach, chanqoqlari qonmay xalq ichiga tarqalib, yana buzg‘unchilik qila boshladilar. Bu holda alarga qattiqroq zarba yetkazib, boshqalarga siyosat ko‘rsatish lozim edi.
Mana shuning uchun Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Hudaybiya safaridan qaytib kelgach, bir oy o‘tar-o‘tmas Xaybar safariga chiqdilar. Hijratning yettinchi yili edi.
Xaybar safariga chiqmish askarlar sanog‘i bir ming olti yuz bo‘lib, bundan ikki yuztasi otliq, qolganlari yayov edilar. Xaybarda yahudlarning o‘n bitta urush qal’alari bor edi. Urush kunlarida bu qal’alarda o‘n minglab askar saqlanur edi. Qo‘rg‘onlarining egizligi (kattaligi), askarlarning ko‘pligiga ishonib, ustilariga askar yetib kelguncha xabarsiz yota berdilar.
Rasululloh kelmaslaridan bir necha kun ilgariroq butun qal’a askarini tashqari chiqarib, ko‘rik o‘tkazishgan edi. Qarasalar, bu ko‘rikka o‘n mingdan ortiq askar yig‘ilibdur. Muni ko‘rgach, alar mag‘rurlanib: «Hayhot, Muhammad kelib biz bilan nechuk urusha olur?! Biz bilan so‘qishmoqqa uning toqati yo‘qdur», deyishib, maqtanchoqlilik bilan tarqashgan edilar.
Rasululloh Madinadan chiqqach, kechalab yurishib to‘rtinchi kuni tong otar Xaybarga keldilar. Yahudlar esa bu ishdan xabarsiz o‘z odatlaricha ketmon-kuraklarini ko‘tarishib qo‘rg‘on sirtiga chiqishayotganda, kelgan askarlarni ko‘rishlari bilan qochishib, qayta qal’aga kirishdilar. Xaybar qal’alari ichida eng kattarog‘i esa Annuto degan qal’a edi. Rasululloh shuning qarshisida, mundan o‘q otish yiroqroq yerga kelishib tushdilar.
Bu qo‘rg‘on ichida har qaysisi o‘z oldiga bo‘lingan yana uch qo‘rg‘on bor edi. Birinchisini No’im, ikkinchisini Sa’b, uchinchisini Qulla der edilar. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam birinchi qal’adan boshlab qamal qilishga buyurdilar. Dastlabki kuni urush tug‘ini muhojir sahobalaridan biriga berdilar. Ikki orada qattiq o‘q otishlar bo‘lib turdi. U kuni esa har ikki tarafdan ham ortiqcha ish ko‘rilmadi. Rasululloh tushgan joyning orqa yog‘i qalin xurmozor edi. Tun qorong‘uligidan foydalanib aning daldasida dushman kelib hujum qilib qolmasun deb, andin saqlanish uchun xurmolarni kesmoqqa buyurdilar. Shu kuni to‘rt yuz tup xurmo kesildi. Ertasi kuni kesishdan to‘xtadilar. Shu kuni sahobalardan Muhammad ibn Maslama shahid bo‘ldi. Bu kishi ersa atog‘liq bahodirlardan edi. Temir

sovut kiyib kun issig'ida qilgan urush harakatlaridan charchab, bir ozgina dam olish uchun qal'a devorining soyasiga kelib o'ltirmish edi. Muni payqab turgan bir yahudiy yo'g'on tosh bilan boshiga urdi. Musulmonlar ko'tarib, Rasululloh qoshiga kelturdilar. Boshi yanchilgan, ko'zlari o'ynab chiqqan edi. Munday achinarli holni ko'rgach, unga ko'p og'rindilar. Bir oz vaqt o'tgandan so'ngra u vafot topdi, raziyallohu anhu.
Payg'ambarimiz sollallohu alayhi vasallam yetti kungacha bu hujum ustida o'zlari boshchilik qildilar. Boshlarida temir dubulg'a, egnilariga sovut kiygan, o'ng qo'lda nayza, so'l qo'lda qalqon tutgan edilar. Mana shu sifatda bo'lib, askarga boshchilik qildilar. Munday qilishlari butun ummatga jihod yo'llarini ko'rsatib, hayot olamidagi haqiqatni anglatish edi. Chunki hayot olami demak, asbob olami demakdur.
Alloh tarafidan tuzilgan haq dinni, olam xalqiga o'rgatish uchun Alloh bergan ulug' mo'jizalik payg'ambarlar ham qurol kuchiga muhtojdurlar. Mundin tashqari, asbob olamida hech bir ish o'zicha yuzaga chiqmaydur. Payg'ambarlarning barchalari bu qonunga bo'ysungaylar. Agar sababdan tashqari xalq ko'ziga biror narsa ko'rsatar ekanlar, u esa asbob olamidan emas, qudrat olamining ishidur. Payg'ambarlarga mo'jiza, avliyolarga karomat uchun bo'lur. Dunyodagi borliq narsalar esa, barchasi sababga bog'liq bo'lganlikdan, uning sabablarini to'lig'i bilan kim topa olar ekan, ularning yuzaga chiqishida hech shak yo'qdur. Chunki dunyoda har ishning asbobi to'liqlangach, kimning qo'lida bo'lsin u narsani tebratib, vujudga chiqarish Allohga odat bo'lmishdur. Bandaga agar imkoniyat bo'lar ekan, har narsaning asbobini to'lig'i bilan tayyorlamay turib, Xudo qildi deb qarab turish, hayot olamiga qo'ygan Alloh qonuniga qarshilik qilishdur. Qur'onda buni «sunnatulloh» deb aytilur «Va lan tajida lisunnatillohi tadbilo». Bu oyat esa bizning shu aytgan so'zimizga ochiq dalildur. Ma'nosi: «Ey Muhammad, Alloh odati hech vaqt o'zgarmaydi». Yana o'z so'zimizga kelaylik. Shundog' bo'lib, yetti kungacha Hazrati Abu Bakr Siddiq, Hazrati Umar kabi ulug' sahobalarga tug' topshirib, qal'a hujumiga buyurib turdilar.
Lekin hech birovlaridan fath alomati bo'lmadi, balki yahudiylardan bir bo'luk fidoiy askarlari to'satdan hujum qilishib, qamalda turgan ansor askarlarini orqaga chekintirdilar. Bu chekinishning oxiri Rasululloh chodirlariga borib yetgan edi. Muni ko'rib, Rasululloh g'amgin bo'ldilar. Chunki bu hujumda o'lim bo'lmasa ham, yaradorlar ko'paydi. Rasulullohning buyruqlaricha askar ulug'lari navbati bilan har kecha dushmanni kuzatib, qorovullik qilishur edi. Yettinchi kecha navbat Hazrati Umarga kelib ekan, qorovul askarlari yarim tunda bir yahudiyni tutib aning oldig'a olib keldilar. Ani o'ldirishga buyurib edilar, u:
— Hoy, meni o'ldirmanglar, meni payg'ambaringiz qoshiga elting, siz uchun foydalik so'zim bor, unga ayturman, — degach, Hazrati Umar uni Rasululloh huzurlariga keltirdi. Undan so'z so'radilar ersa:
— Ey Muhammad, jonimga omonlik berurmisan, agar qal'a ichidagi sir so'zlarni aytib bersam? — dedi.
Anda Rasululloh:
— Omonlik berurman, ul so'zlaringni aytgil, — dedilar.
Yahudiy aytdi:
— Bu qal'a ichidagi askarlar esa, besh-o'n kun o'tmay turiboq urushdan zerikib qolishdi. Muning ustiga askarlarda qo'rqinchlik bor. Qo'rqqan qo'shindan yaxshilik umid qilib bo'lmas. Shu kecha xotin-bolalarini ikkinchi qal'aga ko'chirdilar. Ertalab qal'adan chiqib, ustinglarga hujum qilmoqchidurlar. Agar shu qal'ani qo'lga kiritur bo'lsangiz, uning ichida ishlangan yer ostida bir uy bor. Mendan boshqa uni hech kim bilmaydi. Mana shu yer ostidagi uyda manjaniq dabboba degan qal'a buzar urush qurollari bordir. Agar shu asboblar qo'lga kelar ekan, u chog'da bari qal'alarni tezlik bilan olgali bo'lur. Mundan

boshqa, ul uyda yuzlab, minglab har xil qurollar topilg‘usidir. Shu ertalabki hujumda zafar topib, qal’ani olsangizlar, ul uyga sizni o‘zim boshlab kirgayman. Ey Abul Qosim, xotinimga ham omonlik so‘rayman.
— Unga ham omonlik berdim, endi esa iymon keltirgil, — dedilar.
Yahudiy bir necha kun muhlat so‘radi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam hujum kunlari askarga tashviqot qilib, ulardan ajramas edilar. Tug‘ olgan askar boshliqlari navbatlashib qilgan hujumlaridan natija ko‘rilmagach, Rasululloh aytdilar:
— Endi shu ertalabki hujumda Islom tug‘ini shundayin bir kishiga berurmanki, u Allohni va aning payg‘ambarini sevadi. Alloh va aning payg‘ambari uni sevadilar. Shuning qo‘li bilan bu qal’alar ochiladi.
Bu so‘zni anglashib sahoba ulug‘larining har birlari: «Koshki edi, shu odam men bo‘lsam edim», deb o‘ylashar edilar. Rasululloh hujum tug‘ini topshirur chog‘ida askar boshliqlari ko‘krak kerishib: «Menga berarmikan?» deb javdirashib turdilar. Tug‘ talabida Hazrati Sa’d ibn Abi Vaqqos qarshilariga kelib tiz cho‘kib o‘ltirdi. «Mundog‘ ulug‘ ne’mat qandoq ulug‘ davlatlik kishiga nasib bo‘lmish ekan», deb sahobalarning kattalari kechasi bilan o‘ylashib chiqdilar. Shunda, Hazrati Umar:
— Islomga kirganimdan buyon hech bir vaqt amaldor bo‘lishni talab qilmagan edim. Qachon Rasulullohdan Xaybar urushida shu so‘zni angladim ersa, shu kuni askar boshlig‘i bo‘lib, tug‘ ko‘tarishni orzu qildim, — deb aytdi.
Shunga o‘xshash barcha sahobalar ham bu davlatdan umid etdilar. Lekin Alloh taolo o‘zi suygan quliga bu ne’matni ato qildi. Shu bilan yettinchi kecha o‘tib, tong otishi bilan ulug‘ sahobalar birortamizga bu iltifot bo‘lg‘aymu deb, har qaysilari Rasulullohga to‘g‘ri bo‘ldilar. Hech birovlariga gapirmay: «Ali qayda?» deb so‘radilar. Chunki u kunlari Hazrati Ali askar ichida yo‘q edi. Ko‘zi qattiq og‘rib qolgani uchun Rasululloh bu safarga ruxsat qilmagan edilar. Rasulullohdan ajrab Madinada qolganiga chidayolmay, ko‘z og‘rig‘iga qaramay, uch-to‘rt kun keyin askar orqasidan yetib kelmish edi. Lekin kun issig‘i, safar mashaqqati bilan ko‘z og‘rig‘i kuchayib, bir chodirda yotar edi, Rasululloh uni yo‘qlab qoldilar.
— Yo Rasulalloh, uning ko‘zi qattiq og‘ribdur. Ko‘z ochmoqqa dag‘i qudrati yo‘qdur, — desalar ham, yo‘q, uni kelturing deb, Salama ibn Akva’ni yubordilar. Ul kishi borib yetaklaganicha Alini Rasululloh oldilariga keltirdi. Ani ko‘rishlari bilan:
— Men aytgan kishi shu, men aytgan kishi shu, — dedilar.
So‘ngra o‘z qo‘llari bilan tug‘ bog‘lab, uni Hazrati Aliga topshirmoqchi bo‘ldilar. Anda Hazrati Ali:
— YO Rasulalloh, bir necha kunlardan beri ko‘zim qattiq og‘riydur. Shuning alamidan o‘z oyoq ostlarimni ham yaxshi ko‘rolmay qoldim, — dedi.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Hazrati Alining boshini tizzalari ustiga qo‘yib, muborak tupuriklaridan ko‘zlariga surib edilar, shu onda og‘riq ko‘rmagandek bo‘lib, ko‘zlari chirog‘dek ochildi. Hazrati Ali ko‘z og‘riq, tish og‘riq degan narsani umrlarining oxirigacha ko‘rmadilar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam «Kalimai tayyiba» yozilgan oq tug‘ni Hazrati Aliga tutqazib turib:
— Yo Ali, olg‘a qarab intil, Alloh senga yor bo‘lg‘ay, hech yoqqa boqmagil, bu qal’alar qopqasi sening qo‘lingdan ochilgay, — dedilar.
Rasululloh buyruqlarini anglashi bilan Hazrati Ali o‘ttiz-qirq qadam olg‘a bosib, so‘ngra to‘xtadi. Qayrilib qaramasdan, olg‘a qarab turganicha qichqirib:
— Yo Rasulalloh, nimaga urushurman, kim uchun qon to‘kurman? — dedi. Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Olamni yaratguvchi yolg‘iz Alloh deb inongunchalik urushursan. Meni chin

payg‘ambarligimga iqror qilguncha qon to‘karsan. «La ilaha illallohu Muhammadur rasululloh» kalimasini og‘zaki bo‘lsa ham aytar ekanlar, bizdan mol-jonlarini qutqara oladi. Tilida bo‘lsa ham shu so‘zni aytgan kishining mol-joniga omonlik bergaymiz. Biz ularning zohiriga boqqaymiz. Botinlarini Tangriga topishtirgaymiz. Agar shu kalimani aytib iqror bo‘lsalar, Alloh buyurgan diniy huquqni ularga bildir. Namoz, ro‘za, zakot, farz, vojib amallarini o‘rgatgil. Xudo haqqi, agar bir kishini haq yo‘liga keltursang, bir qabila xalqining qizil tuyalarini Xudo uchun sadaqa qilgandin aning savobi ortiqroqdur. O‘ng yog‘ingda Jabroil, qo‘lida qilich, sening uchun yordamga kelmishdir. Ey Ali, sen Arab xalqining sayidi, men odam naslining sayididurman, — dedilar.

So‘ngra Rasululloh o‘z bellariga bog‘langan zulfiqorni, egnilariga kiygan temir sovutni berib:

— Bor endi, Alloh yordamingda bo‘lsin, Xaybar shahri sening qo‘lingda fath bo‘lsun, — deb hujumga buyurdilar.

So‘ngra Hazrati Ali, karramallohu vajha, askar oldiga tushib o‘ng qo‘lida zulfiqor, so‘l qo‘lida tug‘ tutib, butun askar barobar «Allohu akbar» sadosi bilan ko‘kka yetgudek qichqirib yugurdilar. Hazrat Ali hammaning oldida qal’a tagiga yetib Islom tug‘ini o‘rnatdi. Barcha askar barobar qal’a atrofini o‘rab oldilar. Qal’a boshlig‘i ersa, yahud askarining qo‘mondoni Marhabning bir tug‘ishgan ukasi Xoris nomlik kishi bo‘lib, bu esa yahudlar ichida o‘shal davrning atoqlik bahodirlaridan edi.

Yasog‘lik turgan askarlar bilan musulmonlar ustiga otilib, bir qattiq hujum qildi. Bu hujumda esa musulmonlarning saflarini buzib, ularni orqaga chekintirdi.

Ammo Hazrati Ali tug‘ tuganicha o‘z o‘rnidan bir qadam ham orqaga qaytmadi. Tog‘dek turish qilib, u joydin qo‘zg‘almadi. Muni ko‘rib askarboshi Horis o‘qdek otilganicha kelib Hazrati Ali boshiga qilich solgan edi, qalqon tutib uning zarbini qaytardilar. Navbat Hazrati Aliga kelgach, shundog‘ urdilarkim, qilich zarbi bo‘yin sovutini kesib, boshini uchirib yerga tushirdi. Yahudlar Hazrati Alidan bu dahshatni ko‘rgach, chidayolmay qochishib qo‘rg‘onga kirdilar. Bosh qo‘mondon Marhab yuqorida qarab turgan edi. Ukasi o‘ldirilganini ko‘rib, bo‘kirganicha qo‘rg‘ondan tushdi. Bu esa o‘shal zamonning eng kuchlik yaroqlari bilan qurollanmish edi. Ustiga kiygan sovuti, boshig‘a qo‘ygan dubulg‘asi, shunga o‘xshash urush kiyimlarini qavatlab kiyib olgan edi. G‘azab bilan o‘qdek kelib, Hazrati Aliga bir qilich urdi. Muning zarbidan qo‘llaridagi qalqon ikki bo‘linib yerga tushdi.

Urushda qalqonsiz turish mumkin bo‘lmaganlikdan Xaybar shahrining qopqasiga qo‘l urib, qudrat bilagining yordami bilan darvozani yulib oldilar. Uni qalqon o‘rniga ushlab yana hujumga kirdi, bu qal’a butun fath bo‘lg‘unchalik shu qopqa aning qo‘lida edi. Hazrat Ali bilan urush maydonida Marhab yana yo‘liqishdilar. Bu galda ersa zulfiqorni havola qilib, andoq urdilarkim, qavatlangan qalqon dubulg‘alardan o‘tib boshini yorib, bo‘yin bo‘g‘iniga yetdi. Muni ko‘rib butun Islom askari takbir aytdilar. Raislari o‘ldirilib, tug‘lari yiqilgach, yahudlar qochib, qilichdan qutulganlari bu qal’ani tashlab, ikkinchi qal’aga kirib qamaldilar.

Shu bilan bu qal’a Rasululloh aytganlaridek Hazrati Ali qo‘lida fath bo‘ldi. Darvoza tashlangandan so‘ngra, uni o‘rnidan qirq kishi qimirlata olmadilar, yetmish kishi degan ham rivoyat bordur. Qandoq bo‘lsa ham shunday ishlar Rasulullohning mo’jizalaridur.

Xaybar qal’alarining birinchi olingan kunlarida esa askar ichida ocharchilik bor edi. Aslam qabilasi shu uchun Asmo ibn Horis degan kishini vakil qilib Rasulullohga yubordilar. Vakil kelgach: «YO Rasulalloh, ochlikdan biz qattiq qiynaldik, muning chorasini sizdin so‘rash uchun meni yubordilar», dedi.

Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam: «Xudoyo, bandalarning holini o‘zing yaxshi bilursan. Sening yo‘lingda jihod qilmoqqa ochlikdan kuchlari yo‘qdur. Ey bor Xudoyo, bu

qal'alar ichida qaysi birining yemak-ovqati ko'proq, o'lja mollari mo'lroq bo'lsa, shuning fathini bizga tezroq ato qil», deb duo qildilar.
So'ngra ansor sahobalaridan Hubob ibn Munzirga tug' topshirib, ikkinchi qal'a hujumiga amr etdilar. Hazrati Ali qo'lida birinchi fath bo'lmish No'im qal'asidan qochgan yahudlar ersa, ikkinchi Sa'b qal'asiga qamalgan edilar. Qal'ani qamal qilishgandan so'ngra o'shal asrning odaticha urush muboraza bilan boshlandi. Shundoqki, yahudlar tarafidin ularning ishongan bahodirlari Yusha' degan jangchi chiqib, musulmonlarga qarata: «Menga talabgor chiqsun», deb o'rtaga tushdi. Unga Hazrati Xubob chiqib, birinchi to'qnashgandayoq bir zarba bilan uni o'ldirdi.
Birinchi g'alaba Islom nomiga bo'lganlikdan musulmonlar ko'ngli ko'tarilib, yahudlar ersa mundan yomon fol ochdilar.
Shunga qaramay, alardan ikkinchi Dayol ismli bahodir maydonga tushdi. Musulmonlardan Ammor ibn Aqaba unga qarshi chiqdi. Bu kishi G'ifor qabilasidan edi. Har ikkovi barobar hamla qilishib, bir-birlariga qilich urdilar. Ammo Islom bahodirining qilichi yahud bahodirining boshiga urilmish edi, zahmi miyasiga o'tib darhol jon berdi. Lekin bu kishi arab odaticha qilich urganida: «Ol bu qilichni, men ersam G'ifor qabilasidan chiqqan o'g'il erurman», dedi.
Bu kabi so'zlarni Islomdan ilgarigi johiliyat arablari o'zaro qabila urushlarida aytishlari ularga odat edi. Mundog' so'zlarni aytishdan Rasululloh musulmonlarni qaytarmish edilar. Shuning uchun bu so'zni eshitgan sahobalar muni og'ir oldilar. Bu so'zni aytguvchi odam maqtanchoqlik qildi va jihod savobidan ajradi, dedilar. Muni anglab ko'p ma'yus bo'ldi, so'ngra bu so'zni Rasululloh ham eshitdilar ersa, aytdilar: «Andog' emasdur, u kishining qilgan jihodi hech vaqt bu so'z bilan zoye bo'lmaydi. Balki urush kunlarida kishi o'zidan g'ayrat ko'rsatib, shundoq so'zlarni aytishi Xudoga xush keladi».
Bu qal'ada besh yuz yahud askari bor edi, urush boshlangach, birdaniga qal'adan chiqib, bor kuchlari bilan Islom askari ustiga otildilar. Bu hujumlarida askar safini yorib o'tib musulmonlarni bir oz orqaga chekintirgan bo'lsalar ham, askar tug'dori Hazrati Xabob bir necha bahodirlar bilan o'z joylarida sabot qilib bularni qaytardi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam askar saflari orqasida otdan tushib o'ltirgan edilar. Muni ko'rib Rasululloh keyindagi askarlarga buyurdilarkim, dushman ortidan qaytarma hujum qilg'aylar. «Allohu Akbar» sadosi bilan bari Islom askari ikkinchi hujumga o'tdilar. Shuning natijasida yahudlar yengilib qochgali turishdi. Har tomondan o'ralib qolganlikdan qocholmaganlari butunlay qilich ostida qoldilar. O'limdan qutulib qolganlari uchinchi qal'aga qochib kirishdilar. Bu yo'l bilan olingan qal'a Rasululloh Xudodan so'raganlaridek insonga, hayvonga kerakli har turli oziq-ovqatlar bilan to'ldirilgan ekan, ularning barisi o'ljaga qoldi. «Bu g'animat tushgan mollardan olinglar, yenglar, ichinglar, lekin olib ketmanglar», deb Rasululloh e'lon qildilar. Xaybar qal'alari ichida oziq-ovqatga eng boy qal'a shu edi. Rasululloh qilgan duo barakotidan ko'p kechikmay ikki kun ichida bu qal'a ham fath bo'ldi. Askarlar bo'lsa ocharchilikdan qutilishib, ovqatga to'yib oldilar. Shu bilan askar ichidan ochlik ham ko'tarildi. Bu qal'a ichida yer ostiga solingan yashirin uylar bor edi. Bular ichida o'shal zamonning urush qurollaridan bir qanchasini topdilar.
Bu qal'adan qochib chiqqanlari ersa, tog' boshidagi uchinchi qal'aga yo'tkalishgan edi. Bu qal'a ustida uch kecha-kunduz, qattiq qamal bo'lib, har ikki tomondin to'xtovsiz o'q otilib turdi. Shu orada Xudo yordami bilan o'z ichlaridan bir yahudiy qochib kelib, Rasulullohga aytdi;
— Ey Abul Qosim, bu qal'a ustida bir necha oylar qamal qilib turar bo'lsang ham fath bo'lmagay. Agar mening mol-jonimga omonlik berur bo'lsang, uch kunga qolmay fath qilish yo'lini ko'rsatur edim.
Anda Rasululloh:

— Omonlik berdim, u yo‘lni ko‘rsatgil, — dedilar.
Yahudiy aytdi:
— Bu qal’a ichiga yer ostidan ketgan suv arig‘i bordir. Agar shu ariqning boshini topib, suv yo‘lini bog‘lar bo‘lsangiz, uch kunga qolmay taslim bo‘lg‘aylar.
So‘ngra ariq boshini topishib, suv yo‘lini bog‘ladilar.
Yahudlar bundan xabar topgach: «Suvsizlikdan o‘lgandan ko‘ra, urushib yurib qirilganimiz yaxshiroqdur», deyishib, sel qoplagandek hujumga chiqdilar. Mujohidlar tarafidin qattiq qarshilikka uchrashib, jon shirinlik qilib, olg‘a bosolmay, yana orqaga qaytdilar. Mana shu chog‘da ansor bahodiri Abu Dujona boshliq bir necha jonfidolar «Allohu akbar» sadosi bilan orqalaridan hujum qilganlaricha quvishib qal’a-ga kirdilar. Dushman jon talvasasida qochib o‘ng yonidagi qal’aga tiqilishdi. Bu yangi olinmish qal’ada o‘ljaga qoldirilgan jonlik-jonsiz mol-dunyoning hisobi yo‘q edi. Yahudlar bu qal’aga faqat nishonchi, mergan kishilardan saylab qo‘ymish edilar. Islom askarini yaqin keltirmay, alar ustlariga yomg‘irdek o‘q yog‘dirgali turishdi. Shu chog‘dagi otilmish o‘qlardan bittasi Rasulullohning etaklariga kelib tegdi. Muni ko‘rdilar ersa darhol yerdan bir changal mayda tosh olib «Allohu akbar» deb qal’aga otdilar. Otishlari bilanoq qal’ada bir zilzila paydo bo‘ldi, butun askarlari bilan qal’a yerga cho‘kib, barchalarini yer yutdi. Bu esa Xudo qudrati bilan Payg‘ambarimizning haqligi uchun ko‘rsatilgan mo’jizalari edi. Bu qudratni ko‘rib turishsa ham qolgan yahid askari iymon keltirmadilar.
Shundoq bo‘lib, Xaybar qal’alari ketma-ket musulmonlar qo‘liga o‘ta boshladi. Biroq bular ichida fath bo‘lmagan yana uch qal’a qoldi. Alarning eng kuchlik, ishonchlik qal’alari ersa Alqamus nomli bo‘lib, bu qal’ada yahud raislarining oilalari, yana har turli qimmatbaho mollari saqlanmish edi.
Rasululloh bu qal’a ustida yigirma kun qattiq qamal qilib turdilar. Oxiri Hazrati Ali qo‘lidan bu ham fath bo‘ldi. Onamiz Safiya shu qal’adan asir olingan edi. Bu qal’a olingandan keyin yahudlarning ruhlari tushganlikdan, qal’a ichida turib mudofaaga kirishdilar. Qolgan ikki qal’ani ham o‘n to‘rt kun qamal qildilar. Lekin yahudlar tashqari chiqishga botinolmay, qal’a ichidan mudofaa qilib turishdi. Qurol tashlab berilishga kelmagach, o‘zlaridan olingan qal’abuzar yaroqlarni keltirib, qal’aga otmoqchi bo‘ldilar. Muni ko‘rib yahudlarga qattiq qo‘rqinch tushdi. Agar o‘zlari taslim bo‘lmas ekanlar, yo ochlikdan halok bo‘lish, yo kuch bilan bosib olinishni bildilar. Shu bilan boshqa chora topilmay o‘rtaga orachi qo‘yib kelishgandan so‘ngra tubandagi shartlar yozilib, bir sulhnoma tuzildi.
Birinchi, o‘z jonlariga, xotin-bolalariga omonlik olishib, bir qavat kiygan kiyimlari bilan Xaybar tuprog‘idan chiqib ketgaylar. Mundin boshqa butun mol-dunyolari, tamom asbob-uskuna, yaroq-jabduqlarini musulmonlarga topshirib bergaylar. Ko‘mgan-yashirgan mollari bo‘lsa, ularni ko‘rsatgaylar. Bu to‘g‘rida hech qanday xiyonat bo‘lmasligi shartdur. Bu ishlar bajarilgandan so‘ngra, xohlagan joyga ketishga ruxsat berdilar.
O‘rtada bitim bo‘lib, sulhnoma yozilgach, urush to‘xtadi. Shu bilan Xaybar qal’alari butunlay musulmonlar qo‘liga o‘tdi. Bu keyingi sulh bilan olingan ikki qal’adan chiqqan asboblari ersa shular edi:
yuzta temir sovut;
to‘rt yuz dona qilich;
mingdan ortiq nayza;
besh yuz dona o‘q-yoy.
Bir necha jild yozilgan Tavrot kitoblari ham bor edi. «Bularga bizning hojatimiz yo‘q», deb Rasululloh Tavrotni so‘ragan yahudlarga berdilar.
So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Xaybar raislaridan Kinona ibn Rabe’ degan yahudiyni chaqirib:

— Bani Nazar yahudlarining xazinasini qayga qo‘yding? — deb undan so‘radilar.
Shunda ul:
— Xazina ko‘milgan joydan mening xabarim yo‘qdur», — deb bahona topdi. Haqiqatda esa bu xazinani yuqorida voqeasi o‘tgan Bani Nazir yahudlari Madina tuprog‘idan chiqarilganda Xaybar yahudlariga omonat qo‘yib ketmish edilar.
Bu esa Islomga dushmanligining qattiqligidan, bular olguncha chirib ketsin deb, ko‘milgan yerini ko‘rsatishga rozi bo‘lmadi.
Anda Rasululloh:
— O‘zimiz izlab topamiz, unda sen o‘limga rozimisan? — dedilar.
Ul:
— Rozidurman, — dedi.
Rasululloh buyurdilar ersa, gumonlik joylarni qazishib topib olishdi. Xiyonat qilib ahdni buzg‘onligi uchun o‘lim jazosiga buyurib, Muhammad ibn Salamaga ijro etishga topshirdilar. Ul ham ukasi Muhammad ibn Maslama qasosiga uni o‘ldirdi.
So‘ngra Xaybarda tushgan o‘lja mollarini yig‘ishga buyurdilar. Sahobalardan Ka’b ibn Amr kelib hammasini bir joyga yig‘di. Bular ichida Xaybar raisi Huyay ibn Axtab qizi Safiya ham bor edi. Bu qiz esa hazrati Horun alayhissalom naslidan bo‘lib, xasab-nasablik, husn-jamollik edi. Buni olmoqqa qiziqqan kishi ko‘p edi. Shuning uchun ko‘pchilik muni Rasulullohga loyiq ko‘rishib, o‘rtadan chiqazib berishdi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam uni ozod qilgandan keyin:
— Agar Islom diniga kirar bo‘lsang, seni o‘z nikohimga olurman. Munga yo‘q der ersang, seni o‘z yeringga yuborurman, bu ishda o‘zing ixtiyorlik erursan, — dedilar.
Anda Safiya iymon keltirib, Rasulullohning nikohlariga kirishni ixtiyor qildi. Chunki Safiya, mundan ilgari tush ko‘rdi ersa, osmondan oy tushib aning qo‘yniga kirdi. Tushini onasiga aytib erdi, yuziga bir shapaloq urib: «Hay, beti qalin, bu yangi chiqmish payg‘ambar nikohidan sening umiding bormi?» dedi. Uning deganidek, bu tushning ta’biri ham shunga to‘g‘ri keldi. Nikoh kechasida Rasululloh sollallohu alayhi vasallam qarasalar Safiya ko‘zida ko‘kargan bir dog‘ ko‘rinadi. Sababini so‘radilar ersa, ul o‘tgan voqeani aytdi. Shu nikoh kechasi sahobalardin Abu Ayyub Ansoriy qilich taqinib Rasululloh yotgan chodirni aylanib, tong otguncha kuzatib chiqdi.
— Nega bunday qilding? — deb Ayyubdan so‘radilar.
Anda ul:
— YO Rasulalloh, bu xotin ersa yangidan musulmon bo‘ldi. Muning otasi, eri, qavmi qarindoshlari bu urushda o‘ldirildilar. Uyqu ichida sizga bir yomon qasd qilib qo‘ymagay deb, ko‘nglim tinchimay kuzatib chiqdim, — dedi.
Anda Rasulullohga bu so‘zi xush kelib: — Ey bor Xudoyo, Abu Ayyubni ofatlardan asragin, shu kecha uxlamasdan u meni saqlamishdur, — deb duo qildilar.
Rasululloh duolari qabul bo‘lib, umri boricha bu kishi ofatlardin omon bo‘ldi. Eng oxirgi umrida Islom mujohidlari bilan jihod uchun Rumga keldi. Rum poytaxti Istambul shahrini Islom askari qamal qilib turganlarida, o‘z ajali bilan vafot topib, shu yerga ko‘mildilar Raziyallohu anhu. Bu shahar fath bo‘lguncha qabrlari uzun zamon kofirlar ichida qolgan bo‘lsa ham, Rasulullohning nafaslari ketganlikdan oyoq osti bo‘lmay, shu kungacha saqlanib keldi. Turkiya poytaxti Istambul shahridan chetroq bir joyda mozorlari mashhurdir.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makkadan Madinaga hijrat qilib kelganlarida Abu Ayyub Ansoriyning uyiga qo‘ngan edilar. Chunki mingan tuyalari Xudo buyrug‘i bilan shu kishining eshigi oldiga kelib to‘xtagan edi. Yana o‘z so‘zimizga kelaylik.
Xaybar qal’alari fath bo‘lib, dushmanlar zavol topqonlikdan musulmonlar shod bo‘lishib, shu joyda uch-to‘rt kun dam oldilar. Shu orada Hazrati Alining akalari Ja’far ibn Abu

Tolib, ulug‘ sahobalardan bo‘lgan Abu Muso Ash’ariy boshliq yamanlik musulmonlar bilan o‘n olti kishi Habashistondan kelishdi. Rasululloh Makkada turg‘onlarida sahobalardin sakson to‘rt kishi Habashistonga hijrat qilmish edilar. Hazrati Ja’far shularning raislari edi. Ul so‘zga chechan, ulug‘ himmatlik, botir yuraklik kishi bo‘lg‘onlikdan Habashiston podshosi Najoshiy uni o‘z oldiga chaqirtirib Hazrati Iso alayhissalomdan so‘z so‘raganida shu haqda kelgan Maryam surasini tilovat qilib berdi. Shunda Najoshiy Islom dinining haqligini bilgach, Rasulullohni ko‘rmay turib, g‘oyibona iymon keltirmish edi.
Bu muhojirlarning kelganini anglab, Rasululloh alarni qarshi oldilar. Hazrati Ja’farni quchoqlab ko‘rishib, aning peshonasidan o‘pib turib aytdilarkim:
— Alloh taolo bugungi kunda menga ikki ulug‘ ne’mat ato qilmishdir. U ne’matlarning qaysi biriga suyungayman? Xaybar shahrining fath bo‘lganigami yoki Ja’farning salomat kelganigami? — deb shodlik bildirdilar.
Xaybarda tushgan g‘animat mollardan ularga ham nasiba chiqardilar. Mundoq iltifot boshqalarga hech bo‘lmagan edi. Yana shu kuni Davs qabilasidan Hazrati Abu Hurayra boshliq sakson kishi musulmon bo‘lishib yordamga kelishgan edi. Ularni ham quruq qo‘ymadilar. Har qanday sababdan oraga dushmanlik tushar ekan, uning do‘stlikka aylanishi mumkindur. Ammo hasaddan chiqqan dushmanlik o‘tining o‘chishi hech mumkin emasdir. Xaybar yahudiylarining yengilishi esa, ularning Rasulullohga dushmanliklarini yana ham orttirmish edi.
Shuning uchun Rasulullohga ochiqdan-ochiq ziyon yetkazish yo‘lini topolmay, yashirincha ziyon yetkazishga kirishmish edilar. Muning misoli: Xaybar yahudlari raislaridan Salom ibn Mushkamning xotini Zaynab zaharlab pishirgan bir qo‘zini Rasulullohga hadya qilib yubordi. Odatlari ersa kelgan hadyani har kimdan bo‘lsa ham qabul qilur edilar. Bu qo‘zi go‘shtini bir luqma olib og‘izlariga solgach, uni yutmay darhol tupurib tashladilar. Chunki Xudo qudrati bilan tavoqdagi go‘shtdan: «YO Rasulalloh, meni yemang, zaharlik erurman», degan tovush chiqmish edi. Muni ko‘rishib boshqalar ham bu taomdan qo‘llarini tortdilar. Bular ichida Bishr ibn Baro degan sahoba ul go‘shtdin bir luqma yeb qo‘ygan edi. Zahar ta’sir qilib, shu onda vafot etdi. Bu voqeani ko‘rgach, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Xaybar yahudlarini bir yerga yig‘ilishga buyurdilar. Barchalari yig‘ilishgach:
— Ey Yaxud qavmi, sizlardan so‘raydigan bir so‘zim bordur, unga rosti bilan javob aytasizlarmi? — dedilar ersa, to‘g‘risini ayturmiz, deb barchalari va’da berdilar.
— Andoq ersa, sizlarning eng katta otanglar kimdur? — dedilar.
O‘z bobolarini yashirishib, boshqa birovni ko‘rsatishdi.
Anda Rasululloh:
— Ey yolg‘onchilar, bobongiz ul emas, balki faloniydur, — dedilar.
Yahudlar yolg‘on aytganlariga o‘zlari iqror bo‘lishdi.
— Ikkinchi ersa, bu taomga nechuk zahar soldinglar? — deb so‘radilar.
Anda yahudlar:
— Agar bu aniq Payg‘ambar bo‘lsa, unga zahar ziyon qilmagay, agar yolg‘onchi bo‘lsa, uning o‘lgani yaxshidur. Barimiz undan qutulaylik, dedik. Zahar ta’sir qilmagach, endi bildik, siz Payg‘ambar ekansiz, — dedilar.
Ammo o‘zlari iymon keltirmadilar. Yuqorida aytilgan kishi shu go‘shtni yeb o‘lganlikdan, uning o‘rniga o‘shal yahudiy xotunni qasos qilmoqqa buyurib, boshlarini kechirdilar.
Nafsning yo‘ldoshi shayton, rostning dushmani yolg‘ondir.
Xaybar voqeasi ustida Madina munofiqlari anchagina yolg‘on xabarlarni tarqatmish edilar. Ayniqsa bu xabarlar Makkaga yetganida ular uchun bayram oylari yangidan tug‘ilmish edi. Musulmonlar yahudlardan yengilibdurlar, alarning ulug‘lari o‘ldirilib, Muhammad o‘zi ersa yahudlar qo‘liga asir tushibdur. Bu yaqin orada uni Makka shahriga

keltirib oʻldirur emishlar. Mana shu yolgʻon soʻzlar tarqalib, Abu Sufyon boshliq butun Quraysh mushriklari bek suyunishmoqda edi. Shundoq koʻngilsiz xabarlarni eshitib, Makka musulmonlari motamga qoldilar. Ayniqsa, hazrati Abbos boshliq paygʻambarimizning urugʻlari Bani Hoshim erkak, xotun-qizlari bilan qattiq qaygʻurishdi. Bu xabarni tarqatuvchi ersa, Hajjoj ibn Allot degan makkalik bir savdogar kishi erdi. Urush kunlari tijorat uchun Xaybarga kelmish edi. Rasulullohga yoʻliqib qolib iymon keltirdi. Bu odamning uy-joyi Makkada boʻlib, mol-dunyosi koʻp boylardan edi. Agar menim musulmon boʻlganligimni Makka xalqi bilib qolsalar, mol dunyolarimni bosib olishib, tijorat muomalasidan qarz olgan pullarimni bermagaylar, deb qoʻrqdi. Shuning uchun ishlarini bitirib, pullarini ulardan yigʻib olguncha musulmonchiligini yashirishga, hojat tushganda yolgʻon gapirishga Rasulullohdan ruxsat soʻrab olgan edi.
Shu bilan bu kishi Makkaga bordi. Quraysh raislari Xaybardan xabar soʻradilar, alarga xush kelgudek yolgʻon soʻzlarni gapirdi. Muning suyunchisiga senga yordam qilaylik deyishib, xalq ustidagi uning qarz aqchalarini Quraysh raislari unga undirishib berdilar. Ammo ungachalik doʻstlar yigʻlashib, dushmanlar kuldilar. Biror hafta oʻtib, ishlari bitgandan soʻngra u kishi sekingina hazrati Abbos oldiga kelib boʻlgan voqealarni bayon qilib, uni qanoatlantirdi. Bu toʻgʻrida yolgʻon soʻzlagani uchun uzr koʻrsatdi. U kishi ishini bitirib, bir kechada gʻoyib boʻlgach, soʻzlar oʻzgarib, shod boʻlganlar yana gʻamga tushib, gʻamliklar shod boʻldilar.
Yana bir voqea shul erdikim, Xaybar fath boʻlgan kunlarida nasoro rohiblaridan yetmishtacha odam Rasulullohga yoʻliqqani keldilar. Bularning oltmish ikkitasi Habashistondan, sakkizi esa Rum nasorolaridan edi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ularga YOsin surasini oxirigacha oʻqib berdilar. Tilovat tamom boʻlguncha sukut qilib yigʻlashib oʻltirishdi. Habash viloyatidan kelgan sahobalar bilan onamiz Ummu Habiba ham birga kelgan edilar. Bu ersa Quraysh raisi Abu Sufyonning qizi edi. Bir kuni tush koʻrsa, bir kishi uni «Ey, moʻminlar onasi» deb, tushida chaqirdi. Kishi ekan deb qarasa, tushi ekandur. Mundoq tush koʻrgach: «Rasululloh nikohiga kirib moʻminlargʻa ona boʻlur ekanman» deb koʻrgan tushiga oʻzi ta’bir berdi.
Bu xotin ilgari Ubaydulloh ibn Jahsh nikohida boʻlib, Makkadan Habashistonga hijrat qilib ketmish edilar. Bu yerda oʻn yil turishgandan soʻngra uning eri Ubaydulloh Islom dinidan qaytib, murtad boʻlib, nasoro diniga kirmish edi. Shu dinda oʻlib, xotini Ummu Habiba tul qoldi. Rasululloh muni anglab, Amr ibn Umayya degan kishini Habash podshosi Najoshiyga yuborib: «Agar tul xotin rizolik bersa, oʻzi vakil boʻlib menga nikoh qilsin», dedilar. Najoshiyga bu xabar kelgandan keyin, oʻzining xos kanizagini Ummu Habibaga yuborib, bu soʻzni anglatdi. Ummu Habiba ham munga rizolik berib, muhojir sahobalardin Xolid ibn Sa’dga vakolat topshirdi. Podshoh amri bilan muhojir sahobalardin hech kim qolmay yigʻildilar. Bu tomondan davlat arboblari bilan podshohning oʻzi hozir boʻldi. Rasululloh tarafidan Ummu Habibaga toʻrt yuz misqol oltin mahr bogʻladi. Xutba oʻqib podshohning oʻzi nikoh qildi. Oʻqilgan xutbaning arabchasi tarix kitoblarida yozilmishdir. «Nikoh oʻtgandan soʻngra taom yeyish paygʻambarlar sunnatidur», deb taom keltirmakka buyurdi. Shu bilan nikoh majlisi oʻtib, ertasi kuni podshoh kanizagi Habashiston tansiqlari bilan zebu ziynat xushboʻylaridan Ummu Habibaga keltirib topshirdi. Soʻngra ul joriya aytdi:
— Menim salomimni Rasulullohga yetkazgil, uning paygʻambarligiga men ishonib, Islom diniga kirdim, umrim boricha men shu dinda turgayman. Rasululloh oldida mening iymonimga sen guvohlik bergil, — deb yigʻladi.
Keyin onamiz Ummu Habibani muhojir sahobalardan Shurahbil ibn Hasana degan kishiga qoʻshib Rasulullohga yubordilar. Madinaga kelgach, Rasulullohning safarga chiqqanlarini

eshitib, to‘g‘ri Xaybarga kelib Payg‘ambarimiz bilan ko‘rishdilar. U kunlarda esa Xaybar qal’alari butunlay fath bo‘lmish edi. Buning ustiga bular kelib, ko‘p xursandlik bo‘ldi.

## G‘ATAFON QABILASINING VOQEASI

Ko‘chmanchi arablardan bo‘lgan G‘atafon qabilasi Xaybar atrofida yashar edilar. Bular esa ilgaridan beri Xaybar yahudlarining ittifoqdoshlari edilar. Rasululloh kelmaslaridan ilgariroq yahudlar o‘z raislaridan bir necha kishilarni yuborib, ulardan yordamga askar so‘radilar. Agar biz Muhammadni yenga olsak, Xaybar hosilotining teng yarmini beramiz, deb va’da qildilar. U chog‘da G‘atfon qabilasiga Islom dini kirmagan edi. Ularning raisi Uyayna ibn Hisnni Rasululloh «ahmaqul muto’» demish edi. Ya’ni, xalq ergashgan obro‘ylik ahmoq demakdur. Urush kunlari to‘rt-besh ming askar chiqarishga kuchlari yetar edi. Yahudlarga to‘rt ming askar yuborib, yordam qilmoqchi bo‘ldilar. Ularning raislari Uyayna ibn Hisn bu ishga qattiq va’da berib ishontirdi. Bu xabarni Rasululloh eshitdilar ersa, G‘atafonga kishi yuborib, agar yahudlarga qo‘shilmay tursalar Haybar o‘ljasidan alarga ham nasiba chiqarurmiz, dedilar. Bu so‘zga quloq solmasdan to‘rt ming askarlik qo‘shin tuzib Uyayna yo‘lga chiqdi. Bir oz yo‘l yurgandan so‘ngra Muhammad alayhissalom orqa tomondan hujum qilmoqqa kelur emish, deb angladilar.
Bu so‘zdan askar ichiga g‘ovur tushib, o‘zaro ittifoqlari buzildi. Nochor bo‘lib yo‘ldan qaytishib keldilar.
Ikkinchi bir rivoyatda aytibdur, yordamga chiqqan askarlar kelayotganda: «Ey odamlar, ortinglarda qolgan bola-chaqalaringni bosdilar», — degan tovush eshitilib, ularga qo‘rqinch tushdi. Lekin bu ovoz qaydan chiqqanligini hech kim bilmadi. Shuning bilan hayron bo‘lishib, orqaga qaytdilar. Kelib qarasalar bu so‘z yolg‘on ekandur. Shunday bo‘lsa ham bu bahona bilan tarqalgan askarlar o‘z oilalarini qo‘riqlab, Haybar yordamiga borishmadilar.
Bu ishning haqiqati esa, bularni yo‘ldan qaytarish uchun musulmon jinlarining mo’minlarga qilgan yordamlari edi. Chunki Rasululloh sollallohu alayhi vasallam insu jinlarning ham payg‘ambaridurlar. Bular ichida ham kofir, — musulmonlari bordur. Insonlarga o‘xshash kofir va musulmon bo‘lib, o‘zaro urush qilgaylar. Alarning ham musulmonlari musulmonlarga, kofirlari kofirlarga doim tarafdordurlar. Shuning uchun Rasululloh aytdilar:
— Kishi yo‘q keng dalada bir kimarsa namoz o‘qimoqchi bo‘lib azon aytsa, sekin aytmasin, balki qichqirib aytsin. Chunki azon tovushini eshitgan jin ummatlarim kelishib, unga iqtido qilg‘aylar. Agar shunday joyda bir mo’minning mingan oti hurkib qochdi ersa, uni to‘sqali hech kim bo‘lmasa, «Ey mo’minlar, otim qochdi, to‘singlar!» deb qichqirsin. Mo’min jinlar uni to‘sib to‘xtatgay, dedilar. Agar shunday bo‘lmay to‘rt ming askar yahudlarga yordamga yetishur ersalar, tashqaridan bular, ichkaridan yahudlar bo‘lib, musulmonlar uchun ish anchagina og‘irlashar edi. Chunki bu holda o‘n to‘rt ming dushmanga musulmonlardan bir ming olti yuz kishi qarshi turishi lozim kelurdi.
Asbob olamiga qaraganda, bu ish imkoniyatdan tashqaridir. Shuning uchun Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Xaybar g‘animatlaridan bularga hissa chiqarib bo‘lsa ham, bu ishdan to‘xtatmoqchi bo‘lgan edilar. Ular unamagach, Alloh taolodan mo’minlarga g‘aybiy yordam yetib, bularni to‘xtatishga majbur qildi. So‘ngra Xaybar shahri Hazrati Ali qo‘lida fath bo‘lgach, G‘atafon raislari suqlik qilishib, o‘lja mol umidida Rasululloh oldilariga keldilar. Bularning raislari Uyayna aytdi:
— Ey Muhammad, Xaybardan olmish o‘lja mollardan bizlarga ham berishing lozimdur. Chunki yahudlarga yordam berishdan bosh tortib, sen bilan urushmoqqa rozi bo‘lmadik.
Anda Rasululloh aytdilar:

— Hoy yolg‘onchi, bu so‘zing yolg‘ondur. Alarga yordam berish uchun qo‘l tortib yo‘lga chiqqan eding, lekin orqangdan eshitilgan so‘z seni yo‘ldan qaytardi. Yo‘q esa sen bizni ayab turmas eding. Endi senga Ruqaybani berurman.
Anda Uyayna:
— Ruqayba nimadur? — deb so‘radi.
— Tushingda Ruqayba tog‘ini ko‘rmish eding, endi shuni olursan, — dedilar.
Bu so‘zning asli ersa shundoq erdi. Uyayna Xaybar yahudlariga yordam uchun to‘rt ming askar olib yo‘lga chiqmish edi, yuqorida aytilmish so‘z bahona bo‘lib, yo‘ldan qaytmish edilar. Kelgandan so‘ngra o‘z joylarida besh-o‘n kun turib, hech qanday qo‘rqinchlik ish borligi sezilmagach, qaytganlariga pushaymon bo‘ldilar. Bu yerda chidab turolmay, Uyayna boshliq bir necha raislar har qanday bo‘lsa ham Xaybargacha borib ko‘raylik-chi, deyishib yo‘lga chiqishdi. Kechalab yurishib, Xaybar yaqiniga kelib yetishdilar ersa, raislari Uyayna tush ko‘rmish edi. U tungi tushida o‘rmon ko‘rgandek o‘rnidan sapchib turib: «Bu kecha ajab yaxshi bir tush ko‘ribdurman. Tushimda Ruqayba tog‘ini quchog‘imga oldim («Ruqayba» arab tilida «bo‘yincha» demakdir). Muning ta’biri shulki, Muhammadning bo‘ynidan tutib, o‘zimga bo‘ysundirurman. Bu ko‘rgan tushim barchamizga bashoratdur», dedi.
Alloh taolo Rasulullohga muni allaqachon bildirmish edi. Bu ko‘rgan shaytoniy tushdan yana umid qilib Xaybarga keldi ersa, Rasululloh Xaybarni fath qilibdilar. Muni ko‘rib hayronlikda qoldi. Yana qarab turmasdan ochko‘zlik qilib Rasulullohdan o‘lja so‘radi. Ana shu chog‘da Payg‘ambarimiz mo‘jiza ko‘rsatib: «O‘sha tushingda ko‘rgan Ruqayba tog‘i sengadir, shuni olg‘il», dedilar. Bu mo’jizani ko‘rib tursa dag‘i dili uyg‘onib iymon keltirmadi.
Xaybarni fath qilgan kunlarida xurmolar pishmagan dumbullik vaqti edi. Undan ko‘proq yeyishganlikdan askar ichida bezgak kasali ko‘paygani turdi. Muni Rasululloh bilgach, buyurdilar, erta namozining azoni bilan takbiri orasida sovuq suvga g‘usl qilg‘aylar. Shu bilan barchalari shifo topib, bezgakdin qutulishdi.
Xaybar urushida sahobalardan o‘n besh kishi shahodat topmish edi. Yahudlardan ersa to‘qson uch kishi o‘ldirildi. So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Xaybarning yerlaridan qanchalik hosil chiqdi ersa, shuning teng yarmini xazinaga topshirish sharti bilan har qaysi yerni yana o‘z egasiga qaytarib berdilar.
Hazrati Umar davrlarigacha yahudlar shu shart uzra turishib, Xaybar yerlaridan foydalanib keldilar. Bu ne’matga ham qanoat qilmasdan Islomga qarshi ba’zi bir xiyonat qilganliklari uchun arab tuprog‘idan haydab chiqarildi. Yo‘q ersa, Hazrati Umar davrlarigacha o‘z yer-suvlarida erkinlik bilan yashab turdilar. Keyin bulardan katta bir xiyonat sodir bo‘ldi. Shundoqki, Shom muhojirlaridan Mithar ibn Nofe’ degan bir kishi bor edi. U odam Shom fath bo‘lgandan keyin, urushda asir olingan nasorolardan o‘n kishini birga olib, Madinaga keldi. Muning Xaybarda bog‘lari, yer-suvlari bor edi. Alarni ishlatmoq uchun shu joyga keltirdi. Bu yerga kelgach, yerlik yahudlardan biri qullarga ig‘vo qilib:
— Sizlar nasoro, bizlar esa yahudiy erurmiz. Sizlar va bizlarga arablar qilich kuchi bilan bo‘ynimizga minib hukmron bo‘ldilar. YOlg‘iz arab sizlardan qul qilib ishlatishga o‘n kishini keltirmish, bu nechuk xorlikdur. Endi kundan-kunga mehnatingiz oshgay, hayvon o‘rnida ishlayverib, azobga qolg‘aysizlar. Sizlarga mening maslahatim shulki, ishdan qaytib, qachon bu qishloqdan tashqari chiqdingiz ersa, uni o‘ldirib o‘z yurtingizga qochib ketsangiz, shundagina undan qutulg‘aysiz. Yo‘q ersa o‘lguncha umringiz qullik bilan o‘tgay,— dedi.
Ular ham:
— Aytqoning to‘g‘ridur. Lekin bu ishga qurolimiz yo‘q, — degan edilar, yashirincha

ularga ikki-uch dona pichoq ham keltirib berdi. Alar ishdan qaytgach, Xaybar tashqarisiga chiqib yonroq joyda Mithar ibn Nofe’ga hujum qildilar. Quroli qo‘lida bo‘lmagach, yolg‘iz o‘zini mudofaa qilolmadi. Besh-o‘n joyiga pichoq urishib, ani shahid qilishdilar. Mundan boshqa Rasululloh zamonlarida ham bir necha martaba bu yahudlardan yashirincha xiyonatlar bo‘lgan edi. Mana shu sabablar bo‘lib, Hazrati Umar xalifalik davrlarida bari yahudlarni arab tuprog‘idan chiqarmoqqa qaror qildi.
Barcha Ansor, Muhojir sahobalarning fikrlari ham shul edi. Xaybar yahudlari bu xabarni eshitdilar ersa, raislaridan biri Hazrati Umar oldiga kelib:
— YO amiral mo‘minin, bizlarni Xaybar tuprog‘idan qandoq chiqara olursiz? Payg‘ambaringiz Muhammad alayhissalom Xaybar yerining yarmi hosilotini berish sharti bilan bu yerni bizga topshirgan edi. Endi siz bu joydan bizlarni chiqarur bo‘lsangiz, Payg‘ambaringiz Muhammad yo‘lini buzg‘on bo‘lursiz, — dedi.
Anda Hazrati Umar:
— Agar senlarni arab tuprog‘idan chiqarur ersam, Rasululloh amrini bajargan bo‘lurman. Sening haqingda aytgan so‘zlari hali menim yodimdan chiqqani yo‘q. U so‘z ersa, sening ham yodingda bor bo‘lg‘ay. Rasululloh senga: «Ey faloniy, bir kun kelur, Xaybardan chiqarilg‘aysan, yuklik tuyangni yetaklab Shom sahrosida kunlab-tunlab yurgan chog‘ingda holing nechuk bo‘lg‘ay?» degan edilar. Mana Rasululloh aytgan o‘shal so‘zning vaqti endi keldi, — deb butun yahudlarni Xaybardan haydab chiqarishga buyurdi.
Alardan qolgan mol-dunyolarni bo‘lsa, xolis baholab qiymatini berdilar. Alarning ba’zilari Taymoga, qolganlari Shom tuprog‘idagi Ariho degan yerga ketdilar.
Yana Rasululloh sollallohu alayhi vasallam yahudlar haqida aytgan edilar: «Arab tuprog‘ida ikki din birgalashib turolmaydi». Bundin maqsad, yolg‘iz Islom dini yashaydi, demakdir.
Mana bu hadis mazmunicha arab tuprog‘ida borliq yahud va nasorolarni qolgan joylardan ham chiqarmoqqa hukm qildi. U zamondan boshlab arab o‘lkasida Islom dinidan o‘zga din qolmadi. Bu Xaybar g‘azotida Rasululloh sollallohu alayhi vasallamdan sahobalar bir necha mo‘jiza ko‘rdilar. Shu urushda sahoba bahodirlaridan Salama ibn Akva’ga kattiq zarba yetdi. Uning hayotidan barchalari umid uzdilar. Ul ersa jon achchig‘i bilan o‘zini Rasulullohga yetkazdi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aning jarohatiga uch qayta tupurdilar. Muborak nafaslari tegishi bilan jarohat ko‘rmagandek bo‘lib, u sog‘lom bo‘lib ketdi.

## VODIL QURO VOQEASI

Hijratning yettinchi yili Xaybar qal’alarini fath qilib kelayotganlarida Rasululloh Vodil Quro yahudlarini Islomga da’vat qildilar. Agar Islomni qabul qilsalar, yer-suvlari o‘zlariga qolib, mol-jonlari ham omon topgay, deb Rasululloh va’da qilsalar ham, alar urush qilmoqchi bo‘lishdi.
Bu urushda o‘n ikki kishilari o‘lgach, omon so‘rashga majbur bo‘ldilar. Bularga omonlik berilgach, Xaybar yahudlariga qilingan kelishuv bo‘lib, yer hosilotining yarmini Rasulullohga topshirish sharti bilan butun yer-suvlari qoldirildi. Bulardan boshqa alarning Madinadan olti kunlik yerda Fadak degan yahudlar qal’asi, sakkiz manzillik joyda Taymo degan bir shaharlari bor edi. Bu joylardagi yahudlar esa Xaybar voqeasini eshitgach, jizya to‘lashga rozi bo‘lishib, o‘z joylarida qolishdi. Fadak yahudlari ersa bunga rozi bo‘lishmay, yer-suvlarini tashlab, xohlagan yoqqa ko‘chib ketish sharti bilan sulh qildilar. Xaybar shahri va uning atrofida yashayotgan yahudlar o‘z yerlarining hosillaridan teng yarmini tuzilgan kelishuvga binoan Rasulullohga topshirishlari lozim edi. Buni yig‘ib olish

uchun Rasululloh ansor sahobalardan Abdulloh ibn Ravohani tayinlamish edilar.
Bu kishi ersa alardan xazina haqini qoldirmay olishga qattiqroq kirishdi. Yahudlar ishni yumshatish chorasini qilmoqchi bo'lishib, u kishiga pora berish ishoratini qildilar.
Abdulloh ibn Ravoha buni payqab qolib, alarga:
— Ey Xudo dushmanlari, menga harom narsa yedirib, meni bulg'amoqchidursiz, bu ishning bo'lishi menim ustimda mumkin emasdur. Eng yaxshi ko'rgan kishim tomonidan eng yomon ko'rgan kishilar ustiga shu xizmat uchun keldim. Xudo haqqi, menim ko'zimga sizlar to'ng'izdan ham, maymundan ham yomonroq ko'rinasizlar. Shunday bo'laturib, tutgan dinimning sharofatidan sizlarni eng yomon ko'rishim, Rasulullohni eng yaxshi ko'rishim meni adolat yo'lidan toydira olmaydi, — dedi. Raziyallohu anhu.
Shuning bilan Xaybar ahli boshliq Madina atrofidagi barcha yahudiylar ba'zilari sulh bilan, ba'zilari urush bilan bo'ysunganlikdan, musulmonlar ichki dushmanlarining ziyon-zahmatidan qutilgandek bo'lib qolishdi.

## QURAYSH BAHODIRLARIDAN UCH KISHINING IYMON KELTIRISHLARI

Yana shu yili Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Xaybar g'azotidan kelganlaridan keyin ko'p vaqt o'tmay Quraysh ichida atoqlik uch kishi kelib iymonga musharraf bo'ldilar. Bular Xolid ibn Valid, Amr ibn Os, Usmon ibn Talha edilar. Xolid ibn Valid butun dunYo tarixida tanilgan, inson olamida atoqli mohir qo'mondonlarning eng birinchisi bo'lib hisoblanadi. Shuning uchun Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu Islom qahramoni haqida baho berib: «Xolid Allohning qilichidur», degan edilar. Islom olamida bunday ulug' sharafga ega bo'lgan undan boshqa hech kishi yo'qdur.
Alloh bir ishni qilmoqchi bo'lur ekan, eng avval uning sabablarini tayyorlaydi. Hazrati Xolidning iymon keltirishiga sabab bul erdikim, akasi Valid bundan ilgariroqda Rasulullohga kelib iymon keltirmish edi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam andin Xolid ibn Validni so'rab:
— Unga o'xshash oqil kishilar Islomning haqligini yaxshi bilgaylar, aqli bor odamlarga bu ish yashirin emasdur. Mo'minlar safida turib, Xudo dushmani kofirlar bilan jihod qilmoq unday odamning eng ulug' vazifasidur. Agar u iymon keltirib, Islomga xizmat qilar ekan, boshqalardan uni ilgari tutgaymiz, — dedilar.
Rasulullohdan bu so'zni Valid anglagach, ukasi Xolidga xat yozdi. Rasulullohning unga qilgan iltifotlarini aytib qanoatlantirgan edi. Xatni o'qib ko'rgach, undagi Rasulullohning so'zlaridan ilhomlanib, Islom muhabbati ko'ngliga tushdi. Chunki Rasululloh Xolid haqida bunchalik iltifot qilishlarini gumon qilmagan ham edi. Buning ustiga bir kuni tush ko'rsa, hech bir ko'kargan narsa yo'q, tor bir joyda siqilib o'tirmish edi. U yerdan turib olg'a qarab yurdi ersa, bir kenglik, yashnab turgan shaharga kelib kirdi. Uyg'onib qarasa tushi ekan. Bu yerdan ketsam torchilikdan qutilib kengchilikka chiqar ekanman deb, ko'rgan tushini o'zi mulohaza qildi. Shu bilan kundan-kunga Islom muhabbati ko'ngliga tushib, bu yerdan hijrat qilib ketmoqchi bo'ldi. Shu orada bir kuni Quraysh raislaridan Safvon ibn Umayya bilan ko'rishib qolib, anga:
— Ey Safvon, o'zing ko'rib turursan, Muhammadning bu ishi kun sayin rivojlanib arab-ajam ustiga g'alaba qozonmoqdadur. Rostini aytganda, aning davlati bizning davlatimizdur. Kel endi o'rtadan adovatni ko'taraylik. Muhammadga bo'ysunib Islom dinini qabul qilaylik, — dedi.
Anda ul:
— Butun dunYo xalqi aning diniga kirishib, yolg'iz qolur bo'lsam ham, unga iymon keltirmagayman, — deb yuz o'girib ketdi.
So'ngra Ikrima ibn Abu Jahlga uchrab, unga ham shu so'zni aytgan edi, bu ham Safvon

javobini berdi.
Uchinchisida Usmon ibn Talhaga borib shu so'zni unga ham aytmoqchi bo'lib edi, yana ko'ngliga keldi. Bu kishining otasi, amakisi, bir tug'ishgan qarindoshlaridan to'rt kishi Uhud urushida o'ldirilgan edilar. Chunki bu odam Quraysh ichida Abdariy urug'idan bo'lib, urush kunlari askar safi oldida tug' tutib turmoq bularning xos vazifalari edi. Uhud urushi boshlanishi bilan tug' ko'targanlardan olti kishi ketma-ket o'qqa uchirilmish edilar. Alarning barchalari bir urug'dan edi.
Bu voqea Xolidning yodiga kelib, so'z aytishga jur'at qilmadi. Shunday bo'lsa ham, u nima der ekan deb:
— Ey Usmon, bizning holimiz Muhammad oldida, ovchidan qochib iniga kirgan tulkiga o'xshab qoldi. Agar unga bir mesh suv to'ksalar, chiqmaslikka choramiz yo'qdur, — dedi.
U ham bu so'zni anglagach, qaraganicha to'xtab qoldi. Bundan umidlanib Safvon, Ikrimaga aytgan so'zini unga aytib erdi, ul:
— Rost aytursan, shunday qilaylik, — deb, shu kecha ko'rishur joylarini va'dalashdilar.
Tong otib qolganda shul joyda ikkovi topishib, ertalab yo'lga chiqdilar. Hudda degan manzilga kelgan chog'da qarasalar, Amr ibn Os shu joyda o'ltiribdur. «Marhabo, xush ko'rdik» deyishganidan keyin Amr ibn Os bu ikkovlarining qayoqqa borishlarini, nima niyatda Makkadan chiqqanlari so'radi, alar esa rostini aytib:
— Islomga kirish niyati bilan chiqdik,—dedilar. So'ngra Xolid:
— Ey Amr, Alloh haqqi, har qancha yashirganimiz bilan haqiqat oshkora bo'ldi. To'g'ri yo'l ochiq ko'rinib Muhammadning payg'ambarligida mening hech gumonim qolmadi. Shunday bo'lgach, endi qachongacha yo'q bahonalarni qilib, haqiqat yo'lidan chetlab yuramiz. Biz uchun yaxshisi shul bo'lgaykim, Muhammad oldiga borib, iymon keltiraylik, — dedi.
Anda Amr:
— Men ham shul niyat bilan bu joyga keldim, — deb, uchovlari birgalashdilar. Alarning iymon keltirishiga sabab shul edi.
Hijratning beshinchi yili Quraysh qo'shini Xandaq urushidan ruhlari tushib qaytdilar. Chunki bu urushda askarlarining sonlari to'rt barobar ortiq ersa-da, o'zlari uchun foydalik hech qanday ish ko'risholmay qaytgan edilar. Bu ishdan alarning ko'ngillari cho'kib, ruhlari tushgan edi. Safardan qaytishib Makkaga kelgandan so'ngra, Amr ibn Os Quraysh kattalarining majlislariga kelib:
— Barchamiz ko'rib turibmiz, Muhammad ishi kundan-kunga rivoj topib ko'tarilgali turdi. Ko'zing ko'rib turgach, bu ishga chidab turish mumkin emas. Shuning uchun men Habashistonga hijrat qilmoqni ixtiyor qildim, — dedi.
Habash podshosi Najoshiy qoshiga borib, zamonga qarab vaqt kutib turgayman. Agar bu ishda Muhammad yengib chiqar ekan, uning qo'l ostida turib yashagandan Najoshiyning qo'l ostida turishimiz yaxshiroqdur. Bizlarga tarafdor qavmimiz agar yengar bo'lsalar, u chog'da biz qaytib kelsak, yaxshilikdan boshqani alardan ko'rmagaymiz, — dedi.
Buning so'zini barchalari to'g'ri dedilar. Andoq bo'lsa, Najoshiyga yaxshi ko'rgan narsalaridan tortiq yig'aylik, deyishib qo'y-echki terisidan ishlangan bir muncha yaxshi raxt yig'ishib berdilar. Shuning bilan Amr ibn Os Habashistonga yetgach, to'g'ri borib Najoshiy saroyiga tushdi. Xuddi shu chog'da Amr ibn Umayya Rasululloh tomonidan elchi bo'lib, bu ham borib qolgan edi. Hazrati Ja'far boshliq Najoshiy himoyasida o'n yildan beri turishgan muhojir sahobalarni Madinaga olib qaytmoq uchun Najoshiyga noma yozib yubormish edilar. Buni ko'rib Amir ibn Os o'z yo'ldoshlariga:
— Men Najoshiyga kirib, bu kishini bizga bering, deb so'rab ko'rgayman. Agar bizga berdi ersa, to'xtovsiz o'ldiraylik, chunki u Muhammadning eng yaqin kishilaridandir. Agar uni o'ldirur bo'lsak, Qurayshni rozi qilgan bo'lamiz, — deb, shu maqsad bilan to'g'ri

Najoshiyning oldiga kirdi.
Habashlar odaticha Najoshiyga qarab bosh qo‘ydi, buni ko‘rib, Najoshiy:
— Xush kelding do‘stim, u yoqning tansiq narsalaridan bizga nima keltirding? — deb so‘radi.
Keltirgan tortiqlarini aning oldiga yetkazdilar. Bu ham qiziqib, u narsalarni qabul qildi. Buni ko‘rgach, ko‘ngli ko‘tarilib:
— Siz podshodan bizning bir talabimiz bordur, bu ham bo‘lsa dushmanimiz Muhammadning elchisi sizga kelmishdur. O‘tgan urushlarda Muhammad bizlarning bir necha raislarimizni o‘ldirgan edi. Agar shu kelgan kishini bizga berur bo‘lsangiz, Muhammad o‘ldirgan kishilarimizning biri o‘rniga qasos qilib o‘ldirur edik, — dedi.
Bu so‘zni anglashi bilan Najoshiyning qattiq g‘azabi keldi. Oldiga chaqirib olib, Amrning burniga bir musht urdi. Buning zarbidan burun tarnovi singudek bo‘ldi. Bu ishning xijolatidan yer yorilgan ersa, anga kirib qutulg‘ay edi.
So‘ngra Amr hushiga kelgach:
— Agar podshoh bu so‘zni yoqtirmasligini bilsam, hech qachon bunday so‘zni gapirmas erdim. Uning tutgan dini barcha dinlarga qarshi bo‘lganligidan bu so‘z sizga xush kelgaymu deb o‘ylagan erdim, — dedi.
Anda Najoshiy aytdi:
— Ey Amr! Muso payg‘ambarga Allohdin vahiy keltirgan Jabroil alayhissalom ul kishiga ham vahiy keltirib turgay. Endi shunday ulug‘ Allohning payg‘ambari yubormish elchisini menim oldimda qanday o‘ldira olursan? Qasam bilan ayturman, uning keltirgan dini albatta haq dindur. Misr podshosi Fir’avn payg‘ambar Muso oldida qanday yengildi, unga qarshilik qilib oxiri butun lashkarlari bilan suvda g‘arq bo‘ldilar. Shunga o‘xshash Muhammadning dushmanlari ham bir kuni undan albatta yengilgaylar.
Najoshiyning so‘zidan ta’sirlanib Amr:
— Agar sizning qo‘lingizda iymon keltirib, Islomga bay’at bersam bo‘lg‘aymu? — dedi.
Anda Najoshiy:
— Yaxshi bo‘lg‘ay, — deb qo‘lini sunib andin bay’at oldi. Amr ibn Os Najoshiyga shu yerda bay’at berib, aning qo‘lida musulmon bo‘ldi. So‘ngra u yerdan chiqib Madinaga bormoqchi bo‘lib, Hudda degan manzilga kelib turganida Xolid ibn Valid va aning yo‘ldoshi Usmon ibn Talha kelishib qoldi. Ular bilan ko‘rishib, uchovlari bir-birilarining maqsadlarini anglashgandan so‘ngra Madinaga qarab yo‘lga tushdilar.
Lekin bularda: «Rasululloh bilan qanday ko‘rishamiz?» degan qattiq xijolatlari bor edi. Madina shahrining ichiga kirmay turib, Harra degan joyga kelganlarida to‘xtashib, shu yerda tuyalarini bog‘ladilar. Bular ko‘rishmay turib, bularning kelayotgan xabarlari Rasulullohga yetgan edi. Buni anglagach, Rasululloh suyunganlaridan sahobalarga qarab: «Makka shahri o‘z jigarporalarini yubormishdur», dedilar.
Bularning kelishlari ersa barcha musulmonlarga ko‘p quvonchlik bo‘ldi. Xolidning akasi Valid bularni to‘sib chiqmish edi. Ko‘rishgandan so‘ngra alarga: «Ildamroq yuringlar, chunki Rasululloh kelganlaringni anglab, suyunganlaridan sizlarni kutib o‘tiribdurlar», dedi. Shunday bo‘lsa ham o‘tmishdagi Rasulullohga qilgan qarshilik ishlaridan qattiq hijolatda edilar. Hammadan ilgari hazrati Xolid xijolatlik bilan kelib Rasulullohga salom berdi. Suyunganlaridan muborak yuzlari nurlanib yaraqlab, tabassum bilan aning salomiga javob qaytardilar. Hazrati Xolid ham darhol kalima aytib, iymon keltirdi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Xolidning hidoyat topib Islomga kirgani uchun Allohga hamdu sano aytgandan so‘ngra dedilar:
— Ey Xolid, men burundan bilur edim, Alloh taolo senga aql gavharidan nasiba bermish edi. Oxiri o‘shal aql seni yetaklab haq yo‘lga keltirmishdur. Islomning haqligi senga yashirin qolmas deb o‘ylar edim.

Anda hazrati Xolid:
— Yo Rasulalloh, men ko‘p o‘rinlarda sizga dushmanchilik qilib, ko‘p joylarda qarshilik ko‘rsatdim. Dushmaningiz olg‘a safida turib musulmonlarga ziyon bo‘lg‘udek ishlar o‘tkazdim. Yo Rasulalloh bu gunohlarimni Xudo kechirarmikan, Allohdan so‘rab, men uchun duo qiling, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Islom o‘zidan ilgari o‘tgan barcha gunohlarni yo‘q qilgay. Iymon yomg‘irida yuvilib, butun gunohdan endi pok bo‘lding, — dedilar.
Qolgan ikkovi ham shu so‘zlarni aytib Islomga kirdilar. Butun sahobalar ichida shu uchovlaridek urush ilmiga mohir kishi yo‘q edi. Ayniqsa, Hazrati Xolid shu kundan boshlab vafot bo‘lganlaricha Islom askarining boshlig‘i bo‘lib, ko‘p mamlakatlar aning qo‘lida fath bo‘ldi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam: «Xolid Allohning qilichi», deb unga laqab qo‘ydilar. Xolid ibn Valid yolg‘iz Islom tarixida emas, balki butun inson tarixida qilgan xizmatlari taqdirlanib mangulik o‘roz (baxt) egasi bo‘lmishdur. Bu zotning Islom yo‘lida jon ayamay qilgan xizmatlariga qaralsa, butun dunYo musulmonlari uni hurmatlab ruhiga rahmat deyishlari lozimdur.
Xolid ibn Valid hijratning yigirma birinchi yilida Shom o‘lkasi Hims shahrida vabo kasali bilan vafot topdilar, raziyallohu anhu. Yoshi qirq birga to‘lmagan edi. Vafot bo‘lishi oldirog‘ida shul so‘zlarni aytib, butun dunYo musulmonlariga ibrat darsi berib ketmishdir:
— Qo‘rqoq kishilar yaxshilik ko‘rmagaylar. Boshdan-oyoq butun tanamda o‘q qadalmagan, qilich kesmagan, nayza kirmagan tirnoq yuzidek sog‘ joyim yo‘qdur. Ajalim yetmagan ekan, shuncha ko‘p urushlarda o‘lmadim. Ajal o‘qlari yomg‘irdek yog‘ilib turgan minglarcha urush maydonlarining olg‘a saflarida shahodat o‘limini kutdim, u menga taqdir bo‘lmagan ekan, topmadim. Mana endi eshak o‘limidek yotgan yerimda o‘layotibman, — dedi.
Eshak o‘lgandek, degani ersa, shahodat darajasini topmay qolganiga qattiq achinganidan aytgan so‘zidur. Xudo yo‘lida minglarcha jihod maydonlarida javlon urgan bir g‘oziyning maqomi shahidlik martabasidan albatta kam emasdur.
Yana qo‘rqoq kishilarning yaxshilik ko‘rmaslari aniqdur. Chunki Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytdilar: «Agar kishi bir nimarsadan qo‘rqar ekan, u narsa qo‘rqqan kishi boshiga balo bo‘lgay».
Bu so‘zning haqligida hech shak yo‘qdur. «Qo‘rqqanga qo‘sha ko‘rinur», degandek, qo‘rqoqlar it hujumidan ham qutila olmagaylar, bahodirlar ersa arslon bo‘yniga qilich solgaylar. Qo‘rqqanlar har yaxshilikdan quruq qolib, o‘z vatanlarida g‘arib bo‘lg‘aylar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam shu to‘rt narsadan panoh tiladilar: qo‘rqoqlik, yalqovlik, baxillik, dushmandan yengilishlik. Mana bu to‘rt narsadan ummatlarini saqlanishga buyurdilar. Biliklikdur (ma’lumki), bu to‘rtining so‘ngisi oldingi uchining ajralmas natijasidur. Ya’ni, botirlik o‘rnida qo‘rqoqlik, ishchanlik joyida yalqovlik, saxiylik vaqtida baxillik qilur ekanlar, mana mundog‘ millatlar boshqalardan yengilib, dushmanlari oyog‘i ostiga tushib depsandi bo‘lg‘aylar. Islomiyat huquqlari bu yon tursin, bunday odamlar insoniyat huquqlaridan ham butun ajragaylar.
Xudo Qur’onda aytmishdur: «Va lan yaj’alallohu lil-kofiriyna alal muminina sabilan». Ma’nosi: «Kofirlarga hayon (foyda), mo’minlarga ziyon bo‘lg‘udek ishni Alloh hech qachon qilmaydi».
Bu so‘zning haqligida hech shakimiz yo‘qdur. Lekin bu kunlarda haqiqiy mo‘minlarning topilishlari gumondir. Qur’onning aytishicha, xorlikka bo‘ysunmoq, kofirga qul bo‘lmoq yo‘qdur.

## HAVOZIN VOQEASI

Yana shul yettinchi yilning barot oyida Rasulullohga shunday xabar yetdikim, Makkagacha ikki-uch kunlik Turba degan yerda Havozin qabilasidan bir firqa kishilar chiqib, Islomga qarshi harakatda bo‘lmishlar. Buni anglab Rasululloh sollallohu alayhi vasallam o‘ttiz kishilik bir bo‘luk askarga Hazrati Umarni boshliq qilib, alar ustiga yubordilar. Kechasi yurib, kunduzi yashirinib, dushman yeriga kelib qarasalar, alardan hech narsa bu joyda qolmabdur. Bularning kelishlarini bilib qolishib, oldinroq tog‘ma-tog‘ qochib ketmish edilar. Bu yerdan boshqa yoqqa o‘tishga Rasulullohdan ruxsat bo‘lmagan edi. Shu bilan hech yerda dushmanga uchrashmay, urush-talashsiz Madinaga qaytib keldilar.

## BANI MURRA VOQEASI

Yana shu yili Sha’bon oyida Bashir ibn Sa’dni o‘ttiz kishiga boshliq qilib, Fadak nohiyasida Bani Murra qabilasi ustiga yubordilar. Bu yer esa, Xaybar tomonida Madinadan olti kunlik yiroqlikdagi bir joydur. Bu yerlik kishilar mol-chorvalarini o‘tlovga qoldirib, o‘zlari qishlovga ketmish edilar. Shu chog‘da sahobalar kelib qarasalar, mol ustida cho‘ponlardan boshqa kimarsani ko‘rmagach, butunlay mollarni haydab jo‘nayverdilar. Bu ishdan mol egalariga xabar yetib, orqalaridan quvlashib, tun yarmilarida yetishib keldi. Tong otguncha bir-birlariga o‘q otishdilar. Tong yorigandan so‘ng dushmanlar qarasa, o‘zlaridan ular bir necha barobar oz ko‘rindilar. Buni payqab qolib, har yoqdan o‘rab hujum qildilar. Musulmonlarga urushdan qochish harom bo‘lganlikdan, shuncha qalin dushmanga berilmay, urushib yurib barchalari shahid bo‘ldilar, raziyallohu anhum. YOlg‘iz Bashir, alarning boshliqlari, yarim jon bo‘lib o‘liklar ichida qolgan edi. Joni bormikan deb oyoq oshig‘iga urib qarasalar hech qimirlamagach, o‘lgan ekan deb, uni tashlab ketdilar. Dushmanlar ketgach, bir oz hushiga kelib, shu yerda turgan bir yahudiy uyiga ming mashaqqat bilan arang yetib oldi. Bu joyda ikki-uch kun turib, ozgina yaxshiroq bo‘lgach, Madinaga keldi. Rasululloh bu musibat xabarini ilgariyoq anglagan edilar.

## MAYFA’A VOQEASI

Yana shu yilning Ramazon oyida G‘olib ibn Abdullohni bir yuz o‘ttiz odamga boshliq qilib, Mayfa’a qabilasiga borib chopul (hujum) qilishga buyurdilar. Bu yer ersa Najd nohiyasida bo‘lib, Madinaga sakkiz kunlik yo‘l edi. Tuyuqsizdan borib alarni bosdilar. Dushman boshlig‘i urushda o‘ldirildi. Qolganlari esa har yoqqa qochib yo‘qoldilar. Alardan qolgan mol-chorvalarni butunlay haydab Madinaga keldilar. Shu urushda Rasulullohning asrandi o‘g‘illarining o‘g‘li Usoma ibn Zayd Nahyak ibn Mirdos ustiga hujum qildi. Qilich urar chog‘ida omon so‘rab: «La ilaha illallohu», dedi. Qo‘rqqanidan aytadur deb, omon bermay uni o‘ldirib qo‘ydi. Madinaga kelgach, bu voqeani Rasululloh angladilar. Usomani chaqirib:
— «La ilaha illalloh» degan kishini nechuk o‘ldirding? Endi «La ilaha illalloh»ga nima javob berasan?—dedilar.
Anda Usoma:
— Yo Rasulalloh, o‘limdan qo‘rqib buni aytgandur,— dedi.
Rasululloh:
— Ey Usoma, ko‘ksini yorib ko‘rmadingmu, rostmi, yolg‘onmi bilur eding, — dedilar.
Bundan ogohlanib darhol Usoma tavba qilib, istig‘for o‘qidi. «La ilaha illalloh»ni qanday

qilursan?» deb bu so‘zni yana uch marta aytdilar. Hazrati Usoma bu ishdan qattiq xijolatga qolib: «Koshki Islomga endi kirgan bo‘lsam, bu qilgan gunohim kechirilar edi», dedi. So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam: «Bu gunoh kafforatiga Usoma bir qulni ozod qilsin», deb buyurdilar. O‘lik egalariga o‘zlari xazinadan xun-tovon to‘ladilar. Sallallohu alayhi vasallam.

## G‘ATAFON VOQEASI

Yana shu yili Xaybar atrofida yashaydigan G‘atafon qabilasi Madinaga chopul (hujum) qilmoqchi bo‘lib, Uyayna ibn Hisn qo‘l ostiga to‘planmishlar edi. Bu xabar Rasulullohga yetgach, Bashir ibn Sa’dni boshchi qilib uch yuz kishilik askarni alar ustiga yubordilar. Bu askar ersa kunduzi yashirinib, kechasi yo‘l yurib, dushman yeriga kirdi va ham ular soqliq bilan turishib ekan, bulardan xabar topishib qoldi. Qarshi chiqishga qo‘rqib, mol-chorvalarini tashlab, tog‘larga tarqalishib qochdilar. Alardan qolgan ko‘p sonli o‘lja mollarni haydashib Madinaga keldilar. Musulmonlarni ular talamoqchi edilar, uning teskarisi bo‘ldi. Aning o‘rniga o‘z mollaridan ajrab qolishdi. Dushmanlardan ikki kishi asir olingan edi. Rasululloh oldilarida iymon keltirganlaridan so‘ngra o‘z yurtiga qaytishga ruxsat berdilar.

## UMRATUL QAZO VOQEASI

Yuqorida yozilishicha, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam hijratning oltinchi yili Umra ibodatini qilish uchun Madinadan Makkaga borgan edilar. Musulmon kishilarga, qudrati yetsa hajga borish farz, umra qilish sunnatdur. Uch marta umra qilgan bir hajning savobini topgay.

Bir kecha Rasululloh tush ko‘rsalar, Makkaga borib sahobalar bilan umra qildilar. Tushlarining to‘g‘ri kelishida shak yo‘q edi. Chunki payg‘ambarlarning tushlari esa vahiy o‘rnida bo‘lur. Lekin qaysi yilda bo‘lishini bilmadilar. Shu yili bo‘lg‘aymu deb, umid bilan Rasululloh boshliq bir ming to‘rt yuz kishi Madinadan chiqqan edilar. Makkaga kelsalar, Quraysh mushriklari bu ishga to‘sqinlik qilishib, Baytullohni ziyorat qilishga yo‘l qo‘ymadilar. Ikki orada uzoq tortishishlar bo‘lgandan so‘ngra, besh moddalik shartnoma tuzib, Hudaybiya sulhi qilinmish edi. Aning birinchi sharti ersa, kelasi yili Rasululloh shu kishilari bilan Makkaga kelib, bu yili qilolmagan umraning qazosini qilg‘aylar. Musulmonlar shahar ichiga ziyorat uchun kirganlarida Makka mushriklari uch kungacha shahar tashqarisida turgaylar. Mana shu sulhnoma bo‘yicha bir yil o‘tgandan keyin oldingi yili umraga borishgan bir ming to‘rt yuz kishi bilan Makkaga qarab yo‘lga chiqdilar. O‘tgan yili bormagan odamlardan ham qo‘shilib askar soni ikki mingga yetdi. Bular ichida yuz kishilik Bashir ibn Sa’d qo‘mondasida otliq askar ham bor edi. Sulhnomada qurol ko‘tarmaslik shart qilingan bo‘lsa ham, askar uchun kerakli qurollarini birga olmoqqa buyurdilar.

— Shartimizga ko‘ra, Makka shahrining ichiga kirganimizda yolg‘iz qilichdan boshqa qurol ko‘tarmaymiz. Soqliq yuzasidan boshqa qolgan yaroq-jabduqlarimizni shahar tashqarisida qoldiraylik. Askarlarimizning bir bo‘lugi uni saqlab tursinlar. Agarda dushman tomonidan biror turlik xiyonat sezilar ersa, u chog‘da ani ishga yaratqaymiz, — dedilar.

Rasulullohning bu qilgan ishlari barcha ummatlariga, ayniqsa, askar boshchilariga katta ibrat bo‘lib, urush kunlarida qanchalik soq bo‘lishi kerak ekanligini bildirdi. Chunki Rasululloh shu payg‘ambarlik davri — yigirma uch yil ichida aytgan so‘zlari, amal qilgan ishlari ersa butun ummatlar uchun ikki dunYo davlatini topish yo‘llarini o‘rgatish edi.

Shuning uchun Xudo Qur’onda aytgandur: «Laqod kana lakum fi rasulillahi usvatun hasanatun», ya’ni, «Rasulullohning aytgan so‘zlari, qilgan ishlarida musulmonlarga yaxshilikka ulgu bo‘lg‘udek ko‘p foyda bordur». Bundan boshqa ham shu mazmunda kelgan oyatlar Qur’onda ko‘pdir. Agar, biz musulmonlar, shu yo‘lda kelgan oyat, hadislarning birortasiga amal qilgan bo‘lsak edik, bugungi kunda islomiy, insoniy haqlarimizdan mundog‘ ajrab qolmas edik. Endi nima chora qilgali bo‘lur, ish vaqtidan o‘tdi. Qachonlardan beri yig‘ilib yotgan yozuqlarimiz endi boshimizga yetdi. Allohning ulug‘ qudratidan o‘zgaga umid etarlik o‘rin qolmadi. Yo‘q esa Islomdek dini bor, Haq yuborgan Muhammad alayhissalomdek payg‘ambari bor, ko‘kdan tushgan Qur’ondek kitobi bor bir millat hech qachon bunday xor-zorlikka qolishi mumkin emasdur.
Chunki Alloh aytmishdur: «Innalloha la yug‘ayyiru ma biqavmin xamma yug‘oyyiru ma bianfusihim» Ma’nosi: «Alloh taolo bir qavmga bergan ne’matni o‘zgartirmaydi, qachonki, u ne’matning shukrini qilmasalar, aning qadriga yetib yaxshi kutmasalar, ul chog‘da ne’matdan ajragaylar, davlatlari qo‘llaridan ketgay». Bu oyatning mazmunicha, o‘zimizdan o‘tmagan bo‘lsa edi, hech qachon vatanimiz, davlatimiz qo‘limizdan ketmas edi. Bu qayg‘ulik qissani gapirish bu joyga sig‘maganlikdan, yana o‘z so‘zimizga kelaylik.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam shu safarga chiqar chog‘larida Madina masjidining eshigida turib, o‘tgan yili qazo bo‘lgan umra niyati bilan ehrom bog‘ladilar. Musulmonlar haj yoki umra qilmoqchi bo‘lsalar ehrom bog‘lagaylar, ya’ni ko‘ylak, tanbol o‘rnida ikki lo‘ngini birisini beldan tubanga bog‘lab, yana birisini orqa yelkaga tashlab turib haj yoki umra qilmoq uchun niyat qiladilar. Shu chog‘da «Labbayka» qichqirish shartdur.
Rasululloh ehrom bog‘laganlarida sahobalar ham Payg‘ambarimizga ergashib barchalari «Labbayka» aytishdilar. Madinadan bir manzil yurib Zulxulayfa degan joyga kelganda, qorovullik qilib otliq askar olg‘a yursin, deb buyurdilar. Makka shahri yaqinida Marri-zahron degan bir joy bo‘lib, qorovul askarlari shu yerga yetganlarida, Quraysh ahlidan bir qancha kishilar bularga qarshi chiqdilar. Bu xilda saylangan qurollik otliq askar kelishini ko‘rib, ularga qo‘rqinchlik tushdi. Tezlikda qaytishib, bu ishdan Qurayshga xabar berdilar. Alar ersa, o‘z raislaridan Mikraz ibn Hafsni boshchi qilib bir necha kishini Rasulullohga yubordilar. Bular Batnu Ya’juj degan joyga kelishganda Rasulullohga yo‘liqib:
Ey Muhammad, kichikligingdan beri shu yoshga yetguncha hech bir xiyonat ishini sendan ko‘rmagan edik. Endi bu qandoq ishdur, o‘rtamizdagi ahdnomamiz qarshi ustimizga qurollik askar keltirmishsan? — deyishdi.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Ey Mikraz, Quraysh ustiga qurol ko‘tarib kirmagaymiz. O‘shal sulhnomada qanday shartlar qo‘yilmish bo‘lsa, albatta, unga rioya qilgaymiz, — dedilar.
So‘ngra Rasululloh o‘zlari Marri-Zahron manziliga tushib, yaroq-jabduqlar ustiga Avs ibn Xavloni boshchi qilib ikki yuz kishi qo‘ydilar. Shu bilan har ikki tomon ham bir-birlariga ishonishib qoldi. Sulhnoma bo‘yicha Quraysh xalqi shaharni bo‘shatib uch kungacha o‘zlari tashqarida turishlari shart edi. Shunga binoan mushriklar Makkani bo‘shatib, shahar tashqarisiga chiqishib turdilar. Lekin Islomning shon-shavkatini ko‘rishga ko‘zlari yo‘q edi. Dushmanlarimiz Baytullohni tavof qilishib yurganlarida, unga qarab turib qanday chidar ekanmiz, deyishdi.
Shahar bo‘shagani xabari Rasulullohga yetgach, Qasvo nomli tuyalarini minib, butun sahobalar atroflarini qurshagan holda Makkaga kirdilar. Jilovlarida Abdulloh ibn Ravoha, oldi-orqalarini o‘ragan askarlar ushbu oyatni qichqirishib o‘qishar edi:
«La ilaha illallohu vahdahu, sadaqo va’dahu va nasaro abdahu va a’azza jundahu va hazamal ahzoba vahdahu».
Ma’nosi: «Bir Allohdan o‘zga Yaratguvchi yo‘qdur. Va’dasini chinga chiqardi. Quli

Muhammadga yordam berdi. Aning askarini aziz qildi. Ahzob urushida ko'p askarni yolg'iz o'zi yengdi».
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam shahar ichiga kirganlarida Makka mushriklari Qaynuqo' tog'i ustida qarab turishgan edi. Mushriklar o'zaro gapirishar edi: «Madina xalqining kuchlari ko'p yo'qdur. Chunki ular bezgak, isitma bo'lgan kishilardur. Bugun Baytullohni shunday odamlar kelib tavof qilishdilar, qarab turaylik».
Bu so'zni Rasululloh angladilar ersa aytdilarkim: «Mo'minlar Baytullohni tavof qilib aylanganlarida bahodirlardek yelib-yugurib aylansinlar. Shu uchunkim, alarning ko'zlariga askarlarimiz kuchlik, haybatlik bo'lib ko'ringay».
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Baytullohni tavof qilish oldida ridolarini ostidan olib o'ng qo'llarini yelkalari bilan ochiq qo'ydilar. Buni ko'rib barcha sahobalar ham shundoq qilishib, Rasululloh aytganlaridek, bahodirona yurishib Baytullohni tavof qilishga turdilar. Tog' boshida qarashib turgan mushriklar musulmonlarning tavof qilishidagi bahodirona yurishlarini ko'rishib, ko'ngillariga vahima tushdi. Sahobalarni dastlab ko'rganlarida bularni Madina bezgagi qonlarini so'rib, kuch-quvvatlarini qo'ymagan, deyishgan edi. Baytullohni bu xildagi tavof qilganlarini ko'rishgach, ul o'ylaganlari puchga chiqdi. Mana shundan boshlab hajga borgan kishilarga Ka'bani birinchi tavof qilishlarida uch marta aylanganlaricha bahodirona yurishlari sunnat bo'lib qoldi.
Islomning besh asosidan bittasi hajga borishdir. Boy kishilarga umri ichida bir marta haj qilish farz bo'ldi. Boshqalar esa borishga ixtiyorlidurlar. Sharoiti bo'laturib qudrati yetgan kishilar uzrsiz umri ichida haj qilmay qolsalar, Rasulullohning marhamat qilishlaricha, unday odamlar islomiyatdan tashqari qolgaylar. Qirq besh yildan beri biz Turkiston musulmonlari asorat ostida qolib, o'z vatanimizda g'arib bo'lganligimizdan bu ulug' diniy vazifamizni bajarolmay kelamiz. Ilm, fan kundan-kunga ko'tarilib, madaniyat eng o'sgan davr hisoblangan XX asrda inson olamining bir tomoni ongsizlik davrining natijasi bo'lgan mustamlakachilar asoratidan qutilayotgan bo'lsalar, ikkinchi tomondan onglik vahshiylar changali ostida ezilib, qayta boshdin qullik davriga kirmoqdadur. Buning sababi, Payg'ambarimiz Muhammad alayhissalom aytganlaridek, bu olamning hayoti tubsiz dengiz ustida qalqib yurgan kemadagi xalq kabidur. Kema ahllari esa uning qaysi qavatida o'ltirgan bo'lishiga qaramay, «kemaga tushganlarning joni bir» degandek, kemaning qay yeri zararlangan bo'lsa, uni tuzatib turishlari albatta zarur.
Agar unday qilmay, har kim o'zi o'ltirgan qavatigagina qarab, shunigina nazarga olsalar, boshqa qavatlarining buzilib teshilishi bilan ishlari bo'lmasa, bunday teshilgan kema ichida o'ltirgan kishilar, qaysi qavatida bo'lishdan qat'i nazar, bir kuni halok bo'lmasdan qolmaydilar.
Yana o'z so'zimizga kelaylik. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makka shahri ichida uch kun turib, xavf-xatarsiz ibodat marosimlarini o'tkazdilar. O'tgan yili ko'rgan tushlari ersa to'g'ri chiqib, Xudo tarafidan kelgan vahiy ekanligiga gumon qolmadi.
Bu muddat o'tgandan keyin shahar tashqarisida turgan Quraysh mushriklari Amr ibn Suhaylni yuborib, Makkadan chiqib ketishlarini so'radilar. Shartnomaga muvofiq Rasululloh sollallohu alayhi vasallam sahobalar bilan shul kuni Makkadan chiqdilar.
Hazrati Hamzaning Amoma degan sag'ir qizlari Makkada qolgan edi. Rasululloh Makkadan chiqayotganlarini ko'rib, orqalaridan ergashib yig'lagani turdi. Hazrati Ali buni ko'rib:
— O'z amakim qizini mushriklar ichida yetim qoldirib, nechun tashlab ketgayman? — dedi va darhol ul qizni ko'tarib oldi. Kajava ichida o'ltirgan Payg'ambarimizning qizlari hazrati Fotimaga:
— Ol buni, amakingning qizidur, boqib olgaymiz,— deb topshirdilar.
Shu bilan Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makkadan chiqqanlaricha sog'-salomat

Madinaga keldilar. So‘ngra Hazrati Ali, akalari Ja’far, Payg‘ambarimizning asrandi o‘g‘illari Zayd ibn Horisa — bu uchovlari o‘rtasida qiz ustida talash paydo bo‘ldi. Da’volashib Payg‘ambarimizning oldilariga keldilar. Hazrati Ali aytdi:
— Yo Rasulalloh, bu qizga hammadan men haqliman, amakim Hamzaning qizidur, yana Makkadan bu qizni men o‘zim keltirdim, — deb aytdi.
Zayd ibn Horisa turib:
— Yo Rasulalloh, bu qizga men haqliman, chunki bu mening do‘stim va din qarindoshim qizidur. Men aning vasiysi erurman, menga topshiring, o‘zim tarbiyat qilurman, — dedi.
Anda Ja’far aytdi:
— Yo Rasulalloh, bu qizga ikkovidan ham men yaqinroq erurman. Hamza ibn Abdulmutallib menga ham amaki bo‘lur, buning ustiga, bu qizning xolasi mening nikohimdadur — dedi.
So‘ngra Rasululloh qizni Ja’farga hukm qilib aytdilar:
— Kishining xolasi o‘z onasidek mehribondur.
Shuning uchun shariat hukmida o‘g‘il-qiz yetim bolalarni boqishga ota qarindoshlari qolib, ona qarindoshlari haqlik bo‘ldi.
Shu bilan qizning janjali tamom bo‘lgach, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Hazrati Aliga qarab:
— Ey Ali, sen mendan erursan, men sendan erurman, — dedilar.
So‘ngra hazrati Ja’farga boqib:
— O‘zing ham, xulqing ham menga o‘xshaydi, — dedilar. Keyin Zayd ibn Horisaga qarab:
— Sen bizning ukamiz va do‘stimizsan, — dedilar.
Bundan maqsadlari bularning ko‘ngillarini ovlab, ruhlarini ko‘tarish edi. Rasulullohning bunday ulug‘ iltifotli so‘zlarini anglab, bek suyunib ketdilar. Haqiqatda uchovlaridek yaqin jonfido kishi yo‘q edi.
Shu bilan hijratdan yetti yil o‘tib, sakkizinchi yil kirdi.

## G‘OLIB IBN ABDULLOH CHOPULI

Shu yilning Safar oyida G‘olib ibn Abdullohni bosh qilib Banil Mulavvih qabilasi ustiga askar yubordilar. Madinadan chiqib Kadid degan joyga kelganlarida Islomga qarshi qabila raislaridan Horis ibn Molik degan kishi yo‘liqib qolib, uni asir oldilar. Bu kishi ersa Rasulullohning eng qattiq dushmanlaridan edi. Qo‘lga tushgandan so‘ng o‘zini qutqarish uchun: «Musulmon bo‘lish niyati bilan Rasulullohni ziyorat qilgani chiqqan edim» dedi.
Anda G‘olib ibn Abdulloh aytdi:
— Agar bu so‘zing rost bo‘lsa, biror kun bizga bandi bo‘lib turar ersang, senga hech zarari yo‘qdur, balki savob topgaysan. Agar bu so‘z bilan joningni qutqazmoqchi bo‘lsang, qo‘limizda tutqun turishing biz uchun yaxshiroqdur, — dedi.
So‘ngra uning qo‘l-oyog‘ini bog‘lab, ustiga bir kishini qorovul qo‘yib: «Agar qarshilik qilar ekan, boshini kesgil», deb buyurdi. Shunday qilib yurib o‘ltirib bir toqqa kelib yetdilar. Shu tog‘ni oshib o‘tsalar, dushman ustiga tushilur edi. Tog‘ tubida to‘xtashib, Jundub ibn Makis degan kishini dushmandan xabar olib kelmakka yubordilar. Bu kishi ersa kechki paytda dushman ishini payqamoq uchun tog‘ ustiga chiqib, qorni bilan uzala tushib yotdi.
Shu chog‘da dushmanlarning birovi chodiridan chiqib kelib edi, ko‘zi tog‘ ustiga tushdi. Anda xotinini chaqirib:
— Tog‘ boshida kishi qorasi ko‘rinur. Bunday narsa ertalab yo‘q edi. Idish-oyoq degan narsalaringni yo‘qlab ko‘rgilchi yana itlar sudrab ketib tog‘ ustiga chiqarib tashlagan

bo‘lsa, ko‘ringan narsa o‘shal bo‘lgay, — dedi. Xotini qarasa uy ichida hech narsa yo‘qolmabdur.
Anda xotinning eri:
— Bu ko‘ringan narsa kishi bo‘lg‘ay, mening ikki o‘q bilan sadog‘imni keltur-chi, — dedi. Xotin o‘q-yoyini keltirib edi, qorani ko‘zlab nishonga otdi. Otgan o‘qi adashmay to‘g‘ri kelib, yotgan kishiga bo‘yni aralash tegdi. Lekin bu odam erlik qilib qimirlasam bilib qolmasun deb, joyidan qo‘zg‘olmadi. So‘ngra ortidan yana bir o‘q uzdi, bunisi ham adashmay kelib ikki yelka orasiga qadaldi.
So‘ngra u xotiniga qarab:
— Bu ikki o‘q bilan poylagan joyimni xato qilmay urdim, bu ko‘ringan narsa agar jonlik bo‘lganda, qimirlagan bo‘lur edi. Men dushman josusimi deb o‘ylagan edim, unday emas ekan. Ertalab turganingda bu otgan o‘qlarimni keltirib qo‘ygil, it g‘ajilab qo‘ymasin, — deb chodirga kirib yotdi.
Islom tingchisi tun qorong‘usida yaralarini bog‘lab, askar ustiga keldi. Bo‘lgan ishni alarga bildirib edi, barchalari undan rozi bo‘ldilar. Shu bilan dushmanlarni g‘aflatga bostirib qo‘yib, sahar vaqti yetganda birdaniga ular ustiga hujum qildilar. Qarshilik ko‘rsatganlari o‘ldirildi, qolganlari esa har yoqqa tarqalib qochishdi. Borlik mol-hayvonlarini o‘ljaga olib yo‘lga tushdilar. Tarqoq yotgan qabila xalqi buni anglashgandan so‘ngra yig‘ilishib orqalaridan quvishib chiqdilar. Ularning soni esa musulmonlardan bir necha barobar ortiq edi. Ikki askar bir-birlariga yaqinlashib keldilar. O‘rtada bir soy qolmish edi. Shu payt havo buzildi, qattiq jala quyib, sel yog‘ib, soy suvga to‘ldi. Shu bilan sel haybatidan dushmanlar suvni kechib o‘tishga jur’at qilolmadilar. Musulmonlar o‘lja mollarini haydashganicha sog‘-salomat Madinaga kirib keldilar.
Askar boshlig‘i G‘olib ibn Abdullohni bu safarda qilgan xizmati Rasulullohga ko‘p yoqmish edi. Urush ishlarida uning ko‘rsatgan ustaligini Rasulullohga maqtadilar. Buni anglagach, uni ikki yuz kishiga boshliq qilib, Bani Murra qabilasiga hujum qilishga buyurdilar.

## BANI MURRA QABILASIGA CHOPULI

Bu qabiladan qasos olmoqqa musulmonlar juda xumor edilar. Chunki bundan ilgariroq Bashir ibn Sa’d qo‘l ostida yuborilgan o‘ttiz kishilik askarni shular o‘ldirmish edilar. Bularning yerlari Xaybar shahriga yaqin bo‘lib, Madinadan besh-olti kunlik yo‘l edi. Islom askari dushman yeriga yaqinlashib kelgan vaqtida, G‘olib ibn Abdulloh askarga qarata bir va’z so‘zladi:
— Ey mo’minlar, birinchi so‘zim shulki, Alloh amrini mahkam ushlanglar. Ikkinchi so‘zim ersa, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu safarda sizlarga meni amir qilib sayladilar. Har ishda menga itoat qilinglar. Chunki askarlari itoatda bo‘lmagan amir aqlidan adashgay. Urush ishida yo‘lini topa olmagay, — dedi.
So‘ngra askarni ikki-ikkidan qilib, bir-biriga yo‘ldosh qildi. Hech kim o‘z yo‘ldoshidan ajralmasin, deb buyurdi. Askarni shu yo‘sinda yasagandan keyin kelishib dushmanni qurshadilar. Amirlari G‘olib ibn Abdulloh takbir boshlab, shu barobar butun askar takbir sadosi bilan dushman ustiga hujum qildilar. Natijada dushman askaridan bir kishi ham qochib qutula olmay, hammalari qilichdan o‘tkazildi. Butun mol-chorvalarini o‘ljaga olishib, Madinaga salomat keldilar.

## MU’TA G‘AZOTI

Buning sababi ersa, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Shom viloyatidagi Busro shahrining hokimi Horis ibn Abu Shumurga noma yozdilar. Bu kishi ersa, Shom podshosi

Qaysar tarafidan qo‘yilgan Shom o‘lkasining amiri edi. Bunga yozgan nomani Rasululloh sahobalardan Horis ibn Umayga topshirdilar. U nomani Umay olib yo‘lga tushdi. Rumga qarashlik Mu’ta degan joyga kelganda Shurahbil ibn Amr degan G‘asson qabilasining raisi u kishiga yo‘liqib qoldi. Uni ko‘rgach:
— Kim bo‘lursan, qayon borursan? — deb so‘radi.
Ul:
— Shomga borurman, — deb javob berdi.
Anda ul aytdi:
— Qurayshdan chiqqan, payg‘ambarlik da’vosini qilgan Muhammad elchisi bo‘lmag‘aysan? — dedi.
— To‘g‘ri aytding, shu kishining Busro hokimiga yuborgan elchisi erurman, — dedi Horis ibn Umay.
Bu so‘zni anglashi bilan askariga buyurib, qo‘l-oyog‘ini bog‘ladilar. Elchiga o‘lim yo‘q edi, shundoq bo‘lsa ham bu kishini o‘ldirib, shahid qildilar. Har tomonga yuborilgan Rasululloh elchilaridan bundan boshqa hech kishi o‘ldirilmadi. Bu xabarni anglab, Rasululloh g‘amgin bo‘ldilar. Ularga jihod qilish uchun askar yig‘ilsin, deb buyurdilar. Uch mingdan ortiq askar yig‘ilmish edi. Asrandi o‘g‘illari Zayd ibn Horisani ularga amir qildilar. So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Agar Zayd shahid bo‘lsa, uning o‘rniga Ja’far ibn Abu Tolib amir bo‘lsin. Agar u ham shahid bo‘lsa, o‘rniga Abdulloh ibn Ravoha qo‘yilsin. Agar unga ham o‘lim musibati yetsa, askarlar o‘rtalaridan xohlagan kishini askarboshi qilib saylab olsinlar, — dedilar.
Shu bilan Rasululloh boshliq hamma sahobalar askarni uzatgali yo‘lga chiqishdi. Boshliqlari bilan xalq ko‘rishib, ularning zafarlari uchun duo qildilar. Shu chog‘da uchinchi amir Abdulloh ibn Ravoha yig‘lagani turdi. Buning sababi nimadur, deb andin so‘radilar. Anda ul aytdi: «Alloh taolo oti bilan ont qilurman, dunYo tirikligiga qiziqish mening ko‘nglimda yo‘qdur. YOki el-yurtimdan ajraganim uchun yig‘lasam, bu ish men uchun ulug‘ nomusdir. Buning sababi ersa, bir kuni Rasululloh ushbu oyatni o‘qidilar: «Va in minkum illa variduha kana ala robbika hatmam maqdiyya». Ma’nosi: «Qiyomat kunida Sirot ko‘prigiga tushmagan va undan o‘tmagan hech kim yo‘qdur. Buning ustidan o‘tkazishni Alloh taolo o‘ziga lozim qilmishdur». Shu oyat esimga tushdi. Men bilmasman, u joyga kirganimdan so‘ngra, undan salomat chiqmog‘im qanday bo‘lgay, shu uchun yig‘ladim».
So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu askarlarni uzatib Saniyyatul Vado’ degan joyga yetganda to‘xtadilar. Anda askar amirlariga qarab:
— Sizlarga eng so‘nggi qilar vasiyatim shuldurki, har ishda Alloh amrini bek ushlanglar, din yo‘lida taqvolik bo‘linglar, askar haqida mehribonlik qilinglar, qilgan g‘azotinglar Xudo uchun bo‘lsin. Rizqni Allohdan yeb turib, har turli noz-ne’matlarni undan ko‘raturib, yana andin yuz o‘girgan kofirlarga qarshi urushinglar. Lekin hech ishda xiyonat qilmanglar, o‘lja tushgan mollardan yashirincha olmanglar, urush kunlarida dushman yerlarida ularning yosh bolalarini, xotunlarini, qari kishilarini, xalqqa aralashmay o‘z dinida ibodat qilib yotgan so‘fiylarni o‘ldiruvchi bo‘lmanglar. Zarurat bo‘lmagan holda uy-imoratlarini buzmanglar, bog‘u bo‘stonlaridagi yemishlik daraxtlarni kesmanglar. Menim vasiyatim shuldur, — dedilar.
Shuning bilan askarlar Payg‘ambarimiz bilan vidolashib, Madinadan Shom viloyatiga qarab jo‘nadilar. Besh kun yurib, Vodil Quro degan joyga yetganlarida angladilarkim, Rasulullohning noma ko‘targan elchisini o‘ldirgan Shurahbil ibn Amr nurg‘un askar tayyor qilmishdur. Va bu xabarning ustiga dushmanning ellik kishilik orovul firqasi Islom askarining orovul bo‘lugi bilan to‘qnashib qoldilar.
Dushman orovul boshlig‘i yuqorigi elchi o‘ldirgan Shurahbilning ukasi Sadus ibn Amr edi.

Bu orovullar urushida dushman boshlig‘i o‘ldirilib, qolgan askari tarqalib qochdilar. U yerdan yurganlaricha Mi’on degan joyga yetishdi. Bu yer esa, Shom tuprog‘i hisoblanur edi. Bunda turganlarida tingchilar xabar keltirdilarkim, Rum podshosi Hirakl Qaysar yuz ming askar olib Balqo shahriga kelmishdur. Shurahbilga qarashlik Shom yeridagi nasoro arab qabilalaridan yana yuz ming kishi kelib ularga qo‘shildilar. Bu xabarni sahobalar angladilar ersa, aniqlagandan so‘ng shu yerda to‘xtashib maslahat qildilar.
Bir qanchalarining maslahatlaricha, Rasulullohga bu to‘g‘rida xat yozib, javob kelguncha kutib turmoqchi bo‘ldilar. Chunki ikki yuz ming askarga uch ming kishining qarshi turishi hech mumkin emas edi.
Alar: «Rasulullohga dushman ko‘pligidan xabar qilur bo‘lsak, ortimizdan bizga yordam askar yuborgaylar yoki Alloh amrini bildirur ersa, na bo‘lsa shuni qilgaymiz», dedilar.
Anda uchinchi amir Abdulloh ibn Ravoha askar ruhini ko‘tarib alarga tashviqot qilib:
— Ey mo’minlar! Biz uchun oldimizda hech qandoq qo‘rqinchlik ish yo‘qdir. Chunki bizlar dushmanlarimiz bilan o‘z kuch-quvvatimizga suyanib urushmaymiz. Haqiqatda ersa ishonganimiz Allohdur. Xudo yo‘lida shahodat izlab, o‘lish uchun chiqdik. Nima bo‘lsa ham olg‘a yuraylik, biz uchun ikki yaxshilikning biri bo‘lg‘usidir. Yo g‘alaba qozongaymiz, yoki shahodat topgaymiz. Bular ersa, bizning eng so‘nggi tilagimizdur, — dedi.
Bu so‘zni eshitgan askarlar yig‘lashib:
— Bu kishi to‘g‘ri aytadi. Oldimizda ikki yaxshilik bordur, qaysi biri bo‘lsa ham bizning suyganimizdur, — deyishib takbir sadosi bilan yo‘lga tushdilar.
Shu yurganlaricha Shom tuprog‘idagi Balqo shahrining chegarasiga yetganlarida ilgari eshitgan ko‘p sonlik dushman askarining qorasi yiroqdan ko‘rina boshladi. Bular ersa mumkin qadar shon-shavkat, kuch-quvvatga ega bo‘lgan edilar. Yaroq-jabduq, ot-uloqlari o‘z zamonlaricha to‘liqlangan edi. Bayroqlari oltin-kumush va har turlik qimmat narsalar bilan bezalmish edi. Dushman ko‘zini qamashtirmoq, ularga haybatlik bo‘lib ko‘rinmoq uchun askar boshchilari har turlik ziynat qilinmish ipak to‘nlar kiygan edilar. Bunchalik saltanatga ega bo‘lgan ikki yuz ming dushman qo‘shiniga qarshi uch ming sahobalar urush qilmoqlari odatdan tashqari, ishonmaslik darajada kishi hayron qolg‘udek bir ishdur. Lekin bu voqeaning qo‘shimchasi yo‘q haqiqat bo‘lganlikdan bir necha mo’tabar tarix, hadis kitoblarda ham yozilmishdur. Bu ersa Rasulullohdan tarbiyat topgan sahobalar iymon yo‘lida qanday ulug‘ darajaga yetganliklarini isbotlaydi.
Allohning aytgan va’dasiga chinakam ishonganliklari uchun bu ulug‘ jur’atni qilmishdirlar, chunki Qur’onda Alloh taolo mo’minlarga bu oyatlar bilan va’da bermish edi:
«Inna lanansuru rusulana val-lazina amanu». Ya’ni, «Biz yuborgan payg‘ambarimizga va iymon keltirgan mo‘min bandalarimizga albatta yordam beramiz», demakdur.
«Va inna jundana lahumul g‘olibuna». Ya’ni, «Bizning askarlarimiz dushmanlariga albatta g‘olibdurlar, urushlarda doim yenggaylar», demakdur.
«Va kana haqqan alayna nasrul muminiyna». Ya’ni: «Mo’minlarga yordam berish bizga lozimdur», demakdir.
Urush kunlari Alloh taoloning mo’min bandalariga yordam berishi albatta aniqdur. Bunga shak keltirish, Qur’onga shak qilish, demakdir. Lekin har davrning o‘ziga yarasha qurol-jabduqlariga musulmonlarning ega bo‘lishlari shartdir. Chunki Alloh taolo Qur’onda aytgan:
«Va a’iddu lahum mastata’tum min quvvatin». Ya’ni, «Qo‘linglardan kelganicha, imkoniyat boricha dushmanlarga qarshi kuch, qurol tayyorlanglar», demakdur.
Allohning bu qilgan buyrug‘ini bajarishgandan so‘ngra, agar mo’minlar Allohdan nusrat so‘rar ekanlar, albatta, Allohning yordam berishi shaksizdur. Islom davrlarida musulmonlardan ming kishi tuman kishiga, bulardan tuman kishi boshqalardan son ming

kishiga g'alaba qilganliklari tarix kitoblarida ko'p yozilmishdir. Shuni ham bilish kerakkim, yuqorigi oyatlarda berilgan va'dalar mo'minlarga qarata aytilgan. Agar mo'minlik, musulmonlik yo'llaridan chetga chiqmasalar, uning sharoitini buzmasdan zafar jamalg'alarini mumkin qadar to'liqlagandan so'ngra Allohdan nusrat so'rasalar, yuqori oyatlardagi Allohning va'dasiga albatta ega bo'lgaylar.
Sahobalar esa haqiqiy iymonga ega bo'lgan kishilardur. Shuning uchun Allohning va'dasiga ishonib, ko'ngillari unga qanoat qilganlikdan, O'ziga tavakkal qilib, dushman ko'pligini ko'zlariga ilmadilar.
Shunday qilib, Islom askari Shom tuprog'ida Mu'ta degan joyga kelganlarida u tomondan qalin dushman askari chiqib, shu yerda ikki qo'shin askari to'qnashdilar. Saflar tuzilib, bir-biriga ko'zlar tikilib, urush boshlandi. Rasululloh bergan oq tug'ni tutib askar boshlig'i Zayd ibn Horisa oldinga intilib, Islom askari bilan hujumga o'tdilar.
Islom askari ersa, kuffor qo'shini oldida ko'kdagi qalin yulduzlar ichida qolgan hulkardek ko'rinur edi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam topshirg'on oq bayroqni tutganicha olg'a intilib, nayza-qilichlarning shig'irlagan qaynam joyiga yetib bordilar. Dushman ko'pchilik qilib, uni saqlagudek askarlari bo'lmaganidan to'rt yoqlama dushman hujumi ostida qolib, shu yerda Zayd ibn Horis shahid bo'ldi, raziyallohu anhu.
Bu kishi yiqilgudek bo'lganida uning qo'lidagi tug'ini yerga tushirmasdan, ikkinchi amir Ja'far ibn Abu Tolib kelib tutdilar. Askar oldiga tushib, ot ustidan turib, qo'lida tug' bo'la turib, dushmanga hamla qildilar. Nayza-nayzaga, qilich-qilichga kirishib, bahodirlarning takbir sadosi bilan solgan suronlari ostida ko'klar ingrashar edi. Qarasalar borgan sari ish og'irlasha boshladi. Hazrati Ja'far buni ko'rib, darhol otdan tushib piyoda bo'ldi. Agar shahodat topar bo'lsam, dushmanlar otimdan foydalanmasinlar, deb uni payini kesdi, so'ngra takbir aytib butun askari bilan dushmanning qalin joyiga hamla qildilar.
Dushman tarafidan urilib, tug' ko'targan o'ng qo'li kesilib ketdi. Tug'ni so'l qo'liga olib edi, buni ham kesdilar. Shunday bo'lsa ham tug'ni tashlamasdan qo'ltig'iga qisib turgan holda shahid bo'ldi. Hazrati Ja'farning yoshi o'ttiz uchda bo'lib, u Hazrati Alining og'alari edi. So'ngra Islom tug'ini uchinchi amir Abdulloh ibn Ravoha ko'tardi. Bu kishi ham otliq edi, oldiga yurish, orqaga chekinish to'g'risida bir oz o'ylanib turgach, ikki yo'ldoshimdan ibrat olgudek bir ish qilur ersam, shunda najot topgayman, deb kofirlar to'piga qarab arslondek otildi.
Bir qancha urush-surishdan so'ngra bu kishi ham shahid bo'ldi. Shu bilan Rasululloh sollallohu alayhi vasallam askarboshi qilib belgilangan kishilarning uchovi ham urushning birinchi kunidayoq shahodat topdilar.
Amirlikka tayinlangan kishilardan qolmadi. Buni ko'rib sahobalardan Sobit ibn Arqam degani kishi: «Rasulullohning tug'lari yerda yotmagay», deb darhol qo'liga oldi. Bu kishi ersa, Badr urushida ish ko'rsatgan ulug' sahobalardan edi. Tug'ni ko'targach: «Ey mo'minlar, askar amirsiz qoldi, tug'ni kimga topshiramiz?» deb qattiq qichqirdi. «O'zingga topshirdik», deb urush qilayotgan askarlar atrofdan javob berdilar ersa, u: «Yo'q, buning egasi men emasdurman. Tug'ni Xolid ibn Validga topshirgaymiz, bul ishga u mendan yaramliroqdir, urush ilmini yaxshiroq biladi», dedi. U shunday degach, barchalari rozilik bildirib, tug'ni Xolid ibn Validga topshirdilar.
Uchinchi amir Abdulloh ibn Ravoha shahodat topgandan keyin Islom askarining saflari buzilishga boshlagan edi. Hazrati Xolid tug' tutgandan keyin bularni tartibga soldi. Askar qurilishi tuzatilgach, bir oz orqaga chekinib, dushmanga qarshi mudofaa usulini qo'lladilar. Bunday dahshatli urush ustida ketma-ket uch amirning o'ldirilganiga ruhi tushmay, o'zlari buzilayotgan, sochilgan askarni qilich-nayzalar ostidan chiqarib dushmandan mudofaa qilgudek bir kuchga keltirmoq bek qiyin ishdir. Bu ersa hazrati Xolidning dunYo qo'mondonlarini hayron qoldirurlik darajada bu ishda mahorat

ko‘rsatganini bildiradi.
Shu bilan orqaga chekinib, tutgan joylarida tog‘dek turish qilib, shu kunning urushini mudofaa bilan o‘tkazdilar. Ikki yoq askari yengilmasdan kech kirgach, har qaysisi o‘z o‘rinlariga chekindilar. Shu kecha tun qorong‘uligidan foydalanib hazrati Xolid bir hiyla topib, urush aldovini ishlatdi. Shundoqki, butun bayroqlarni o‘zgartirib, askar yasovini yo‘tkadi. Barong‘ar (o‘ng) o‘rnini jarong‘ar (chap)ga, orovul (old) o‘rnini chindovulga almashtirdi. Ertalabki urushga shu yasov bilan chiqqanlarini dushmanlar ko‘rgach, qo‘rqinchga tushib, Madina tomonidan shu kecha madad askari yetib kelmishdur, deb o‘yladilar. Shunday bo‘lib bu urush yetti kun davom etdi. Qo‘mondonlik hazrati Xolidga o‘tgach, uning buyrug‘icha dushmanga qarshi mudofaada bo‘ldilar. Bu urushda ersa, eng hayron qolg‘udek ish shuldirki, shunchalik ko‘p sonli, ko‘p kuchga ega bo‘lgan dushman qo‘shiniga urushgan uch ming askardan yetti kun ichida o‘n ikki kishi shahid bo‘lmish edi. Kuffor tomonidan ersa o‘ldirilganlarning hisobi yo‘q edi. Shuning uchun bu voqea mo’tabar kitoblarda Rasulullohning mo’jizalaridan hisob qilinmishdur.
Shu urush tugagunchalik hazrati Xolid ibn Valid qo‘lida to‘qqiz dona qilich singanligini Imom Buxoriy rivoyat qilur.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu voqeadan vahiy orqali xabar topmish edilar. Buni anglatish uchun sahobalarni yig‘ib, so‘ngra minbarga chiqdilar. Muborak ko‘zlaridan yosh to‘kilar edi. «Xayrlik bo‘lsin» deb uch yo‘l aytgandan so‘ngra sahobalarga qarab:
— Men sizlarga g‘azotga ketgan askarlarimizdan xabar berurman. Ular ersa borishib Mu’ta degan joyda dushmanga yo‘liqdilar. Birinchi amir Zayd ibn Horisa shu urushda shahodat topdi. So‘ngra tug‘ni Ja’far ibn Abu Tolib tutib dushmanga hujum boshladi. Bu ham shahid bo‘ldi. Uchinchi Abdulloh ibn Ravoha tug‘ ushladi. Uni ham shahid qildilar. Bular uchun istig‘for aytib duo qilinglar. Endi tug‘ni Xolid ibn Valid oldi. Ey bor Xudoyo, bu quling ersa sening qilichlaringdan bir keskin qilichdur, unga yordam bergaysan, — deb duo qildilar.
Shu kundan boshlab bu bahodir yigitga «Sayfulloh», ya’ni «Allohning qilichi» deb laqab qo‘yildi. Shuning ustiga askar xabarchisi Ya’lo ibn Munayya degan kishi ham yetib keldi. Islom askari urushdan qaytgach, oldindan uni yuborgan edilar. Rasululloh bilan kelib ko‘rishganidan keyin, unga aytdilar: — Bu urushda bo‘lgan voqeani sendan burun men aytib berayinmi yoki o‘zing ayturmisan?
Ul ham:
— Ayting, Yo Rasulalloh, — dedi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bo‘lgan voqealarning hammasini boshdan-oyoq aytib berdilar. Anda xabarchi:
— Qasam qilurman, Yo Rasulalloh, biz ko‘rgan ishlardan birini qoldirmay aytdingiz. Aniq bulurman, siz Allohning haq payg‘ambarisiz, bu ishni sizga Alloh bildirmishdur. Bo‘lmasa bunday g‘ayb ishlarni hech kim bilmagay, — dedi.
Bu xabarni anglatgandan so‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Hazrati Ja’farning xotini Asmo’ binti Amis uyiga kirdilar. Bolalarini ko‘rgach, ularni har birini o‘pib turib, muborak ko‘zlaridan yoshlari oqib ketdi.
Anda Asmo’:
— Ota-onam sizga fido bo‘lsin, bu bolalar otasi Ja’fardan va uning yo‘ldoshlaridan musibat xabari kelganga o‘xshaydi, — deb o‘z odatlaricha ovoz chiqarib yig‘lagani turdi. Qo‘shni xotinlar buning tovushini eshitib uning uyiga yig‘ildilar.
Anda Rasululloh:
— Ey Asmo’, johiliyat odaticha yoqangni yirtib, yuzingni tirnama, yig‘i ustida og‘zingdan yomon so‘zlar chiqib ketmasun. Xudo rozi bo‘lmagan so‘zlardan, ishlardan tilingni, qo‘lingni saqlagil.

Ey bor Xudoyo, Ja'farni jannatda eng yuqori darajali joyga yetkurgil, aning oilasiga ulug' ajr ato qilgil, — deb duo qildilar.
So'ngra u joydan chiqib, o'z uylariga kirib, onalarimizga aytdilar:
— Ja'far oilasidan xabarsiz turmanglar, ular uchun yemak pishirib uylariga yetkazinglar. Insonga o'lim ishi yetdi ersa, uning qayg'usi ovqat pishirmoq, yemak-ichmakka to'sqinlik qilur, — dedilar.
Shuning uchun o'lim bo'lgan uyga qo'shnilar, qarindoshlar taom pishirib yetkurmagi sunnat bo'ldi.
Yana bir rivoyatda, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Ja'far uyidan chiqib, Hazrati Alining uyiga kirdilar. Hazrati Ja'far Hazrati Alining bir tug'ishgan og'alari edi. Fotima Rasulullohni ko'rgach, o'z odatlaricha «Vo ammoh» deb urushda o'lgan amakisini yo'qlab yig'lagani turdi. Anda Rasululloh aytdilar: «Ja'far kabi er yigitga xotinlar yig'lamasdan qarab tura olmaydilar. Lekin ularga aytib qo'yinglar, yig'lagan chog'da qo'llarini, tillarini saqlasin», dedilar.
Shu bilan oradan uch-to'rt kun o'tgandan so'ngra g'oziylardan ham xabar keldi. Rasululloh buyurdilarkim, ularning oldilaridan kutib chiqib, qarshi olg'aylar. Yaxshi safardan, uzoq yerlardan kelayotgan musulmonlarni kutib olish shundan bizlarga sunnat bo'lib qolgan.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam boshliq barcha sahobalar va g'oziylarning yosh bolalari yo'l to'sishib chiqqan edilar. Madinadan chiqishgan bolalar ersa, suyunganlaridan shodlik she'rlarini o'qishur edilar.
Anda Rasululloh aytdilar:
— G'oziylar o'z bolalarini ot oldiga mindirib olsinlar. Ja'far o'g'li Abdullohni menga beringlar,— deb, uni o'zlari otga o'ngarib oldilar. So'ngra aytdilarkim:
— Ey o'g'lim, senga muborak bo'lg'ay, otang Ja'farni bu kecha menga ko'rsatdilar. Uni jannatda farishtalar bilan birga uchib yurganini ko'rdim.
Rasululloh hazrati Xolid bilan ko'rishganlarida bu urushda ko'rsatgan mahoratini maqtab, undan ko'p rozi bo'ldilar. Shu safardagi askar ichida bo'lgan Abdulloh ibn Umarning aytishicha, Zayd ibn Horisaning ikki qo'li birdan kesilib, yana yetmish necha yeridan yaralanmish edi. Rasululloh belgilagan shu uch qo'mondonni — Zayd ibn Horisa, Ja'far ibn Abu Tolib, Abdulloh ibn Ravoha — shahid bo'lgan joylarida bir qabrga qo'ydilar. Qolganlari ham shu o'ringa ko'mildi, raziyallohu anhum.
Zarurat tushgan chog'da besh-o'n o'likni bir qabrga qo'ymoq shariatda durustdir. Uhud urushida o'lgan shahidlarni ham Rasululloh sollallohu alayhi vasallam o'zlari shunday qilgan edilar. Bu bahodirlarning qabrlari butun Islom olamiga ziyorat o'rni bo'lib qolmishdur. Muborak ismlari ersa tarixlarda yozilib, inson olamida hurmat qozonmishdur.

## ZOTIS-SALOSIL G'AZOTI

Bu yer bilan Madinaning oralig'i o'n kunlik yo'l edi. Tarixi hijratning sakkizinchi yili jumodul oxira oyida bu voqea bo'ldi. Buning sababi ersa, o'sha yerlik Quzoa qabilasi Madina atrofiga hujum qilmoq uchun tayyorgarlik qilayoturlar degan xabar Rasulullohga yetmish edi. Ish ulg'aymasdan ilgari uning chorasini qilish kerak bo'lganlikdan buning oldini olish uchun Amr ibn Osni chorlab, unga aytdilar:
— Ey Amr, seni askarga boshchi qilib, dushman ustiga yuborurman. Sen bu safardan g'animat mol topgaysan, dag'i hech qanday ziyon ko'rmasdan, salomat qaytgaysan.
Anda Amr ibn Os:
— Yo Rasulalloh, men molga qiziqib musulmon bo'lmadim, balki Islom dinini haq bilib,

iymon keltirdim, — dedi.
Unga Rasululloh:
— Halol mol yaxshi odamga qanday yarashadi, — dedilar.
Chunki mol Alloh taolo tomonidan bandalariga berilgan ne’matdir. Agar banda buning shukrini qilar ekan, kundan-kunga u ne’mat ko‘payadi. Agar shukrini qilmas ekan, undan albatta bir kuni ajraladi. Inson olamida ilgaridan kelgan Allohning odati shuldir. Endi ne’matga shukr qilishning ma’nosi, shu narsani Allohning buyrug‘iga ishlatish, aning ustiga qo‘yilgan shariat haqlarini to‘liq bajarib turish demakdir. Insonning o‘zi to‘g‘ri yo‘ldan toymaguncha unga bergan ne’matni Alloh qaytarib olmaydi. Chunki Qur’onda aytadi:
«Lain shakartum laaziydannakum va lain kafartum inna azabiy lashadiyd», ya’ni, «Agar shukr qilsanglar, bergan ne’matimni yana ko‘proq beraman, agar noshukrchilik qilar ekansizlar, menim azobim bek qattiqdur». Bu degan ersa, bu dunyoda u ne’matdan ajraysizlar, oxiratda ersa noshukrchilik qilganning azobini yana tortgaysizlar, demakdur.
Yana o‘z so‘zimizga kelaylik. Shunday qilib, ansor va muhojir sahobalardan uch yuz askarga Amr ibn Osni amir qilib jo‘natdilar. Bular ichida ulug‘ sahobalardan ko‘p kishi bor edi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu askarga oq tug‘, qora bayroq berdilar.
Kunduzi yashirinib, hech kimga ko‘rinmay, kechasi tinmay yo‘l yurib dushman yeriga yaqinlashib kelganda, oldin yuborilgan tingchilar dushmanning ko‘pligidan xabar keltirdilar. Buni anglashi bilan Amr ibn Os Rasulullohga kishi choptirib, yordam askari so‘radi. Darhol hazrati Abu Ubaydani boshchi qilib, yana ikki yuz askar yubordilar.
Bu keyingi askar ichida hazrati Abu Bakr, Hazrati Umar ham bor edi. Bularga buyurdilarkim, Amr ibn Os askariga qo‘shilgaylar, so‘ngra har ikki amir birgalikda ish olib borgay, dedilar.
Shu bilan keyingi askarlar tez yurib oldingi askarga yetib oldilar. Shu orada bir namozning vaqti kirib, ani o‘tamakchi bo‘ldilar.
Islom qonunida askarga kim boshchi bo‘lsa, namozda imom bo‘lish aning haqqidur. Shunga qarab hazrati Abu Ubayda namozga imom bo‘lish uchun saf oldiga o‘tmoqchi bo‘ldi. Anda Amr ibn Os:
— Seni Rasululloh menga yordamchi qilib yubormishdur. Butun askar ustida bosh qo‘mondonlik menim haqqimdur, — deb o‘zi imom bo‘lib namozga o‘tdi.
So‘ngra Islom askari dushman yeriga kirgach, ular ustiga to‘satdan hujum qildilar. Dushman askarlari dastlabda ozroq urushgan bo‘lsalar ham, keyin yengilib qochdilar. Ko‘plari o‘ldirilib, butun mollari o‘ljaga qoldi.
Shu kunlari esa qish mazgili (vaqti) bo‘lib, havoning anchagina salqinligi bor edi. Askar usti yupun bo‘lib, ularga sovuq o‘tgan bo‘lsa ham, o‘t yoqib isinishga amirlari Amr ibn Os unamadi.
Yana shu tuni o‘zi ihtilom bo‘lib, bulg‘anmish edi. Sovuqdan qo‘rqib g‘usl qilmasdan, tayammum bilan namozga imom bo‘ldi. Qochgan dushman askarini quvlashga so‘rab edilar, unga ham ruxsat bermadi. Aning shu qilgan ishlaridan Hazrati Umar boshliq bir necha sahobalar norozi bo‘lishib, hazrati Abu Bakr Siddiq oldiga kelishdi. Anda u:
— Rasululloh sollallohu alayhi vasallam shu safargi askar ustiga bu kishini boshchi qilib qo‘ymishdur. Urush ishida balki bizdan aning bilgani ortiqroq bo‘lgay. Endi bu to‘g‘rida na qilur ersa, unga hammamiz bo‘ysunishimiz kerakdir, — deb ularni bosib qo‘ydilar.
So‘ngra Madinaga kelgach, Amr ibn Os:
— Yo Rasululloh, sizga aytgandirlar, men bu safarda askarga yoqmaydigan bir necha ish qildim. Birinchisi, havo sovuq bo‘lsa ham askarlarga o‘t yoqib isinmoqqa ruxsat qilmadim. Buning sababi ersa, dushman josuslari tun qorong‘usida kelib o‘t yorug‘ida o‘ltirgan askarning ozligini payqab qolgaylar.

Ikkinchisi, dushmanlarimiz bizdan yengilib qochdilar, lekin bularni orqalaridan quvlashga ruxsat bermadim. Chunki dushman hiyla qilib yolg'ondan qochgan bo'lsa, bir yerga qo'ygan buqtirma (pistirma) askari bo'lib qolib, yana quvlagan kishilarga ziyon yetib qolmasin, deb o'yladim. Ammo ihtilom bo'lib qolganimda havo sovug'idan qo'rqib suvga tushmaganim to'g'ridur. G'usl qilmasdan tayammum bilan namozga imom bo'ldim, chunki Qur'onda Alloh aytmishdur: «Ey mo'minlar, o'zinglarni halok qilg'udek ishni qilmanglar, chunki Alloh taolo sizlarga bek mehribondur». Alloh shunday degach, o'zimga ziyon bo'lgudek ishni qilmadim, — dedi.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam uning keyingi so'ziga kulib qo'ydilar. Lekin oldingi aytgan so'zlarini to'g'ri topib:
— Yaxshi qilibsan, — dedilar.

## ALXABAT G'AZOTI

Tarixi hijratning sakkizinchi yili Rasululloh sollallohu alayhi vasallam uch yuzdan ortiqroq bir bo'luk askarga Abu Ubayda ibn Jarrohni boshchi qilib Madinadan besh kunlik uzoqlikdagi Qizil dengiz bo'yidagi Juhayna qabilasiga yubordilar. Shu yili yomg'ir yetarlik yog'maganidan xalq ichida qahatchilik ham bor edi. Askar ozug'i uchun yegulik bir necha sanoch (xalta) Madina xurmosidan boshqa ortiqcha narsa topmadilar. Borgan joylarida yo'l to'sib uzunroq turib qolishga to'g'ri keldi.
Madinadan olgan ozuqlarini yeb tugatdilar. Eng keyin shu holga yetishdilarkim, boshchilari Abu Ubayda askarga xurmoni bir donadan ulashur edi. Buni ham yeyishib tugatgandan so'ngra, hech narsa qolmagach, ochlikka chidayolmay samur daraxti (xabatni) yaprog'ini yedilar. Shunday qiyinchilikka qolishgan chog'da dengiz to'lqini bir ulug' baliqni chetga chiqarib tashladi. Uch yuzdan ortiq askar, yigirma kunga yaqin shu baliqni yeyishdilar. Kundan-kunga quvvatlanib, tanlari sog'lom bo'ldi. Go'shtni yeyishib, yog'i bilan badanlarni moyladilar.
Bu baliqning kattaligi shundaykim, buning ko'zi ichiga oqib yig'ilgan yog'ni katta kosalar bilan quduqdan suv olgandek olishar edi. Abu Ubayda buyurdikim, aning bir dona qovurg'asini olib yerga yotqizinglar. So'ngra tuya mingan bir novcha kishi shuning egilgan joyidan engashmasdan o'tib ketdi. Bu safarda yo'l to'sib qanchalik ko'p tursalar ham, dushmanga yo'liqishmadilar. So'ngra Rasulullohning ruxsatlari bilan Madinaga qaytdilar. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam baliq voqeasini eshitgach: «Bu baliqni sizlarga rizq qilib Alloh taolo dengizdan chiqarmishdur. Andin biror bo'lagini keltirgan bo'lsanglar, menga ham yediringlar, deb so'radilar.
Askar ichida o'shal baliqdan saqlagan kishilar bor edi, darhol uni keltirib berdilar.

## MAKKA SHAHRINING FATHI

Hijratning sakkizinchi yili Ramazon oyining o'ninchi kuni Makka fathining safariga chiqdilar. Alloh taolo hayot olamida, bir ishni qilmoqchi bo'lur ekan, eng avval aning sabablarini tayyorlag'usidir. U ishning to'sqinliklari o'rtadan ko'tarilgandan keyin, albatta, uni vujudga chiqargusidur.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam shuni bilur edilarkim, Islom dinini butun dunyoga tarqatmoq uchun avval zamonlardan beri tarqoqlik holda yashab kelgan arab qabilalarini bir nuqtaga yig'moq kerakdur. Bu maqsadni amalga oshirish uchun eng avval Quraysh qabilasini bo'ysindirmoq lozimdur. Bularning itoatga kelishi Makka shahrining fath bo'lishiga bog'liqdur.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ko'ngillarida bu orzu bo'lsa ham, o'tgan Hudaybiya

sulhi, bu ishga toʻsqinlik qilur edi. U ahdnomada yozilmish shartlar oʻrtadan koʻtarilmay turib, Qurayshga urush ochmoq mumkin emas edi. U ahdnoma boʻyicha qaysi tomonga qoʻshilishga har kim ixtiyorlik boʻlgani uchun, Xuzoʼa Rasulullohga, Bani Bakr qabilasi Qurayshga qoʻshilmish edilar. Bu ikki qabila u qoʻshilgan ikki qabila bilan urush-yarashda bir ittifoq boʻlishga qattiq ahd-paymon qilishgan edi. Qaysi birlariga boshqalardan hujum boʻlur ersa, har ikkoviga boʻldi demak edi.
Islom dini kelmasdan ilgariroq Xuzoʼa qabilasi bilan Bani Bakr qabilasi oralarida xun daʼvosi bor edi. Bu orada Islom dini daʼvosi koʻtarilib, qabilachilik kabi chakana ishlarni unutmish edilar.
Hijratning oltinchi yili Hudaybiya sulhi tuzilgandan keyin el ichi tinchlanib, yoʻllar ochilib erdi, yana arab eski odatlarini qoʻzgʻagali turdilar.
Bani Bakr qabilasi Xuzoʼa qabilasidagi eskidan qolgan qon qasosimizni olgʻaymiz deb, qoʻzgʻolon qildilar. Alarning ittifoqdoshlari Quraysh qabilasi ham bularga yashirin ravishda askar qoʻshmoqchi boʻldi. Hech bir ishdan xabari yoʻq bemalol yotgan Xuzoʼa qabilasini kechalab bosib, alardan yigirmaga yaqin kishini oʻldirdilar.
Bu voqea sodir boʻlgach, Rasulullohning ittifoqchilari Xuzoʼa qabilasi oʻz raislaridan Amr ibn Solim qoʻl ostida bir hayʼat tashkil qilib, Rasulullohga bu ishdan xabar berdilar.
Hayʼat kelmasdan ilgariyoq bu hodisa Xudo tarafidan bildirilgan edi. Onamiz Oyshani bu sirdan voqif qilib, safar asbobini tayyorlab turmoqqa buyurgan edilar. Oradan uch-toʻrt kun oʻtar oʻtmas Xuzoʼa elchisi Amr ibn Solim yoʻldoshlari bilan masjid eshigiga kelib toʻxtadi. Arab odaticha achinarlik, taʼsirlik sheʼrlar oʻqib, dushmanlaridan koʻrgan musibatlarni bayon qildi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ansor va muhojir sahobalar bilan masjidda oʻltirgan edilar. Uning oʻqigan sheʼridan taʼsirlanib, muborak koʻzlariga yosh keldi, soʻngra aytdilar:
— Ey Xuzoʼa xalqi, sizlarga yordam yetkizmakni albatta oʻz ustimga olurman. Oʻzimni dushmandan qandoq saqlar ersam, sizlarni ham shundoq saqlagayman. Alloh oti bilan qasam qilurmanki, oʻz oilamni himoya qilgandek, sizlarni ham himoya qilurman.
Bu voqea boʻlgandan keyin Quraysh xalqi bildilarkim, bu qilgan ishlari ochiq xiyonat boʻlib, oʻrtada tuzilgan ahdnoma shartlarini buzish demakdir. Ish boʻlib oʻtgandan keyin foydasiz oʻkinishlar qilishib, oxirida shunday qarorga toʻxtashdilarkim, bu ishni tuzatmoq uchun Abu Sufyon Madinaga borib, oʻrtadagi ahdni yangilab, vaqtini yana uzunroq qilgay. Shu maqsad bilan Abu Sufyon Madinaga kelib oʻz qizi Ummu Habiba uyiga tushdi, bu ersa Rasululloh nikohiga kirmish edi. Qizi bilan koʻrishgandan soʻngra, Rasulullohning toʻshaklari ustiga oʻltirmoqchi boʻldi. «Bu joyga mushriklar oʻltirishi loyiq kelmagay», deb onamiz Ummu Habiba toʻshakni yigʻib qoʻydi. Soʻngra onamiz Ummu Habiba Abu Sufyon u yerdan chiqib, masjidda oʻltirgan Rasululloh oldilariga kelib oʻz maqsadini gapirdi.
Anda Rasululloh:
— Ahdimiz buzilgʻudek hodisa boʻldimi? — deb undan soʻradilar.
Abu Sufyon:
— Andoq ish yoʻqdur, — deb javob berdi.
— Yoʻq ersa, ahdnomani boshqadan tuzmoqning nima hojati bor? — deb soʻzini kesdilar.
Lekin Abu Sufyon shu boʻlib oʻtgan Xuzoʼa voqeasidan xabari yoʻq kishidek boʻlib, undan ogʻiz ochmadi va Rasulullohga boshqa soʻzlashga ham jurʼat qila olmadi. U yerdan turib, sahobalarning ulugʻlari Hazrati Abu Bakr, Hazrati Umar, Hazrati Usmon, Hazrati Ali va boshqalar bilan koʻrishib, oʻz maqsadi uchun ulardan yordam soʻragan edi, barchalari Rasululloh bilur, degan javob qaytardilar.
Bir necha kun Madinada turib, hech ish bitira olmay, nochor Makkaga qaytib ketdi. U borgach, Quraysh xalqi: «Sen Madinaga borib yashirin ravishda musulmon boʻlib,

Muhammadga so'z berib kelding», deb Abu Sufyonga tuhmat qildilar. Eng oxiri butlari oldida ularga qasam ichib berib, arang qutuldi.
Abu Sufyon ketgach, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Madina atrofidagi butun qabilalardan askarga chaqirdilar. Lekin qayerga borishlarini hech kimga aytmadilar, sir tutdilar. Bul sirni uch-to'rt kishidan boshqa hech kim bilmagan edi. Bundan maqsadlari ersa, Haramda urush bo'lib, qon to'kilmasdan Makka xalqini itoatga keltirish edi, mumkin qadar Haram hurmatini saqlashga chora ko'rish edi. Shuning uchun Quraysh xalqini g'aflatda qo'yib, to'satdan bosib olishni loyiq topdilar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam quyidagi so'z bilan atrofga jarchilar yuborib, chaqiriq qildilar: «Har kim Allohga, qiyomat kuniga iymon keltirgan bo'lsa, shu Ramazon oyida Madinaga hozir bo'lsin». Bu buyruq o'tgandan keyin Madina atrofidagi ushbu besh qabila — Aslam, G'ifor, Muzayna, Ashja' va Juhaynadan askar yig'ilib keldi. Butun askar to'planib bo'lgach, Rasululloh shunday deb duo qildilar: «Ey bor Xudoyo, Quraysh josuslarining ko'zlarini bog'la, ularga hech bir xabar yetkazma».
Bu duolari ijobat bo'lib, xabarlar anglanmay, dushmanlarning ko'zlari hech narsani ko'rmay turdilar. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam safar hozirligini ko'rib yo'lga chiqish oldidan Hotib ibn Abu Balta'a degan bir sahoba bu voqeani bayon qilib, Qurayshga xat yozdi. Bir xotun kishi topib anga topshirdi. Agar bu xotun xatni ularga yetkazur ersa, biror narsa hadya qilmoqqa va'da berdi. Xotun xatni olgach, sochi orasiga yashirib yo'lga chiqdi. Biror manzil yurgandan keyin Rasululloh bu ishdan vahiy orqalik xabar topdilar. Hazrati Ali bilan Hazrati Zubayrni chaqirib, ularga buyurdilarki:
— Shu hozirda Makka yo'lidagi Xoh bo'stoniga borgaysizlar. O'sha joyda Makkaga ketayotgan bir xotun kishiga yo'liqarsiz. Shu xotunda Qurayshga yozilmish xat bor, uni keltiringlar.
Bu ikkovlari chopganlaricha borib, Rasululloh aytgan joylaridan u xotunni topdilar. Xatni so'rab edilar, ul xatni ko'rganim yo'q, deb tongali turdi. Xurjunlarini ag'darib ko'rib topolmadilar. Anda Hazrati Ali:
— Qasam qilurmanki, Rasululloh so'zlari chindur, xat borligida hech gumonimiz yo'qdur. Agar o'z ixtiyoring bilan chiqarib berur ersang, bizdan qutularsan, yo'q desang, ul chog'da seni yalang'och qilib, xatni topib olgaymiz.
Bu so'zni anglagach, xotun qo'rqqanidan sochi o'ramlariga yashirgan xatni chiqarib berdi. Xatni keltirib Rasulullohga topshirdilar. Qarasalar, bu xatda Rasulullohning askar bilan Makkaga borishlarini Qurayshga yozilmishdur. Bu ish ersa sir tutilganlikdan uni dushmanga yozmoq musulmon kishiga ulug' jinoyat edi. Xat yozguvchi Hotibni chaqirib so'radilar:
— Bu nima qilganing?
Anda ul:
— Yo, Rasulalloh, mening bu qilgan ishimda shoshmagaysiz. Men Allohga va uning payg'ambarlariga iymon keltirgan kishidurman, shu yo'ldan chiqmadim, dinimdan qaytmadim. Lekin o'zim Quraysh urug'idan emasman. Alar ichida oilalarim bordur, o'zim hijrat qilib Madinaga kelganimda ularni qoldirib chiqmish erdim. Quraysh ichida meni oilamni himoya qilguvchi qarindosh-urug'larim yo'qdur. Mendan boshqa Makkadan kelgan muhojirlarning ul joyda talon-bulondan saqlaguvchi qavmu qarindoshlari ko'pdir. Shuning uchun, Yo Rasululloh, Qurayshga shu xatni yozib, xizmat qilur bo'lsam, buning orqasida qolgan narsalarim saqlanib qolgaymu deb, shu ishni qildim.
Anda Hazrati Umar:
— Yo Rasulalloh, bu kishi Xudoga va uning Payg'ambarlariga xiyonat qildi. Shu ish bilan o'zining munofiq ekanini bildirdi. Ruxsat qiling, buning bo'ynini uzib, boshqalarga ibrat qilay, — dedi.

Anda Rasululloh:
— Bu kishi o‘zi Badr ahlidan erur, rostini so‘zladi. Badr ahlining gunohlarini kechmakka Allohdan va’da bo‘lmishdur. Uning bu gunohi Alloh oldida kechirilmasligini qaydan bilursan? — dedilar.
Hazrat Umar Rasulullohdan bu so‘zni anglagach, ko‘ziga yosh olib, inson xiyonatini bu daraja saqlaganlarini ko‘rib hayron qoldi. Yo‘q esa, siyosat olamida eng og‘ir kechirilmas jinoyatning biri shul edi. Negakim, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam u yoqqa xabar yetmasin uchun Makaa yo‘llarini to‘stirib, butun o‘tish yo‘llariga qorovul qo‘ygan edilar. Uchar qushdan boshqa kishining u tomonga o‘tishi mumkin emas edi. Shuni bilaturib, bu xiyonatni qilgan kishining gunohidan ulug‘roq hech gunoh yo‘qligi aniqdur. Shundoq bo‘lsa ham yana uning gunohini kechirdilar.
Shunday qilib, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makka safarini ko‘zlab, o‘n beshinchi Ramazonda yo‘lga chiqdilar. Atrofdan yig‘ilib kelgan qurollik askarlarga Madinadagi sahobalar qo‘shilib, sonlari o‘n mingga yetdi.
Madinadan chiqqan birinchi kunida butun askar ro‘za tutgan edilar. Kadid degan joyga yetganlarida musulmonlarning safarda ro‘zadan qiynalganlarini ko‘rib barchaga ro‘zani ochishni buyurdilar. O‘zlari ham ro‘za tutishni to‘xtatdilar. Rasulullohning amakilari hazrati Abbos o‘zi ilgariroq iymon keltirgan bo‘lsa ham, lekin shu kungacha Madinaga hijrat qilib kelmagan edi. Uning butun oilasi Makkadan hijrat qilib chiqishi ersa shu kunlarga to‘g‘ri kelib, Rasulullohga yo‘lda yo‘liqdi. O‘zini birga olib, oilasini Madinaga yubordilar.
Makka va Madina oralig‘idagi Abvo degan joyga yetganlarida yo‘lda kelayotgan ikki kishi ko‘rindi. Uning birisi Abu Sufyon ibn Horis edi, u Rasulullohning amakilari Horis ibn Abdulmuttalibning o‘g‘li bo‘lib, yana Payg‘ambarimiz bilan emakdosh ham edi. Ikkinchisi esa ammalari Otikaning o‘g‘li Abdulloh ibn Abi Umayya edi. Bular ham hijrat qilib Makkadan chiqqan edilar. Lekin bu ikkovlarining Rasululloh Makkada turgan kunlarida ko‘rsatmagan kulfatlari, qilmagan jabru jafolari qolmagan edi. Bularning til nayzalaridan Rasulullohning dillariga tushgan jarohatlari haligacha sog‘ayib ketmagan edi. Shuning uchun bulardan marhamatli yuzlarini o‘girib, ularga iltifot qilmadilar. Ish shunday bo‘lgach, har ikkovi onamiz Ummu Salama qoshiga kelishib, arz aytib yig‘lashdilar. Chunki Abdulloh ibn Abi Umayya Ummu Salamaning inisi edi. Shuning uchun Rasulullohga onamiz aytdi:
— Yo Rasulalloh, bularning birovi ammangiz, ikkinchisi amakingiz o‘g‘illaridur. Xatolarini kechirishingizni tilayman.
Anda Rasululloh aytdilar:
— Ularning menga keragi yo‘qdur. Amakim o‘g‘li ersa qarindoshlik haqqini saqlamay, qattiq qarshilik ko‘rsatdi. Ammamning o‘g‘lidan ersa, hech kishi aytmagan yomon so‘zlarni eshitdim.
U aytgan erdi:
«Ey Muhammad, sen bir narvon yasab keltirur bo‘lsang, va meni qaratib turib osmonga chiqsang, buni payg‘ambar qildim, deb qo‘lingga Xudo hujjat xatni bersa, to‘rt farishta birga tushib, buni payg‘ambar qilib sizlarga Xudo yubordi, deb guvohlik bersalar ham, men senga iymon keltirmagayman».
Amakilarining o‘g‘li Abu Sufyon bu safarda yetti-sakkiz yoshli o‘g‘lini birga olib chiqqan edi. Rasululloh bilan ko‘rishmoqqa ruxsat ololmagach, ul:
— Agar Rasululloh bizni qabul qilmas ekan, bu o‘g‘limni yetaklaganimcha cho‘llarda kezib yurib, ochlik-chanqoqlik bilan o‘lurman, — dedi.
Abu Sufyonning bu so‘zini Rasululloh anglab, anga rahmlari keldi. So‘ngra ularga ko‘rishgali ruxsat berdilar. Har ikkovlari kelishib, Islomga musharraf bo‘ldilar. Lekin bular

o‘tmishdagi qilmish ishlari yodiga tushib, Rasulullohning yuzlariga ko‘p qarasholmas edi. Shundoq ham bo‘lsa rahmatan lil olamiyn sifatiga ega bo‘lgan zot ularning o‘tgan ishlarini ko‘p esga olmay, yana iltifot qilib:
— Allohning arsloni amakim Hamza Uhud urushida shahid bo‘ldi. Uning o‘rniga Alloh seni yetkazdi. Hamzaning o‘rnini bosgaysan deb umid qilurman, — deya Abu Sufyon ko‘nglini ko‘tardilar.
Bu so‘z bilan uning ham ancha ko‘ngli ko‘tarilib qoldi. Islomga kirgandan keyingi umrini Xudo yo‘lida yaxshilik bilan o‘tkazdi. Vafot bo‘lishida oilasiga vasiyat qilib: «Men o‘lsam, ko‘p yig‘lamanglar. Xudo haqqi Islom diniga kirgan kunimdan buyon hech bir xato ishni qilmadim», demish edi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bir necha kun yo‘l yurib Makkaga yaqin Marraz — Zahron degan joyga kechasi kelib tushdilar.
— Qo‘shinda qancha askar bo‘lsa, o‘shancha joyga o‘t yoqishsin, — dedilar.
O‘n mingdan ortiq yerga o‘t yoqildi. Bu ishdan maqsadlari esa Makka mushriklariga askarning ko‘pligini bildirib, ularni urushdan chekintirish edi. Chunki Islom qonuni bo‘yicha Haram tuprog‘ida qon to‘kish u yoqda tursin, u yerning o‘sib turgan o‘tini yulishga, ko‘kargan yog‘ochini kesishga ham yo‘l yo‘q edi. Shuning uchun Haram yerida jonlik narsalarni ovlab, ularni qo‘rqitish shariatda haromdir. Shunday bo‘lganlikdan Rasululloh Haram hurmatini saqlab, qon to‘kilmaslik chorasini qildilar. Shul kecha tun qorovulligi Hazrati Umarga topshirilmish edi. Shunchalik ko‘p askar ustilariga yetib kelguncha, Makka mushriklari bu ishdan xabarsiz qoldilar. Chunki Rasulullohning bu to‘g‘rilik qilgan duolari qabul bo‘lmish edi. Endi bu manzilga askar kelib tushgach, Payg‘ambarimizning amakilari Hazrati Abbos Rasulullohning xachirlarini minib Makka yo‘liga chiqdi. Bundan maqsadi, biror kishi ko‘rinar ersa, Qurayshga xabar aytib uni kirgizmoqchi edi. Toki ularning raislaridan bir nechalari kelishib, Rasulullohdan omonlik so‘rasinlar. Shuni o‘ylab ketayotganlarida oldidan ikki kishining qorasi ko‘rindi. Buning birisi Quraysh raisi Abu Sufyon bo‘lib, ikkinchisi ersa, bu ham raislardan Budayl ibn Varqoa degan kishi edi. Kecha qorong‘usida yuzlari ko‘rinmasa ham tovushlaridan bular tanilmish edi. Madina tomonidan biror xabar anglamoq uchun yo‘l to‘sib Makkadan chiqqan edilar. Bu joyga kelganda sonsiz yerga yoqilgan askar o‘tini ko‘rib, hushlari uchib, qarab turishgan edi.
Abu Sufyon hayron qolib:
— Hoy, bular kim bo‘ldi ekan? Arafotga yig‘ilgan hojilardek yoqqan o‘tlari ko‘p ko‘rinadi. Dushmanimiz Huzo’a qabilasi bo‘lg‘aymu desam, ular bo‘lsa bunchalik ko‘p askarni qaydan olg‘aylar? — deb turganida, Hazrati Abbos yo‘lning u yog‘idan turib, Abu Sufyonni chaqirdilar. Bu ikkovi ersa bir-birlariga og‘ayni-ulfat edilar. Abu Sufyon buning tovushini eshitib tanishi bilan chopganicha kelib:
— Ota-onam senga fido bo‘lsin, bu nima ishdur?— deb so‘radi.
Anda Hazrati Abbos:
— Hoy Abu Sufyon, sening xabaring yo‘qmi, mana Rasululloh kishi ko‘rmagan qalin, ko‘p askarni ustingga keltirdi, — deb edi, bu so‘zni anglashi bilan arab odaticha «Hay Quraysh, xarob bo‘ldik» deb qattiq qichqirib yubordi.
So‘ngra Abu Sufyon:
— Ey Abbos, ota-onam senga fido bo‘lsin, buning chorasi nimadur? — dedi.
Anda Hazrati Abbos:
— Nima ish bo‘lg‘usi, boshingga eng qo‘rqinchlik kun keldi. Mana, Rasululloh ko‘rursankim, qalin, ko‘p askar keltirmishdur. Bu kecha tong otishi bilan Quraysh xalqiga qirg‘in kelur. Agar bu yo‘lda qo‘lga tushar bo‘lsang, dastlab sening bo‘yning uzilur, — dedilar.

Abu Sufyon qoʻrqqanidan:
— Ey Abbos, mening choram endi na boʻlgʻay? — deb yolvorgali turdi.
Anda Abbos:
— Sening chorang shu boʻlgʻaykim, agar orqamga mingashtirib Rasulullohga yetkaza olsam, sen uchun omonlik olur edim. Endi bundan boshqa chora yoʻqdir, — deb ot orqasiga uni mindirib, Rasululloh chodirlariga qarab yurdi. Yoʻldoshlari esa bu holni koʻrishib, ularni qoʻrqinch bosdi. Nima qilishlarini bilmasdan, nochor bu ishdan Qurayshga xabar bergali Makkaga qaytdilar.
Hazrati Abbos Abu Sufyonni mingashtirib kelayotganda Hazrati Umar chodiri oldidan oʻtishga toʻgʻri keldi. Bu kechaning qorovulligi ersa, u kishining gezagi (gali) edi. Rasululloh xachirini mingan Hazrati Abbosni tanigan boʻlsa ham, mingashgan kishining kim ekanini bilmak uchun «toʻxta» deb qichqirdi. Kelib qarasa, Abu Sufyon ekandur. Buni koʻrgach:
— Alhamdulilloh, sen Xudo dushmani shartsiz endi qoʻlimga tushding, — deb ular orqasidan Rasululloh chodirlariga qarab yugurdi. Buni koʻrib Hazrati Abbos undan ilgariroq Rasululloh ustilariga kirib bordi. Bular orqasidan yeta kelib, Hazrati Umar ham kira solib:
— Yo Rasulalloh, kufr boshligʻi, Xudo dushmani, Abu Sufyon shartsiz qoʻlimga tushdi. Ruxsat qiling, boshini kesib tashlayin, — dedi.
Anda hazrati Abbos:
— Yo Rasulalloh, men Abu Sufyonga omon berdim va sizdan omonlik olib bermakka va'da qildim, — deb ani qoʻriqlab Rasululloh oldilariga oʻltirdi. — Bu kecha Abu Sufyonni oʻzim saqlayman, boshqaga bermagayman, uni menga topshiring, — dedi.
Bu ikkovlari Abu Sufyon toʻgʻrisida anchagina soʻzga kelishdilar. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam shoshilmay oʻltirib, oxiri aytdilar:
— Ey Abbos, sen buni oʻz chodiringga eltib saqlagil, erta bilan yana keltirgaysan.
Bu soʻz bilan Hazrati Abbos Abu Sufyonni oʻz chodiriga eltib saqladi. Tong otishi bilan, uni yana Rasululloh chodirlariga keltirdilar. Rasululloh uni koʻrdi ersa:
— Ey Abu Sufyon, hali ham Islomni qabul qilgʻudek holga kelmadingmi? Allohni bir bilib, meni uning Paygʻambari deb ishonishga vaqt yetmadimi? — dedilar.
Anda ul aytdi:
— Ota-onam sizga fido boʻlsin, shundoq ulugʻ axloqqa sizga oʻxshab hech kim ega boʻla olmagay. Lekin bu ish haqida shu kungachalik koʻnglimda yana gumonim bordur.
Hazrati Abbos bu soʻzni anglashi bilan:
— Ey shoʻrlik kishi, oʻz joningga jabr qilma, tiriklikdan umiding boʻlsa, boʻyning uzilib yerga tushmasdan ilgariroq bu ishga iqror qilib, Rasululloh soʻzlarini qabul qilgil, — dedi.
Ul ham oʻzga chora topolmay, til uchida boʻlsa ham shahodat aytib, iymon keltirdi. Zohirga qarab, Rasululloh ham qabul qildilar. Soʻngra hazrati Abbos:
— Yo Rasulalloh, Abu Sufyon ersa oʻzi maqtanchoq, guyrangroq bir kishi erur. Xalq ichida bu kishiga bir obroʻ boʻlgudek biror ish qilur boʻlsangiz, koʻp yaxshi boʻlur edi, — dedilar.
Anda Rasululloh aytdilar:
— Hukm shuldurki, Abu Sufyon qoʻrasiga kirganlar omondir, yaroq-qurol koʻtarmagan kishilar omondur, uyidan chiqmaganlar eshik ochmaganlar omondur.
Soʻngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Hazrati Abbosga buyurdilarkim, togʻ tashidagi tor yoʻl ustida Abu Sufyonni toʻxtatib turgil. Butun Islom qoʻshinlari buning oldidan oʻtsinlar. Islom askarining shon-shavkatini koʻzi koʻrsin.
Shuning bilan Rasululloh deganlaridek, Abu Sufyonni eltib yoʻlning tor yeriga toʻxtatib qoʻydi. Har qabila oʻz tugʻi ostida askarlar bilan uning oldidan oʻtar edilar. Oʻtgan

chog‘larida Hazrati Abbosdan: «Bu qaysi qabila bo‘lar?» deb so‘rar edi. Shundoq qilib, butun qabila askarlari Abu Sufyon oldidan o‘tib bo‘ldilar. Eng so‘ngida temir sovutlar ichida ko‘milgan, boshlaridan dubulg‘a, tug‘u bayroq ko‘targan muhojirin va ansor sahobalar o‘tdilar. Abu Sufyon bularni ko‘rganda shoshib qolib:
— Subhonalloh, ey Abbos, bular kimlardur? — deb so‘radi.
Hazrati Abbos:
— Bular ersa Rasulullohning xos yo‘ldoshlari — ansor va muhojirin sahobalardur, har vaqt Rasululloh shular ichida bo‘lg‘aylar, — dedi.
Anda Abu Sufyon:
— Ey Abbos, qarindoshing o‘g‘li Muhammad ersa dunyodagi kuchli podsholardan bo‘lmishdir. Aning askari oldida hech kimarsa chidab tura olmagay, — dedi.
Anda Abbos:
— Ey Abu Sufyon, bu ishni podshohlik demak xatodir. Balki Alloh tomonidan yuborilmish payg‘ambarlik davlati erur.
U ham bu kishi so‘ziga qarab:
— Ha, shundoq bo‘lsa kerak, — dedi.
So‘ngra Hazrati Abbos unga qarab:
— Ey Abu Sufyon, Rasulullohdan omonlik so‘rab erding, uni berdilar. Islom shon-shavkatini o‘z ko‘zing bilan ko‘rding. Endi tezlik bilan Makkaga borgil, Quraysh xalqiga bu ishning qandayligini tushuntirgil. Yana ular bilmasdan Rasulullohga qarshilik ko‘rsatib, o‘z jonlariga jabr qilib, qirilib ketmasinlar. O‘z qo‘llari bilan o‘zlarini halok qilmasinlar, — dedi.
Abu Sufyon bu so‘zni anglashi bilan buni yaxshi aytding, deb chopganicha xalq ichiga keldi. Tovushi boricha qichqirib:
— Ey Quraysh xalqi! Mana Muhammad ersa cheksiz ko‘p askar bilan ustimizga kelmishdir. Ular bilan urush qilmoqqa hech kimda toqat yo‘qdir. Uning aytishicha, Abu Sufyon saroyiga kirganlar omon qolg‘aylar, — deyishi bilan, xotini Hind uning soqoliga osilib:
— Ey Quraysh xalqi, bu ahmoq, chirik cholni o‘ldiringlar. Buni ko‘ringlar, uyalmasdan dushman qo‘shiniga jarchi bo‘lib kelmishdir. Buning so‘ziga inonmanglar, o‘z nomusinglar uchun urushinglar, — deb faryod qildi.
Anda Abu Sufyon:
— Hoy, tentak xotin, tovushingni chiqara ko‘rma! Tezlik bilan uyingga kirib, jim o‘tirgil. Masjid ichiga kirganlar omon topgaylar. Qurol topshirganlar omon topgaylar. Eshik bekitib uyidan chiqmaganlar omon topgaylar. Abu Ruvayha tug‘i ostiga to‘planganlar omon topgaylar. Hakim ibn Hizom saroyiga kirganlar omon topgaylar, — deb xalq ichida chorlagani turdi.
Eng so‘ngi aytilgan Hakim ibn Hizom degan kishi ersa, Qurayshdan chiqqan atog‘liq raislardan erdi. Johiliyatda bo‘lsin, islomiyatda bo‘lsin, yaxshilik ila nomi ko‘tarilmish edi. Do‘stlikka ko‘nglini moyil qilmoq uchun Rasululloh uning haqida bu ishni qildilar.
Abu Ruvayha ersa Madinaning ansor sahobalaridan bo‘lib, Hazrati Bilolning do‘sti edi. Bu ulug‘ sharafga ul ham ega bo‘ldi. Bu so‘zni anglashlari bilan butun xalq jon vahmida qolib, shu aytilmish joylarga tarqaldilar. Lekin Rasululloh sollallohu alayhi vasallam tubandagi nomlari yozilmish shu to‘qqiz kishini qayerda bo‘lsa ham o‘ldirishga buyurdilar:
— Agar bu kishilar Ka’ba yopug‘iga yopishib tursalar ham, qo‘ymay o‘ldirilsin, — dedilar. Shuning uchunkim, bulardan Islom ahliga chekdin tashqari ozorlar yetgan edi. Unutilmas beadabchiliklar ulardan o‘tgan edi. Ana shularning birisi Abdulloh ibn Sa’d degan kishidir. Bu ersa ilgari musulmon bo‘lib, bir necha vaqt vahiy yozuvchisi bo‘lib turdi. So‘ngra

dindan qaytib, murtadligicha Makkaga qochgan edi. Bunga ham qanoat qilmasdan Makkaga kelgach, Rasululloh haqlarida bir muncha tuhmat so'zlar chiqazdi.
Ikkinchisi ersa, Ikrima ibn Abi Jahl bo'lib, buning dushmanligi Rasulullohga ota meros edi. Makka fathi bo'lganida qochib ko'rinmay yurdi. Xotini kelib, Rasulullohdan eri uchun omonlik so'radi. Omonlik berganlarini aniq anglagach, Rasululloh oldilariga kelib, iymon keltirib edi, ani ham kechirdilar.
Uchinchisi Habbor ibn Asvad degan kishi edi. Bu ersa Rasulullohning qizlari Zaynab Makkadan hijrat qilib chiqayotganida uni to'sib, yo'ldan qaytarmoqchi bo'lgan edi. Tuya ustidan tushirmoqchi bo'lib, qo'lidagi nayzasi bilan turtib edi, tosh ustiga yiqilib, homilador bo'lganidan uning zarbiga qornidagi bolasidan ajragan edi. Shunchalik og'ir jinoyati bo'lsa ham, qochib yurib iymon keltirgandan keyin, buning ham gunohini kechirdilar.
Bu to'qqiz kishidan to'rt kishi o'ldirildi: Ibn Axtal, Horis, Maqis, Axtalning qo'shiqchisi bir joriya. Maqis ersa murtad bo'lgandan so'ngra yana bir kishini o'ldirib, Madinadan qochmish edi. Ibn Axtalning ikki qo'shiqchi cho'risi bo'lib, bularning qilar ishi ersa Rasulullohga qarshi soz chalib, qo'shiq aytish edi.
Yana Quraysh raislaridan Safvon ibn Umayya, buning inisi Zuhayr ibn Umayya, Hazrati Hamzani shahid qilgan Vahshiy degan qul, Abu Sufyon xotini Hind — bular iymon keltirgandan so'ngra Rasululloh ularni afv qildilar. Yana Xolid ibn Validga o'z askari bilan tubangi yo'l bilan Makkaga kirishni, qarshi chiqmagan kishilarga qilich ko'tarmaslikni, yo'l to'sib qarshi chiquvchilarga esa o'lim jazosini berishlikni buyurdilar.
Xolid ibn Validga pastki yo'l bilan yurishni buyurib, Rasululloh o'zlari ansor sahobalar bilan Makka shahrining yuqorigi yo'li Kado' tog'ini kesib, shaharga kirmoqchi bo'ldilar. Xolid ibn Valid Makkaga kirayotganida Abu Jahl o'g'li Ikrima boshliq Quraysh olomonlari oldini olib urush boshladilar. Bu yoqdan Hazrati Xolid hamla qilib, dushmandin yigirma to'rt kishini o'ldirib, o'z askaridan ikki kishi shahid bo'ldi. Buni ko'rgach, qolganlari tarqalib qochdilar. Bu tomondan Xolid ibn Valid kuch bilan Makkaga bosib kirgan bo'lsa ham, Rasululloh yurgan yo'llarida hech kim qarshilik ko'rsatmadi. Rasulullohning amrlaricha shu kuni Islom tug'i yo'l ustidagi Hajun tog'i ustiga qadalgan edi. Rasulullohning qizil qubbalik chodirlarini ilgariroq kelganlar shu joyga qurishib, kutib turmoqda edilar. Chodirga tushib ozroq dam olganlaridan keyin shahar tomon jo'nadilar. Rasulullohning yonlarida Hazrati Abu Bakr Siddiq Fath surasini o'qib kelmoqda edilar. Ramazonning yigirmanchi kuni, sakkizinchi hijriy yilda Makka shahri fath bo'lib, juma kuni ertalab Rasululloh sollallohu alayhi vasallam shahar ichiga kirdilar.
Ikkinchi bir rivoyatda keltirilibdurkim, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Xolid ibn Validga qabila arablaridan tuzilgan askarlarni olib Makkaning ostingi yo'li bilan shahar ichiga kirgil va qachon mahalla boshiga yetar bo'lsang, shunda Islom tug'ini ko'targil, o'zlari boshlamaguncha sen urush qilmagil, deb buyurgan bo'lsalar ham, Quraysh raislaridan Safvon ibn Umayya, Ikrima ibn Abu Jahl, Suhayl ibn Amrlar bosh bo'lib, Handama degan tog' tagida ularni yo'lini to'smoqchi bo'ldilar.
Rasululloh buyruqlaricha Xolid ibn Valid shu tomondan yurib, tog' tagiga keldi. Qarasa, oldida olomon ko'pchiligi ko'rinib, bularga qarab o'q ota boshladilar. Buni ko'rgach, Hazrati Xolidning jahli chiqib, askarga qarab:
— Uring, bu yaramas qopqondan qolgan tulkilarni,— deb hayqirib edi, Islom askarining hujumi ostida yetmish necha kishi o'ldirildi, qolganlari bo'lsa tum-taraqay bo'lib qochdilar. Hazrati Xolid ularni surganicha quvlab kelib, Baytulloh yonida Hazar degan joyga yetkazdi. Ulardan bir to'pi qochganlaricha tog' ustiga chiqishib edi, orqalaridan surib chiqqan musulmonlar qilichining uzoqdan yaltiraganligi Rasulullohga ko'ringach:
— Bu nima ishdur? — deb so'radilar. Sahobalar:

— Yo Rasulalloh, Xolidga Quraysh beboshlari qarshi chiqqan boʻlsalar, shularga koʻtarilgan Islom qilichlari boʻlishi kerak. Yoʻq esa urushdan uni tiygan edingiz. Oʻzlari urush boshlamasalar, sizning amringizni albatta Xolid buzmagay erdi, — dedilar.
Shuning bilan Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Haram tuprogʻiga kirdilar. Kirishlarida tuyaga mingan edilar. Asrandi oʻgʻillari Zaydning bolasi Usoma tuya orqasiga mingashgan edi. Rasululloh Haramga odob saqlab tuya ustida egilib, tavoze' bilan kirdilar. Yuqorida aytilganicha, Xolid ibn Validga toʻqnashgan kishilardan boshqa, ortiqcha qon toʻkilmadi.
Shunday ulugʻ ne'matni ato qilguvchi Alloh taologa hamdu sano aytdilar. Shu yurganlaricha toʻgʻri kelib Baytullohni tuya ustida turib, yetti aylanib tavof qildilar.
Rasululloh Makkani fath qilib kirgan kunlarida Baytullohga uch yuz oltmish but osilmish edi. Rasululloh qoʻllarida tutgan tayoqchalari bilan:
— Haq keldi, botil yoʻqoldi, — deb ularga ishorat qilur edilar.
Qaysi biriga qarab ishorat qilsalar, tayoq tegmasdan turib tuban yiqilur edi. Baytulloh ichida Hazrati Ibrohim va Hazrati Ismoillarning ham haykallarini yasagan edilar. Mana shu birinchi kirgan kunlaridayoq Ka'ba ichidagi mushriklar asarlaridan hech narsa qoldirmay tozalatdilar. Shu kundan e'tiboran butun Arabistonda butparastlik yoʻqola boshladi. Islom shariatida zaruratsiz surat ushlashga ruxsat yoʻqligining ham sababi shu edi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makkaga kirgan kunlarida, qarshilik qilmagan kimsalarga qurol qoʻllanilmasin deb, amr qilgan edilar. Lekin Xuzo'a qabilasining Bani Bakr qabilasidan qasos olishiga ruxsat berdilar. Bu ish ham boʻlsa shu kunning asr vaqtigacha cheklanmish edi. Shu kun oʻtgandan keyin umumiy ravishda tinchlik saqlandi.
Rasululloh Baytullohni tavof qilib boʻlganlaridan soʻngra Ka'ba uyining ichiga kirdilar. Toʻrt tarafga qarab takbir aytib, u yerdan chiqib Maqomi Ibrohimga kelib, ikki rakat tavof namozi oʻqidilar.
Soʻngra zam-zam qudugʻidan suv ichib Baytulloh qarshisiga qarab turdilar. Butun xalq atroflarini oʻrashib olgan holda, ularning koʻzlari Rasulullohga tikilib turdi. Oʻzlariga ozor berganlarga, oʻz vatanlarini tashlab chiqmoqqa majbur etgan kishilarga qarata nima ish qilur, ularga qanday jazo berur ekan deb, barchaning koʻngliga kelur edi.
Lekin Rasulullohning oʻch olib nafs qondirish, oʻzi uchun gʻazablanish va mana shu yanglig' narsalardan koʻngillari pok edi. Yoʻq esa amakilari Hazrati Hamzani oʻldirilganiga qanoat qilmay, quloq-burunlarini kesib, koʻzlarini oʻyib, bagʻrini chaynagan Abu Sufyon xotini Hindning nechuk gunohini kechgay edilar? Xudo Qur'onda: «Va ma arsalnaka illa rohmatan lil a'lamin», ya'ni: «Barcha olamga seni rahmat uchun yubordik», deb aytgan soʻzi haqiqat ekanini Rasululloh har bir ish ustida isbot qilib, butun olamga buni koʻrsatdilar.
Mana, Rasulullohning bu qilgan ishlaridan barcha ummatlari ibrat olishlari lozimdur. Haqiqiy chin mo'min ersa, aning gʻazabi va rizoligi Alloh uchun boʻlgay, har bir qilgan ishida koʻpchilik xalq foydasini kutgay. Xalq foydasini kutgan boʻlib, oʻz nafsiga qurol qilmagay. Haqiqiy chin musulmon kishining qilar vazifasi shuldur. Bu yoʻlda koʻrsatgan xizmatlari uchun hech kimsadan tashakkur kutmagay. Islom shariatining koʻrsatgan yoʻli shuldur. Har ishni Xudo uchun qilishi ersa, yaxshi-yomon xalq soʻzidan aning parvosi yoʻqligidandir.
Yana oʻz soʻzimizga kelaylik.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam yigʻilib, oʻzlariga koʻz tikishib turgan koʻpchilik xalqqa qarab:
— Ey Quraysh xalqi, oʻzinglarcha meni qanday ish qilar deb oʻylagaysiz? — dedilar.

Anda ular:
— Qarindoshimizdursiz, mehribon og‘amizdursiz, endi sizdan yaxshilik kutib turamiz, — dedilar.
Rasululloh aytdilar:
— Unday bo‘lsa, endi boringlar, barchangiz bo‘shaldingiz, qilgan yomonliklaringizni avf qildim.
U zamon odati bo‘yicha barchalari qul bo‘lib, asir olinishlari kerak edi. O‘sha zamondagi urush odatlarining yo‘li shu edi. So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Ka’ba ichiga kirmoqchi bo‘ldilar. Kelib qarasalar, Ka’ba eshigi qulf ekan. Buning eshikchisi Usmon ibn Talhani chaqirib, uning qo‘lidan kalitni oldilar. Ka’a ichiga kirib chiqqandan so‘ngra, u kishi, kalitni qaytarib bermas, deb o‘ylagan edi. Ammo uning o‘ylaganicha bo‘lmay, o‘ziga qaytarib berdilar. U zamonda Ka’ba kalitiga ega bo‘lish arablar o‘rtasida ulug‘ sharaf va obro‘y hisoblanar edi. Quraysh ichida Bani Shayba avlodi bu davlatga ega bo‘lmish edilar. Islomdan ilgari johiliyat zamonida ham o‘z odatlaricha haftada ikki marta — dushanba va payshanba kunlari Baytulloh eshigi ochilur edi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam hijratdan ilgari, Makkada turgan vaqtlarida Ka’baga kirgan kishilar qatorida kelib kirmoqchi bo‘ldilar. O‘shanda ham shu Usmon ibn Talha Ka’ba eshikchisi edi. U Rasulullohga noloyiq adabsiz so‘zlar aytib, kirgazmay qaytargan edi. Rasululloh yumshoqlik qilib, uning so‘ziga sukut qildilar, so‘ngra unga aytdilarkim:
— Ey Usmon, bu yaqinlarda ko‘rib qolursan, Ka’ba kaliti mening qo‘limda bo‘lgay. U chog‘da esa buni tilagan kishimni qo‘liga topshirgayman.
Shu orada o‘n necha yil o‘tgandan keyin, xuddi o‘sha deganlaridek bu ish vujudga chiqdi. Makka fath bo‘lgan kunida o‘sha aytganlaridek, Usmon ibn Talha qo‘lidan kalitni oldilar va yana o‘ziga qaytarib berdilar. So‘ngra:
— Bu kalit ilgaridan beri sizlarda turar edi, bundan buyon ham doimiy ravishda sizlarnikidur. Ka’ba kalitini talashib, sizlardan kim olur ersa, zulm qilg‘on bo‘lur, — dedilar.
Bu to‘g‘rida Rasulullohga ilgari qilgan qo‘pol muomalasi yodida bor edi. Bundoq ulug‘ sharafdan ajrab, bu davlatdan quruq qolish qo‘rqinchi bosib turgan bir chog‘da yana qaytadan abadiy shu davlatga ega bo‘lishi uni ko‘p suyuntirdi. Rasululloh qo‘llaridan kalitni olishi bilan to‘xtamay uyiga qaytdi. Ketidan yana uni chaqirib oldilar, Qaytib kelgach:
— Ey Usmon, hijratdan ilgari bu kalit haqida senga aytgan so‘zim esingda bormi? — dedilar.
— U so‘z yodimda bordir, Yo Rasulalloh. Endi guvohlik berurman, aniq bildim Allohning haq payg‘ambari ekansiz. Qudratingiz yetgan, qo‘lingizga tushgan chog‘da mundoq ulug‘ gunohlarimizni kechirdingiz, — dedi.
So‘ngra Rasululloh buyurdilar, Hazrati Bilol Ka’ba ustiga chiqib azon aytdi.
Quraysh raislaridan Abu Sufyon ibn Harb, Atob ibn Usayd, Xoris ibn Hishom, bulardan boshqa yana bir qancha Quraysh urug‘lari Ka’ba atrofida o‘ltirishgan edilar. Azon aytilganini eshitgach, Atob ibn Usayd turib dedi:
— Alloh taolo otam Usaydni hurmat qilib, bu ishdan ilgariroq unga ajal yubormish edi. Yo‘q ersa bu qora qarg‘aning Ka’ba ustida bundoq qichqirganini ko‘rib qattiq qayg‘urur edi.
Horis ibn Hishom aytdi:
— Koshki Muhammadning haqligini bilur bo‘lsam, albatta, unga iymon keltirur edim.
Bular so‘zini anglab Abu Sufyon aytdi:
— Bu to‘g‘rida hech qanday gapirmaslikka qasam qilurman, agar gapirur ersam, shu yotgan mayda toshlar ham Muhammadga xabar yetkazgay, — deb toshga ishora qildi.

Alarning so'zlari tamom bo'lishi bilan ularning ustiga Rasululloh keldilar va:
— Shu hozirda aytgan so'zlaringizni Alloh menga bildirdi, — deb alarning aytgan so'zlarini o'zlariga aytib berdilar.
Buni eshitgach, Horis ibn Hishom, Atob ibn Usayd:
— Biz endi aniq ishondik, bu kishi payg'ambar ekandur, yo'q ersa, Allohdan o'zga unga xabarni kim yetkazdi? Og'zimizdan chiqishi bilan aytgan so'zimizni qaytarib berdi, — deyishib, har ikkovi ham musulmon bo'ldi.
Makka fath bo'lgan kuni madinalik ansor sahobalar o'ltirishib, o'zaro shundoq so'zlashur edilar:
— Rasululloh endi o'z el-yurtlariga, qavmu-qarindoshlarining ichiga keldilar. Bu yer esa o'z vatanlari, tug'ilib o'sgan joylaridur. Endi shu yerda turishga ko'ngillari moyil bo'lib qolsa, qanday qilgaymiz? — deb qayg'urishdilar.
Rasululloh buni sezib, ularga qarab:
— Nimalarni so'zlashayotirsiz? — deb so'radilar.
— Hech so'z aytmadik, Yo Rasulalloh, — deb yashirgan bo'lsalar ham, yo'q aytinglar, deb qistaganlaridan keyin, u so'zni aytishga majbur bo'ldilar. Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Alloh saqlasin, o'lsak-tirilsak bir yerda bo'lurmiz, bir-birimizdan ajrashmoq yo'qdur, — dedilar.
Bu so'zni anglashlari bilan madinalik butun sahobalarning yuzlari kulib, ko'ngillari quvondi. Rasulullohdan ajrab qolgaymizmi, degan gumonlari ko'ngillaridan chiqdi.
Yana shu kuni Rasululloh Baytullohni tavof qilib yurgan chog'larida Fuzola ibn Umayr degan kishi ham Baytullohni tavof qilmoqchi bo'lib, Payg'ambarimiz yonlarida ergashib yurdi. Tavof ichida niyati buzilib, Rasulullohni o'ldirishga qasd qilib, yaqinlashib keldi.
Rasululloh unga qarab aytdilar:
— Ey Fuzola, shu hozirda sen nimani o'ylab turibsan?
Anda ul aytdi:
— Hech narsani o'ylaganim yo'qdir, Yo Rasulalloh. Allohni yod qilib zikr ayturman.
Rasululloh buning so'ziga kuldilar. So'ngra:
— Ey Fuzalo, tavba qil, istig'for aytgil, — deb uning ko'ksiga muborak qo'llarini qo'yib edilar, shu onda uning ko'nglidan barcha buzuq xayollar ko'tarildi.
Shu haqda Fuzalo aytur:
— Menimcha yer yuzida eng yomon ko'rgan kishim qo'lini ko'ksimga qo'yib edi ani ko'tarmay turib, eng yaxshi ko'rgan kishim bo'ldi.
Yana Abu Sufyon shunday aytadi: «Makka fathi bo'lgan kunlari tavof qilgali Baytullohga kirdim. Mendan keyin Rasululloh ham kirib tavof qildilar. Ko'zim yuzlariga tushishi bilan ko'nglimga shunday fikr keldi: «Bu kishi nima sabab bilan bizga g'alaba qildi?»
Darhol Rasululloh menga qarab oldimga keldilar:
— Allohning yordami bilan seni g'alaba qildim, ey Abu Sufyon deb yelkamga qoqib qo'ydilar.
Anda men:
«Endi aniq bildim, siz Allohning payg'ambari ekansiz, yo'q ersa, ko'nglimga kelgan bu so'zni Xudo bildirmagan bo'lsa, qaydan bilursiz? — dedim».
Rasululloh Makkada turganlarida hazrati Bilol Ka'ba ustiga chiqib besh vaqt namozga azon aytar edi. Quraysh yigitlaridan bir nechalari aning aytgan azonini do'rab (masxara qilib), bular ham azon aytar edilar.
Bir kuni shular ichidan Abu Mahzura degan yigit o'z odaticha Hazrati Bilolni do'rab azon aytganida Rasululloh eshitib qoldilar. Qarasalar uning ovozi yoqimli ekan, uni chaqirtirib kishi yubordilar. U ham bu ishim uchun o'limga chaqirildim, deb qo'rqib keldi. Oldilariga

kelgach, uning manglayini, ko‘ksini qutlug‘ qo‘llari bilan silagan edilar, ko‘nglida iymon nuri yoridi.
So‘ngra azon aytishni unga o‘rgatdilar:
— Mana endi sen aniq azonchi bo‘lding. Shu kundan boshlab, Makka xalqiga azon o‘qib turgin, — dedilar.
Shuning bilan bu kishi Baytullohga muazzin bo‘lib qoldi. Vafot bo‘lgunchalik shu xizmatda turib, o‘zidan keyin ham ko‘p yillargacha Baytulloh muazzini shu avloddan qo‘yilar edi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam juma kuni ertalab Makkaga kirdilar. Shu kuni kechgacha qarshilik qiluvchilar bilan urushmakqa, zararlik kimsa bo‘lsa o‘ldirmakka ruxsat bergan edilar. Shu vaqt o‘tgandan keyin Makka ichida qurol qo‘llanmoq man qilinmish edi. Shunday bo‘lsa ham, buyruqqa qaramay, Islom tarafdori Xuzo’a qabilasi shahar olingan kunning ertasi dushmanlari bo‘lgan Bani Bakr qabilasidan Ibn Aqra’ degan kishini o‘ldirib qo‘ydilar. Bu o‘ldirilgan kishi mushriklardan bo‘lib, hali dinga kirmagan edi.
Islom dinida odam o‘ldirish, ayniqsa, Haram tuprog‘ida bu ishning bo‘lishi eng ulug‘ gunoh bo‘lganlikdan Rasululloh bilib, o‘ldiruvchini bek yomonladilar. So‘ngra shu kuni peshin namozini o‘tagandan keyin Ka’ba tomiga (devoriga) suyanib turib ko‘pchilik xalqqa qarata uzoq bir va’z so‘zladilar.
Dastlabda Allohning o‘ziga yarasha ulug‘lab, anga hamdu-sano aytdilar. So‘ngra ko‘pchilik xalqqa qarab:
— Ey odamlar, bilinglarkim, Alloh taolo yeru- ko‘kni yaratgan kunidan boshlab, bu yerni hurmatli qilmishdir. Va qiyomatgacha bu joyning hurmatini o‘zi saqlaydi. Allohga, oxirat kuniga iymon keltirmish mo’minlar buning hurmatini saqlashlari albatta lozimdur. Bu joyda urush qilib, qon to‘kish u yoqda tursin, bu yer hurmati uchun hayvonlari ham ovlanmaydi, ko‘kargan yog‘ochlari kesilmaydi, jonivorlari qo‘rqitilmaydi.
Mendan ilgari ham bu yerda urush qilmoq, buning hurmatini buzmoq hech kimga halol qilinmagan edi, mendan keyin ham hech kimga halol qilinmag‘ay.
Haram tuprog‘ida urush qilish, qon to‘kish Xudo tomonidan mengagina ruxsat qilindi. Bu ham ersa vaqtlik bo‘lib, bir kunlik edi. Cheklangan vaqti o‘tgach, yana bu joy o‘z hurmatiga qaytdi. Buni anglaganlar anglamaganlarga, bor kishilar yo‘q kishilarga aytsinlar.
Ey Xuzo’a qabilasi! Bundan keyin urushdan qo‘l tortinglar, kishi o‘ldirishdan saqlaninglar. Kim bo‘lsa bo‘lsin, ul odam o‘ldirdi esa, o‘limdan qutila olmaydi. Udurkim, qasos qilib o‘zini o‘ldirgaymiz. YOki o‘lik egasi rozilik berar ekan, xun to‘latgaymiz, — dedilar.
So‘ngra Xuzo’a kabilasi o‘ldirgan kishi uchun xazinadan tovon to‘lashga buyurdilar. Yana shu kuni kim Allohga qiyomat kunigacha iymon keltirmish ersa, uylarida bo‘lgan butlarini qo‘ymay sindirsinlar, deb butun xalqqa jar chaqirtirdilar.
Bu yerdan chiqqandan so‘ngra Makka xalqi uylaridagi borliq butlarini qoldirmay sindirishdilar. Shu kundan boshlab, Makka shahri ichida butga topinuvchilik qolmaganday bo‘ldi.
So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Xolid ibn Validni o‘ttiz kishi bilan borib, Uzzo nomli butni sindirib, butxonasini buzib kelmakka buyurdilar. Bu esa Makkaga yaqin Nahla degan joyda edi. Hazrati Xolid borib butxonani buzib qaytgach:
— U yerda nima ko‘rding? — deb so‘radilar.
— Hech nimarsa, Yo Rasulalloh, — dedi Xolid.
— Andog‘ ersa butxona buzilmabdur, tez borib uni buzgil, — dedilar Payg‘ambarimiz.
Hazrat Xolid darhol u joyga qaytib kelib, butxona vayronasiga g‘azabi bilan qilich sug‘urib kirdi. Qarasa yap-yalang‘och, sochlari xurpaygan bir qop-qora xotin jonining

boricha Xolidga qarab yugurdi. Butxona boshchisi:
— Ey Uzzo, tut dushmaningni, ol ularni, — deb ortidan qichqirur edi.
Hazrati Xolid bir qilich urib, uni ikki bo‛lib parchalab tashladi. U yerdan kelib, Rasulullohga buni aytdi ersa:
— Uzzo endi o‛ldirilmish. Bu joyda but bo‛lib, o‛ziga topindirishdan uning umidi uzilmishdur, — dedilar.
Uzzo arablarning sayidi sanalgan Quraysh va Bani Kanona qabilasining topinadigan atoqlik butlari edi. Arab mushriklari ersa shu butning ilohiy kuchi bor, deb ishonur edilar.
Yana Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Amr ibn Osni Huzayl qabilasining butxonasini buzib kelishga buyurdilar. Bularning ersa Suvo’ nomli butlari bor edi. Amr ibn Os u yerga borgandan so‛ngra butxona shayxini ko‛rib, meni Rasululloh bu joyni buzmoqqa yubormishdur, dedi. Anda Sodin degan butxona shayxi:
— Buni buzishga kuching yetmaydi. Agar, Suvo’ning qahri kelur bo‛lsa, barchangiz xalok bo‛lgaysiz, — dedi.
Amr ibn Os:
— Ey bechora, Ka’baga osilmish uch yuz oltmish butni sindirib oyoq ostiga tashladilar. Bu ishdan ziyon ko‛rgan hech kishi yo‛qdur. Haligacha bu buzuq xayol sendan chiqmagan ekan, — deb, o‛zi boshlab urib butni sindirgach, boshqalar butxonani buzib, bir damda vayron qildilar. Sodin bu ishga hayron qolib:
— Allohning qudratiga taslim bo‛ldim, — dedi.
Yana shu kunlarda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Manot ismlik butni sindirib, butxonasini buzmakka Sa’d ibn Zaydni yubordilar. Bu esa Makka tog‛lari ichida Qudayd degan joyda yasalgan butxona edi. Madinalik Avs, Xazraj boshliq G‛asson qabilasi va boshqa bir necha qabilalarning Islomdan ilgari kelib topinadigan butlari edi. Buni buzmoqqa sahobalardan yigirma kishi otliq Sa’dga qo‛shilib kelgan edilar. Hazrati Sa’d qilich sug‛urib butxonaga boshlab kirdi ersa, bir qop-qora xotin qip-yalang‛och, sochi yoyilgan, yuz-ko‛ziga urib, «dod-voy» solib yig‛laganicha yugurib chiqdi. Butxona shayxi esa:
— Ey Manot, dushmanlaringni ur, ushla! — deb xotin ketidan qichqirur edi.
Hazrat Sa’d qilich urib, uni parchalab tashladi.
Shuning bilan Makka atrofidagi butun atoqli butlar sindirilib, butxonalari buzildi.
Makkaning fath bo‛lgani, arab mushriklari oldida muqaddas hisoblangan butxonalar buzilgani ersa, necha ming yillab qabilachilik dahshati ostida eng og‛ir turmush kechirib kelayotgan arab xalqining bir baxtlik davlatga ega bo‛lishlarining boshlanishi edi.
Makkaning fath bo‛lishi, Qurayshning yengilishi butun Arabistonga tarqalgach, arablar o‛zlaridagi qarshilik kuchlarining ildizi bo‛shab qolganini sezmish edilar. Chunki arablar oldida bu ishning yuzaga chiqishi-chiqmasligi Quraysh xalqining yengish-engilishlariga bog‛lanib turgan edi. Shuning uchun Makka olingandan so‛ngra Havozin qabilasidan boshqalari bu ishga ko‛p qarshilik qila olmadilar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makkaga kirishlarida to‛qqiz kishini ko‛rgan yerda o‛ldirishga buyurgan edilar. Shularning birovi Quraysh raislaridan Safvon ibn Umayya edi. Bu ersa Islom askari Makkaga kirgan kunida jonidan qo‛rqib qochgan edi. Buning amakisining o‛g‛li Umayr ibn Vahb degan kishi iymon keltirgandan keyin Rasululloh qoshlariga kelib:
— Yo Rasulalloh, bizning raisimiz Safvon jonidan umid uzib, o‛zini dengizga tashlamoqchi bo‛lib ketmishdur. Shuning joniga omonlik berur bo‛lsangiz, halok bo‛lmasdan oldinroq yetib borib, uni qaytarib keltirur edim. Undan gunohi og‛ir odamlarga ham omonlik berdingiz, Yo Rasulalloh, — dedi.
Buni anglab darrov boshlaridan sallalarini olib unga berib:

— Bu narsa omonlik berganligim uchun belgi bo‘lsin. Tezroq borib uni qaytarib keltir, — dedilar.
Rasulullohdan bu iltifotni ko‘rgach, u ham kecha-kunduzlab yurganicha dengiz bo‘yiga yetib bordi. Qarasa kemaga tushib, boshqa bir yoqqa ketmoqchi bo‘lib turgan ekan. Uni ko‘rib:
— Ey Safvon, odamning eng yaxshisi oldidan keldim. Mol-joningga ziyon yetmaslik uchun undan omon oldim. Senga ishonchlik bo‘lg‘ay deb, mana, bu dastorini berdi. Endigi maslahat shuldurki, hozir qaytib oldiga boraylik. Sendan ham gunohi og‘irroq bir qancha kishilar ersa undan omon olib, iltifot ko‘rdilar. Agar oldiga borur bo‘lsak, sen ham yaxshilik ko‘rarsan, — deb ko‘p yolvordi.
U esa Rasulullohga o‘tmishdagi qilgan yomonliklarini eslab jonidan qo‘rqib, qaytmaslikni aniqlab qo‘ygan edi. Shunday bo‘lsa ham muborak dastorlarini ko‘rgach, bu zotning va’da buzmasligini ilgaridan bilganligi uchun qaytishga ko‘ngil moyil bo‘ldi. Shuning bilan u yerdan qaytib, to‘g‘ri Rasululloh oldilariga keldi. Ko‘rishgandan so‘ng Safvon aytdi:
— Ey Muhammad, oldimga bormish bu kishi so‘zicha menim jonimga omon bermishdursiz. Agar bu so‘z to‘g‘ri ersa, Islomni qabul qilish uchun menga ikki oy muxlat bering.
Rasululloh:
— Ey Safvon, senga to‘rt oy muxlat berdim, — dedilar.
Yana, Rasulullohga eng qattiq dushman bo‘lib, ozor bergan kishi Makkada Abu Jahl edi. Badr urushida o‘ldirilgandan so‘ng o‘g‘li Ikrimaning dushmanchiligi otasidan ham ortiqroq bo‘ldi. Chunki u qasos olish uchun Islom qonini ichishga qasam qilmish edi. Shuning uchun: «Uni qayerda tutsangiz, o‘ldiring», deb Rasululloh buyruq berdilar. U buni anglab, qo‘rqqanidan Yaman mamlakatiga qarab qochdi. Uning xotini Ummu Hakim Islomga kirgach, Payg‘ambarimiz oldilariga kelib:
— Yo Rasulalloh, sizdan yaxshilik kutib kelgan kishilarning birovini ham quruq qaytarmadingiz. Shu qatorda men ham quruq qaytmasligimga ishonib, erim uchun omon so‘rab keldim. Yana qochib yurib xafalikdan o‘zini halok qilib qo‘ymasin, Yo Rasulalloh, — dedi.
Ana Rasululloh sallallohu alayhi vasallam:
— Agar uni qaytarib kelur bo‘lsang, yaxshilik qilurmiz, — dedilar.
Buni anglagach, u xotin eri orqasidan yurib dengiz bo‘yiga kelganda unga yetdi. Qarasa, Yaman viloyatiga ketmak uchun kemaga tushmoqchi bo‘lib turmish edi. Unga qarab:
— Ey qarindoshim! Eng yaxshi, eng rahmli, eng vafoli kishi oldidan keldim. Shundayin kishi o‘z og‘zi bilan senga omonlik berdi. Abu Qubays tog‘i o‘rnidan ko‘chishi mumkindur, ammo Muhammad bergan va’dasini buzishi mumkin emasdur, — dedi.
Qaytishga rozi bo‘lmay turgan kishi xotinidan bu so‘zni anglab ko‘ngli eridi. Har ikkovi birgalashib Rasululloh qoshlariga keldi. So‘ngra Rasulullohga qarab:
— Ey Muhammad, xotinimning aytishicha, u sizdan men uchun omon olmishdur. Bu so‘zga ishonganimdan keldim, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Xotining to‘g‘ri demishdur, qo‘limdan kelgudek narsani so‘rar ekansan, uni berurman, — dedilar.
Darhol u ham shahodat aytib Islomga musharraf bo‘ldi. Lekin o‘tgan ishlardan uyalib, boshini ko‘tarolmay:
— Yo Rasulalloh, ko‘p o‘rinlarda sizga dushmanchilik qilib qarshilik ko‘rsatdim. Meni shu gunohimni Xudoyim kecharmikan? — dedi.
Anda Rasululloh sallallohu alayhi vasallam:
— Ey bori Xudoyo, Ikrimaning dushmanchilik bilan qilgan ishlarining, meni haqimda

aytgan so‘zlarining gunohlarini kechirgil, — deb duo qildilar.
Ikrimaning kelayotganini ko‘rib, suyunganlikdan o‘rinlaridan turib, arablar odaticha: «Marhabo, xush kelding» deb ridolarini uning ostiga solmish edilar.
Ikrima iymonga kirmasdan ilgari urush maydonida bir sahobani o‘ldirmish edi. Buni ko‘rib Rasululloh kuldilar. Anda sahobalar:
— Yo Rasulalloh, bizdan bir kishi dushman qo‘lida o‘ldirilganlikdan musibat ustida erurmiz. Bu holda turgan chog‘da kulishingizga nima sababdur? — deb so‘radilar.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Bu ikkovining jannatda bir o‘rinda o‘ltirganlarini ko‘rdim. Bu yerda ersa bir-birlarini o‘ldirishurlar. Shunga ajablanib kuldim, — dedilar.
Yana bir kuni Rasululloh tush ko‘rdilar ersa, jannatga kirmish erurlar. Anda har xil uzumlar pishib turgan bir bog‘ni ko‘rib: «Bu joy kimning bog‘i bo‘lgay?» deb so‘radilar. Anda farishtalar: «Abu Jahlning joyidur», deb javob berdilar. Rasululloh: «U jannatga qandoq kirgay, jannat mo’minlarning joyidur», dedilar. So‘ngra Ikrimaning Islomga kirganini ko‘rgach, otasi Abu Jahl haqida ko‘rgan tushlarini o‘g‘li Ikrimaga yo‘ridilar. Shuning uchun Rasulullohning bu qilganlaridan ulgu olib, tush yo‘rimchilar qay bir vaqtlarda otaga ko‘rgan tushni bolaga, bolaga ko‘rganni otaga yuritdilar. Bu yerda Rasulullohning Abu Jahlni ko‘rgan tushlari ersa, o‘g‘li Ikrimaga to‘g‘ri keldi.
Hazrati Ikrima Islomga kirgan kunidan boshlab, vafot bo‘lgunchalik katta o‘rinlarda, muhim xizmatda bo‘lib keldi. Hazrati Abu Bakr Siddiq xalifalik davrlarida Shom o‘lkasini fath qilish uchun Xolid ibn Valid qo‘mondasida Suriyaga qirq olti ming Islom askari bilan kirmish edi. Bularga qarshi Rum podshosi Qaysar Hirakl tomonidan yuborilgan ikki yuz ellik ming kuffor askari bilan Yarmuq degan yerda to‘qnashdilar. O‘zlaridan to‘rt-besh barobar ortiq bo‘lgan kuffor askarini shu yerda qattiq yengdilar. Bu esa Rum tuprog‘ida dastlab kirgan Islom askarining birinchi g‘alaba qozonishi edi. Shu urush tugaguncha bosh qo‘mondon Xolid ibn Valid qo‘lida sakkiz qilich singanligi mashhur tarixlarda yozilmishdur.
Hazrati Ikrima ham shu qo‘shin ichida bir firqa askar boshlig‘i bo‘lib Shom g‘azotiga chiqmish ekan. Yarmukda bo‘lgan qattiq urushda shahodat topdi. Raziyallohu anhu. Islomga kirmasdan ilgari, yuqorida yozilganicha, urush maydonida bir sahobani shahid qilgan edi. Islomga kirgandan keyin, Shom tuprog‘iga o‘tib, Yarmuq urushida o‘zi shahodat topdi. Har ikkovi jannatning oliy maqomida birga o‘ltirganlarini ko‘rib, Rasululloh kulgan edilar. Buning sirini shu choqqacha hech kishi bilmagan edi. Qachon bu kishi Yarmuqda shahodat topdi ersa, kulganlarining siri shunda ma’lum bo‘ldi.
Ikrima kelmasdan turib Rasululloh sahobalarga qarab:
— Ikrima kelib iymon keltirur, uning otasi Abu Jahlni so‘kib, yana o‘g‘liga ozor bermanglar. O‘liklarni so‘kish, ulardan qolgan tiriklarini haqorat qilishdur, — dedilar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makka fath bo‘lganidan so‘ng, u joyda o‘n to‘qqiz kun turdilar. So‘ngra Makkadan yuz chaqirim chamalik uzoqlikdagi Toyif shahriga yurmakchi bo‘ldilar. Toyif shahrida Bani Saqif qabilasi yashamoqda edi. Bu safarda askarga sarf qilmoq uchun uch nafar Quraysh raislaridan bir yuz o‘ttiz ming tanga qarz oldilar. Safvon ibn Umayya ellik ming tanga qarz berdi. Abdulloh ibn Abi Rabiy’a, Xuvaytib ibn Abdul Uzzo — bu ikkovidan sakson ming tanga olib, jami bir yuz o‘ttiz ming tanga bo‘ldi. So‘ng bu pullarni askar ichidagi chog‘aylarga ulashtirdilar. Keyin Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Safo tog‘iga chiqib o‘ltirib, barcha yig‘ilmish kishilardan Islom dini uzra bay’at oldilar. Kelgan kishilar:
«Ashhadu alla ilaha illallohu va ashhadu anna Muhammadan abduhu va rosuluhu».
Ya’ni: «Allohning birligiga, aning quli Muhammadning payg‘ambarligiga ishondim» deb, Rasulullohning qo‘llarini tutib turgan holda iymon keltirur edilar.

Odamlar toʻp-toʻp boʻlishib Islom diniga kirgali turdilar. Bu haqda Nasr surasi tushdi:
— «Iza jaa nasrullohi val-fathu va roaytannasa yadhuluna fi dinillahi afvajan». Ya'ni: Ey Muhammad, «har qachon Allohdan fath — nusrat kelur boʻlsa, koʻrursankim, odamlar toʻp-toʻp boʻlishib Islom diniga kirgaylar» demakdur.
Makkaning fath boʻlgani, Quraysh mushriklarining yengilgani butun Arabistonga tarqalib ma'lum boʻldi. Shu bilan Islom dinining shon-shavkati koʻtarildi. Barcha arab qabilalariga qoʻrqinch tushdi. Butparastlik davlati yiqilib, Islom davlati rivojga kirdi. Arab qabilalari ersa, qaysi biri qoʻrqqanidan, qaysi biri suyganidan dinga kirisha boshladilar. Yolgʻizlanib toyifliklar va uning atrofidagi Havozin, Saqif qabilalari tushunmaslikdan, oʻjarlik qilishib, Rasulullohga qarshi urushmoqchi boʻldilar. Buning xabari anglangach, ular ustiga yurish qilib, Islom haybatini koʻrsatmoq lozim boʻldi. Itob ibn Usayd ismli Quraysh raislaridan yangi musulmon boʻlgan bir kishini Makka shahriga voliy qilib qoʻydilar. Bu esa shu kunlarda yigirma besh yoshli oʻspirin yigit edi. Besh vaqt namozga imom boʻlish vazifasini ham unga topshirdilar. Ansor sahobalarning olimlaridan hazrati Mu'oz ibn Jabalni xalqqa dinni oʻrgatish, Qur'on oʻqitish uchun Makkada qoldirdilar.

## HUNAYN GʻAZOTI

Makka shahri fath qilingandan keyin Havozin, Saqif qabilalarining raislariga qoʻrqinch tushdi. Barchalari yigʻilishib bu haqda kengash toʻplandigʻi tuzdilar. Alar:
— Muhammad ersa oʻz qavmi Quraysh ishidan qoʻli boʻshandi. Ularning raislari chor-nochor unga boʻysunishdilar. Endi bizning ustimizga kelishdan uni toʻskudek hech narsa yoʻqdur. Endigi maslahat shuldurkim, Muhammad bosh-oyogʻini yigʻib kuch olgunchalik uning ustiga biz bostirib boraylik, — deyishib shunga toʻxtam qilishdilar.
Oʻzlaridan boshqa turlik qabilalardan ularga koʻp xalq qoʻshildi. Har qabila ustiga oʻz raislaridan boshliq sayladilar. Butun yigʻilgan qoʻshin ustiga Havozin raislaridan Molik ibn Avf degan kishi bosh qoʻmondonlikka tayinlandi. Soʻngra u kishi har bir askar xotin-bolasini, mol-chorvasini oʻzi bilan birga olib kelsin, deb buyruq chiqardi. Bu kelgan dushman qabilalari ichida Bani Sa'd qabilasi ham bor edi. Bu ersa Rasulullohning tugʻilgandan keyin toʻrt yoshga yetguncha emizib boqqan enagalari Halima xotunning qabilasi edi. Bular ichida Durayd ibn Simma nomli atoqli zoʻr bahodirlardan bir kishi ham bor edi.
Lekin bu kishi ersa qarilik vaqti yetib yoshi yuzdan oʻzgʻon, koʻz koʻrar nuridan ajragʻon edi. Shundoq boʻlsa ham urush ishidagi tajribasidan foydalanmoq uchun uni birga olib yurgan edilar. Bu odam askar ichiga kelgandan soʻngra, bolalar yigʻisini, har xil hayvonlarning turlik ravishda tovushini qulogʻi eshitib, buning sababi nimadur, deb askar boshligʻi Molik ibn Avfdan soʻradi. Bu kishi ersa yoshi oʻttizdan oshab, kamolga yetgan kishi edi. Anda ul:
— Dunyoda turgan har kishi uch narsa — joni, oilasi va moli uchun urush qilgay. Mana shularni saqlamoq uchun eng soʻngi kuchlari bilan urushurlar deb, har askar safining orqasiga oʻz xotin-bolalarini, mol-dunyolarini keltirib qoʻydim. Endi alar hech qachon bularni tashlab qocholmagaylar. Xotin-bolalarini qoʻriqlab, dushmanga qarshi oʻlgunlaricha urushgaylar,— dedi.
Buning shu soʻzini anglagach, qari bahodir:
— Hoy kishi, sen askar qoʻmondoni emas, qoʻy-echkilarning choʻponi ekansan. Dushmandan yengilib qochgan askar oldini hech narsa toʻsa olmagay. Urush ishi oʻlish ishidur. Qilich-nayzasini qoʻlidan tushirmay turib, jon bergan askarlargina dushmanni yenga oladi. Xotin-bola, mol-dunYo qoʻrqqan kishini yoʻlidan qaytara olmagay. Agar dushmanni yengar boʻlsak, barchamizning tilagimiz shuldur, unda yaxshi ish boʻlur edi.

Agar dushmandan yengilar bo'lsak, mol-jon ketib, yana xotin-bolalarimizni dushmanlarimiz asir, mollarimizni o'lja qilgaylar. Bu ishdan hech qanday foyda biz uchun chiqmaydur. Endi men maslahat berurman, bu fikrdan qaytib, xotin-bolalarni tarqatib, o'z joylariga qaytargaysan, — dedi.
Yana shunga o'xshash bir qancha tajribalik ishlarni aytdi ersa, hech birini ham qabul qilmay:
— Sen qarilikdan o'tib, aljib qolibsan, — deb qo'pollik bilan unga javob qaytardi. Yo'q ersa buning maslahatidan chiqmaslikka o'zi va'da bergan edi.
So'ngra qari bahodir buning so'zidan ko'ngli og'rib:
— Ey Havozin xalqi, bu kishi ersa menga bergan va'dasini o'zi buzdi. Ko'rsatgan yo'limga yurmadi. Bundan boshqa foyda berarli menda hech ish yo'qdur. Foyda o'rniga ziyon chiqarmu deb, qo'rqib qoldim. Ish bunday bo'lgach, meni o'z yerimga yetkazinglar, qaytgayman,— dedi.
Anda askar boshlig'i qilichini qo'liga oldi va:
— Ey xalq! Agar menim shu fikrimga yurmas ekansiz, shu qilichimni ko'ksimdan qo'yib, orqamdan chiqargayman, — deb o'zini o'ldirmoqqa qasd qildi. Buni ko'rgan askar boshliqlari:
— Qanday bo'lsa ham senga itoat qildik, sening so'zing bilan yurgaymiz, — deb har tomondan qichqirdilar.
Ulardan va'da olgandan so'ngra askar tartibini tuza boshladi. Otliq askarlar oldingi safda turdilar. Bular keyinidan nayzalik piyodalarni qo'ydi. Buning ortidan tuya mingan xotin-bolalar qalin saf bog'lab turdilar. Qolgan hayvonlar — qo'y, echki, sigirlarni bir-birlariga bog'lab, qochganlar o'tolmagudek qilib zich bog'lab eng orqaga turg'uzdi.
Bu xabar Rasulullohga borib yetgach, so'z kelturmak uchun tingchi qilib ikki kishini yubordilar. Bular borib ularning urush o'rnini bilib, xotin-bola, mol-chorvalari bilan ko'chib kelgan xabarini keltirdilar.
Rasululloh bu so'zni anglagach, kulimsirab:
— Ertaga, inshaalloh, bu narsalar barchasi musulmonlarga o'lja bo'lg'ay, — dedilar.
Dushman ustiga yurishdan ilgari askarga ko'rik o'tkazish lozim edi. Ko'rik qilgandan so'ngra qarasalar, qurol-yarog' yetarlik chiqmadi. Anda Quraysh raislaridan Safvon ibn Umayyada urush asboblari borligini anglab, Rasululloh undan so'radilar. U chog'da bu kishi iymon keltirmagan edi.
Anda ul:
— Ey Muhammad, zo'rlik bilan bo'lmay, omonat tariqasida olur bo'lsang, yo'qolsa to'lanur bo'lsa, bor qurolimni bergayman, — deb yuz kishilik qurol keltirdi.
Rasululloh:
— Bu yarog'lar esa bizda omonat bo'lg'ay, hojat o'talgandan so'ngra o'zingga qaytargaymiz, — dedilar.
Yana o'zlarining yaqin qarindoshlari Horis o'g'li Navfaldan uch ming kishilik nayzani urush o'tgandan keyin o'ziga qaytarish sharti bilan omonat oldilar. Shuning bilan urush asboblari tugallangan bo'lib, yurishga buyurdilar. Qarasalar, askar soni o'n ikki ming bo'lmishdur. Bulardan o'n ming askar madinalik ersa, ikki ming askar Makkadan qo'shilmish edilar. Yana bulardan boshqa otliq, yayov, qari-qartang, xotin-xalajlar ham ko'p edi. O'lja olish umidi bilan chiqqan kishilar ham oz emas edi.
Safvon ibn Umayya, Suhayl ibn Amr va shunga o'xshash iymon keltirmagan Quraysh raislariga qo'shilib, mushriklardan ham sakson kishi chiqdilar. Bularning maqsadlari ersa, o'lja yoki payt topsalar o'ch olmoq edi. Shuning bilan yurib-o'ltirib, dushman yeriga yaqin kelganda, askarga saf bog'latib, ularga tug', bayroq topshirdilar. Muhojir sahobalarga: Hazrati Umar, Hazrati Ali, Hazrati Sa'd ibn Abi Vaqqosga uch tug' berildi.

Ansor sahobalarga ersa ikki tug‘ berildi. Xazraj tug‘ini Hubob ibn Munzir, Avs tug‘ini Usayd ibn Xuzayr oldi.
Qolgan qabilalarga ham o‘z tartiblaricha tug‘, bayroq topshirildi. Shuning bilan oldga va ortga qorovul qo‘yib, dushman sari yo‘lga tushdilar. Makka bilan Toyif shahri oralig‘i baland tog‘liq bo‘lganidan Hunayn degan joyga kelganda pistirma bo‘lib yotgan dushman tomonidan to‘satdan hujum boshlandi. Chunki bu yerlar bir-biriga tutashgan qalin tog‘liq joylar edi. Jilg‘a, qo‘ltiq-qulotga o‘xshash tog‘ ichidagi pana o‘rinlarga askar bahodirlaridan birmuncha kishilarni pistirma qo‘yishgan edilar. Islom askarining oldingi orovul bo‘lugi ikki yog‘i egiz (baland) qisilgan tor yo‘lda kelayotib to‘satdan bularga urinib qoldi. Bo‘xtirmachilar dastlab ha degandayoq bularni o‘qqa tutdilar.
Tor yerda otliq askarlarning o‘qqa qarshi chidab turmog‘i ularning ajalga to‘g‘ri kelmagi demakdir. Nochor ot jilovini burishib, orovul bo‘lugi orqaga chekindi. Orqada cho‘zilib kelayotgan askarlar bularni ko‘rib, nima ekanini bilmay qochgali turishdi. Shuning bilan tog‘ ichida kelayotgan o‘n ikki ming qo‘shin bir-biridan hurkishib hammalari qochishga boshladi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam shu kuni ersa xachirlariga minib, urush qurollarini butunlay taqingan edilar. Sel qoplagandek olomon askarining qochgani Rasulullohga qilchalik ta’sir qilmadi. Shu turgan joylaridan bir qadam orqaga chekinmadilar. Hoy kishilar, menim yonimga yig‘ilinglar, deb qichqirur edilar. Lekin hurkkan xalqning ko‘pligidan Rasulullohning tovushlari eshitilgan bo‘lsa ham, qaytishga hech kimarsa yo‘l topa olmas erdi. Rasulullohni o‘rtalariga olib o‘rab kelayotgan sahobalarning ko‘pchiligi bu to‘polonchilikda tarqalishib ketdi. Bu yerda bir necha sanoqlik kishilar bilan Rasululloh o‘zlarigina qoldilar. Amakilari Hazrati Abbos jilovlarini tutgan edi. Yana amakizodalaridan Abu Sufyon, Robia, Muattib — bular ersa har ikki yon uzangilarini ushlashib Rasulullohni dushmandan saqlamoqda edilar. Hazrati Abu Bakr Siddiq, Hazrati Umar, Hazrati Ali, Fazl ibn Abbos — bular dushmanni yaqin keltirmasdan Rasulullohni qo‘riqlab urib turdilar. Bularning qattiq zarbidan Rasulullohga dushmanlardan hech kimarsa yaqinlasha olmadi. Lekin kutilmagan ulug‘ hodisa birdaniga paydo bo‘lishi bilan, ko‘p kishilar shoshib qoldilar. Katta sahobalardan Hazrati Qatoda:
— Hay, bu qandoq ishdur? Bu musulmonlarga nima bo‘ldi? — deganida, Hazrati Umar ham hayronlikda qolib:
— Nima bo‘lsin, Allohning ishidur, — dedi.
Bular aytganlaridek bundoq dahshatli voqea hech bo‘lmagan, odatdan tashqari bir ish edi.
Buni ko‘rgan makkalik yangi musulmonlardan, hali iymon keltirmagan yuzga yaqin Quraysh mushriklaridan har xil so‘zlar chiqqali turdi. Ko‘ngillaridagi yashirin, yomon sirlarni saqlab turolmasdan suyunib ketib, tillariga chiqardilar. Bulardan eng birinchi boshlab, yomon tili chiqqan kishi. Abu Sufyon edi. Buning tili musulmon ersa ham, dili shaklik bo‘lib, mushriklar odaticha to‘lga o‘qlarini o‘qdonga solg‘on, o‘zi bilan birga kelturgan edi. Bu kishi suyunganidan chidab turolmay, bu so‘zni aytdi:
— Qasam qilurman, Havozin xalqi Muhammadni yengdi, endi bu qochgan musulmonlar dengizga yetmaguncha to‘xtayolmagaylar.
Buning so‘zini Safvon ibn Umayya angladi ersa:
— Hoy, og‘zingga tuproq to‘lsin! Havozindan chiqqan bir kishiga bo‘ysunganimizdan Qurayshning bir kishisiga bo‘ysunganimiz ortiqroqdur, — dedi.
Tag‘in birisi turib:
— Endi arablar ota-bobosining diniga qaytajakdur.
Yana biri turib:
— Mana bugungi kunda sehr buzildi, — dedilar.

Bu kishi ersa, yuqorigi Safvoning qarindoshi edi. U kunda Safvon o'zi iymon keltirmagan bo'lsa ham bu so'zni aytgan inisiga:
— So'zlamay tinch o'ltir, og'zingni Alloh yirtsun. Qurayshdan bir kishi bizga ega bo'lgani yaxshiroqdir, Havozinning ega bo'lganidan, — dedi.
Yana bir odam kelib:
— Ey Safvon, suyunchi ber, Muhammad yengildi, ikkinchi o'nglanmas bo'ldi, — demish edi, Safvonning g'azabi kelib:
— Ey ahmoq, ko'chmanchi arablar yengadi deb qanday suyunasan? A'robiylarga bo'ysunganimdan ko'ra, Qurayshning bir kishisiga qaraganim yaxshiroqdir, — dedi.
Yana Abu Jahl o'g'li Ikrima:
— Bandaning barcha ishi Alloh erkidadur, Muhammadda na ixtiyor bordur? Bugun ish uning zarariga aylanmish ersa, balki ertaga aning foydasiga bo'lib chiqar, — dedi.
Shundoq bo'lib, qochgan kishilarning oldi Makkagacha yetib bordi. Askar ishi shu holga kelgan bo'lsa ham Rasululloh o'z o'rinlaridan hech qimirlamadilar. Amakilari Abbos o'tkir tovushlik kishi edi. Unga buyurdilar: «Yo ma'sharal ansor, Yo ashoba bay'atir-rizvon» deb qichqirgil!
Hazrat Abbos qattiq tovush bilan yuqorigi sahobalarni qichqirib edi, buning tovushini butun askar eshitdilar va alar har yoqdan qichqirishib kelgani turishdi. Lekin dushman askari ham sel qoplagandek musulmonlar ustiga to'kilmish edi. Mana shu chog'da Rasululloh sollallohu alayhi vasallam yerdan bir hovuch tuproq olib: «Yuzlari qora bo'lsin!», deb hujum qilib kelayotgan qalin dushmanga qarab otdilar. Alloh amri bilan bir changal tuproq butun dushman askarining og'iz-ko'zlarini to'ldirdi. Ilohiy kuch bilan otilmish bir siqim tuproqqa qarshi turolmay, seldek kelayotgan dushman askari orqa o'girib qochdilar.
Rasululloh ersalar bu holni ko'rgach: «Men Abdulmuttalib o'g'li, shaksiz Allohning payg'ambariman», degan so'zlarni aytib, askarni urushga qizdirdilar.
Hazrati Abbos qichqirig'ini, ayniqsa, Rasululloh tovushlarini eshitgan fidoiy sahobalar arslondek dushman tomoniga otilur ersalar ham, boshi buzuq olomon qochgan a'robiylarning ko'pligidan yo'llar to'silib, Rasulullohga yetishmak mumkin emas edi. Ot ustida, tuya ustida yurib Rasulullohga yetmak imkoniyatini topmagan bahodirlar ot-uloqlarini tashlab, qurol-yarog'larini ushlab olg'a yugurishdilar.
Musulmonlarning vaqtincha chekinishlari ersa, ichki-tashqi bir necha sabablardan vujudga kelmish edi. Bularning dastlabda yengilgandek bo'lib ko'rinishlari dushmanlarini bek quvontirib, ularning ruhi ko'tarilgan edi. Dushmanning hujumchi askarlari oldida qizil tuya mingan, qora bayroq ko'targan tug' begisi bo'lib, tug'lik nayzasini qo'lida to'g'ri kelgan kishiga sanchib, sog' qo'ymas edi.
Bu holni ko'rgan Hazrati Ali uning qasdiga tushib, orqasidan piyoda keldi va tuyaning keyingi oyog'iga qilich soldi. Tuya yiqilishi bilan ansor sahobalardan birovi tuya ustidagi tug' begini chopdi. Tizzadan pastki oyog'i qirqilib, u yerga yiqilib tushdi. U tutgan tug'i yerga tushishi bilan ish o'zgarib, Allohning yordami musulmonlarga yetishdi.
Fath — nusrat shamoli Islom askari ustiga esdi. Mushriklar ersa qochmaslik uchun orqaga saflab qo'ygan xotin-bolalarini depsaganlaricha mol-dunyolarini qoldirib, to'p-to'p bo'lib qochgali turdilar. Bular orqalaridan musulmonlar quvg'in qilib, qo'lga kirganlarini o'ldirdilar. Bir-birlariga qayrilib qaramoqqa chamalari qolmadi.
Rasululloh aytganlaridek, xotin-bolalarini, butun mol-dunyolarini musulmonlarga o'lja va asir qoldirib, o'limdan qolganlari ersa jon vahmidan boshlari oqqan yoqqa qochishib yo'qoldilar. Ulardan qo'lga tushganlari asir olinib, Rasululloh oldilariga keltirildi. Endi shuni bilmak kerakkim, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ummatlari uchun urush ishlarida ibrat olgudek bu g'azotda eng muhim bir dars qoldirdilar. U ersa ummatlaridan

chiqqan keyingi askar boshliqlariga ulug' esdalik bo'lib qoldi.
Bu ishning ko'rinishidagi sababi shu erdikim, Makkadan qo'shilgan mushriklar, o'lja poylab kelgan ko'chmanchi badaviylar, hali iymon ko'ngillarida o'rnashib yetmagan yangi musulmonlar — mana shunga o'xshash turlik kishilardan Islom qo'shini tuzilmish edi. Bunday kishilar oldida Islomning yengishi yoki yengilishi baribir edi. Shuning uchun dushmanga birinchi to'qnashishdayoq haligi aytilgan kishilar eng birinchilar qatoriga tushib qochgali turdilar. Agar allohdan yordam yetmagan bo'lsa edi, ish musulmonlar zarariga og'ib ketishiga ozgina qolib edi. Mana shu chekinishning ko'rinishdagi sababidur. Ammo bu ishning asosiy sababi ersa, sahobalardan ba'zi birlari Makkadin qo'shin qo'zg'alib bularning ya'ni Islom askarining ko'pligini ko'rib ajablanganlaridan aytmish edi:
— Yo Rasulalloh, bizlar endi ko'paydik. Bundan keyin dushmandan yengilmaymiz.
Bu so'zni Hazrati Abu Bakr Siddiq aytdi, degan rivoyat ham bor.
Rasululloh buni anglagach, yaxshi ko'rmay aytguvchidan yuz o'girdilar. Ya'ni bu so'zni yoqtirmadilar. So'ngra Rasulullohni tasdiqlab bu haqda shu oyat nozil bo'ldi:
«Va yavma Hunaynin iz a'jabatkum kasratukum falam tug'ni ankum shay'an». Ya'ni, «Hunayn urushida ko'pchilik bo'lganlaringga ishondinglar, u ersa sizlarga foyda bermadi».
Ikkinchi bir oyat-da:
«Va man-nasru illa min indillahi». Ya'ni «Haqiqatda esa urushda nusrat topish Allohdin bo'lur».
Har bir musulmon kishiga shundoq deb ishonmoq farzdur. Ayniqsa, Payg'ambar sahobalarigakim, ular Rasulullohni ko'zlari bilan ko'rmishlar, erta-kechda vahiy kelganlarini bilib turadilar.
Dushmanni yengmoq, urush yutuqlariga ega bo'lmoqning sharoitlari to'liq topilgan taqdirda ham musulmonlar nusratni Allohdan tilamaklari lozimdur. Mana Hunayn voqeasi bu ishning haqiqatini ochiq isbot qildi. Yo'q ersa, shu zamon talabiga muvofiq urush asboblari ham yetarli edi. Alloh yordami bir oz kechikib edi, askar ko'pligiga qaramay, xiyol o'tmay dushmanlaridan zarba yedilar.
Qur'onning aytishicha, Payg'ambarimizning ko'rsatishlaricha, har bir musulmon kishi dunyoda bir ish qilmoqchi bo'lur ekan, eng avval butun imkoniyat boricha har zamonning o'ziga yarasha ul ishning butun asbob-sharoitlarini to'liq qo'lga keltirmak kerakdur. Agar to'qson to'qqizini qilib, imkoniyat bo'laturib birini qilmay qoldirsa, ish asbobini to'liq qilmagan bo'lur. Buning so'ngida Allohga tavakkalni to'liq qilib, har ishni haqiqatda bo'ldirguvchi yolg'iz bir Alloh deb ishonmoq lozimdur. Mo'min bandalarning barchasiga buyurilgan Qur'on hukmi shuldur. Nima ish qilur bo'lsalar, avval butun sabablarini qilib bo'lib, so'nggida Tangriga tavakkal qilmoq, aning bo'lish-bo'lmasligi Xudo hukmidadur, deb bilmoq har bir musulmon kishiga farzdur. Lekin asbobsiz ish sharoitini bajarmay turib, quruq tavakkal qilishga hech vaqt shariat buyurmaydi. Tavakkalsiz yolg'iz asbobning o'zigagina ishonmoq bu ham Islomiyatga to'g'ri kelmaydi. Eng to'g'ri to'xtalgan e'tiqod shuldurki, bir ishning butun asbob-anjomlarini tamoman tayyorlagan bo'lsa ham shu ish yuzaga chiqishini Xudo xohlasa bo'lgay, xohlamasa yuzaga chiqmagay. Xudo xohlamagan narsani hech kimarsa bo'ldira olmagay, deb e'tiqod qilmoq har bir musulmonga farzdur.
Yana o'z so'zimizga kelaylik. Shundoq bo'lib, mushriklar butunlay yengilgandan keyin, ulardan ajali yetmagani bo'lsa qochib qutuldi. O'limdan qutulib qo'lga tushganlari asir olindi. Urush ishi butunlay to'xtalgandan so'ngra o'lja olgan mollarni yig'moqqa buyurdilar. Yigirma olti ming tuya, qirq mingdan ko'proq qo'y-echki, to'rt ming uqiya kumush o'ljaga tushib, olti mingdan ortiq xotun-bola asir olingan edi.

Bu yerda yengilgan dushman askarlari ersa uch yoqqa bo'linib qochdilar. Bulardan bir bo'lagi Toyif shahrining qal'asiga kirib qamaldilar. Ikkinchisi ersa Nahla degan joyga yetib shunda to'xtadilar.
Uchinchi eng ko'p bo'limlari Avtos degan yerda to'planishib, qaytadan urushmoqchi bo'ldilar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu xabarni angladilar ersa, tezdan borib ularni bosish uchun Abu Omir Ash'ariy qo'mondasida bir firqa askar yubordilar. Bular dushman ustiga borishib, birinchi to'qnashdayoq ular yengilib, birmuncha o'lik qoldirib qochisha boshladilar. Lekin askar boshlig'i Abu Omir bu urushda shahid bo'ldi. Abu Muso Ash'ariy buning inisi edi. Og'asi Abu Omir shahid bo'lgandan so'ngra uning o'rniga o'ltirib, o'lja olingan mollarini olib, Rasululloh qoshiga qaytdi.
So'ngra Rasululloh u yerdin qo'zg'alib Toyif shahri ustiga keldilar. Kelayotgan yo'llari ustida dushman askarining boshlig'i Avf ibn Molikning qo'rg'oni bor edi, uni. Rasululloh buzmakka buyurdilar. Toyifga kelib qarasalar, dushmanlar qachonlardur kelishib qal'aga qamalishgan ekan. Bir yilga yetarlik oziq-ovqatlarini ham g'amlab olishibdur. Shundoq bo'lsa ham musulmonlar qal'ani qurshab olib, qamal qilishga kirishdilar. Dushmanlar ersa qal'a ustidan turib bularni o'qqa tutdilar. Sahobalardan bir nechalariga o'q tegib yaralandilar.
Bular ichida Hazrati Abu Bakr Siddiq o'g'li Abdulloh qattiqroq yaralangan edi. Shu yaradan sog'aya olmay yurganicha bir necha yillar o'tib, otasi Abu Bakr Siddiq xalifalik zamonlarida vafot topdi, raziyallohu anhu.
Shunday qilib, Toyif shahrini o'n sakkiz kun qamal qildilar. Har kuni Xolid ibn Volid maydon ichida qani chiqsun deb, dushmandan o'ziga bahodir chaqirib turgan bo'lsa ham, uning qarshisiga hech kim chiqa olmadi.
Bir kuni Saqif qabilasining raisi Abdu YOlayl qal'a ustidan turib qichqirib:
— Ey Muhammad, bu qal'ani olishga ovora bo'lib ko'p urinmanglar, bizlar esa hech vaqt qal'adan chiqib urush qilmaymiz. Boshimizga shunday kunlar kelishini kutib turganlikdan g'amlagan ovqatimiz o'zimizga yetarlidur. Agar yillar o'tguncha ustimizdan ketmay qamal qilib tursangiz, ovqatimiz kamayib qolsa, u chog'da barchamiz yalang qilich bo'lib seldek qoplab ustingizga quyulurmiz. Nima ish bo'lur ekan, uni baxtimizdan ko'ramiz, — dedi.
Bunga ham qaramay, o'shal zamonning urush asbobi manjaniq, dabboba degan qal'abuzar qurollar keltirib ishlatdilar. Shahar atrofidagi uzumzor, xurmozor bog'larni kesib vayron qilishga Rasulullohdan ruxsat olishib, birmunchasi kesilganida, Xudo haqqi bu ishni qo'yinglar, deb qal'adan qichqirishdi. Buni anglab: «Xudo uchun buni qo'ydim», dedilar.
Yana Rasululloh qal'a ichidagi qullardan kim qochib chiqar ekan, uni qullikdan ozod qilgaymiz, deb jar chaqirdilar. Buni anglashib qullaridan yigirma uch kishi qochishib chiqdi. Bu ish ularga qattiq zarba berib, o'z ichlaridagi borliq qullar buzilishga boshladi.
Shu orada G'atafon qabilasining raisi Uyayna ibn Hisn xalqqa jon kuydirgan bo'lib, Rasululloh qoshiga keldi. Payg'ambarimiz buni obro'ylik ahmoq der edilar. Tilida musulmon bo'lmish ersa ham iymon ko'ngliga aniq kirmagan edi.
— Yo Rasulalloh, agar ruxsat qilsangiz qamalda yotgan dushman qal'asiga kirib, ularni Islom diniga da'vat qilgay edim. O'zlari ham bizdan shunday bir bahona kutib turgan bo'lsalar kerak, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Bu yaxshi ishdur, — deb ruxsat berdilar.
So'ngra bu kishi dinga da'vat qilish o'rniga, ularga:
— Ey Saqif xalqi bu ish ustida zinhor bo'shashmanglar, har qanday og'irchilik bo'lsa ham

qal'ani qo'ldan berib qo'ymanglar. Bizning kunimiz qursin, sizlarga ham kelgay, biz ersa shu kunda qullardan ham holimiz xarobdur, — dedi.
Islomni yomonlab bundan ham boshqacha ko'p so'zlarni ularga aytdi. Shu bilan dushmanlarni kuchlantirib qo'yib qaytib chiqqach, Rasululloh:
— Ey Uyayna, ularga nima deb aytding? — deb undan so'radilar.
Shunda ul:
— Men ularni jannatga qiziqtirdim, do'zaxdan qo'rqitdim, Islom diniga da'vat qildim, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Hoy yolg'onchi, qachon shunday deding, yolg'on so'zlama, — deb unga aytgan so'zlarining birini ham qoldirmay aytib berdilar.
U ersa hayron qolib, xijolat bo'lganidan:
— Yo Rasulalloh, bu ishdan, Xudoga tavba qildim, aning payg'ambaridan bu gunohim uchun avf so'rarman,— dedi.
Bu aytgan xiyonat so'zini sahobalar anglab, uni o'ldirmoqchi bo'lsalar, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ruxsat qilmadilar.
So'ngra Hazrati Umar Rasulullohga kelib:
— Yo Rasulalloh, bu ishimiz ko'p uzayib ketdi, qal'aga hujum boshlaylik, ruxsat qiling, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Bu to'g'rida men Allohdan vahiy kutmoqda edim, shu kungacha vahiy kelmadi. Endi bu ish ustida maslahat qilgaymiz, — deb Daylam qabilasi raisi Navfal ibn Muoviyani chaqirtirib, bu haqda u bilan kengashib oldilar.
Ul:
— Yo Rasululloh, bular bo'lsa iniga qochib kirgan tulkiga o'xshab qoldilar. Agar uni poylab o'ltirsan, tutib olgaymiz. Tashlab ketsak, bizga ziyon yetkiza olmagaylar, — dedi.
Rasululloh bu so'zni to'g'ri topib Hazrati Umarga buyurdilarkim, askarni ko'chirgay. Bu so'zni angladilar ersa, shaharni olib, dushmanni yengmasdan qal'ani qoldirib ketsak, arablar ichida nomusga qolgaymiz, deyishib tashlab ketishni og'ir oldilar. Haqiqatda Rasulullohning aytganlari yaxshi maslahat edi. Bularning ko'ngliga qarab qaytadan hujumga buyurib edilar, bu gal ilgarigidan ham ko'p kishilarga o'q tegib, yaradorlar ko'payib ketdi. Shunda bilishdilarkim, Rasulullohning deganlari xalq uchun foydali ekandur.
Sahobalardan bir nechalari kelishib:
— Yo Rasululloh, duo qiling, Saqif xalqi halok bo'lsin, — dedilar, Rasululloh ersa:
— Ey bor Xudoyo, Toif xalqi Saqifni hidoyat qilgil, barchalarini musulmon qilib keltirgil, — deb ularga yaxshi duo qildilar.
So'ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam urushni to'xtatib, askarni ko'chishga buyurdilar. Bular ham suyunishgan holda ko'chgali turdilar. Shu bilan Toyif ustidan ko'chishib Makka tomonidagi Ji'rona degan joyga kelishdilar.
Dushmandan tushgan o'lja mollar shu o'rinda to'plangan edi. Shu qaytishlarida daraxtli soy ichida kechalab kelayotgan Rasulullohni uyqu eltib, tuya ustida uxlab qoldilar. Sidra degan bir yo'g'on yog'och to'g'risiga kelib tuya qoplanib edi, u yog'och ikkiga yorilib, o'rtasi katta eshikdek ochildi. Rasululloh uxlaganlaricha bilmasdan o'tib ketdilar. U daraxt shu ajralganicha qoldi. Xudo qudrati bilan bo'lgan bunday ishlar agar payg'ambarlarga bo'lsa, mo'jiza bo'lur. Avliyolardan ko'rilganlari ersa karomatdur. Har ikkoviga ishonish musulmonlarga farzdur. Yana o'z o'rni kelganda bu masalani har kim tushungudek qilib aytib o'tarmiz, inshalloh.
Shuning bilan Rasululloh manzilga kelib tushganlaridan keyin dushmandan olingan

mollarni ko'zdan o'tkazdilar. Arablar odaticha urushdan tushgan o'lja mollardan qabila raislariga hissa chiqarish albatta lozim edi.
Shuning uchun Rasululloh sollallohu alayhi vasallam dastlab Quraysh raisi Abu Sufyonga bu moldan hissa chiqarib, yuzta tuya, qirq uqya kumush berdilar. Buni ko'rib Abu Sufyon:
— Yo Rasulalloh, o'g'lim Zaydga ham, — dedi.
Unga ham o'shanchalik buyurdilar.
— O'g'lim Muoviya ham qolmasin, — deb edi, bunga ham shunchalik berdilar.
Demak, Abu Sufyon oilasi uch yuz tuya, bir yuz yigirma uqya kumush olgan bo'ldi. Bu kishi ersa Rasulullohning jonlariga qasd qilib, qo'lidan kelarlik yomonligini ayamagan, haligacha iymon ko'ngliga kirib o'rnashmagan edi. Uning ko'nglini Islomga og'dirish uchun bu ishni qildilar. Odam bolasi ehson qulidur, degan so'z mazmunicha Abu Sufyon o'z ustida bundoq ulug' ehsonni ko'rgach:
— Ota-onam sizga fido bo'lsin, Yo Rasulalloh. Siz bilan qilgan urush-yarashning ikkovida ham yaxshilikdan boshqani sizdan ko'rmadim, — dedi.
Yana Quraysh raislaridan Hakim ibn Hizomga yuz tuya berdilar. Tag'in so'rab erdi, yana yuz tuya qo'shdilar. Yana so'radi, yana yuz tuya qo'shdilar, hammasi uch yuz tuya bo'ldi. Bunga ham uch yuz tuya bergandan so'ngra aytdilar:
— Ey Hakim, bu dunYo moli ersa nafsga shirin, ko'zga qiziq ko'rinur. Agar buni to'q qo'zlik bilan qanoat qilib olsa, oz bo'lsa ham, qutlug' barokatlik bo'lur. Agar nafsiga ergashib ochko'zlik bilan suqlanib olsa, ko'p bo'lsa ham unda barokat bo'lmagay, har qancha yeb-ichib tursa ham qorni to'ymagay. Ustingi qo'l ostingi qo'ldan ortiqdur. Berguvchining qo'li olguvchining qo'lidan yaxshidur, — dedilar.
Hakim ibn Hizom Rasulullohdan bu so'zni anglagach yuz tuyani o'ziga qoldirib, ikki yuz tuyani qaytardi: «Sizdan keyin hech kimdan mol qabul qilmag'ayman», deb ont ichdi. Vafot bo'lgunchalik shu ahdini buzmasdan dunyodan o'tdi. Hazrati Abu Bakr Siddiq raziyallohu anhu xalifalik davrlarida atrofdan kelgan g'animat mollardan boshqa sahobalarga bergandek, bu kishiga ham ulush chiqarar edilar. Rasulullohga bergan va'dani aytib, uni ham qabul qilmas edi. Bu kishidan keyin Hazrati Umarga ham shu muomalani qildi. Dunyodan o'tguncha va'dasini buzmay, kishi qo'lidan narsa olmadi.
Yana qabila raislaridan Aqra' ibn Hobis va Uyayna ibn Hisnlarga ham yuz tuyadan in'om qildilar.
Abbos ibn Mirdos degan kishiga qirq tuya berib edilar, u bunga rozi bo'lmay: «Ul yuz tuya olganlar mendan ortiq emaslar», dedi va bu ayirmachilikka sabab nimadur degan mazmunda she'r aytib, xalq ichiga tarqatdi. Rasululloh buning tili to'xtalsin deb, yana oltmish tuya berdilar. Bundan maqsadlari esa mushriklarni Islomga qiziqtirish edi.
Qurayshning bosh raislaridan Safvon ibn Umayya hali iymon keltirmagan, balki Islomga kirish uchun ikki oy muhlat so'raganda, unga Rasululloh to'rt oy bergan edilar. Ikki tog' orasiga to'lgan sanoqsiz ko'p molni unga in'om qilgan edilar, buni ko'rib to'rt oylik muhlatga qaramay, darhol iymon keltirdi.
— Bunday ulug' ehsonni payg'ambardan boshqa hech kim qila olmagay, — dedi.
Abu Sufyon zohirdan iymon keltirgan bo'lsa ham, ko'nglida Islom muhabbati o'rnashib yetmagan edi. Uni dinga jalb qilish uchun kishi hayron qolg'udek unga in'om qildilar. Bulardan boshqa raislar Aqra' ibn Hobis, Uyayna ibn Hisn, Abbos ibn Mirdos kabi kishilar esa atoqlik qorabotir qabila raislaridan bo'lganlari uchun, bularni ham islomiyat yo'liga tortishlari kerak edi. Shuning uchun ularning suygan narsalari bilan ko'ngillarini ovladilar. Rasulullohning bu qilgan ishlari esa kelgusidagi ummatlari uchun yo'l ko'rsatish edi. Yuqoridagi kishilarga berilmish mollar esa askar haqiga qo'shilmagan, Rasulullohning o'z haqlari edi. Bunday molar Payg'ambarimizning o'zlariga tegishli

narsalardan berilgandur. Qur’on qonunida dushmandan o‘lja olingan mollarning beshdan birini Rasululloh o‘zlari olgaylar. Bundan o‘z oilalari uchun eng tuban daraja nafaqa chiqarib, qolganini faqir-miskin hojatlariga ulashar edilar.
Yana o‘z so‘zimizga kelaylik. So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam o‘lja mollarining barini bir yerga yig‘dilar. Yayov askarga bir hissa, otliq askarga ikki hissadan taqsim qilib berdilar. Bu ishning ustida munofiqlardan bir kishi qarab turib edi. Ul aytdi:
— Ey Muhammad, bu qilgan taqsimingda adolat qilmading.
Bu so‘zdan Rasulullohning muborak yuzlari o‘zgarib, qattiq g‘azablari keldi. Mengzalari anor donalaridek qizarib aytdilar:
— Hoy odam, agar men adolat qila olmasam, endi dunyoda kim adolat qila olgay? Birodarim Musoni Alloh rahmat qilsun. U esa mendan ham ortiqroq ozorlanib, yana sabr qilgan edi. Men ham bunga sabr qilishim kerak.
Anda Hazrati Umar turib:
— Yo Rasulalloh, ruxsat qiling, bu munofiqning boshini kesib tashlayin, — deb edi, ruxsat etmadilar.
Yana Hazrati Xolid kelib:
— Yo Rasulalloh, buni albatta o‘ldirish kerakdur,— dedi.
Anda Rasululloh:
— Balki bu namoz o‘qur bo‘lsa, uni qanday o‘ldirgali bo‘lur? — deganlarida, Hazrati Xolid:
— Ko‘p namoz o‘quvchilar bordurkim, tillarida ayturlar, lekin u narsa dillarida yo‘qdur, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Meni Alloh taolo kishilarning dilini axtarmoqqa, ularning ko‘ngilidagini bilmoqqa buyurmadi. Tillari bilan kalimani keltirib, Qur’on hukmiga bo‘ysunsalar, shunga qanoat qilurman, dillarini Allohga topshirurman, — deb uni o‘ldirishga ruxsat bermadilar. So‘ngra:
— Buning naslidan shu yaqinda bir toifa kishilar paydo bo‘lgaykim, ummatlarim ichra ko‘p fitna-fasod solgaylar. Kofirlarni qoldirib, musulmonlarni o‘ldirgaylar. Og‘izlarida Qur’on tilovatlari bordur, ko‘ngillarida esa undan zarrachalik bahralari yo‘qdur, — dedilar.
Bu esa Rasulullohning g‘oyibdan xabar mo’jizalari edi. Ul zot deganlaridek, Hazrati Alining xalifalik davrlarida xavorij toifasi paydo bo‘ldi. Rasulullohga adabsizlik qilgan shu kishini o‘zlariga rais saylamish edilar. Islom dinning ofati xavorij firqasidan boshlab tarqaldi. Alarning alomatini Rasululloh Hazrati Aliga aytmish edilar:
— Ey Ali, mendan so‘ngra bir firqa kishilari senga qarshi chiqib urush qilgaylar, sen ularga g‘olib kelib, zafar topgaysan. Raislarining bilagi boshida ayollarning ko‘kraklaridek do‘mbayib chiqqan belgisi bordur.
Rasulullohning aytganlaridek, xavorijlardan to‘rt mingdan ortiq kishi Hazrati Aliga qarshi chiqib urushmoqchi bo‘lishdi. Orada qon to‘kilmasligi uchun, ularga ko‘p nasihat qildilar, foyda bermadi. Boshqa iloj yo‘qligidan urushmoqqa majbur bo‘lgach, Rasululloh aytganlaridek, xavorijlar ustidan g‘alaba qildi. To‘rt ming kishidan to‘qqiz kishi qochib qutuldi, qolganlari esa butunlay qilichdan o‘tkazildi. Qo‘li ustida ko‘krak kabi do‘mbayib turgan belgisi bor raislari ham shu urushda o‘ldirildi. O‘liklar ichidan axtarishib yurib, uni topdilar. O‘ttiz yil ilgari bu voqeadan xabar berib, Rasululloh aytgan so‘zlari to‘g‘ri chiqqach, Hazrati Ali boshliq butun askar takbir aytishib, Payg‘ambarimizga salovot o‘qishdilar.
Mana shu kundan boshlab xavorij firqasi musulmonlar ichida ko‘payib, Islom xalifalariga qarshi har yerda qo‘zg‘olon ko‘tardilar. Hazrati Alini shahid qilgan Abdurahmon ibn

Muljam degan kishi ham shulardan edi.
Rasulullohdan:
— Ey Ali, ilgarigi ummatlardan chiqqan eng yomon odam Solih payg'ambarning tuyasini o'ldirgan kishidur. Keyingilardan chiqqan eng yomon odam, seni o'ldirgan Ibn Muljamdur, — degan so'z rivoyat qilinmishdur.
Yana o'z so'zimizga kelaylik. Shunday qilib, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu urushdan o'lja tushgan mollarni Qur'on qonunicha butun askarga taqsim qildilar. Yuqorida yozilganicha, Quraysh raislariga, bulardan boshqa qabila raislariga necha yuzlab tuya in'om qildilar. Ammo shuncha ko'p qilgan in'omlaridan madinalik ansor sahobalarga hech narsa bermadilar. Insonchilik yuzasidan bu ish ularga og'ir keldi. O'z yurtlarida har xil so'z ko'paydi. Ko'pchilik ichida yaxshi-yomon so'zlaguvchilar bo'ldi. Qaysi birlari aytur edi:
— Qattiqchilik kunlari kelsa bizlarni chaqirur, o'lja olgan mollar bo'lsa, qarab turgan tamoshabinlarga berur.
Qaysi biri esa:
— Bu ajab qiziq ishdur, qilichimizdan qon oqizib topgan mollarimiz yuzlab-minglab dushmanlarimizga taqsim qilinmoqdadur. Quraysh qonidan qurollarimizni hali artganimiz yo'q edi. Urushda qon to'kkan biz qolib, ular o'ljalik bo'ldilar. Bu ish Allohdan kelmish vahiy orqali bo'lsa, u chog'da bo'ysunmoqdan boshqa chora yo'qdur. Agar Rasululloh o'z fikricha qilmish ekan, unda bu to'g'rilik so'z qilishga bizning ham haqqimiz bor, — dedi.
Ansor sahobalarning raislaridan Hazrati Sa'd ibn Uboda bu holni ko'rgach, bundan bir fitna qo'zg'alib qolmasin deb darhol Rasulullohga kelib;
— Yo Rasulalloh, ansor sahobalar bu ishdan norozi bo'lmishlar. O'z qavmi Quraysh raislariga ulug' in'omlar berdi, shunchalik ko'p mollardan bizlarni quruq qoldirdi, boshqalar qatorida ham ko'rmadi, deydurlar, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Ey Sa'd, bu so'zga o'zing qanday qarading? — deganlarida:
— Yo Rasulalloh, men ham shular ichidan chiqolmadim, — dedi.
— Andog' ersa, butun ansor sahobalar bir joyga yig'ilishsin, — deb buyurdilar.
Hazrati Sa'd ularni bir yerga yiqqandan so'ngra Rasulullohga xabar berdi, alar uzrasiga Rasululloh keldilar. So'ngra ansor sahobalarga qarab:
— Agar ichinglarda boshqa urug'lardan kishi bor ersa aytinglar, o'z qo'shiga qaytsin, — dedilar.
— Yo Rasulalloh, oramizda yot kishi yo'qdur. O'z jiyanlarimizdan bir kishi bordur, — deganlarida, ul zot:
— Jiyan tog'adan bo'lgay, — dedilar.
«Jiyan tog'aga tortar» degan el og'zidagi so'zning asli shu bo'lishi kerak. Shu bilan Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ansor sahobalarga qarab bir so'z qilmoqchi bo'lib, Allohga hamdu sano aytgandin so'ngra ularga dedilar:
— Ey ansor xalqi, menim ustimdan aytgan so'zlaringizni angladim. Menim qilgan ishimni yoqtirmay, norozi bo'libsizlar, deb eshitdim. Bu nima ishdur? Men sizlarga kelmasdan ilgari adashgan edinglar, yo'l topdinglar. Bo'lak-bo'lak edinglar, birlashdingizlar. Kambag'al edinglar, boy bo'ldinglar. Bu ishlarga Alloh meni sababchi qildi. Allohdan bu yaxshiliklarni ko'ra turib, nega bunday so'z chiqardinglar, qani gapiringlar-chi?
Anda ansorlar:
— Yo Rasulalloh nimani ayturmiz? Siz deganingiz ersa, hammasi rostdur. Minnatdormiz Allohga va uning Rasuliga. Qorong'ulikda edik, siz kelgach yorug'likka chiqdik. Adashgan edik, to'g'ri yo'l topdik. Tamug' (do'zax) chetini bosmish edik, siz kelib undan qutuldik. Alloh Rabbimiz, Islom dinimiz, Muhammad Payg'ambarimizdur. Nima ish qilar ekansiz,

ixtiyoringizdadur, biz rozimiz, — dedilar.
Anda Rasululloh:
— Andogʻ ersa, sizlar ham shundogʻ deyishga haqqingiz bordur: «Oʻz qavmingiz sizga ishonmay yolgʻonchi dedilar. Bizlar sizga ishonib, rost aytur, dedik. Boshqalar ersa sizdan qochdilar, biz bosh berib, sizga ergashdik. Yeringizga sigʻmay qochib keldingiz, jonimiz bilan sizga joy berdik. Kishilar dushman boʻlishib, sizga qasd qildilar, bizlar jonimizni ayamay yordamingizda boʻldik. Chogʻay edingiz, boy qildik». Agar xohlar ekansiz, sizlar ham shu soʻzlarni aytishga haqqingiz bor. Toʻgʻrisi ham shuldur, — dedilar.
Anda ansorlarning ulugʻ yoshliklari:
— Yo Rasululloh, bizlardan bul toʻgʻrida hech qanday soʻz chiqqani yoʻqdur. Lekin yosh-yalanglarimiz Rasulullohni Alloh avf qilsin, oʻz urugʻi Quraysh raislariga bek ulugʻ hadyalar qildi, bizni yodidan chiqarib quruqqa qoldirdi, qonlaridan qilichimiz boʻyalmish dushmanlar molga ega boʻldi deyishdi, — dedilar.
Anda Rasululloh:
— Ey ansor xalqi, ular ersa yangidan Islomga kirgan kishilardur. Bularning iymonlariga koʻp ishonch yoʻqdur. Koʻngillarini Islomga moyil qilish uchun shu baqosiz mollardan ularga berib, dillarini shod qildim. Sizlarning iymoningiz kuchlik boʻlganiga ishonib, dunYo moli uchun qaygʻurmaslar deb oʻylab, sizlarga mol bermadim.
Ey ansor xalqi! Boshqa kishilar qoʻy-echki, tuya olishib uylariga qaytsalar, sizlar Rasulullohni olib qaytmoqqa rozi emasmisiz? Xudo haqqi qasam qilurman, agar Makkadan Madinaga hijrat qilib bormagan boʻlsam edi, ansorlardan bir kishi boʻlib yashar edim. Agar bu kishilar barchasi bir yoʻlga kirishib, ansorlar bir yoʻlga kirmoqchi boʻlsalar, Xudo haqqi, men Ansorlar kirgan yoʻlga kirar edim.
Ey bor Xudoyo, ansorlarni va ham ularning avlodlarini rahmat qilgin, — deb duo qildilar.
Rasulullohdan shundoq oʻtkir, hayajonlik va’z eshitgach, hammalari yigʻlashib, koʻz yoshlaridan soqollari suv boʻlib, koʻksilari hoʻl boʻldi.
— Barcha xalq oʻlja olishib uylariga qaytsinlar, biz boʻlsak, Rasulullohni olib qaytmoqqa rozi erurmiz, — deyishib, shodlik bilan tarqashdilar.
Rasulullohning bu muborak nutqlari natijasida hech kimning koʻnglida kiri qolmay oʻrtadagi gʻubor koʻtarildi.
Bu urushda dushman yigʻilgandan soʻngra orqa saflarga qoʻyilgan xotin va bolalardan bir qanchalari asir olingan edi. Ular ichida Shaymo’ degan bir xotin askarlarga qasam qilib:
— Men Muhammadning emakdoshi erurman, yoshligida uni emizgan Halima xotinning qizidurman, — dedi.
Anda sahobalar uning soʻziga ishonmay, Rasululloh oldilariga olib keldilar. Oradan koʻp vaqt oʻtganligidan Rasululloh uni tanimadilar va:
— Agar bu aytgan soʻzing toʻgʻri boʻlsa, sening badaningda mendan qolgan bir belgi boʻlishi kerak, — dedilar.
Anda ul xotin darhol qoʻlini ochdi. Bilagi ustida oqarib turgan ochiq bir dogʻni koʻrsatib:
— Sizni koʻtarib yurganimda tishlagan joyingiz mana, Yo Rasulalloh, — dedi.
Bu alomatni koʻrib tanidilar. Darhol oʻrinlaridan turib, yelkalaridagi ridolarini solib, ustiga oʻltirgʻizdilar. Bu xotin Rasulullohni emizgan Halimaning qizi ekanligi aniqlangach, uni bek hurmatladilar. Ota-onalarini soʻrab, ularning oʻlganliklarini eshitgach, muborak koʻzlaridan yosh toʻkildi. Soʻngra unga qarab:
— Ey Shaymo’, mendan nima soʻrasang berurman, nima desang qabul qilurman, — dedilar.
Bu xotin Rasulullohga kelmasdan oldin qabila raislari unga tushuntirib:
— Ey Shaymo’, Muhammad sening sut emishgan qarindoshing boʻlur. Agar u bilan

ko‘rishib qolur bo‘lsang, avval o‘z qavmingni tilab ol, — deyishgan edi. Bu so‘zni eslab:
— Yo Rasululloh, bu urushdan qo‘lga tushgan barcha asirlarni men uchun ozod qilishingiz so‘rayman, — dedi.
Xotun Bani Sa’d qabilasidan bo‘lsa ham, uning hurmatiga butun qabilalardan tushgan asirlarni bo‘shatdilar. Bundoq ulug‘ sharafga arab tuprog‘ida hech kim ega bo‘lmagan edi.
So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Ey Shaymo’, agar xohlar ekansan, seni o‘z oldimda qoldirurman. Oilam ichiga qo‘yib, ko‘p hurmat qilurman. Agar yo‘q desang, izzating bilan o‘z elingga qaytarurman, — dedilar.
Anda ul xotun:
— Yo Rasulalloh, ruxsat qilsangiz o‘z yerimga qaytganim yaxshidur, — dedi.
Uning xohlaganicha har urug‘ chorva mollaridan berib, xizmatiga qul-cho‘rilar qo‘shib, o‘z eliga uzatdilar. Buni ko‘rib, Havozin qabilasi o‘n to‘rt kishini elchi qilib Rasulullohga yuborishdi. Bularning raislari esa Zuhayr ibn Sard degan kishi edi. U kelib Rasululloh bilan ko‘rishgach, barchalari musulmon bo‘ldilar. So‘ngra:
— Yo Rasulalloh, men ersam sizning sut otangiz Abu Kabshaning qarindoshi erurman. Biz Havozin xalqi sizning sut onangiz Halima xotinning qabilasidurmiz. Moldan, boshdan ajralib bu og‘ir kunga qolganlar ersa, barchasi sizga qarindosh, emakdosh bo‘lurlar. YOshligingizda bizdan sut emgan edingiz. Shuning hurmatini yuzimizga parda qilib keldik, o‘ljaga tushib, taqsim topib ketgan mol-boshlarimizni ham qaytarib berishingiz so‘raymiz, — dedilar.
Anda Rasululloh:
— So‘zning yaxshisi eng to‘g‘ri so‘zdur. Toyifdan qaytib kelganimdan beri sizlarni ko‘p kutdim. Endigi maslahat shulki, ikki ishdan birini ixtiyor qilinglar. Yo mol so‘ranglar, yoki jon. Qaysi birini xohlar ekansiz, shuning chorasini qilurmiz, — dedilar.
Anda ular:
— Yo Rasulalloh, mol qolsa ham, bosh asirlarimizni qaytarilsa, unga ham ko‘p rozi bo‘lurmiz, — deyishib edi, o‘zlariga qarashlik asirlarni Rasululloh qaytardilar.
Buni ko‘rgach, boshqalar ham qaytarishdi. Shunday bo‘lib moldan tashqari barcha asirlar Rasulullohning sut onalari Halima xotin hurmati uchun ozod bo‘ldilar. So‘ngra Rasululloh Havozin elchilaridan dushman askarining boshlig‘i Molik ibn Avfni so‘rab:
— Agar ul Islomni qabul qilsa, oilasi boshliq butun mol-jonlarini o‘ziga qaytarib, yana yuz tuya in’om qilurman, unga xabar qiling, — dedilar.
U ersa Toyif shahrining qal’asida qamalmish edi. Qo‘rqib yotgan kishi bu so‘zni eshitgach, ko‘ngli Islomga moyil bo‘ldi. Shunday bo‘lsa ham, buni boshqalardan yashirin tutishi lozim edi. Bir kuni payt poylab, yashirincha qal’a tashqarisiga chiqdi. Qarasa Rasululloh sollallohu alayhi vasallam urush joyidan ko‘chib, Makka tomonidagi Ji’rona degan joyga qo‘nmish ekanlar. Buni anglab, u shu joy keldi. So‘ngra hijolatlik bilan Rasululloh oldilariga kirib ko‘rishib edi, unga qilgan xush qiliqlarini, do‘stlardek muomalani ko‘rgach, hayron qoldi. Darhol iymon keltirib:
— Yo Rasulalloh, Allohdan va uning payg‘ambaridan afv o‘tinurman, — dedi.
Buning kelganiga Rasululloh bek suyundilar. Oilasi bilan o‘ljaga qoldirgan butun molu dunyosini va’dalaricha o‘ziga qaytarib berdilar.
Rasulullohga qarshi urush ochgan Havozin qabilasidan bular yengilgandan keyin bir qancha kishi Islomga kirmish edi.
Molik ibn Avfni bularga boshchi qilib, qolgan qabilalarni ham dinga undashga buyurdilar. Bu kishi ersa bir necha kun ilgari kufr askariga boshchi bo‘lib, Rasululloh bilan urush qilgan edi. Xudo qudrati bilan Rasulullohning otgan bir hovuch tuprog‘iga shuncha ming

dushman askari chidab turolmay qochdilar. Shunday ulug‘ mo’jizani o‘z ko‘zi bilan ko‘rib o‘tkazdi. Ikkinchidan esa, bu urushda arab tuprog‘iga Islom kirgandan beri bo‘lib o‘tgan urushlarning eng qattig‘i edi. Shuning uchun bu urush to‘g‘risida Allohdan shu oyat keldi:
«Va ma romayta iz romayta va lakin-nalloha roma».
Ma’nosi: «(Ey Muhammad), shu bir hovuch tuproqni zohirdan sen otgan bo‘lsang ham, ey Muhammad, haqiqatda uni sen otmading, uni Alloh otdi», demakdur.
Albatta, uni Alloh otgandur, bo‘lmasa Rasulullohning otgan bir hovuch tuprog‘i shuncha ming dushman askarining ko‘zlariga qaydan kirar edi. Bu urushda qanchalik ko‘p xalqning mol-jonlari chiqim bo‘lishiga, xotin-bolalari o‘lja sifatida asir olinib, boshqa arablar oldida nomusga qolishlariga shu raislari sabab bo‘lmish edi. Shundog‘ bo‘lsa ham Rasululloh uni avf etib, qabilasining musulmonlariga rais qildilar. Shunday oliy axloqni ko‘rib, umid etmagan ishiga ega bo‘lgach, jon-dili bilan Rasulullohga berilib, Islomning chin xizmatchilaridan bo‘ldi.
Yana o‘z so‘zimizga kelaylik. So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam shu tushgan joylari — Ji’rona degan yerdan umra ibodatini ado qilmoq uchun ehrom bog‘lab Makkaga kirdilar. Bu bilan Makkaning oralig‘i olti chaqirim chamasida kelur.
Haram tashqarisidan Umra qilish qasdida ehrom bog‘lagan kishi kelib, Baytullohni yetti marotaba aylanib tavof qilgandan keyin, ikki rakat tavof namozi o‘qisa, u yerdan chiqib Safo, Marva tog‘lari orasida yetti qayta yurgandan keyin sochini oldirsa, shu bilan «umra» ibodatini o‘tagan bo‘lur. Shu tartibda uch umra qilgan kishi bir haj qilganning savobini topgay.
Rasululloh umra ibodatlarini tamomlagach, Makkada yotmay, shu kecha qaytib Ji’ronaga keldilar. Askarning oldi-orqasi yig‘ilib kelguncha bu joyda o‘n uch kun turib qoldilar. Toyif safariga chiqqanlarida Makka shahriga Itob ibn Usayd degn kishi amir qo‘yilmish edi. Uni o‘z o‘rnida qoldirdilar. Sahobalardan Mu’oz ibn Jabal, Abu Muso Ash’ariy — bu ikkovlarini Makka xalqiga Qur’on o‘qitmoq, Islom xukmlarini o‘rgatmoq uchun tayin qildilar.
Shuning bilan Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makkadan chiqib, hijratning sakkizinchi yili zulqa’da oyidan olti kun qolganda Madinaga keldilar. Bu safardan qaytgunlaricha sakson kundan ko‘proq o‘tibdur. G‘azot safarlari ichida eng uzuni shul edi.
Tarix olimlari aytdilar, Rasulullohning arab tuprog‘ida qilgan g‘azotlarining birinchisi Badr g‘azoti edi. Eng oxirgisi esa shu Hunayn g‘azoti bo‘ldi. Har ikkovida ham musulmonlar g‘alaba qozondilar. Johiliyat o‘tlari o‘chirilib, Islom chirog‘i yondirildi. Buning natijasida Arabiston o‘lkasidan kufr qorong‘uligi butunlay ko‘tarildi.
Nasr surasidagi Xudo tarafidan qilingan va’dalar yuzaga chiqdi. Ya’ni, Makka fath bo‘lishi bilan arab xalqi to‘p-to‘pi bilan, qabila-qabilasi bilan kelishib, Islom diniga kirgali turdilar. Yaqindagilari o‘zlari kelishdi, yiroqdagilari elchilar yuborishib, iymon keltirishdi. Shunday bo‘lib, butun arablar Islom diniga bo‘ysundilar va bular orqali Arabiston cho‘llarida sochilib, tarqoq yashayotgan butun qabilalar birlashib, Islom tug‘i ostiga yig‘ildilar. Demak, bir-birlari bilan birlashmoqdan davlat kuchi tug‘ilib, Islom hukumati qurildi. Mana shu kundan boshlab, Islom dini butun dunyoga tarqalgali turdi. Endi Islom dini ersa insonlar uchun Alloh tomonidan saylab chiqarilgan ilohiy bir qonundir. Bu dinning qonunnomasi bo‘lgan Qur’on kitobini Payg‘ambarimiz Muhammad alayhissalomga Alloh taolo yubormishdur. Undagi aytilmish so‘zlarning aniqligida hech qanday shubha yo‘qdur.
Lekin nachoradurki, biz, musulmon atalmish kishilar shundayin muborak kitobdan keragicha foydalanmadik. Bizni ko‘rib boshqalar ham eski chuprakka o‘ralmish gavharni taniyolmasdan, orqalariga otib tashladilar. Shuning bilan butun olam qorong‘ulikka kelib,

bosgan qadamlarini qayoqqa qoʻyishini bilmay, dunyoning eng bilimdon siyosatchilari ham hayronlikda qoldilar. Hozircha kema teshilib, suv boshdan oshdi. Endi ishning orti qanday boʻlur, Alloh oʻzi anglamasa, boshqa chorasi yoʻqdur.

## TABUK GʻAZOTI

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makkadan kelib, sakkiz oylik tinchlik bilan Madinada turdilar. Soʻngra Rum podshosi Qaysar Hiraql sonsiz koʻp askar yigʻib Madina ustiga yurish qilmoqchi boʻlibdur, yana nasoro arablaridan Lahm, Juzom, Gʻasson qabilalari ham ularga qoʻshilib, bularning oldingi askari Balqo’ shahriga kelib qolmish, degan xabarlar Rasulullohga yetdi. Va bu xabarlar xalq oʻrtasida ham keng tarqaldi.
Rasulullohning odatlari ersa, Allohdan vahiy kelmagan ishlarda sahobalar bilan maslahat qilur edilar. Agar dushman ustiga safar qilmoqchi boʻlsalar, yoʻllarini yashirib, kun chiqish ersa kun botishga, deb xalqqa bildurur edilar. Bir qabila ustiga yurish boʻlar ekan, uning teskari tomonidagi ikkinchi qabilani anglatur edilar. Rasulullohning bunday qilishlari oʻz ummatlari uchun yoʻl koʻrsatish edi.
Islom shariatida yolgʻon gapirish, aldash xalqaro muomala ishlarida harom qilingan boʻlsa ham, urush kunlarida oʻrni kelar ekan hiyla ishlatish paygʻambarimizning siyosiy sunnatlaridan hisoblanur. Buzuqni tuzuk qilguvchi yolgʻon soʻzlar, tuzukni buzguvchi chin soʻzdan albatta yaxshidur.
Lekin Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu safarda u odatlarini qoʻyib, qaysi yoqqa kimlar ustiga borishlarini xalq ichida ochiq aytdilar. Aning uchunkim, yoʻl yiroq, havo issiq, dushman kuchlik edi. Safar jamalgʻasini shunga qarab qilish kerak edi. Har tomonga jarchilar yuborib, butun qabilalarni qurol ostiga chaqirdilar. Boylar esa chogʻaylarni ta’min qilishga, bor kishilar yoʻqlarga yordam qilishga, safarning kerak yarogʻini, yoʻlning oziq-ovqatini toʻliqlamakka buyurdilar. Bu yoʻlni boy kishilarga Rasululloh sollallohu alayhi vasallam oʻzlari yurib tashviqot qildilar. Chunki bu gʻazotlari paygʻambarlik davri — yigirma uch yil ichida boʻlib oʻtgan gʻazotlarning eng ogʻiri edi.
Hazrati Abu Bakr Siddiqning toʻrt ming tangaga yetarlik boyliklari bor ekan, hammasini Rasululloh oldilariga keltirib qoʻyganlarida:
— Oilang uchun qancha qoldirding? — deb soʻrab edilar:
— Allohni, Allohning paygʻambarini qoldirdim,— dedilar.
Hazrati Umar ersa borlik boyligini teng yarmini keltirdi.
— Uyingda nima qoldi? — dedilar.
— Shul kelturganimning yarmini qoʻydim, Yo Rasulalloh, — dedilar.
Sahobalar ichida Hazrati Usmondan oshgan boy kishi yoʻq edi. Ul toʻqqiz yuz tuya, yuz ot, oʻn ming tanga oltin aqcha yordamga keltirdi. Ot-tuyalarni butun saymonjabduqlarigacha tayyorlagan edilar. Buni koʻrib Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Ey boro Xudoyo, men Usmondan rozi boʻldim, sen undan rozi boʻlgaysan, — deb duo qildilar.
Yana ansor sahobalardan Osim ibn Adiy degan kishi yetmish tuyaga yuk boʻlgulik xurmo keltirdi.
Muhojir sahobalardan Abdurrahmon ibn Avf yuz uqiya kumush yordam qildi. Bulardan boʻlak ansor-muhojirlarning boy kishilaridan yordam qilmagan hech kim qolmadi. Bu ulugʻ ehsondan xotinlar ham quruq qolgilari kelmay, osingan-taqingan oltin-kumush ziynatlaridan koʻp narsalarini yordamga berdilar. Shu bilan askarning oldi-orqasi yigʻilib safar saymoni tugallandi. Bu safargi qoʻshinning son-sanogʻi haqida rivoyatlar turlikcha boʻlsa ham, har holda ellik mingdan kam emas edi. Bularning oʻn mingdan ortiqrogʻi otliq

edilar. Borliq askarni boshqarib, ko'rik o'tkazgandan keyin, yo'lga tushdilar. Bu gal Hazrati Alini o'z o'rinlarida Madinaga voliy qilib qoldirmoqchi bo'ldilar. Ul kishi ersa, bundan ilgari hech bir g'azotda Rasulullohdan ajrab qolmagan edi. Endi mundog' ulug' jihod safarida Rasululloh suhbatlaridan yiroq qolishni bek og'ir oldi.
Anda Rasululloh aytdilar:
— Ey Ali, Horun alayhissalom Muso payg'ambarga qanday bo'lsa, sen ham menga shundog' bo'lishga rozi emasmisan? Muso alayhissalom Xudoga munojot qilmoq uchun Tur tog'iga ketganida, akasi Horun alayhissalomni o'z o'rnida xalifa qo'yib ketgan edi. Men ham seni Madinada qolganlar ustiga o'z o'rnimda xalifa qo'ydim, — dedilar.
Bu so'zni anglagach, ilojsiz bo'lib rozilik bildirdilar.
Qur'on hukmi bo'yincha Islom podshosi tomonidan agar jihodga chiqarilsa, yosh-qari demay, urushga yaragudek har bir musulmon darhol Islom tug'i tagiga yig'ilishlari farz edi. Bunga qaramay, qabila a'robiylaridan bir qanchalari yolg'on uzrlar ko'rsatishib, bu safardan qolishga Rasulullohdan ruxsat so'radilar. Bularni ko'rib Madina munofiqlarining raisi Abdulloh ibn Ubay ibn Salul ham o'ziga qarashlik kishilarni ajratib, askarlikdan bosh tortdi. Yo'q esa o'z oldiga dastlab askar tizib, shahar tashqarisiga chiqqan edi. Yiroq-yaqindan kelgan barcha askarlar yig'ilishib, endi yuradigan chog'da, bo'lmagan bahonalar bilan buzilib, u munofiq askarlarini olib qaytdi. Bundan maqsadi boshqalarni ham buzib, bu ishga zarba yetkazish edi. Lekin askar ichida unga ergashuvchilar bo'lmadi. Xalq ichiga buzuqchilik solib:
— Muhammad ersa Rum podshosi Qaysar bilan urushmoqchi bo'libdur. Bu esa o'yin ish emas. Rum bilan urushmoqni arab urushlaridek chog'lagan bo'lgay. Bu yaqinda eshitib qolurmiz, qo'l-oyoqlari bog'lanib, dushmanlariga asir tushib ketgaylar. Qasam qilurmankim, bularning shunday bo'lishi mening ko'z oldimga kelib turadi.
Aning shunchalik buzuqchilik qilayotganini Rasululloh bilib turgan bo'lsalar ham, parvo qilmay, o'z ishlarida davom etdilar.
Yana boshqa sahobalardan — Ka'b ibn Molik, Hilol ibn Umayya, Mirora ibn Rabe', Abu Haysama to'rtovlari ixlosli kishi bo'lsalar ham nima uchundir bu muborak safardan benasib bo'ldilar. Sahobalar qayerda bo'lsa, qolganlar ustidan so'z qilishib:
— Yo Rasulalloh, falon kishi qoldi, — desalar Rasululloh sollallohu alayhi vassallam:
— Qo'yinglar uni, agar bizga undan yaxshilik yetkulik bo'lsa, hech qachon bizdan ajrab qolmagay, ortimizdan bo'lsa ham yetishib kelgay. Yo'q ersa, Alloh undan bizni qutqarmishdur, uning kelmagani yaxshidur, — der edilar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam yo'lga chiqishlari oldida, birinchi kuni askarga tug' bayroq topshirdilar. O'zlarining ulug' tug'larini Hazrati Abu Bakr Siddiqqa berdilar. Buning bayrog'ini Hazrati Zubayr ko'tardi.
Ansor sahobalar ersa, Avs, Hazraj atalib, ikki cho'ng urug'ga bo'linadilar. Avs bayrog'ini Usayd ibn Huzayrga, Hazraj bayrog'ini Hubob ibn Munzirga topshirdilar. Qolmish barcha qabilalarga boshchilar saylanib, ularga tug' bayroq berildi. Shuning bilan birga bu ulug' Islom qo'shini Rasululloh qaramog'i ostida yo'lga chiqdilar. Kundan-kun o'tib, yarim oy chamasida Tabuk tuprog'iga tushdilar.
Bahona qilib safardan qolgan sahobalarning biri Abu Haysama Rasululloh yo'lga chiqqanlaridan bir necha kun o'tgach, bog'iga kirib qarasa, ikki xotuni ikki chaylani salqin qilib o'ltirishibdur. U joyga suvlar sepilib, o'rinlar solingan, taom tayyorlangan edi. Buni ko'rgach, u kishi:
— Rasululloh bo'lsa shundoq kun issig'ida safar mehnati bilan yo'l ketib boradur. Abu Haysama ersa xotinlari oldida salqin joy, qalin to'shak ustida qandoq o'ltirur?! Bu ish insofdan yiroqdur. Rasulullohga yetmaguncha hech qaysingni uyingga kirmasman. Safar ozug'ini tayyor qilinglar, — deb ularga buyurdi.

So'ngra qilich-nayzasini taqinib, tuyasini minib yo'lga tushdi. Shu yurganicha askar izidan ajramay yurib-o'ltirib, Tabuk yeriga yaqinlashdi. Shu chog'da Rasululloh bir joyga tushib dam olmoqda edilar. Yiroqdan bir necha tuyalik kishilar qorasi ko'rindi. Rasululloh u yoqqa qarab turib:
— Bu kelayotgan Abu Haysama bo'lg'aymu? — dedilar.
Boshqalar ham:
— Abu Haysama ekan, Yo Rasululloh, — deyishdi.
Shu orada uning o'zi ham yetib kelib, tuyasidan tushdi. Salom bergandan so'ngra o'ltirmay turib, birga chiqmay qilgan xatosiga Rasulullohdan avf qilishlarini o'tindi. Unga tanbeh bo'lgudek bir oz so'z aytgandan keyin xatosini kechirdilar. U yerdan yurib Qur'onda qissasi bor Solih payg'ambar o'tgan Hijr degan joyga keldilar. Solih alayhissalomning mo'jiza tuyasini o'ldirgan Samud qavmi shu yerda halok bo'lmish edi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam hech kim bu yerning suvidan ichmasin va tahorat qilmasin, deb buyurdilar. Choponlarini boshlariga burkab olib, hech yoqqa qaramay, shu yurganlaricha Solih alayhissalomning mo'jiza tuyasi suv ichgan quduq ustiga kelib tushdilar. Samud qavmiga bo'lgan azobni eslab:
— Undan ibrat olinglar va bu kecha qattiq bo'ron bo'lg'ay, ot-ulovlaringizni mahkam bog'lab, ularni yaxshi saqlanglar. Hech bir kishi bu kecha yolg'iz yurmasin. Agar hojati tushsa, yo'ldoshi birga chiqsin, — dedilar.
Shunday bo'lib, u kecha bir kishining tuyasi bo'shab ketgan edi. Tuyani izlab u kishi yolg'iz chiqib erdi. Rasululloh aytganlaridek, qattiq bo'ron uni uchirib Toy tog'iga eltib tashladi. Ikkinchi bir kishi o'z hojati uchun tashqariga yolg'iz chiqib edi, uni jin bo'g'ib qo'ydi. Bu ishdan Rasulullohga xabar berdilar. Ustiga kelib duo qilganlaridan so'ngra shifo topdi. Toy tog'iga tashlangan kishini ersa, Rasululloh keyin Madinaga yubordilar.
Bu safarda Hazrati Abu Bakr Siddiqni namoz uchun butun askarga imom qilmish edilar. Hazrati Ibod ibn Bashirni butun askar ustidan yurib soqchilik qilmoqqa buyurdilar. U kishi ersa birdek aylanib yurib, kecha-kunduz askar holini Rasulullohga bildirib turar edi.
Bir kuni tamom askar suvsizlikda qoldi. Og'iz ho'llashga ham yetgudek suv topilmadi. Suvsizlik, chanqoqlikdan askarga halokat qo'rqinchi tushdi. Ba'zi bir kishilarning chanqoqliklari haddan oshib o'limga yetayozganlarida, tuyalarni so'yib, ichak-qorni ichidagi suvni siqib ichishga majbur bo'ldilar. Hazrati Abu Bakr Siddiq bu holni ko'rgach, Rasululloh qoshlariga kelib:
— Yo Rasulalloh, askarlar suvsizliqdan o'lish holiga yetdilar. Alloh taologa duo qiling, bizlarni suvga serob qilib, chanqoqlik balosidan qutqargay, — dedi.
Rasululloh qo'l ko'tardilar. Osmonda bir parcha bulut ham yo'q edi, darhol tog'dek bulutlar aylanib chiqib, sharillab yomg'ir yog'ishga boshladi. Xiyol o'tmay, soylar to'lib suv oqdi. Butun askar suv ichib qondilar. Bor idishlarini suvga to'ldirib oldilar.
Shu safarda yana bir necha mo'jizalar yuz berdi:
Bir kuni Rasulullohning mingan tuyalari yo'lda ketayotganda yo'qolib qoldi. Bir qancha sahobalar uni izlab topolmadilar. Askar ichida Madinadan birga chiqqan munofiqlardan ham bir necha kishi bor edi. Bular esa faqat o'lja mol topish uchun chiqmish edilar. Rasulullohning tuyalari yo'qolgach, ulardan birovi turib:
— Muhammad osmondan sizlarga xabar keltirur, Xudo tarafidan yuborilgan payg'ambarman, deydur. Bu ajab ishdurkim, o'zining tuyasi yo'qolib qolsa, uning qayoqqa ketganini bilmaydur, — dedi.
Rasulullohga uning aytgan so'zi vahiy orqali ayon bo'lib:
— Shu hozirda bir kishi mening ustimdan so'z qilib shundog' deydur, — deb uning aytgan so'zini bir harf qoldirmay aytdilar. So'ngra:
— Men ham insondan tug'ilgan inson erurman. Xudo bildirmagan ishni, hech qachon

o'zim bila olmasman, u tuyaning turgan joyini Alloh menga endi bildirdi. Boringlar, falon jilg'a ichida bir yog'ochga ilinib, shu joyda to'xtab turibdur, — dedilar.
Darhol shu joyga borishib, tuyani topib kelishdilar.
Ulug' sahobalardan Abu Zar G'iforiyning mingan tuyalari ersa yo'lda ketayotib charchab yurolmay, askar orqasida qoldi. Qarasa tuyaning yurgudek holi qolmabdur. Tuyani tashlab, yukni yelkaga qo'yib, askar ortidan qolmay yo'lga tushdi. Bu ishdan Rasulullohga xabar berganlarida, ul zot:
— Agar unda yaxshilik nishonasi bo'lsa, Alloh uni hech qachon yo'lda yolg'iz qoldirmagay, ortimizdan bizga yetkazib keltirgay. Agar unda yaxshilik nishonasi yo'q ersa, bizning undan qutulganimiz yaxshidur, — dedilar.
So'ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bir manzilga tushib o'ltirgan chog'larida yiroqdan tog' boshida bir kishining qorasi ko'rindi. Anda sahobalar:
— Yo Rasulalloh, yolg'iz kishi yiroqdan kelayotgandek ko'rinadur, — dedilar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Abu Zar bo'lg'ay, — dedilar.
Tikilib qarasalar, bu kishi Abu Zar ekandur. Anda Rasululloh yiroqdan ko'rib uni tanigach:
— Abu Zarni Alloh rahmat qilsin, u yolg'iz yuradi, yolg'izlikda o'ladi, yolg'iz tiriladi, — deb, bu kishining kelgusidagi holini mo'jiza qilib bildirdilar.
So'nggi kunlarda Abu Zar G'iforiyning holi, Rasululloh qanday degan bo'lsalar, shunday bo'ldi, raziyallohu anhu.
Tabukka yetmasdan bir kun ilgari Rasululloh aytdilar:
— Inshaalloh, ertaga Tabukka yetgaymiz. Anglasam uning bulog'ida suvi ozaymishdur. Zinhor ul suvga mendan ilgari hech kim qo'l urmagay.
Bu to'g'rida jar chaqirtirib butun askarga anglatdilar. Buni eshitib munofiqlardan ikki kishi jo'rttaga ilgariroq kelib, ul suvga qo'l suqdi. Ularning shum qo'llari tegishi bilan oz bo'lsa ham, bor suvi yo'qola boshladi. Bu xabar Rasulullohga yetdi ersa, bilaturib bu ishni qilgan munofiqlarga la'nat aytdilar. Yo'q esa, kishiga la'nat aytmoq Rasulullohga odat emas edi. So'ngra oz bo'lsa ham suv topib keltiringlar, deb buyurdilar. Qoshiqlab olgandek shu buloqdan bir oz suv keltirishdi. Shu suvda yuz qo'llarini yuvib, og'iz-burunlarini chayib, qaytarib buloqqa quygach, buloqdan biqillab suv qaynab chiqdi. Butun qo'shin ot-ulovlari bilan shu suvdan ichib qondilar. Shu kundan boshlab, buloqdan suv kamaymay oqqali turdi.
Rasululloh Mu'oz ibn Jabalga qarab:
— Ey Mu'oz, agar dunyoda uzoqroq yashar bo'lsang, u chog'da ko'rursankim, bu yerlarni bog'-bo'stonga to'ldirgaylar.
Rasululloh aytganlaridek, ko'p vaqt o'tmay, shu buloq atrofidagi yerlar yam-yashil bog'-bo'stonlikka aylanib, xalqqa to'lmish edi.
Yana bir kuni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam shu Tabuk safarida bosh oqshomdan sahar vaqtigacha yo'l yurdilar.
Tuya ustida uyqu eltib, mudroq bosdi. Bir oz yurgach, tuya ustidan yontoyg'ali turdilar (og'ib keta boshladilar). YOnlarida Abu Qatoda raziyallohu anhu Rasululloh holatlarini payqab kelayotgan edi. Yana tuya ustidan tushib ketmasinlar, deb sekingina kelib bir qancha yergacha suyab bordi. Tun qorong'usida, Rasululloh uyg'ongach, boshlarini ko'tarib:
— Sen kim eding? — dedilar.
— Yo Rasulalloh, Abu Qatoda erurman. Tuyadan yiqilib ketgaysizmu deb qo'rqqanimdan bu kecha yoningizdan jilmadim, — dedi.
Anda Rasululloh:

— Ey Abu Qatoda, bu tuni meni saqlamishsan, seni Alloh saqlasin, — deb duo qildilar. So‘ngra yo‘l chetiga chiqib, tuyadin tushdilar. U chog‘da sahar vaqti yetib, tong yaqinlashgan edi. Ertalabki namozimizni yaxshi saqlagaysiz, sergak bo‘linglar deb, Rasululloh uyquga yotdilar. Uzun tuni bilan tuya ustida bo‘lganlikdan barchalari charchamish edilar. Namoz vaqti o‘tdi esa, yana hech kim uyqudan uyg‘onmadi. Rasululloh uyg‘onib, unlik tasbeh aytdilar. Kishilar unlarini eshitgach, cho‘chib uyg‘onib qarasalar, kun chiqmish edi.
Rasulullohning buyruqlaricha tuyalariga minishib, yo‘lga chiqqudek vaqtda quyosh ko‘tarildi. Abu Qatodaning charmdan yasalmish suv idishi bor edi. Uni keltirib Rasululloh tahorat olganlaridan keyin, shu kuni ertalab qolgan namozni o‘qishdilar. Tahorat idishida ozroq suv qolmish edi. Rasululloh Qatodaga qarab:
— Bu suvni yaxshi saqlagil, buning ustida ulug‘ bir voqea ko‘rgaysiz, — dedilar.
O‘tgan kecha Rasulullohni uyqu bosib keyin qolganlarida, yo‘l bosib o‘tgan qo‘shin anchagina o‘zib ketgan edi. Yo‘l ustidagi suvli joylarga tushmasdan xabarsiz o‘tishib ketdilar.
Ikkinchi suvga yetgunchalik oradagi uzun cho‘ldan o‘tish kerak edi. Kun qoq tush vaqti bo‘lganda, quyoshning issig‘iga chidayolmay qo‘shin yurishdan to‘xtadi. Suvsiz cho‘l ichidagi kun issig‘idan butun askar chanqoqlikda qolib, ot-tuyalar yurolmay yiqila boshladi. Bu tuyalarni bo‘g‘izlab, ichidan chiqqan suvni, o‘lar holatiga yetgan chanqoq kishilar talashib ichdilar. Buning ustiga Rasululloh kelib, bu og‘ir holni ko‘rgach, Abu Qatodani chaqirib:
— O‘tgan manzilda tahoratimdan qolgan suvni darhol keltirgil, — dedilar.
— Mana, Yo Rasulalloh, — deb ul suvni keltirdi.
Muborak qo‘llarini shu idish ichidagi suvga solib, Xudo xohlaganicha duo qilgandan so‘ngra, Tangrining ulug‘ qudrati ila barmoq oralaridan oppoq tiniq suv otilib chiqib, oqqali turdi. Bu mo’jizani ko‘zlari bilan ko‘rgan sahobalardan shunday rivoyat bo‘lmishdurkim, Rasulullohning barmoqlari oralarini suv yorib chiqar chog‘ida havoda bir parcha ham bulut yo‘q edi. Shunday bo‘laturib, chaqmoq chaqilib, yashin tushgandek bir qattiq tovush bilan chiqdi. Butun qo‘shin bu suvdan to‘yib ichib, ot-ulovlarni sug‘ordilar. Borliq idishlarini suvga to‘ldirdilar. Bu qo‘shinda o‘n ikki ming ot, o‘n besh ming tuya, ellik ming askar bor edi. Ba’zi rivoyatda yetmish ming debdurlar.
Xudoning qudrati bilan Rasulullohning shu mo’jizalarini yig‘ilgan ko‘pchilik xalq ko‘zlari bilan ko‘rib turdilar. Shundoq bo‘lsa ham iymondin ulush olmagan kishilar qarab turib, yana iymon keltirmadilar. Bundan ilgari ham shu safarda ikki yo‘l shunday mo‘jiza ko‘rilganligi yuqorida aytilib o‘tdi.
Ulug‘ sahobalardan Abdulloh Zul Bijodayn degan kishi shu Tabuk safarida vafot topdi. Safarga chiqish oldida bu kishi Rasulullohga kelib:
— Bu g‘azotda Alloh taolo menga shahidlik bergay, deb duo talab qilgan edi.
Anda Rasululloh shu yerda o‘sgan bir yog‘ochni ko‘rsatib: «Uning qobug‘idan kelturgin», dedilar. Uni keltirdi ersa, olib bu kishining bilagiga bog‘lab turib:
— Ey bor Xudoyo, buning qonini to‘kmoqni kofirlarga harom qilgaysan, — deb uni duo qildilar.
Anda ul:
— Yo Rasulalloh, menim tilagim bu emas erdi, balki qonim to‘kilib, Xudo yo‘lida shahid bo‘lishni so‘ragan edim, — dedi.
Rasululloh aytdilar:
— Ey Abdulloh, agar bezgak kasaliga yo‘liqib, shu bilan vafot bo‘lsang, albatta shahid maqomini topgaysan.
Aytganlaridek, Tabukka kelib bir necha kun o‘tgandan so‘ngra shu illat bilan bir kechada

vafot etdi. Rasululloh uning ustida hozir edilar. Sahobalar chiroq yorug‘ida qabr qazib tayyorlashgandan so‘ngra, lahad ichiga Rasululloh o‘zlari tushdilar. Hazrati Abu Bakr Siddiq, Hazrati Umar o‘likni ko‘tarishib, go‘r ichiga tushirishib berdi.
Rasululloh uni ko‘tarib o‘rniga qo‘yar chog‘da: «Ey bor Xudoyo, men bundan rozi edim, endi Sen ham bundan rozi bo‘lg‘aysan, deb duo qildilar. Rasulullohning xos xizmatchisi Abdulloh ibn Mas’ud ham shu yerda edi. Shu so‘zni anglagach, koshki bu chuqur egasi men bo‘lur ersam na bo‘lg‘ay edi, deb yig‘ladi. Boshqalar ham buning o‘rnida biz bo‘lsak erdik, deb yig‘lashdi.
Endi bu kitobni yozuvchi Alixon Sog‘uniy shu so‘zni ustiga kelganimda, munglik ko‘nglimdan qo‘zg‘algan qayg‘ularim qaynar suvidek bo‘lib ikki ko‘zimdan oqqani turdi. U kishi ersa, Rasulullohning muborak yuzlarini ko‘rmish, ko‘p yillar suhbatlarida bo‘lib, shu davlat uzra ajali yetgan edi, yana uni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam qutlug‘ qo‘llari bilan tuproqqa topshirib qabrga qo‘yib, undan rizo bo‘lganligini bildirdilar va uning uchun Allohdan rizolik so‘radilar. Endi bundoq kishining va yillar bo‘yicha Rasulullohning muborak yuzlariga qarab o‘ltirib suhbatlarini topishgan butun sahobalarning nima armonlari bordur? Ularda hech armon yo‘qdur. Butun armon qilg‘udek ishlar shu zamondagi uning ummatlari — biz g‘arib mo’minlarning boshiga kelmishdur. Chunki biz g‘arib ummatlari bir ming uch yuz sakson yil u zotdan keyin qolib, fisq-fasod, buzuqchilik, dinsizlik qoplagan eng oxirgi zamon ichida turamiz. Bu davrning axloqsiz madaniyati ostida insonlardan farishtalik, ya’ni yaxshilik sifatlari yo‘qoldi. Hayvoniy, shaytoniy sifatlari rivoj olganlikdan uning ta’siri o‘tmagan hech kishi qolmadi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam xabar bergan qiyomat alomatlari ersa yer yuzida zohir bo‘ldi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam marhamat qilib: «Qiyomat kunining alomatlaridan biri shuldurkim, bir kishi o‘lgan bir kishining qabri oldidan o‘tayotganida, shu qabrga qarab: «Koshki sening o‘rningda men bo‘lsam edi, degay. U esa tirik yurganidan o‘lganini ortiq ko‘rgay», degan edilar.
Endi bu kishiga nega bundoq deydur? Bu to‘g‘rida kelgan hadislar mazmunicha, u zamon kishilariga har yoqlama balo va ofatlar yog‘ilib, dunYo hokimiyati har joyda dahriylar, dinsizlar qo‘lida bo‘lgay. U kundagi musulmonlar ersa gunoh ishlarini oshkora qilgaylar. Ular oldida halol-haromning farqi qolmagay. Shu bilan dinlari barbod bo‘lgay, islomiyat axloq-odoblaridan ajragaylar, shariat hukmi o‘rtadan butunlay ko‘tarilgay. Zulm-xiyonat ishlari barcha xalqni qoplagay. Yeb-ichib kiyganlari, topgan-tergan mollari butunlay harom-xarishdan bo‘lgay. Shuning uchun qilgan duolari qabul bo‘lmagay. Rasululloh payg‘ambarlar noibi degan olimlardan hech kim qolmagay, ular o‘rniga aldamchi, yolg‘onchi, chala mulla — dinbuzarlar qolgaylar. Payg‘ambarimiz ularni o‘sha zamonning eng yomon odamlaridur, derdilar. Fuqaro xalqning o‘z boshlari, oilalari, mol-dunyolari ustidan u zamon hukumatlari ixtiyorsiz, nohaq hukmlar yurgizgaylar, hech kimda hurmat-obro‘ qolmagay. Kishilarning ko‘pchiligi xor-zorlikda qolib, baraka ko‘tarilgay. Insonlar shu holga yetganda tirik yurib qiynalgandan o‘lishni afzal ko‘rgaylar. Yuqoridagi hadisni sharhini ko‘rib, qisqacha tarjimasini yozdim.
Bir kuni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam sahobalarga aytdilar:
— Mendan keyin bir zamon kelur, men uni ko‘rmayman, sizlar ham uni ko‘rmanglar. U zamon keldi ersa, chin olim so‘zini olmagaylar, ulug‘ odamlardan uyalmagaylar, din so‘ziga quloq solmagaylar. Mana shundog‘ bo‘lib, din-dunYo ishlariga qattiqchilik kelgan kunlarda har qancha qiynalsa ham, o‘z dinidan ajramay yurib o‘lgan bir musulmon yuz shahidning savobini topgay. Qiyomatgacha bir toifa ummatim haq yo‘ldan adashmagay.
Shuning uchun Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytgan qiyomatgacha haq yo‘ldan adashmaydirgan shu toifa ummatlariga atab, ushbu kitobni yozdim. Ko‘nglim to‘q,

iymonim to'liqdurkim, menim bu kitobimni dunYo boricha shular o'qigaylar, shular foydalangaylar.
Ey bor Xudoyo, bu kitobni yozguvchi yozuqluq g'arib qulingni va ham ushbu kitobni o'qigan, eshitgan mo'min bandalaringni habibing Muhammad Mustafo sollallohu alayhi vasallam haqqi-hurmatlari uchun haq yo'ldan chiqmagan, Islom dinida jon bergan o'sha toifadan qilgaysan. Omin!
Yana o'z so'zimizga kelaylik. Rasululloh Tabukka kelgach, bu joyda yigirma kungacha to'xtab qoldilar. Bu yerdan Shom shahriga borish yoki Madinaga qaytish yaqinligida tenglashur edi. U yoqqa yurish to'g'risida sahobalarga kengash qildilar ersa, Hazrati Umar:
— Yo Rasulalloh, Xudo tomonidan nima buyruq buyurilgan bo'lsa, shuni qiling, — dedi. Anda Rasululloh:
— Agar menga buyurilgan bo'lsa edi, hech kimdan maslahat so'ramas edim, — dedilar.
— Yo Rasulalloh, biz Madinadan yiroqlashib, dushman yeriga yaqinlashib keldik. Bizga yordam bergudek ular ichida musulmonlari yo'qdur, dushmanning qurollik askari ko'p bo'lib, har joyda to'planib turishibdurlar. Bizning bu kelishimizdan ularga qo'rqinch tushib, butun Rum xalqi qo'zg'alishganga o'xshaydi. Endigi bizning o'ylaganimiz bu yilcha Madinaga qaytib, urush hozirligini ko'rsak. Kelasi yili Xudo xohlaganiga qarab ish qilur edik, — dedilar.
Bu so'z Rasulullohga ham ma'qul bo'lib, shu yerdan qaytmoqqa qaror qilindi.
Qaysar Hiraql Madina ustiga sonsiz askar olib yurish qilmoqchi, deb eshitgan so'zning anig'i bilinmadi.
Shu orada Ayla shahrining hokimi bilan Jarbo, Azrux, Mayno degan shaharlarning elchilari kelishib, Rasululloh bilan uchrashdilar. Bular ersa, Shom atrofida yashayotgan yahudlardan kelgan kishilar edi.
Rasulullohning Tabukka kelganlarini anglashib, ahvol bilan tanishmoq uchun yuqoriga shahar xalqlari bularni elchi qilib yuborishdilar. Ularni Rasululloh iymonga undagan edilar, uni qabul qilmay, har yili soliq to'lab turishga rozi bo'lishdi. Bu to'g'rida ahdnoma yozib berishlarini Rasulullohdan so'radilar.
Jarbo ahli har yili rajab oyida yuz tilla to'lamoqchi bo'ldi. Maynoliklar o'z yerlaridan chiqqan mevalarning to'rtdan birini har yili berib turmoqqa va'da berdilar. Elchilarning so'rovlaricha bu to'g'rilik Rasululloh ikki nusxa ahdnoma yozdilar va ularga topshirdilar. O'shal ahdnoma nusxalarini o'quvchilar quvvat olsin deb arabcha iborasi bilan bu o'rinda yozdim. Uning mazmuniga o'quvchilar tushunmoqlari uchun turkchaga tarjima qildim.
Rasululloh Yuhannoga bergan axdnomalarining arabchasi shuldir:
«Bismillahir rohmanir rohiym.
Hazo amanatun minallohi va Muhammadin-nabiyyi li Yuhanno va ahli Aylata sufunuhum va sayyarotuhum fil barri val bahri lahum zimmatullohi va Muhammadin-nabiyyi va man kana maahum min ahlish-Shomi va ahli Yaman va ahlil Bahri faman ahdasa minhum hadasan fainnahu la ya juzu malahu duna nafsihi va innahu latayyibatun liman axazahu minnan-nosi va innahu la yahillu an yamna'u maan yaridunahu vala tariqan yuridunahu min barrinav bahrin».
Ma'nosi: «Ushbu omon xati berildi. Alloh va uning elchisi Muhammaddan Yuhannoga va Ayla ahliga. Ularning dengizdagi kemalari, quruqlikda yurgan karvonlari omondur. Allohning, Muhammadning ahd omoni shulargadir va ular bilan birga bo'lgan Shom ahli, Yaman ahli, dengiz bo'yi ahllariga ham hukm shuldur. Agar ulardan bir kimarsa ushbu ahdni buzgudek bir ish qilur ekan, boshlariga omonlik, mollariga omonsizlikdur. Shart buzguvchilardan musulmonlar qaysi yo'l bilan mol olsalar, haloldur. Ichar suvlaridan, yurar yo'llaridan musulmonlarni to'smoq ularga yasoqdur».

Mana shu ahdnomani yuqorigi shahar ahllari Rasulullohdan keyin ham oʻzlarida saqlab keldilar. Koʻp zamonlargacha podsholari oldida bu ahdnomaning hurmati saqlanmish edi.
Yana Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Tabukda turgan kunlarida Xolid ibn Validni toʻrt yuz kishiga bosh qilib, Duvmatul Jandal oʻlkasini fath qilmoqqa yubordilar. Bu ersa, Shom shahridan tuya yurishida olti kunlik yiroqlikda boʻlgan qal’alik bir shahar edi. Arabistonning Shom tuprogʻiga tutashgan yerlarining birisidur. Bu oʻlkadagi yerlik arablar ustiga Rum podshosi Qaysar Hiraql Ukaydir ibn Abdulmalik nomli bir arabni oʻz diniga kirgizib podsho qilmish edi. Bu yerlarda nasoro arablaridan Bani Kinda qabilasi yashamoqda edilar. Rasulullohdan buyruq olib Xolid ibn Valid shu yurganicha podsho qal’asi koʻrinadurgon joyga tushdi. Shu kechasi oyning toʻlgan tuni edi.
Akidar xotini bilan qasr saroyi ustida yotmish ekan, Sahro ovlaridan bugʻu — maral, kiyiklar kelib, podsho saroyining qopqasiga (darvozasiga) surkanishib turganin koʻrdi. Anda xotini:
— Bu ajab ishdurkim, ov kiyiklari eshik oldimizga kelibdur. Bundoq ishni hech koʻrganing bormi, oʻzi kelgan ovni qaysi kishi ovlamay qolur? — dedi.
Xotinidan bu soʻzni anglab, bunday ovni qoʻldan ketkazish yaxshi emasdur, deb darhol otlarini egarladi. Ov jabduqlarini olishib, kiyiklar keyinidan askarlari bilan quvlashib kelayotganida Xolid ibn Validga qarshi keldi.
Dastlab orada bir oz chorpishma boʻlib, Ukaydirning inisi shu urushda oʻldirildi. Soʻngra xiyol oʻtkazmay qolganlarini asir oldilar. Oʻldirilgan kishini kimxob kiyimlari bilan Rasulullohga voqeani bildirish uchun choparchi yubordilar. Buning baxti qaytib ekan, taxt ustida oʻltirgan kishi bir nafasda qoʻlga tushib, taxtaga tortildi. U baxtiqaro kiyiklarni ovlamoqqa chiqqan edi. Rasululloh ovchilariga yoʻliqib, oʻzi ov boʻldi. Shuning bilan Xolid ibn Valid asirlarni olib, Rasululloh oldilariga keldi. Ular bilan koʻrishgach, Rasululloh yaxshi muomalada boʻlib dinga da’vat qildilar.
Qaysar dinidan chiqar boʻlsam podsholigimdan ajrab qolgayman, degan xayolni qilib qabul qilmadi. Islom shariatida ersa dinga zoʻrlab kirgizish yoʻqdur. Shuning uchun Rasululloh ular bilan kelishib, har yili soliq toʻlab turish sharti bilan oʻz yurtiga qaytmoqqa ruxsat berdilar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Tabukka tushgan kunlarida butun askarga qarata bir xutba oʻqidilarkim, bu oʻqigan xutbada insonlar uchun dunYo va oxiratlik eng kerakli soʻzlar keltirilgan edi. Agar biz musulmonlarga shu xutbadan boshqa hech soʻz Rasulullohdan qolmagan taqdirda ham, yolgʻiz shu xutbaning oʻzi ikki dunyoda bizga rahbarlik uchun yetarlik boʻlur edi. Bu qutlugʻ xutbani hadis olimlarining allomalaridan bir necha zotlar oʻz kitoblarida keltirmishdurlar.
Men faqir kitob yozuvchisi bu xutbaning asli arabchasini Islom olamining allomasi Ibn Qayyim Javziyyaning «Zodulma’od» degan kitobidan koʻchirib yozdim. Buni oʻqiganlar tushunib, uning mazmunidan foydalansinlar, deb oʻz tilimizga tarjima qildim. Bu xutbaning arabchasi ushbudir:
«Amma ba’du fainna asdaqolhadisi kitobullohi taolo. Va avsaqul uro kalimatut-taqva va xoyrul milali millatu Ibrohima. Va xoyrus-sunani sunnatu Muhammadin. Va ashraful hadisi zikrullohi. Va ahsanul qasasi hazal Qur’onu. Va xoyrul umuri avazimuxa va sharrul umuri muhdasotuho. Va ahsanul hadyi hadyul anbiyai. Va ashraful mavti qatlush-shuhadai. Va a’mal a’ma azzalolatu ba’dal huda. Va hoyrul ilmi ma nafa’a, va shar-rulamo amyul qalbi, valyadul ulya hoyrun minalyadis-sufla va ma qalla va kafa xoyrun mimma kasuro vaalha. Va sharrul ma’zirati hiyna yahzurul mavtu va sharrun-nadamati yavmal qiyamati. Va minan-nasi mallo ya’tis-salota illa duburan, va minhum manla yazkurulloha taala illa hujran va a’zamul xatoya allisonul kazubu. Va xoyrul gʻina gʻinan-nafsi va xayruz-zodittaqva. Va ra’sul hikmati maxofatullohi va xoyru ma vuqqiro fil

qulubil yaqinu, valirtiyabu kufrun van-niyahatu min amalil jahiliyyati. Valg‘ululu min juso jahannama val kanzu kayyun min-nanari. Vash-she’ru mim Mazomiyri iblis. Val-xomru jam-maulismi, van-nisou hibola tush-shaytoni, vash-shabobu sho’batun minal jununi. Va sharrul makosibi kasbur riba va sharrul maokili aklu malilyatimi. Vas-sa’yidu man vu’iza big‘oyrihi vash-shaqiyyu man shaqiya fi batni ummihi. Va innama yasiyru ahadukum ila mavzi’i arba’ati azru’in, valmru biaxirihi va malokul amali xovatimuhu, va sharrur-ru’ya ru’yal kazbi. Va kullu ma huva atin Qoribun, va sibabul mo‘mini fisqun va qitoluhu Kufrun va aklu lahmihi mim ma’siyatillohi, va hurmatu malihi kahurmati damihi va man yataallo alallohi yukazzibuhu, man yag‘fir yug‘farlahu. Va man ya’fu ya’fullohu anhu va man yakzimil g‘ayza ya’jurhullohu. Va man yasbir alar-raziyyati yu’avvizuhullohu va man yatba’is-sum’ata yusammiullohu bihi. Va man yatasabbar yuza’’ifullohu lahu va man ya’silloha yu’azibhu, summastag‘fara salosan».
Xutbaning tarjimasi quyidagicha:
«Hamd-sanodan so‘ngra aytadurmanki, so‘zlarning eng to‘g‘risi Qur’on so‘zidir. Insonning eng ishonchlik narsasi uning iymonidur. Dinlarning yaxshisi Ibrohim Halilulloh tutgan Islom dinidur. Yo‘llarning yaxshisi Muhammad alayhissalomning yo‘lidur. So‘zlarning sharofatligi Allohning zikridur.
Ergashmoqqa eng loyiq narsa shu Qur’ondur. Din ishlarining ulug‘i farzlaridur, eng yomoni aning qo‘shimchalaridur. Ravishlarning yaxshisi payg‘ambar ravishlaridur. O‘limlarning yaxshisi shahidlar o‘limidur. Ko‘rlarning ko‘ri Islom dinidan chiqishdur. Ilmning yaxshisi, oxiratda foydaligidir. Boshlashning yaxshisi ergashilganidur. Ko‘rlikning eng yomoni dil ko‘rligidir. Ustingi qo‘l ostingi qo‘ldan yaxshidur. Oz bo‘lib yetarlik bo‘lsa, ozdirgan ko‘pdan yaxshidur. Uzrlarning eng yomoni o‘lim yetganda aytilganidur. Pushaymonlar yomoni oxirat pushaymonidur. Ba’zi bir ixlosi yo‘q kishi, namozga kech kelur. Qaysi birlari yolg‘ondan Alloh zikrini tilida qilur. Til yolg‘oni gunohlarning zo‘ridir. Boylikning eng yaxshisi ko‘ngil boyligidur. Ozuqlarning eng yaxshisi taqvo ibodatdur. Barcha yaxshilik boshi Xudodan qo‘rqmoqdur. Ko‘ngil saqlagan narsalarning eng yaxshisi Allohga ishonmoqdur. Din ishlarida gumon qilmoq kufrdur. YOqa yirtib, soch yulib yig‘lamoq, johiliyat odatlaridir. Yashirin xiyonatlar tamug‘ toshlaridur. Zakotsiz yig‘ilgan oltin-kumushlar do‘zax tamg‘asidur. YOmon qo‘shiqlar aytish shayton surnayidur. Chag‘ir (aroq) ichish barcha buzuqlik onasidur. Xotunlar (yomonlari) shayton tuzog‘idur. YOshlik telbalikning bir butog‘idur. Kasblarning eng yomoni sudxo‘rlikdur. Shaqqiy (yomon) onasidan tug‘ilgandayoq shaqqiy tug‘ilur. Har bir kishining borar joyi to‘rt gaz yerdur. Har ishga oxirida baho berilur. Barcha ishning asosi tuganchisidur. Tushlarning yomoni yolg‘onchining tushidur. Har kelguvchi bizga yaqindur. Musulmonni so‘kmoq gunohdir, unga qurol ko‘tarmoq kufrdur, uni g‘iybat qilmoq ulug‘ yozuqdir (gunohdir). Mo’minning qoni haromdur. Shunga o‘xshash aning moli ham haromdur. Bir ishni qilurman deb qasam ichganlar uni qilolmaydilar, Alloh uni yolg‘onchi qilur. Kishi xatosini kechirganni Alloh kechirur, uni afv qilganni Alloh afv qilur. Achchig‘ini yutgan kishilarga Alloh ulug‘ ajr berur. Musibat ko‘rib sabr etguvchilarni o‘rnini to‘ldirur. RiYo qilguvchi kishilarga Alloh ham riYo qilur. Ko‘plab sabr qilguvchilarga savob qatma-qat bo‘lur. Amrini tutmaganlarni Alloh azob qilur.
Ey bor Xudoyo, mening va ummatlarimning gunohini kechirgil», deb uch marta aytdilar. So‘ngra xalqqa qarab:
— O‘zim uchun, sizlar uchun Allohdan afv o‘tinaman,— deb so‘zni to‘xtatdilar.
So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Tabukda yigirma kun turganlaridan keyin ko‘pchilik sahobalarning maslahatlari bilan Madinaga qaytmoqchi bo‘ldilar. Qaytishlari ersa tog‘ yo‘li bilan dovon oshib o‘tishga to‘g‘ri keldi. Askar ichidagi munofiqlardan o‘n ikki kishi yashirincha:

— Qachon Muhammad tog' tepasiga chiqdi ersa, dovonning eng uchma yeriga kelganida uni ushlab, tog'dan qulatib yuboraylik. Tun qorong'usida bu ishni bajarmoq biz uchun bek qulaydur. Yana bizdan hech kim gumon qilmaydi, — deyishib o'zaro qattiq ahd qilishdilar.

Lekin bu xiyonatlari vahiy orqali Rasulullohga ma'lum bo'lib qoldi. Kun issig'idan saqlanib, o'zlari bir nechagina sahobalar bilan kecha salqinida dovon oshmoqchi bo'ldilar. Boshqa ko'pchilik askarlarni esa, tog' tagidagi keng yo'l bilan yurishga buyurdilar.

Ulug' sahobalardan Ammor ibn YOsir, Huzayfa ibn Yamonlar ersa, doim Rasululloh bilan birga edilar. Mingan tuyalarini shu kechasi birovlari haydab, birovlari yetakladilar. Ul kechalari oy qorong'usi bo'lganlikdan kishi o'z qo'lini ham ko'rolmas edi. U munofiqlar esa Xudo xohlamagan ishni qilmoqchi bo'lishib, askar yo'lidan yurishmay Rasululloh ketidan bular ham dovon yo'liga yurishdi. O'zlarini tanitmaslik uchun qorong'ulik ustiga yana o'zlarini o'rab olishgan edi. Mo'ljal joyga yaqin kelganda, yomon niyat bilan birdaniga ot qo'yishdi. Rasululloh bundan xabardor edilar.

— Darhol bularning oldini to'sgil, yaqin keltirmagil, — deb Huzayfaga buyurdilar.

Huzayfa qo'liga qamchi olib, kelayotganlarning ot-ulovlarini bosh-ko'ziga qaramay savalashga turdi. Lekin ularning kim ekanliklarini taniyolmadi. Huzayfani ko'rishlari bilan qo'rqib orqaga chekindilar. Sir ochilib qolmagay deyishib ko'ngillariga qo'rqinch tushdi. Kecha qorong'uligidan foydalanib ildamlik bilan ko'pchilik askar ichiga aralashib oldilar. Bu ishni Rasulullohdan o'zga hech kim bilmadi. So'ngra Hazrati Huzayfa Rasululloh oldilariga kelgach:

— Yo Rasulalloh, kecha qorong'usida bosh-ko'zlari o'ralgan bir to'p kishining qorasi ko'rindi, o'zlarini taniyolmadim. Bir-ikki kishining tuyasini o'xshatdim,— dedi.

Anda Rasululloh:

— Menga vahiy kelib, ularni bildirdi. Bular ersa faloniy, faloniy, — deb o'n ikki kishini sanadilar. — Ular meni tog'dan tashlab o'ldirishga qasd qilgan edilar. Alloh meni asrab, maqsadlariga erisholmadilar, ikkovingizdan boshqa kishi bu sirni bilmasun, — dedilar.

— Andog' ersa, bularning boshini kesaylik, ruxsat qiling, Yo Rasulalloh, — degan edilar, rozi bo'lmadilar.

Subhonalloh, ey rabbim Alloh, bu nima sirdur? Yuqorida o'tgan shu qadar ulug' mo'jizalarini Rasulullohdan ko'rishgan bo'lsalar ham, bularning kufr qorong'uligi qoplagan qora toshdek ko'ngillariga qilchalik ta'sir qilmagan ekan. Shuning uchun Payg'ambarimiz quyidagi duoni o'qib yurishga buyurdilar:

«Yo muqallibal qulubi, sabbit qulubano alo dinika». Ma'nosi: «Ey bor Xudoyo, dilimizni islom dini uzra to'xtatgil. Shu dinda o'laylik, shu dinda tirilaylik». Omin.

Bundoq ishlarning tubiga inson aqli yetishdan ojizdur. Buning sirini Allohdan o'zga kim bilur?

Shu bilan Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bir necha kun yo'l yurib, qo'nalg'udan qo'nalg'uga o'tib, Madina yaqinidagi Zuovon degan joyga kelib tushdilar. Buning bilan Madina oralig'i biror soatlik yo'l edi. Shu yerga kelganlarida Ziror masjidining qavmlaridan bir necha boshliqlari kelishib, Rasululloh bilan ko'rishdilar.

Bu masjid ersa, munofiqlar tarafidan yasalmish edi. Ularning maqsadlari shu masjidda yolg'ondan namoz o'qish bahonasi bilan yig'ilishib, Islomga qarshi harakatda bo'lish edi. Tabuk safariga chiqar oldida shu masjid jamoatidan uch-to'rt kishi kelishib:

— Yo Rasulalloh, yog'in-chochin kunlarda qari-qartang kishilarimiz kela olmas ekanlar. Shuning uchun yangidan bir masjid yasab bitkazib oldik. «Bayt karam» qilib bersangiz, masjid ichra kirib, Xudodan yaxshilik tilab, namoz o'qib bersangiz, — degan edilar.

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam safardan qaytishlarida kirib o'tmakka va'da bergan

edilar. Shu joyga kelganlarida Allohdan vahiy kelib, munofiqlar bu masjidni nima maqsad bilan bino qilganlarini Payg‘ambarimizga bildirdi. Bu masjidga kirmaslikka, unda namoz o‘qimaslikka buyurdi. Boshqalarga ibrat bo‘lishi uchun uni buzib, o‘t qo‘yib yuborishga Alloh amr qildi.
Darhol Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bahodirlardan ikki kishini chaqirib, ul masjidni buzib, o‘t qo‘yib kelmakka buyurdilar. Bu ikkovlari buyruq olishlari bilan yugurganlaricha o‘sha joyga borishdi. Birovlari esa qo‘liga yondirilgan o‘t olmish edi. To‘g‘ri masjidga kirib bordilar. Qarasalar, munofiqlar masjid ichida o‘ltirmish ekanlar. Ularga e’tibor qilmay masjidni bir chetidan buzib, o‘t qo‘ygani turdilar. Buni ko‘rgach, masjiddagi munofiqlar ham barisi qochib chiqdilar. U ikki sahoba masjidni buzishib va kuydirishib, Rasululloh qoshlariga kelishdi.
Alloh taolo bu masjidni Qur’onda «Ziror masjidi» ya’ni «Zararlik masjid» deb atamishdir. Xudo rizoligi uchun solinmagan masjidlarning hukmi ham shunga yaqindur. Shunga o‘xshash Islom shaharlarida masjidlar ko‘payishi, ularning oralari bir-birlariga yaqin bo‘lishi qiyomat alomatlaridan hisoblanadi.
Shuning bilan Rasululloh sollallohu alayhi vasallam u joydan ko‘chib, yo‘lga chiqdilar. Yiroqdan Madinaning qorasi ko‘rinib, Uhud tog‘iga ko‘zlari tushgach:
— Anavi ko‘ringan Toba shahri, bu ersa Uhud tog‘idur. Bizni tog‘ do‘st tutgay, biz ham uni do‘st tutgaymiz, — dedilar.
Rasulullohning xabarlarini eshitgach, butun Madina xalqi — yoshu qari, xotun-bola qolmay Saniyyatul vado’ degan tepa ustiga chiqib, Rasulullohni kutib oldilar.
Hojilarni, g‘oziylarni qarshi olmoq shu sababdan musulmonlarga sunnat bo‘ldi. Bular ichida askarlikdan qochib, Madinada qolgan kishilar ham bor edi. Rasululloh aytdilar:
— Bularga hech kimarsa gapirmasin, ularning yuzlariga qarab boqmasin.
Shu so‘z bilan ota bolaga, og‘a iniga qarayolmasdan Madinaga kirdilar. Dastlab masjidga kirib, ikki rakat namoz o‘qiganlaridan so‘ngra uylariga bormasdan xalq bilan ko‘rishgali masjidda o‘ltirdilar. Shuning uchun ulug‘ safardan kelgan ummatlariga avval masjidga tushib ikki rakat namoz o‘qish sunnat bo‘ldi.
Askarlikdan qochib, bu safardan qolgan kishilar ham kelishib, o‘z ayblarini yopmoq uchun qasam bilan uzr aytishdi. Bularning aytgan so‘ziga, keltirgan hujjatlariga qarab, yuzaki uzrlarini qabul qildilar. Ammo ichki ishlarini Allohga topshirdilar. Shu orada ansor sahobalardan Ka’b ibn Molik kelib, Rasulullohga salom berdi. Bu kishi uzrsiz Madinada qolganlardan edi. Avval g‘azablari kelib, so‘ngra:
— Kelgil, — dedilar.
Darhol oldilariga kelib o‘ltirdi. Unga qarab:
— Safarga atab bir tuya sotib olmish eding. Nechuk sen bu safardan qolding? — deb so‘radilar.
Anda Ka’b ibn Molik:
— Yo Rasulalloh, dunyoda sizdan boshqa odam oldida o‘ltirgan bo‘lsam edi, yolg‘ondan bo‘lsa ham uzr aytib qutulgudek so‘z topar edim. Agar yolg‘on uzr aytib sizni qanoatlantirsam, Alloh meni g‘azab qilgaymu deb qo‘rqaman. Rostini gapirsam achchig‘ingiz kelgay. Endi har qanday bo‘lsa ham to‘g‘risini gapiray. Alloh haqqi, Yo Rasulalloh, hech qanday uzrim yo‘q edi. Sizdan qolgan kunlarimda safarga yetarlik hamma jabduqlarim bor edi. Shundog‘ bo‘laturib menga nima bo‘ldi, bu muborak safardan mahrum bo‘ldim, — dedi.
Rasululloh:
— Bu rostini aytadur. Sening haqqingda Alloh nima hukm qilsa, shuni ko‘rursan, — dedilar.
Qolgan ikkovini ham chaqirib ulardan so‘rab edilar, ular ham rostini aytib: «Uzrimiz yo‘q

edi, askardan qolishga Yo Rasulalloh», dedilar. Bularga ham Ka’bga qilgandek so‘z qildilar. Negakim askarlikdan qochish Islom qonunida eng ulug‘ gunohlardan hisoblanadur.
Munofiqlardan va boshqalardan bo‘lib, bu safardan qolgan kishilarning soni saksondan ziyodroq edi. Ularning yuzaki uzrlarini qabul qildilar. Bularning ishini ersa, Alloh hukmiga qo‘ydilar. Buning sababi shul erdikim, bu uchovlari ulug‘ sahobalardan bo‘lib, biror to‘g‘rida diyonatlariga gumon tushmagan edi. Qur’on hukmida jihod safaridan uzrsiz, sababsiz qolmoq tarki farz qilmoqdur. Bu ersa ulug‘ gunohlardin sanalur. Shu uchun Rasululloh bularga hech kimsa so‘z qilmasin, salom bermasin, deb amr qildilar. Bu buyruq chiqqach, yer usti ularga tor bo‘lib, hech joyga sig‘madilar. Bularning ikkovi yoshi ulug‘ kishilar edi. Uylaridan chiqolmay yig‘lashib o‘ltirishdi. Ka’b ibn Molik uyda o‘ltirishga chidayolmay, ko‘cha aylanib, bozorga chiqib yurar edi. Lekin unga uchragan kishilar ersa teskari qarashib, salomlashmay o‘tar edilar. Bu qiyinchilik bilan qirq kun o‘tkazdilar. Qirqinchi kuni bo‘lganida Rasulullohdan bir kishi kelib: «Hukm shuldurkim, xotinlaringizdan yiroq turgaysiz», dedi.
Yana o‘n kun xotinlaridan ham ajrab boshqa turishdi. Bularning qayg‘ulik tunlari ersa ellik kunga to‘ldi.
Ka’b ibn Molikning Abu Qatoda degan sahoba qarindoshlaridan bo‘lur edi. Bu ikkovi orasida do‘stlik aloqasi kuchlik edi. Bir kuni yolg‘izlikka chidayolmay, nima ish qilishini bilmay zerikkanlikdan ham qarindoshi, do‘sti Abu Qatodaning bog‘iga bordi. Qarasa, bog‘ eshigi ichidan berkitilmish ekan. Tomdan oshib tushib, uning ustiga kirgach, salom berdi. Ul qaradi-yu, ammo salomiga javob bermadi. Chunki Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bularga hech kim gapirmasin, degan edilar. Buni ko‘rib Ka’b:
— Ey Abu Qatoda, men Rasulullohni do‘st tutishimni sen bilarmiding, Xudo haqqi aytsang-chi! — dedi.
Ul indamadi. Xudo haqqi, deb uch qayta qasam qilib so‘rasa ham indamagach, xafalikdan yorilib ketgudek bo‘lib yig‘laganicha qaytib ketdi. Hech joyga sig‘masdan bozor aylanib yurib edi, shu orada qarasa, Shomdan kelgan bir savdogar nitbiy (nubiyalik):
— Ka’b ibn Molikni menga ko‘rsatib qo‘yinglar,— deb so‘rog‘lab yurganini ko‘rdi.
Kishilar uni ko‘rsatgach, nitbiy yonidan bir xat chiqarib berdi. O‘qib qarasa, G‘asson qabilasining podshosi nasoro arablaridan Islom dushmani Horis ibn Abu Shimrdan kelgan xat ekan. Unda shunday yozilmish edi: «Menim eshitishimcha, Muhammad senga jafo qilmishdur, xorlik ko‘rgan joyda Xudo turg‘ulik qilmasin. Xatni olishing bilan bizga yetish chorasini qilgil, yaxshilik ko‘rursan». Buni anglagach, bu ham menga ortiqcha balo bo‘lmasin, deb u xatni kuydirib tashladi.
Hazrati Ka’b hikoya qilurkim: «Shunday bo‘lib, Rasulullohning suhbatlaridan ajrab, buning ustiga xalqqa aralasha olmay, g‘am-qayg‘u bilan ellik kunni o‘tkazdik. Bir kuni bomdod namozini tom ustida o‘qib, g‘am-g‘ussaga botgan holda yig‘lab o‘ltirib edim. Salh tog‘ining tepasidan turib bir kishi:
— Ey Ka’b, suyunchi! — deb qattiq qichqirdi.
Yiroqdan buning tovushini eshitib, bir yaxshilik vaqti keldi, deb suyunganimdan darhol turib, Allohga shukr sajdasini qildim. Shu kuni bomdod namozida Rasululloh sollallohu alayhi vasallam tavbamiz qabul bo‘lganligini bildirmish ekanlar. Bu xushxabarni bizga yetkizmak uchun bir kishi ot choptirib kelibdur. Yana bir kishi tog‘ ustidan qattiq qichqirib ekandur. Muning tovushi ilgariroq eshitilibdur. Qichqirgan kishini ko‘rib, borlik kiyimlarini aning suyunchisiga berib, o‘zim yalang‘och qoldim. Qo‘shnilarimdan kiyishga omonat kiyim olib, Rasululloh ziyoratlariga keldim. Kishilar to‘p-to‘p oldimdan qarshi chiqishib, meni tabrikladilar. To‘g‘ri kelib Rasulullohga salom berdim. Muborak yuzlari

suyunganlaridan kulib yaltirab ketgan edi.
— Ey Ka’b, senga bashorat bo‘lg‘aykim, tug‘ilgan kuningdan buyon bunday yaxshilik yuzini ko‘rmagandirsan, tavbang qabul bo‘ldi, — dedilar.
— Bu iltifot sizdanmi, Yo Allohdanmi? — deb so‘radim.
— Yo‘q, bu ish mendan emas, balki Allohdan bo‘ldi,— dedilar.
Anda Ka’b aytdi:
— Muning shukronasiga butun molimni Xudo yo‘liga sadaqa qilurman.
— Yo‘q, ozrog‘ini sadaqa qil, qolgani bo‘lsa, o‘zingda tursin, shundoq qilganing yaxshiroqdur, — dedilar.
Hazrat Ka’b:
— Yo Rasulalloh, men sizga rost so‘zlaganim uchun bu yaxshilikka yetdim. Endigi qolmish umrimda, yolg‘onga yaqin kelmaslikka, chin so‘zdin boshqani gapirmaslikka ahd qildim, — dedi.
So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu uchovlarini tavbalari qabul bo‘lishi haqida kelgan Tavba surasidagi shu oyatni unga o‘qib berdilar:
«Va ala salosatillazina, xullifu hatta iza zoqat alayhimul arzu bima rahubat va zoqat alayhim anfusuhum va zannu alla maljaa minallohi illa ilayhi summa toba alayhim, liyatubu innalloha huvattavvabur-rohim». Ya’ni: «Tabuk g‘azotidan qolg‘on uch kishiga ham Alloh tavba nasib qildi. Ular ersa xafalikdan shu holga kelganlar ediki, yer yuzi shu kengligi bilan ularga tor bo‘ldi, g‘am-g‘ussaning ko‘pligidan o‘z joylariga ham o‘zlari sig‘madi. Bildilarkim, Allohdan o‘zga sig‘inarlik hech o‘rin yo‘qdur. So‘ngra bular qilgan gunohlariga tavba qildilar. Alloh taolo tavbalarini qabul qildi. Shu uchunkim, ul Alloh tavba qabul qilguvchi bek mehribondur».
Yuqorida qissalari o‘tgan shu uch kishidan boshqa madinalik sahobalardan yana o‘n ikki kishi uzrsiz, ruxsatsiz bu g‘azotga chiqmasdan Madinada qolishgan edi. Bulardan yetti kishi Rasululloh bilan qanday ko‘rishishlarini bilisha olmay, oxiri o‘zlarini masjid ustunlariga bog‘lashdilar. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ularga ko‘zlari tushdi ersa: «Anavilar kimlar?» deb so‘radilar.
— Yo Rasulalloh, Abu Luboba va uning yo‘ldoshlaridur. Siz bilan safarga chiqolmay qolganlari uchun pushaymon bo‘lishib, masjid ustunlariga o‘zlarini bog‘labdurlar. Allohdan gunohlarini so‘rab, sizdan afv o‘tinadilar, — deyishdi.
Anda Rasululloh:
— Qasam qilurmankim, ularni Alloh o‘zi bo‘shatmaguncha, men bo‘shatmaydurman. Keltirgan uzrlarini qabul qilmaydurman. Chunki ular dunYo rohatini meni suhbatimdan ortiqroq ko‘rdilar. Mo’minlar bilan g‘azotga chiqishdan bosh tortdilar, — dedilar.
Rasululloh so‘zlari ularga yetgach, qattiq qayg‘urishib:
— Alloh gunohimizni kechib, o‘zi bo‘shatmaguncha hech vaqt biz ham o‘zimizni bo‘shatmaymiz, shu bog‘langanimizcha Allohdan umid qilib turamiz, — deb aytishdi.
So‘ngra ular haqida Alloh taolodan bu oyat keldi:
«Va axaruna’tarafu bizunubihim xalatu amalan solihan va axara sayyian asallohu an yatuba alayhim innalloha g‘afurur-rohim». Ya’ni, «Ulardan boshqalari ham qilgan gunohlariga iqror bo‘lishib o‘kindilar, yaxshilik ishlari ham bor edi, bu yomon ishni ham qildilar, yorlaqovchi rahmlik mehribon Xudo bularning ham gunohlarini kechirgusidir».
Tanbeh (eslatma): Kishi bir gunoh ishni qilgandan keyin, uning yomonlig‘ini ko‘ngli sezib pushaymon bo‘lar ekan, albatta bu ish mo’minlikning belgisidur. Chunki dilida iymoni bor kishi bir gunohni qilib qo‘ysa, ortidan unga pushaymon qilishi aniqdur.
Alloh saqlasin, har qancha gunoh ishlarni qilsa ham parvoyiga kelmasa, uning yomonligini ko‘ngli sezmay, balki undan lazzatlansa, bunday odamning ko‘ngliga iymon nuri aslo kirmagandur, yoki kirgan bo‘lsa ham u chirog‘ o‘chganligining ochiq alomatidur.

Xudo yorlaqab bu balodin qutulmas ersa, bunday kishi bir kuni cheksiz qiynovga qolishida hech gumon yo‘qdur.
Aql oldida yomon bilan yaxshining, albatta, chegarasi bo‘lishi kerak. Lekin nafs—shaytonning oldida uning chegarasi yo‘qdur. Iymon aqlga, shayton nafsga yo‘lboshchidur. Haqiqatda esa, inson aqli hech vaqt yomon yo‘lga yurgisi kelmaydi. Chunki inson aqli har bir ziyonlik narsadan uni qaytarib turguvchi Xudo tomonidan qo‘yilgan aning qorovulidir. Endi bu qorovul o‘z erki, kuch-qudrati, quvvati o‘zi bilan turgan taqdirdagina unga topshirilgan vazifani bajara oladi. Agar bu qorovul shaytonga yengilib, bu uni yetaklab olur ekan, u holda butun ishlar teskarisiga aylanadi. Sog‘ni telba, hushyorni mast yetaklaganidek bo‘ladi. Yo‘q esa asli yaratilishda nafsning bilagini Alloh taolo aqlga topshirgan edi. Chunki sog‘ odam boshlamasa, telba kishi qanday yo‘l topib yura olgay? Agar aqlga nafs yo‘lboshchilik qilsa, har ikkovi ham halok bo‘ladi.
Endi aqlning erkin bo‘lishi, uning o‘z kuchi, o‘z sifati bilan buzilmay turishi uchun Alloh taolo tomonidan yuborilgan dinning qonunlariga itoat qilish, albatta, lozimdur. Agar shunday bo‘lmas ekan, aql oynasi zang bog‘lab o‘z safosidan ajrab, haqni botildan, yomonni yaxshidan farq qilolmaydi. Agar bu ikkovi o‘z chegarasidan chiqmagan bo‘lsalar, ul holda hech vaqt bir-birlaridan ajramaydilar. Balki shariat aqlni, aql shariatni har ishda tasdiqlaydi.
Yana o‘z so‘zimizga kelaylik. Yuqoridagi oyat Allohdan kelgani uchun o‘zlarini masjid ustunlariga bog‘lamish yetti kishining tavbalari qabul bo‘lib, barchalari bo‘shandilar. So‘ngra ular kelib:
— Yo Rasulalloh, buning shukronasi uchun butun mol dunyomizni Xudo yo‘lida sadaqa qildik, — dedilar.
Anda Rasululloh:
— Bu to‘g‘rida Allohdan menga buyruq yo‘qdur, — deb qabul qilmadilar.
Shu chog‘da Allohdan vahiy kelib, ushbu oyat tushdi:
«Xuz min amvalihim sadaqotan tutahhiruhum va tuzakkiyhim va salli alayhim, inna salotaka sakanun lahum, vallohu sami’un alim».
Ya’ni, «Bu kishilarning mollaridan sadaqa olgilkim, ularni gunohlaridan sadaqa poklaydi. Xayr-barakalarini ziyoda qiladi. Ularga sen duo qilg‘ilkim, sening duoying ko‘ngillariga orom bo‘ladi».
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Tabuk safaridan kelgach, tinchlik bilan Madinada uch oygacha turdilar. Hijratning to‘qqizinchi yili zulqa’da oyining oxirlarida Hazrati Abu Bakr Siddiqni shu yilgi hojilarga amir qilib, Makkatullohga yubordilar. Chunki Ibrohim Halilullohning zamonidan boshlab xayrli haj qilish arablarga odat bo‘lgan edi. Islomiyat boshlangandan keyin ham ilgarigi odatlaricha haj qilishib turdilar.
Lekin ularning qilgan hajlarida islomiyatga to‘g‘ri kelmaydigan ishlar ko‘p edi. Shunday bo‘lsa ham Makka fath bo‘lguncha Rasululloh sabr qilib, Makka shahri olingandan keyin bu ishni bajarishga Hazrati Abu Bakr Siddiqni buyurdilar. U kishi ham uch yuz askar olib Makkaga yurdi. Mana shu kunlarda ersa Payg‘ambarimizga vahiy kelib, Tavba surasi nozil bo‘ldi. Bu surada kelgan bir necha oyatning mazmunicha musulmonlar arab mushriklaridan butunlay aloqani uzishga va haqqa bo‘ysunmagan mushriklar bilan jihod qilishga buyurilmish edi.
Bu sura boshida: «Alloh va Allohning payg‘ambari kofirlardan, mushriklardan bezordur. Bular bilan hech qanday aloqa qilmanglar. Mundan keyin o‘rtanglarda hech bir to‘g‘rilik ahdnoma, shartnomalar tuzilmasin», degan mazmunda oyat keladi.
Bundin so‘ng Allohning amri bilan Rasululloh sollallohu alayhi vasallam mushriklardan butun aloqani uzdilar. Qarshilik qiluvchilarga urush ochdilar. Haqqa bo‘ysunmagan mushriklar bilan jihod qilmoqqa, agar taslim bo‘lib haq yo‘lga kirmasalar, alarni

oʻldurmakka buyurilmishdir. Mana shuning uchun bu sura boshida «Bismillah» aytilmaydi. Boshqa suralardek boshiga «Bismillah»ni yozib, tilovat qilganlarida uni qoʻshib oʻqimaydilar. Agar «Bismilloh»ni bu suraga qoʻshib boshlasalar, buning misoli, podsho bir kishini «Men senga koʻp mehribonman, rahmlikman», deb turib, ketidan uni oʻlimga buyurganga oʻxshaydi. Bu esa hech kimga kelishmagan ishdur.

Shuning uchun gʻoziylar qilich chopganlarida «Allohu akbar» sadosi bilan soʻqish maydoniga kiradilar. Mol soʻygan-da esa «Bismilloh, Allohu akbar» deb boʻgʻizlaydilar. Chunki bu joyda «Rohmanir rohiym» deyishning oʻrni emasdur. Balki qahr-gʻazab oʻrni boʻlib, shunga loyiq «Allohu akbar» demak lozimdur.

Tavba surasi Hazrati Abu Bakr Siddiq Makkaga ketgandan soʻngra nozil boʻldi. Bu suraning kelganidan, undagi hukmlarning qandayligidan u kishining xabari yoʻq edi. Ammo bu surada kelgan Alloh amrini Arabiston xalqiga anglatish lozim edi. Shuning uchun Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu ishni bajarishga Hazrati Alini Abu Bakr Siddiq ortidan yubordilar. Unga qoʻshilib Makkaga borgach, xalq Arafotdan qaytib Mino togʻiga yigʻilishgan kuni Tavba, surasini oʻqib hajga kelgan barcha mushriklarga mundagi hukmni anglatmogʻi lozim endi.

Shu bilan Hazrati Ali bu amrni olib, Makka sari yoʻlga tushdi. Rasululloh oʻzlari minadigan tuyaga uni mindirgan edilar. Hazrati Ali shu yurganicha Makkaga yaqin Arj degan joyga kelganida, Hazrati Abu Bakr Siddiqqa yetib keldi. Anda Abu Bakr Siddiq hayronlikdan:

— Menim ustimga amir qilib yubordilarmi? — deb soʻradilar.

Hazrati Ali:

— Yoʻq, amir boʻlib kelmadim, balki siz bilan birgalashib Tavba surasida kelgan oyatlarini oʻqib, uning hukmini hajga yigʻilgan butun mushriklarga anglatgali keldim, — dedi.

Hazrati Abu Bakr Siddiq nazorati ostida haj amallari oʻtkazildi.

Qurbon bayramining birinchi kunida butun xalq Mino togʻiga yigʻildilar. Shu chogʻda Hazrati Ali shaytonga tosh otadigan joyga kelib, qalin xalq ichida Tavba surasi boshidan oʻn uch oyatni tovushining boricha qichqirib oʻqidi. Muning hukmini shu yerdagi xalqqa anglatdi. Yana sahobalar bir necha kishilar xalq ichida aylanishib yurib, Rasulullohning buyruqlarini jarladilar:

— Bu yildan boshlab kofirlar haj qila olmagaylar. Musulmon boʻlmagan kishilarning hajga kelmoqlari yasoq (bekor)dir.

Shundin soʻngra johiliyat odatlaricha Baytullohni yalangʻoch tavof qilish yoʻqdur. Rasululloh bilan qaysi qabila ahdnoma tuzgan boʻlsa, shundagi shartlar albatta saqlangʻusidur. Ahdini buzgan qabilalarga toʻrt oy oʻtguncha ruxsatdur. Qayerda yursalar toʻsqinlik yoʻqdur. Musulmonlardan hech kimarsa alarga tegmagay. Bu muddat oʻtganchalik Islomga kirmasalar, ularning mollariga, jonlariga omonlik yoʻqdur. Bundan keyin Haram masjidiga musulmonlardan boshqa hech bir kishi kira olmagʻay. Iymon keltirmagan kofirlarga jannat yuzi haromdur.

Mana shu yorliqni aytib Hazrati Ali, Hazrati Abu Hurayra butun xalqni oralab yurib, jar chaqirdilar. Buni anglagan arab mushriklari Hazrati Aliga qarab:

— Sizlar bilan bizning oramiz ajradi, qilich-nayzadan boshqa ish qolmadi, — deb tarqashdilar.

Haj kunlari oʻtgandan soʻngra Hazrati Abu Bakr Siddiq, Hazrati Ali va boshqa sahobalar Madinaga salomat keldilar.

Shu yilning zulqa’da oyida madinalik munofiqlar raisi Abdulloh ibn Ubay oʻldi. Bu ersa shu yerlik Xazraj qabilasining bosh raisi edi. Rasululloh Madinaga kelmasdan ilgari yerlik xalq bu kishini oʻzlariga podsho qilib koʻtarmoqchi boʻlib ittifoq qilishgan edi. Shu orada Islom voqeasi qoʻzgʻalib, Rasululloh Madinaga hijrat qilib keldilar. Buning ishi toʻxtalib, xalq koʻnglidan koʻtarildi. Unga atab tayyorlashgan toj-taxtlari bekor qoldi. Mana shu

sababdan Rasulullohga buning hasadi qo‘zg‘almish edi. Hasaddin chiqmish dushmanlik o‘ti o‘z egasini kuydirib, kul qilmaguncha undan qutulish yo‘qdur. Bu baxtsiz kishi Xudo yondirgan chirog‘ni o‘chirmoqchi bo‘lib, Rasulullohga doim dushmanlik qilur edi. Shundog‘ bo‘lsa ham ulug‘ axloqqa ega bo‘lgan Rahmatan lilolamin unga Allohdan tavfiq tilar edilar. Azaliy baxtsizlik uni o‘rab olgan ekan, yillab oldida yonib turgan, yer-ko‘kni yoritgan nuri Muhammadiydan bu bechora zarrachalik ham foyda ololmay, eng oxiri dunyodan iymonsiz o‘tdi. Bu sirning tagiga kim yetdi?

*Haqiqat sirriga hech kimsa yetmas,*
*Shariat ushlaganlar yo‘lda qolmas.*
*Hasaddin saqla o‘zni ey birodar,*
*Bu so‘zni aytdilar barcha Payg‘ambar.*

*Hasad o‘ti jahannam o‘tidur bil,*
*Ani ko‘rmay desang mundin hazar qil.*

So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam buning zohiriga qarab janozasini o‘qidilar. Xudodan gunohini tilab, qabri ustida duo qildilar. Bundan maqsadlari ersa, uning o‘g‘li Abdullohning ko‘nglini ko‘tarish, urug‘i Xazraj qabilasini xush qilish edi. Rasulullohning bu ulug‘ axloqlari sharofatidan bir necha munofiqlar ko‘ngillariga iymon nuri kirib gumonsirash balosidan qutuldilar. Shundog‘ bo‘lsa ham bundan keyin munofiqlikda yurib tavbasiz o‘lgan kishilarga janoza o‘qilsa, qabrlari ustida turib duo qilma degan amr bo‘lib, Tavba surasida shu oyat keldi:
«Va la tusalli ala ahadin mota abadan va la taqum ala qobrihi». Ma’nosi: «Munofiqlardan o‘lganlar bo‘lsa, ularning hech biriga janoza o‘qima, qabri ustiga kelib turma», demakdur.
Shu oyat tushgandan so‘ngra munofiqlardan kim o‘lsa, unga Rasululloh janoza o‘qimas bo‘ldilar.
Quraysh qabilasi yengilib, Makka shahri fath bo‘lgandan keyinoq Arabiston o‘lkasida Islom dini rivojlana boshlagan edi. Uning ustiga Tavba surasida kelgan Allohning farmoni bo‘yincha bu yildan keyin Islom diniga kirmagan Arabiston mushriklari hajga kela olmaydigan, johiliyat odatlaricha Baytullohni ziyorat qila olmaydigan bo‘ldilar. Bu yorliq butun Arabistonga anglangach, arablar Islomdan boshqa to‘g‘ri din yo‘qligini tushunib, sel oqqandek bo‘lishib, Madinaga kelgani turdilar. Uzoq-yaqin Arabiston o‘lkasida yashaydigan ko‘chmanchi qabilalardan raislari boshliq elchilar kelishga boshladi. Shu bois bu yilni hadis, tarix kitoblarida elchilar yili deb atadilar.

# PAYG'AMBARIMIZNING NOMALARI VA ELCHILAR

## PAYG'AMBARIMIZNING PODSHOLARGA YOZGAN NOMALARI

Yuqorida bayoni o'tgan Hudaybiya sulhi hijratning oltinchi yilida bo'lmish edi. Bu sulh tuzilgandan so'ngra, orada aloqalar boshlanib, Arabiston yo'llari tinchlandi. So'ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Alloh amri bilan chegaradosh mamlakatlarning podsholariga noma yozmoqchi bo'ldilar.
Anda odamlar:
— Yo Rasululloh, podsholar odati, muhrsiz xatni qabul qilmag'aylar. O'z nomingizga muhr o'ydirmoq kerak, — dedilar.
Anda Rasululloh oltindan muhr o'ydirdilar. Buni ko'rib sahoba boylari ham oltindan muhr yasatdilar. Rasululloh muhr uzuklarini qo'llariga taqib edilar, shunga qarab boshqa sahobalar ham uzuklarin qo'llariga taqishdi. Shu chog'da Allohdan vahiy yetib:
«Ey Muhammad, oltin taqinmoq, ipak kiyim kiymoq erkak ummatlaringga haromdur, ammo xotinlarga haloldur», dedi.
Darhol hammalari oltin uzuklarini qo'llaridan chiqazib tashladilar. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam muhrlariga uch kalima: birinchi «Muhammad», buning ustiga «Rasul», buning ustiga «Alloh» yozilgan edi. Uchovi qo'shilib «Muhammadur Rasululloh» bo'ldi. Bu muborak muhr uzuk hamisha qo'llarida taqilgan holda turar edi. Yuqoridagi vahiy kelishi bilan, erkaklarga oltin taqinchoq harom bo'lgach, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu muhrni kumushdan yasatdilar. Vafotlaridan keyin Hazrati Abu Bakr Siddiq taqdilar. Bu kishidan keyin Hazrati Umar, so'ngra Hazrati Usmon taqmish edilar. Lekin eng oxirgi umri yetib, vafot bo'lar yilida bu muhr Aris qudug'iga tushib ketib yo'qoldi. Buni ko'p izlashib topisha olmadilar. Shu yili Hazrati Usmon raziallohu anhu ham fitnachilar tomonidan shahid bo'ldi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam muhr uzuklarini so'l qo'lga solish odatlari bor edi. O'rta barmoq bilan jimjiloq o'rtasidagi barmoqlariga taqar edilar. Arabiston tuprog'iga chegaradosh bo'lgan podshohlarga noma yuborish oldida bir kuni sahobalarni yig'ib:
— Ey odamlar! Yer ustidagi barcha insonlarning baxt-saodati uchun alarga meni Alloh payg'ambar qilib yubordi. Ko'rishgan kishilarga bu xabarni o'zim bayon qildim. Ko'rishmaganlarga ersa o'lgunimcha o'zim ko'rishsam, Alloh amrini ayturman, uzoqdagilarga noma yozib yuborurman. Butun odam avlodini Islom diniga da'vat qilish Alloh tomonidan buyurilgan mening vazifamdur. Bu nomalarni mening tarafimdan yozilgan joylarga yetkuringlar. Alloh sizlarni rahmat qilsin, bu xizmatni qiluvchilardan Xudo rozi bo'lsin. Iso payg'ambarning shogirdlariga o'xshab yo'lning uzoq-yaqinini sizlar talashmanglar. Bu xizmat ustida alar qilgandek ixtilof qilmanglar, — dedilar.
Anda sahobalar:
— Yo Rasulalloh, Iso alayhissalomning shogirdlari xavoriylar qanday ixtilof qilmish edilar?— deb so'rashdilar.
Rasululloh aytdilar:
— Iso payg'ambar ham Alloh amri bilan podshohlarga shu yanglig' noma yozmish edi. Nomalarni atrofga yetkazish xizmatini xavoriylar shogirdlariga (eng yaqin shogirdlariga) topshirdilar. Yaqinroq joyga yozilgan nomani olgan shogirdlari rozi bo'lib, bu xizmatni darhol bajarishga kirishdilar yiroq yerlarga yozilgan nomani olganlar og'ir ko'rib, bormasga bahona izlashdilar. Bunday bo'lgach, hazrati Iso Alloh taologa bu ishni arz qildilar. Ertasi qarasalar, Xudoning qudrati bilan noma ko'targan kishilarning tillari noma yuborilgan xalq tilidan bo'lmishdur. O'z tillari esa butunlay unutilmishdur. Bu mo'jiza

ko‘rilgandan so‘ngra noiloj bo‘lishib, uzoq-yaqin demay, nomani olib yo‘lga tushdilar. Endi sizlardan ersa, alar qilgandek ish bo‘lmasin, — dedilar.

## RUM PODSHOSI QAYSARGA YUBORILGAN NOMA

Rum podshosining oti Hiraql, laqabi Qaysar edi. Rasululloh aytdilar:
— Bu nomani Rum podshosi Qaysarga kim yetkazib topshirur, unga Alloh taolo jannat ato qilg‘ay.
Buni anglagach, sahobalardan Dihyatil Kalbiy degan kishi:
— Yo Rasulalloh, men topshirurman, — deb o‘rnidan turdi.
Nomani olib hazrati Dihya yo‘lga tushdi. Arab yeridan o‘tib Shom tuprog‘idagi Busro shahriga yetdi. Bu shaharning hokimi ersa G‘asson qabilasining raisi Horis degan kishi edi. Nomani ko‘rib, maqsadga tushungandan keyin, hazrati Dihyaga yo‘lboshchi qilib Adiy ibn Hotamni qo‘shdi. Bular birgalashib Shom shahriga keldilar. Shu kunlarda Qaysar o‘z poytaxti Qunstantiniya shahridan Damashq shahriga kelmish edi. Bu yerdin Quddusi sharif ziyoratiga bormoqchi edi. Mana shu kunda nomani yetkurib keldi. Qarasalar, Qaysar arkon davlatlari bilan ibodat marosimlarini o‘tkazish uchun Shom shahrining katta kalisosiga (cherkoviga) shu kuni kelmoqchi ekandur. Buni anglab hazrati Dihya darhol shu joyga hozir bo‘ldi. Lekin u joydagi kishilar Dihyaga aytdilar:
— Podshoga noma berishning tartibi bordur. Qachon Qaysarga ko‘zing tushdi ersa, darhol yerga bosh qo‘yib, unga sajda qilursan. Qachon u bosh ko‘tarishga ruxsat qilur ekan, bosh ko‘tarib nomani topshirursan. Agar shundoq bo‘lmas ekan, nomang qabul qilinmagay.
Anda hazrati Dihya:
— Men bu ishni hech vaqt qila olmagayman, chunki Allohdan o‘zgaga sajda qilmoq Islom dinida yo‘qdur,— dedi.
Shu bilan hayron bo‘lib turgan chog‘da bir kishi kelib aytdi:
— Senga bir tadbir o‘rgatay, bu shuldurki, qaysi joyga Qaysar keldi esa, shu joyga bir minbar keltirib qurgaylar, ul minbar ustida Injil o‘qib, va’z aytgay. Agar nomani shu minbar zinasiga chiqarib qo‘ya olsang, u joyga qo‘yilgan nomaga hech kim tega olmagay, Qaysar minbarga chiqar chog‘ida nomani o‘zi olib o‘qigay, o‘qigandan so‘ngra, noma keltirgan kishini o‘zi chaqirgay, bu to‘g‘rida odat shuldur, — dedi.
Hazrati Dihya bu maslahatni xush ko‘rib, qurilgan minbar ustiga nomani chiqarib qo‘ydi. So‘ngra Qaysar kelib va’z aytmoq uchun minbarga chiqar vaqtida zinaga qo‘yilgan nomaga ko‘zi tushdi. Nomani olib, ochib qarasa, arabcha xat bilan yozilmish ekandur. Darhol tilmoch chaqirib, buyurdikim: «Noma yuboruvchining o‘z qavmidan kelgan kishilar bor ersa, darhol ularni keltiringlar. Bu to‘g‘rida alar og‘zidan so‘z so‘rab eshitgayman», dedi.
Shu kunlarda Abu Sufyon boshliq bir necha Quraysh raislari tijorat uchun Shom shahriga kelishgan edi. Darhol alarni Qaysar huzuriga keltirdilar. Qarasalar, Qaysar boshiga toj kiygan, shon-shavkati bilan arkon davlatlari atrofini o‘ragan holda o‘ltiribdur. O‘z odatlari bo‘yincha unga ta’zim qildilar. So‘ngra Qaysar tarjimon orqalik «Payg‘ambarlik da’vosini qilgan kishiga sizlardan kimning nasabi yaqinroq?» deb so‘radi.
Anda Abu Sufyon:
— Bu o‘ltirgan kishilar ichida Muhammadga menim nasabim hammadan yaqinroqdur. Chunki Abdul Manof degan kishi har ikkovimizning to‘rtinchi bobomizdur. U bilan biz bir otaning bolalaridurmiz, — dedi.
Qaysar bu so‘zni anglagandan so‘ngra Abu Sufyonni chorlab, o‘zining oldiga yaqin o‘ltirg‘izdi, qolganlarini ersa uning orqasiga turg‘izdi. So‘ngra:

— Abu Sufyonni oldimga keltirib, uning ortiga sizlarni qo‘yishimning sababi shuldurki, men bu kishidan payg‘ambarlik da’vosini qilib, noma yuborgan odam to‘g‘risida so‘z so‘ramoqchiman. Agar Abu Sufyon rost gapirsa, ani tasdiq qilursiz, agar bu haqda yolg‘onchilik qilsa, orqadan turib yolg‘onligini ishorat bilan bildirursiz, — dedi.
Shu tadbir bilan Abu Sufyonni rost so‘zlatmoqchi bo‘ldi. Agar shunday qilmay, uni boshqalar bilan birga o‘tqizib, Rasululloh haqida undan so‘z so‘rar bo‘lsa, u yolg‘on aytganda ham, aning yo‘ldoshlari yolg‘on aytding deyishdan uyalur edilar. Agar orqada tursalar, ishorat bilan bildirishlari mumkin edi. Chunki u zamon arablari ham yolg‘on gapirishni katta ayblardan hisoblar edi. Ayniqsa, bularning raislari obro‘ylariga zarba yetishidan saqlanishib, yolg‘ondan juda qo‘rqar edilar. Shuning uchun Abu Sufyon: «Xalq ichida mening yolg‘on so‘zlaganim tarqalib ketishidan qo‘rqmasam edi, Qaysar Muhammad haqida mendan so‘z so‘raganida, bir necha yolg‘on so‘zlarni aytmoqchi edim. Lekin yolg‘on aytishdan uyalganim uchun, aning haqida nima so‘rasa, rostini gapirdim», dedi. Shu bilan Qaysar Abu Sufyondan Rasululloh to‘g‘risida tubandagi so‘zlarni so‘rashga kirishdi.
Qaysar:
— Arab ichida bu kishining nasabi qandaydur?
Abu Sufyon:
— Ul bizning oliy nasablik kishimizdir.
Qaysar:
— Mundin boshqa ichinglarda ilgari o‘tganlardan payg‘ambarlik da’vosini qilib chiqqan kishi bo‘lganmidi?
Abu Sufyon:
— Shu kungacha arablardan bunday da’vo qilgan kishi chiqmagan edi.
Qaysar:
— Bu so‘zni aytmasdan ilgari kishilarga uning yolg‘on gapirganini bilganmisiz?
Abu Sufyon:
— Kishiga yolg‘on gapirganini ko‘rmagan edik, ilgaridan chin so‘zlik edi.
Qaysar:
— O‘tgan ota-bobolari ichida birortasi podshoh bo‘lganmidi?
Abu Sufyon:
— Yo‘q, uning otalari ichida podshoh bo‘lgan kishi yo‘qdur.
Qaysar:
— Uning aqli qandaydur?
Abu Sufyon:
— Aqli ayb qilg‘udek emas, yetarlikdur.
Qaysar:
— Uning dinini qabul qilguvchilar ko‘pincha qaysi xildagi odamlardur?
Abu Sufyon:
— Uning tobelari esa ko‘proq faqir-miskin, kambag‘al kishilardur. Ammo yurt boshliqlari, qabila raislari, obro‘lik boy kishilarimiz unga ergashmadilar.
Qaysar:
— Uning diniga kiruvchilar ko‘payayotirmilar, ularning rivojlari qandaydur?
Abu Sufyon:
— Kundan-kunga o‘sib, rivojlanayotir.
Qaysar:
— Aning diniga kirgandan so‘ngra, uni yoqtirmasdan dindan qaytgan kishilar ham bormi?
Abu Sufyon:

— Yoʻqdur, mundoq kishini koʻrmadik.
Qaysar:
— Qilgʻon ahdiga vafo qilgʻaymu yoki xiyonati bormu?
Abu Sufyon:
— Ahdini buzmas, va’daga vafo qilur.
Qaysar:
— Oralaringda urush boʻldimi? Agar boʻlgan boʻlsa, qandoq boʻldi?
Abu Sufyon:
— Urushlarimiz gezaklashdi. Badr soʻqishida alar yengdilar. Uhud urushida biz yengdik.
Qaysar:
— Muhammad xalqni qaysi ishga buyuradi?
Abu Sufyon:
— Yolgʻiz Allohga ibodat qilmoqqa, hech ishda unga sherik qoʻshmasga buyurib, ota-bobolarimiz ibodat qilib kelgan butlardan qaytaradi. Sadaqa, zakot bermakka, namoz oʻqimoqqa, va’daga vafo qilmoqqa, omonatga xiyonat qilmasga, yolgʻon soʻzlamaslikka, buzuq ishlardan saqlanishga amr etadur, — dedi.
Shu bilan Qaysar soʻrashni toʻxtatib, yana soʻzning boshidan tushdi. Tilmoch orqali Abu Sufyonga qarab aytdi:
— Uning nasabini sandin soʻragan erdim, oʻzing nasablik kishidur deb iqror boʻlding. Oʻtgan paygʻambarlar ham shunga oʻxshash nasablik kishilardan chiqqanlar.
Yana sendan, ilgari keyin ichinglardan shundoq soʻzni aytgan kishi chiqqan edimi, deb soʻrasam, mundoq odam chiqmagan deb javob berding. Agar shunday soʻz aytgan boshqa birov ham sizlardin chiqqan boʻlsa edi, oʻtmishdagi birov soʻziga ergashib yurgan bir kishiga oʻxshaydi, deb oʻylar edim. Kishiga yolgʻon soʻzlaganmu desam, sen yoʻq deding. Endi, odamga yolgʻon soʻzlamagan kishi, Allohga qanday yolgʻon soʻzlaydi?
Oʻtgan ota-bobolarining ichida podshoh boʻlgan kishi bor edimi, deb soʻrasam, sen yoʻq deb javob berding. Agar bobolaridan podshoh oʻtgan biror kishi boʻlsa edi, anda men ota mulkini qaytarmoqqa hiyla qilib yurgan kishiga oʻxshaydi, deb aytar edim. Yana men, unga ergashganlar yuqori daraja kishilarmi yoki kambagʻal, faqirlarmi, deb soʻrasam, koʻpincha uning tobelari faqir kishilardur, deding.
Oʻtgan paygʻambarlarga ham dastlab tobe boʻlguvchilar faqirlardan boʻlgan. Davlatlik kishilar ersa takabbur boʻlib, haqlikni alar tezdan qabul qilmagaylar. Yana sendan unga iymon keltirguvchilar kundan-kunga koʻpaymoqdalarmi, deb soʻradim, koʻpaymoqdalar, deding. Shunga oʻxshash iymon boshlangandan keyin koʻpayish ustida boʻlib, oxiri tamomiga yetib toʻxtagay. Unga iymon keltirib dinga kiruvchilardan qaytgan kishilar bormi, deb soʻradim. Uning dinidan qaytgan kishini koʻrmadim, deding. Ha, shundoq boʻlur. Agar iymon nuri kishi koʻngliga kirib uni yoritur ersa, aning muhabbati yurak ichidan joy olgay. Undoq dindan qaytib hech kishi chiqmagay.
Oʻrtanglarda boʻlgan urush qanday oʻtdi, deb soʻradim. Birinchida u yengdi, ikkinchisida biz yengdik, deding. Shunga oʻxshash paygʻambarlarga ham sinash uchun bu kabi voqealar boʻladi. Dushmanlarni gohida yengadilar, gohida alardan yengilgaylar, lekin oxiri haq yuzaga chiqqay. Chin mo’minlar yolgʻon mo’minlardan ajralib turgaylar.
U kishi xalqni nima ish qilishga buyuradi, deb soʻradim. Ul kishi namoz oʻqimoqqa, zakot bermoqqa, va’daga vafo qilmoqqa, yolgʻon gapirmaslikka, buzuqchilikdin saqlanishga buyuradi, deding. Mana bu ishlar ersa paygʻambarlik sifatlaridur.
Endi bildim, u kishi Alloh yuborgan paygʻambardur. Shunday paygʻambarning chiqishini oʻzim avvaldan ham bilar edim. Lekin arab xalqi — sizlardan boʻlishini gumon qilmagan edim. Shu aytgan soʻzlaring agar rost boʻlur ekan, qadam bosib turgan shu joylarimga ham bir kuni ega boʻlgʻusidir. Agar unga iymon keltirganimda omon qolishimga koʻzim

yetsa edi, hozirdayoq iymon keltirgan bo'lur edim.
Endi shu ishni qilur bo'lsam, podshohligimni olib, o'zimni o'ldirgaylar. Koshki u kishi oldiga salomat yeta olsam, tahorat suvi quyib, oyoqlarini yuvgay edim,— dedi.
Ammo Rum podshosi ochiq ravishda iymon keltirishga jur'at qila olmadi. So'ngra nomani olib o'qimoqqa buyurdi. Bu noma esa shunday yozilmish edi:
Bismillohir rahmanir rohiym.
«Min Muhammadin Abdilloh va rasulihi ila Xiraqla aziymir Rum. Salomun ala manit-taba'al Xudo. Ammo ba'du fainniy ad'uka bidi'ayatil islom. Aslim taslam. Yu'tikallohu ajraka marratayni. Fain tavallayta fainnama a'layka ismul arisiyyina. Va ya ahlal Kitobi ta'alav ila kalimatin savain baynana va baynakum alla na'buda illalloha vala nushrika bihi shay'an vala yattaxiza ba'zuna ba'zan arbaban min dunillahi, fain tavallav faqulushhadu bianna muslimuna».
Ma'nosi: «Allohning quli va aning payg'ambari Muhammaddan Rumning ulug' Hiraqliga, haq yo'l topganlarga salom. Mundin so'ngra shulki, men seni Islom dinini qabul qilmoqqa chaqiraman. Musulmon bo'l, salomat bo'lursan. Ikki qavat ajr olursan. Agar qabul qilmas ekansan, senga qarashlik butun xalqning gunohi ustingga tushadi.
Ey Kitob ahllari, kelinglar, bu yaxshi so'zga, Allohdan o'zgaga ibodat qilmaylik. Boshqa narsani unga sherik etmaylik, Allohdan o'zgani tangri deb tanimaylik. Agar bu so'zdan yuz o'girsanglar, guvoh bo'linglar, bizlar Islom dinini qabul qildik».
Qaysar tarjimoni bu muborak nomani boshlab o'qigan chog'da, uning inisi oldida qilich tutib turgan edi. Birdaniga uning g'azabi qo'zg'alib, nomani yirtib tashlamoqqa qo'l soldi. Tarjimon qo'lidan nomani tortib olib, yirtmoqchi bo'ldi. Qaysar inisini bu ishdan qaytarib to'xtatdi. So'ngra:
— Nega sening g'azabing keldi? — deb undan so'radi.
Anda ul aytdi:
— Birinchisi shuldirki, ul kishi o'z nomini sening nomingdan ilgari yozmishdir. Ikkinchisi ersa, Hiraql deb otingni aytib, Rum podshosi demabdur.
Anda Hiraql:
— Hoy majnun, ahmoq! Shundoq ahamiyatlik nomani o'qib tushunmasdan turib, yirtib tashlar ersang, holing na bo'lgay erdi? Bu so'zda g'azab qilg'udek ish yo'qdur. Agar ul Xudo tarafidan yuborilmish payg'ambar bo'lsa, otini oldin yozmoqqa haqlidur. Agar nomada meni Rum podshosi demagan bo'lsa, yana to'g'ri yozmishdir. Chunki barchaning podshosi alarni yaratguvchi bir Allohdir. Men ersam, Rum xalqining boshchisi erurman. Alloh xohlar ekan, alarni menga bo'ysundirur. Agar xohlamasa, butun xalq menga qarshi chiqqaylar. Fors xalqining podshosiga xalqni musallat qilgan edi, o'z podshosini o'ldirdilar. Agar menga ham alarni Alloh musallat qilsa, o'z fuqarolarim meni ham o'ldirgaylar, — deb shu yanglig' so'zlar bilan inisini qaytardi.
So'ngra o'z qavmiga qarab aytdi:
— Barchalaringiz bilurmisiz, qiyomat oldida oxirzamon payg'ambari chiqqay deb, Iso alayhissalom bashorat bermish edi. Bu so'z ersa muqaddas kitoblarimizda yozilmishdir. Bu payg'ambar Shom tuprog'idan chiqqaymu deb umid qilgan edik, nachoradurki, Alloh taolo bu davlatni boshqalarga bermishdur.
Rasululloh zamonlarida Rum bilan Eron orasida ikki marta urush bo'ldi. Birinchisida rumliklar yengishib, ikkinchisida eroniylar yengdilar. Rum tuprog'idan alarni haydab chiqazdilar. Mana shuning shukronasi uchun Quddussharifni piyoda borib ziyorat qilg'ayman deb ahd qildi. Shu ahdiga vafo qilmoq uchun Hims shahridan chiqmoqchi bo'ldi. Ora yo'lga gilamlar to'shab, guli rayhonlar sochib ani ziynatladilar. Qaysar davlat arboblari bilan piyoda yurganicha Quddus shahriga yetdi. Ziyoratlari ado topgach, barchalari yana Hims shahriga keldi. Bu joyda Qaysarning ulug' bir saroyi bor edi. Davlat

arboblari, askar boshliqlari shu joyga hozir bo‘lsinlar, deb buyurdi. Barchalari saroyga kirib o‘lturgandan keyin uning eshigini qulflatdi. So‘ngra Qaysar bu yig‘ilgan xalqqa qarab:
— Ey Rum elining ulug‘lari! Men ersam ushbu noma yuborgan kishi Muhammadga iymon keltirib, aning diniga kirdim. Kelajakda bizning yaxshiligimizni bu ishda ko‘rdim. Endi sizlar ham iymon keltirib, shu payg‘ambarning diniga kiringlar. Agar shunday qilar ekansiz, hukumatimiz qo‘ldan ketmagay. Va Iso alayhissalom ahdini buzmagan bo‘lurmiz, — dedi.
Bu so‘zni Qaysar aytishi bilan yo‘lbarsni ko‘rganda qo‘rqib qochgan hayvonlar kabi butun xalq saroy eshigiga kelib tiqildilar. Qarasalar, eshiklarga qulf solinmishdir. Yana orqalariga qaytib Qaysarni o‘ldirish qasdida uning saroyini o‘rab olib:
Bizni nasroniyat dinidan chiqarib, vahshiy arabiylarga qul qilmoqchi bo‘libdur, buni o‘ldirib tezroq qutilaylik, — deb unga qattiq norozilik bildirdilar.
Bu holni ko‘rib Qaysarning umidi alardin uzildi. So‘zni o‘zgartirib, darhol ularga kishi yubordi:
Men sizlarni sinab ko‘rmak uchun bu so‘zlarni aytgan edim. Dininglarda qanday turishinglarni tajriba qildim. Nasroniyat dinini saqlashda sizlarga endi aniq ishondim, — dedi.
Aning bu so‘ziga rozilik bildirib, hammalari unga sajda qilib qaytdilar. So‘ngra alardan umidi uzilgach, Rasululloh nomalariga javob yozib, birmuncha hadyalar bilan yubordi. Nomaning mazmuni shuldur: «Men Islom dinini qabul qildim, lekin buni izhor qilmoqqa ojizdurman». Buning nomasi Rasululloh oldilarida o‘qildi. Anda Rasululloh: «Dunyo davlatini qizg‘anib oxirat davlatidan quruq qolmishdur. Islomni qabul qildim, degan so‘zi yolg‘ondur», dedilar.
Lekin Rasulullohning nomalarini hurmatlab saqladi. Elchilari hazrati Dihyani bek izzat qilib, ko‘p hadyalar berib uzatdi. Shuning barakotidurki, Rum podshohligining qoldiqlari uzoq yillar davom etib kelmoqdadur.
Sharqiy Rum o‘lkasidan hukumatlari uzilgan bo‘lsa ham, G‘arbiy Rum Italiyada shu kungacha saqlanib keldi. Lekin Qaysar o‘z og‘zidan Islom dinini qabul qildim degan bo‘lsa ham, Rasululloh uni yolg‘onchi qildilar. Shundoq bo‘lib, bu ulug‘ ne’matdan benasib qoldi. O‘z gunohining ustiga, nomada yozilgandek butun Rum xalqining gunohini ko‘tardi. Baqosi yo‘q foniy dunyoning podsholigini ayab, abadiy saodatdan ajradi.

## ERON SHOHI XISRAVGA YUBORILGAN NOMA

Eron podshosi Xisravga quyidagi noma yozilmishdir:
«Bismillahir rohmanir rohiym.
Min Muhammadin rasulillohi ila Kisro aziymi Fors. Salomun ala manit-taba’al xuda. Va amana billahi va rasulihi va shahida anla ilaha illallohu vahdahu la sharika lahu va Muhammadan abduhu va rasuluhu, ad’uka bidiayatillahi, Fainniy ana rasulullohi ilan nosi kaffatan liunzira man kana hayyan va yahiqqul qovlu alal kafiriyna. Aslim taslam, Fain abayta faalayka ismul majusi ayillazina hum atba’ukum».
Ma’nosi: «Allohning elchisi Muhammaddan Fors ulug‘i Kisroga. Haq yo‘lini qabul qilib, Allohga va payg‘ambariga iymon keltirgan kishiga salom. Seni Allohning chaqirig‘i Islom diniga chaqirurman. Butun insonlarga Tangri tomonidan yuborilgan haq payg‘ambardurman. Allohning azobi kofirlarga bo‘lur. Islom dinini qabul qil, salomat qolursan. Agar qabul qilmas ersang, butun fors xalqining gunohini ko‘tarursan».
Bu nomani Kisroga (Xisravga) yetkazmoqni Abdulloh ibn Huzayfaga topshirdilar. Bu kishi podshoning poytaxtiga keltirib, nomani Xisravga topshurdilar. Uni o‘qitib eshitmoqchi

boʻldi. Qarasa noma boshiga «Rasululloh» soʻzi yozilmish ekan. Buni koʻrgach, uning gʻazabi qoʻzgʻalib: «Arab qullaridan chiqqan bir kishi nechuk oʻz nomini mening nomimdan ilgari keltirgay?!» deb, nomani parcha-parcha qildi. Bu nomani eltgan Abdulloh ibn Huzayfani podsho saroyidan haydab chiqazdilar. U kishi ersa bu adabsizlikni koʻrib, saroydan chiqishi bilan tuyalariga minib yoʻlga tushdi.
Xisravning gʻazabi bosilgandan soʻngra qilgan ishiga pushaymon boʻlib, Abdullohni topib keltirmakka buyurdi. Lekin uni hech joydan topolmadilar.
Abdulloh Madinaga salomat kelib, boʻlgan voqeani Rasulullohga yetkazdi. Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam: — «Xisrav oʻz podshohligini yirtmushdir», dedilar.
Yana bu qilgan adabsizligiga qanoat qilmasdan, oʻziga qarashlik Yaman voliyi Malik Bozonga buyruq xat yozdi. U vaqtda Yaman oʻlkasi ham Eron podshosiga qarar edi. Xat mazmuni quyidagichadur:
«Bozonga maʼlum boʻlgayki, Makkada Quraysh qabilasidan bir kishi paygʻambarlik daʼvosini qilib chiqmishdur. Sen uning ustiga askar bilan borib, uni bu soʻzdan qaytib tavba qilmoqqa taklif qil. Taklifingni qabul qilsa koʻp yaxshi, qabul qilmas ersa, boshini kesib keltir yoki oʻzini bogʻlab bu yerga keltir. Ul mening qulim boʻlaturib, oʻz oʻrnini tanimay, adabsizlik bilan menga xat yozmishdur».
Bu buyruq Bozonga yetgach, xat keltirgan Xisrav elchisiga oʻz yaqinlaridan ikki kishini qoʻshib Rasulullohga yubordi. Bular Yamandan chiqib Makka yaqinida Toyif shahriga keldilar. U yerdin anglashib, Madinaga kelishdi. Rasululloh bilan koʻrishgandan soʻngra:
— Podsholar podshosi Xisrav Parviz Yaman podshosi Malik Bozonga seni yuborsin deb buyruq bermishdur. Malik Bozon ersa seni podsho oldiga eltmak uchun bizni yubordi. Agar qarshilik qilsang oʻzing halok boʻlursan va qavmingni halok qilursan, ustingga kuchlik qoʻshinlar yuborib, el-yurting oyoq ostida qolib butunlay xarob boʻlur, — dedilar.
Bu kishilar Eron odaticha soqollarini qirdirgan, murutlarini shopdek oʻstirgan kishilar edi. Rasululloh bularni shunday qiyofada koʻrib jirkandilar.
Soʻngra alardan:
— Voy, sizlarga kim bu ishni qilmoqqa buyurdi?»— deb soʻradilar. Alar:
— Bizni Rabbimiz buyurdi, — deyishdilar. Podshohimiz deyish oʻrniga ani rabbimiz deb atadilar.
Anda Rasululloh:
— Sizlarning rabbingiz shu ishga buyurmish ersa, lekin mening Rabbim soqolimni qoʻyishga, murutimni olishga buyurmishdir. Endi bu kuncha qaytinglar, ertaga kelib mendan javob olinglar, — deb alarni qaytardilar.
Ertasi kuni Rasululloh qoshiga qaytib keldilar ersa, alarga:
— Allohdan menga vahiy keldi. Mening Rabbim sizlarning rabbinglarni falon oy, falon kechada oʻldirmoqchi boʻldi, — dedilar.
Soʻngra shu mazmunda Yaman voliysi Malik Bozonga xat yozib berdilar. Xatni olib elchilar Malik Bozon huzuriga kelishdi. Xatni oʻqib koʻrib, undagi xabarni bilgach, Malik Bozon:
— Agar bu kishi aniq paygʻambar boʻlsa, bu aytgan xabari albatta toʻgʻri chiqqay. Yoʻq ersa uning chorasini koʻrgaymiz, — deb Eron xabarini kutib turdi.
Koʻp oʻtmay, Erondan xat keldi. Naq Rasululloh aytgan oy, kunlarda Xisrav podsho oʻgʻli Sherviya tarafidan oʻldirilmish edi. Xatning mazmuni shunday edi: «Malik Bozonga maʼlum boʻlgayki, otam Xisravni davlat arboblari maslahati bilan oʻldirdim. Chunki fors xalqini jonidan toʻygʻazdi, boshchilarini oʻldirdi, alarning yaxshilari tarqalib har yoqqa qochdilar. Bu xatni olishing bilan oʻz xalqingdan men uchun bayʼat olursan.
Paygʻambarlik daʼvosini qilib chiqqan kishi haqida Xisrav senga buyruq bermish edi. Mendan xat borguncha uni oʻrnidan qoʻzgʻatma».

Bu mo'jizani ko'rib Malik Bozon butun oilasi bilan va arkon davlatlari bilan g'oyibona iymon keltirib, Rasulullohga elchi yubordi. Payg'ambarimiz aytganlaridek, Eron davlati Hazrati Umar zamonlarida munqariz bo'ldi. Alarning mol-dunyo, xazinalariga, butun mamlakatlariga musulmonlar ega bo'ldilar.

## HABASHISTON PODSHOSI NAJOSHIYGA YUBORILGAN NOMA

«Bismillahir rohmanir rohiym.
Min Muhammadin rasulillohi ilan Najoshiy malikil Habashati. Salamun anta. Fainniy ahmadu ilaykallohullaziy la ilaha illallohu Huval malikul Quddusus salomul mo'minul muhayminu va ashhadu anna Isabna Maryama ruhullohi va kalimatuhu alqoho ila Maryamal butulit-tayyibatil hasinati. Fahamalat bi'iso hamalathu min ruhihi va nafhihi kama xolaqo adama biyadihi. Va inniy ad'uka vajunudaka ilallohi vahdahu la sharika lahu val muvalata ala toatihi va an tatba'ani va tu'qina billaziy jaaniy. Fainniy rasulullohi va inniy ad'uka va junudaka illallohi 'azza va jalla va qod ballag'tu va nasahtu. Vassalomu ala minittaba'al xuda».
Ma'nosi: «Allohning elchisi Muhammadan Habash podshosi Najoshiyga! Salomatmusan, men Allohga hamd ayturman. Allohdan o'zga yaratgan yo'qdur, haqiqiy podsho Uldir. Har bir kamchilikdan, ayb bo'lg'udek narsalardan pokdir. Bandalarni barcha ofatlardan asraguvchi Allohdir. Yana guvohlik beraman, Iso alayhissalom Maryam o'g'li Ruhullohdur. «Kun» («Paydo bo'l!» demak) kalimasini pokdomon, obida, zohida, ibodatlik Maryamga tashlagan so'ngida Isoga homila bo'lmishdur. Iso Allohning ruhi, Allohning kalimasidur. Odam alayhissalomni Alloh qudrati bilan yaratganidek, Isoni ham Alloh qudrati bilan yaratmishdur.
Endi men seni sherigi yo'q, o'xshashi yo'q yagona Allohga iymon keltirmakka, doim uning itoatida bo'lmakka chaqiraman. Men Allohning haq payg'ambaridurman. Seni va sening askarlaringni Allohga undayman. Alloh amrini sizlarga yetkazdim. Borliq nasihatimni qildim. Haq yo'liga ergashgan kishilarga salom».
So'ngra bu nomani Amr ibn Umayya degan sahobaga berib, Habash podshosi Najoshiyga yetkazgil, deb buyurdilar. Amr ibn Umayya Habashistonga borib, nomani Najoshiyga topshirgach, podsho uni ko'ziga surtib, darrov taxtdan tushdi. Quruq yer ustiga o'ltirib shahodat aytib, Islom diniga kirdi. So'ngra nomani necha qat ipak raxtlarga o'rab, fil suyagidan yasalgan qutiga solib, xazinachiga topshirdi. Alarga: «Agar bu noma bizning qo'limizda bu yanglig' hurmat bilan saqlanar ekan, Habashistondan yaxshilik hech vaqt uzilmagay» dedilar. So'ngra Rasulullohga shu nomani yozib, javob qaytardi:
«Bismillahir rohmanir rohiym.
Ila Muhammadin rasulillahi sollallohu alayhi va sallam minan-Najoshiyil asham. Assalomu alayka va rahmatullohi va barakatuhu. Ya nabiyyallohillaziy la ilaha illa huvallaziy hadani lil-islom. Amma ba'd, faqod balag'aniy kitobuka ya Rasulalloh. Fama zakarta fi amri Isa alayhissalam favarabbis-samoi val arzi inna Isa alayhissalam la yazidu ala ma zakarta. Va qod qorrabna ibna ammika va ashabahi fa ashhadus-sodiqon va musaddiqon innaka rasulullohi va qod boya'tu ibna amika va aslamtu ala yadihi lillahi Rabbil olamin».
Nomaning tarjimasi budir:
«Allohning elchisi Muhammadga Najoshiydan salom! Allohning rahmat va barakotlari sizga bo'lsin, ey Allohning haq payg'ambari. Allohdan o'zga Yaratguvchi yo'qdur. U yolg'iz Allohdur. Shundayin Allohga, Islom diniga meni hidoyat qildi. Yubormish nomangiz menga yetdi. Iso haqida aytgan so'zingiz ersa, yer-osmonni yaratgan Alloh haqqi, Isoning yaratilishi siz degandekdur, hech boshqa emasdur. Amakingiz o'g'li va

uning yo‘ldoshlarini o‘zimga yaqin qildim. Rostlik bilan guvohlik beraman, siz Alloh yuborgan payg‘ambardursiz, sizga bay’at qildim. Amakingiz o‘g‘li qo‘lida Islom diniga kirdim, unga ham bay’at qildim».
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu nomani o‘qib eshitgach, shu so‘zni yozdilar: «Habash xalqi sizlarga tegmaguncha ularga tegmanglar, ularni o‘z holiga qo‘yinglar». Shuning uchun Islom askari futuhot davrlarida ham Habashistonga qadam qo‘ymadilar. Musulmonlar bilan habash xalqi orasida qonlik urush bo‘lgani tarixda ham ko‘p ko‘rinmadi. Rasululloh zamonlarida noma yuborib dinga da’vat qilingan podsholardan nomani o‘qib ko‘rishi bilan darrov iymon keltirgan kishi shu Najoshiy bo‘ldi. Mundan boshqalariga bu davlat nasib bo‘lmadi. Shuning sababi bilan Habashistonda Islom dini tarqalib qoldi. Shu kungachalik u yerda Islom dini davom etib kelmoqda.

## MISR PODSHOSI MUQOVQISGA YUBORILGAN NOMA

«Bismillahir rohmanir rohiym.
Min Muhammadin rasulillahi ila Muqovqis azimil Qibti. Salamun ala manittaba’al xuda. Amma ba’d, fainniy ad’uka bidi’ayatil Islomi. Aslim taslam. Yu’tikallohu ajraka marrotayni va in tavallayta fainnama alayka ismul qibt».
Tarjimasi budir:
«Alloh elchisi Muhammaddan Qibt (Misr) xalqining ulug‘i Muqovqisga. Haqqa tobe bo‘lganlarga salom. So‘ngra shulki, seni Islom diniga chaqirurman. Musulmon bo‘l, salomat bo‘lursan, yana ikki qat savob olursan. Agar bunga unamasang, barcha qibt xalqining gunohini ko‘tarursan».
Rasululloh bu nomani Muqovqisga yetkurish uchun Hotib ibn Balta’aga topshirdilar. Ul esa nomani olib Misr shahriga keldi. Muqovqis Iskandariyaga ketgan edi. Misrdan u yerga borib, dengiz ichidagi podsho saroyiga kirib, nomani Muqovqisga berdi. Ul nomani o‘qib ko‘rgach, Hotib ibn Balta’aga qarab:
— Agar bu kishi aniq payg‘ambar bo‘lsa, muni o‘z vatanidan haydab chiqazgan dushmanlarini nega duo qilib yo‘q qila olmadi? — dedi.
Hazrat Hotib javob aytmay unga qaraganicha turdi. Muqavqis yana shu so‘zni qaytarib aytgandan keyin hazrat Hotib aytdi:
— Maryam o‘g‘li Iso alayhissalom Allohning haq payg‘ambari erdi. Aning o‘z qavmi yahudlar unga qarshi chiqishib, ko‘p ozor berdilar. Eng oxiri uni ushlab yahudlar o‘ldirmoqchi bo‘lganda Alloh taolo uni osmonga chiqarib qutqazdi. Nima uchun Iso payg‘ambar alarning halok bo‘lishiga duo qilmagan edi?
Anda Muqovqis bu so‘ziga rozi bo‘lib:
— Seni yuborgan hakim kishi oldidan kelgan sen ham hakim ekansan, — dedi.
Uning bu so‘zidan ilhomlanib:
— Ey Muqovqis, o‘zing yaxshi bilursan, sendan ilgari o‘tgan bu shaharda Misr fir’avni bor edi. U ersa o‘z haddini bilmay, xudolik da’vo qildi. Alloh yuborgan Muso payg‘ambarga iymon keltirmadi. Oxiri Xudo g‘azabiga uchrab, dunyo va oxiratda abadiy azobga qoldi. Endi sen o‘tganlardan ibrat olg‘udek bo‘l, qolganlarga go‘zal ibrat bo‘l. Aniq guvohlik berurman, Muhammad alayhissalom Allohdan kelgan haq payg‘ambardur. Dunyoda yashagan barcha insonlarni haq dinga da’vat qilish uchun uni Alloh yuborgan. Qur’onning xabaricha, Islom diniga eng qattiq dushman yahudiylardur. Haqiqiy nasorolar esa aning do‘stlaridan hisoblanurlar. Xudo haqqi qasam qilurman, Muso payg‘ambar Iso payg‘ambarning chiqishini o‘z qavmi yahudlarga xabar bermish edi. Bu ikkovlari ersa, Muhammad alayhissalom bashoratini o‘z ummatlariga yetkazdilar. Har payg‘ambarga kim zamondosh bo‘lsa, uning ummatidan sanalur. O‘tgan payg‘ambarlarning har birlari

oxirzamon paygʻambari Muhammad alayhissalomning chiqishidan oʻz ummatlariga xabar berib, ulardan ahd olmish edilar. Endi haqlik shulki, yer ustida yashagan butun ummatlar Muhammad alayhissalomga iymon keltirib, shunga itoat qilgaylar, — dedi.
Anda Muqovqis:
— Men bu kishining xabarini eshitganimdan beri, koʻp fikr qilib tekshirishlar oʻtkazdim. Aning buyurmish ishlari barchasi foydalik erur. Zararlik har bir ishlardan butun insonlarni qaytarmishdur. Paygʻambarlikning barcha alomatlarini uning qilgan ishlarida topdim. Yana bu haqda oʻylab koʻrurman, — dedi.
Soʻngra Rasulullohning nomalarini ipak lattalarga oʻrab, fil suyagidan yasalgan qutichaga solib xazinasiga topshirdi. Bu nomaning asl arabcha nusxasi shu kunlarda ham, ya’ni, 1377 hijriy yilda Turkiya hukumatining xazinasida saqlanmoqdadur. Turkiyaning soʻngi sultonlaridan birisining davrida bu nusxa Misr kalisolarining biridan topilgan edi. Eski Qibt kalisolarida shu davrgacha u muborak nomaning asl nusxasi saqlanib qolgan ekan. Shu zamonning sulton xalifasi ijozati bilan uning aksi olinib, nusxasi koʻpaytirilgan edi. 1945 milodiy yilda Gʻulja shahrining qozisi Abdulhakimxoja bu muborak nomaning fotograf nusxasidan bir donasini bu kitob yozguvchi Alixon Sogʻuniyga hadya qilib keltirdi. Oʻzim oʻqib koʻrgan shu arabcha nomani yuqorida yozdim...
Soʻngra Muqovqis arabcha yozdirib, Rasululloh nomalariga javob qaytardi. Buning tarjimasi quyidagichadur:
«Muhammad ibn Abdullohga Qibt xalqining ulugʻi Muqovqisdan salom. Soʻngra shulki, yuborgan nomangni oʻqib koʻrdim, yozganingni angladim. Da’vat qilmish dining asosiga tushundim. Bundan ilgari koʻp paygʻambarlar oʻtib, bir paygʻambar qolganini bilur edim. Lekin men uni Shom tuprogʻidan chiqar deb oʻylar edim. Arablardan chiqishi xayolimga kelmagan edi. Yuborgan elchingni hurmatlab hadyalar berib qaytardim». Shu bilan noma javobini tamom qilib, boshqa soʻz yozmadi.
Misr tansiqlaridan har xil narsalarni tortiq qilib Rasulullohga yubordi. Bular ichida husn jamollik ikki kanizak boʻlib, birisining oti Mariya edi. Buni Rasululloh oʻz nikohlariga oldilar. Oʻgʻillari Ibrohim Mariyadan tugʻildi. Rasululloh minishlari uchun yana bir xachir ham yubordi. Bundan ilgari arablar xachir koʻrmagan edilar. Bunga «Duldul» ot qoʻyib Hazrati Aliga berdilar. Soʻngra Muqovqis hazrati Hotibga: «Qibt xalqi ersa bu toʻgʻridagi menim soʻzimni qabul qilmagaylar. Yoʻq ersa Muhammadning oxirzamon paygʻambari ekaniga koʻzim yetdi. Unga iymon keltirur edim. Agar bu qilgan ishlarim alarga ma’lum boʻlsa, ular meni halok qilgaylar. Shuning uchun bu ishim anglanmasdan oldinroq bu yerdin chiqib ketishing kerakdur», dedi va bir necha askar qoʻshib hazrati Hotibni sovgʻa mollari bilan saqlab arab tuprogʻiga yetkazib qoʻydi. Shu bilan hazrati Hotib Madinaga kelib koʻrgan ishlarini Rasulullohga bayon qildi. Anda Rasululloh: «Bu kishi ersa podsholigini qizgʻanib iymondan mahrum boʻlmishdur. Lekin aning podsholigi uzoq turmagay», dedilar.

## BAHRAYN PODSHOSI MUNZIR IBN SOVIYGA YUBORILGAN NOMA

«Bismillahir rohmanir rohiym.
Salomun anta. Fainniy ahmadu ilaykalloha, allaziy la ilaha illa huva. Ammo ba’d, fainna man sallo salatana vastaqbala qiblatana va akmala zabiyhatana fazalika muslimun lahu zimmatullohi va zimmatur-rasuli, man ahabba zolika minal majusi fainnahu omana va man aba fainna alayhil-jizyata, faaslim».
Ma’nosi: «Salomatmisan. YOlgʻiz Allohgagina hamd-sano ayturman va U maqtashga loyiqdur. Bundan soʻngra har kimarsa bizlardek namoz oʻtasa, qiblamizga yuzini qaratsa, biz boʻgʻizlagan hayvonlarni yesa, ul kishi musulmondur. Allohning ahdi,

payg'ambarining omoni ul kishiga bo'lg'ay, ya'ni uning mol-joniga hech kim tega olmagay. Arablardan boshqalar yaxshi ko'rib bu dinga kirsalar, mol-jonlariga alar ham omon topgaylar. Agar qarshilik qilib, iymon keltirmas ekanlar, alarga jizya qo'yilgay. Islom diniga kirgil, azobdan qutulursan».

Payg'ambarimiz: «Bu nomani atalmish kishiga yetkurgil», deb, Alo ibn Hazram ismlik sahobaga topshirdilar. Ul kishi ersa Munzir ibn Soviyga yetkurdi. Nomani o'qib ko'rib mazmuniga tushungandan so'ngra, darhol iymon keltirib, bu nomani yozdi:

«Ammo ba'd, ya Rasulallohi. Fainniy qora'tu kitobaka ala ahlil Bahrayni. Faminhum man ahabbal Islama va a'jabahu va dahala fihi va minhum man karihahu va biarzi majusun va yahudu fa ahdis ilayya fi zalika amraka».

Ma'nosi: «Salomdan so'ngra, yo Rasulalloh, sizning nomangizni Bahrayn xalqiga o'qib berdim. Ba'zilari bu dinni yaxshi ko'rib iymon keltirdilar, ba'zilari ersa bundan yuz o'girdilar. Bu yerda yahudiy, majusiy, otashparast kofirlar bordur. Bular haqida qandoq ish qilishga buyurasiz, bizga shuni bildirgaysiz».

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu noma kelgach, javobiga yozdilar:

— Yolg'iz Allohga hamd-sano ayturman va guvohlik berurman barcha olamni yaratguvchi yolg'iz Allohdur. Muhammad esa Allohning quli va aning elchisidur. So'ngra shulki, Allohni sening yodingga solurman. Har kim yaxshilik qilur ersa, aning yaxshiligi o'ziga qaytgay. Yuborgan elchilarimga kim itoat qilib bo'ysunsa, menga bo'ysungandek bo'lur. Kim alarga yaxshilik qilsa, menga yaxshilik qilmishdur. Yuborgan elchilarim qaytgach, sening yaxshi sifatlaringni aytdilar. Qarindoshlaring to'g'risida aytgan so'zingni qabul qildim, musulmon bo'lgan kishilar qaysi holda Islomga kirgan bo'lsalar, o'shal hol uzra qolsinlar. Ya'ni, alarning molu dunyolari, ilgari olgan xotinlari o'z qo'llarida bo'lsin, alarga hech kim tegmasin. Ilgari qilgan gunohlarini kechirdim. Uzrlarini sen ham qabul qil. Agar adolatlikda turar bo'lsang, amirliging uzoq vaqtgacha qolur, o'rning o'zgartirilmas. Yahudiy yoki majusiy dinida qolguvchilar bo'lsa, alarga jizya qo'yib, soliq olurmiz».

## UMMON PODSHOLARIGA YUBORILGAN NOMALARI

«Bismillahir rohmanir rohiym.

Min Muhammad ibn Abdullohi va rasulihi ila Jayfar va Abn ibna Julandiy, Salamun ala manit-taba'al xuda. Amma ba'd fainniy ad'ukumo bidi'ayatil Islomi. Aslimo taslamo. Fainniy rasulullohi illan-nosi kaffatan liunzira man kana hayyan va yahiqqol qovlu alal kafirina va innakumo in aqrortumo bil Islomi vallaytukumo in abaytullo an tuqirro bil-islomi fainna mulkakumo zoilun ankumo va Xayliy tahillu bisahatikumo va tazharu nubuvvatiy ala mulkikumo».

Ma'nosi: «Allohning quli va aning payg'ambari Muhammaddan Ummon o'lkasining podshohlari Julandiy o'g'lonlari Jayfar va Abdga. Haq yo'l topganlarga salom. So'ngra har ikkovinglarni Islom diniga da'vat qilurman, musulmon bo'linglar, omon qolgaysizlar. Men ersam barcha odamlarga Xudo tarafidan kelgan payg'ambardurman. Qiyomatdagi qo'rqinchlik ishlardan butun xalqqa xabar berurman, bu so'zni yer ustidagi tirik kishilarga yetkuzurman, qarshi chiquvchilarga albatta azob bo'lg'usidir. Agar Islomga iqror qilur ersangiz, o'z o'rningizda qoldirurman. Agar andin yuz o'girsangiz, podsholigingiz qo'lingizda qolmagay. Islom askari yeringizga kirgaylar. Payg'ambarligim podsholigingizni yenggay».

Bu nomani Amr ibn Osga topshirdilar. Bu kishi nomani Ummon podsholariga yetkazdi. Bular esa Yaman arablarining podsholari erdilar. Ikki tug'ishgan og'a-ini bo'lib, podsholik qilishur edi. Nomani olib o'qib ko'rgandan so'ngra inisi Abd ibn Julando Amr ibn Osga:

— U payg‘ambarman deb chiqqan kishi xalqni nima ishlarga buyurur, qaysi narsalardan qaytarur? — dedi.
Anda Amr ibn Os:
— Yolg‘iz Allohga toat-ibodat qilmoqqa buyuradur, gunoh ishlardan, zulm va xiyonat, zino va aroqxo‘rlik kabi ishlarni qilishdan qaytaradur. Butlarga topinmoqni man qilur, — dedi.
Anda ul:
— Ul yaxshi ishlar qilur ekan, agar og‘am menim so‘zimni qabul qilar ekan, ikkovimiz aning oldiga borib, iymon keltirur edik. Biroq ul hukumatdin ajrab qolishdan qo‘rqib unga tobe bo‘lg‘usi kelmaydir,— dedi.
Anda Amr ibn Os:
— Agar og‘ang iymon keltirur ersa, uni o‘z eliga hokim qilib qoldirgay. Boy kishilar molidan zakot olib, kambag‘allarga bo‘lib bergay, — dedi.
Anda ul:
— Undoq bo‘lsa qandoq yaxshi ish bo‘lur edi, biroq aning qabul qilishi gumondur, shundoq bo‘lsa ham aytib ko‘rurmiz. Zakot deganing nimadur? — dedi.
Amr:
— Islom dinining besh ustuni bordur. Islom dini shular ustiga qurilgan. Iymondan so‘ngra eng ulug‘i namozdir, aning yo‘ldoshi zakotdur. Alloh taolo Qur’onda: «Har kuni besh vaqt namozni to‘liqlab o‘tanglar. Boy kishilar esa kambag‘allarga zakot beringlar», demishdir. Alloh taolo namoz o‘qishni barcha musulmonlarga qanday farz qilgan bo‘lsa, zakot berishni ham boylarga shunday farz qilmishdur. Lekin har yerdan olingan zakot mollari shu yerning kambag‘allariga berilur, — dedi.
Bu so‘zlarni anglagach, uning ko‘ngli ham Islomga moyil bo‘ldi. So‘ngra ikkovlari birga aning og‘asi Jayfar oldiga bordilar. Islom dinining fazli-kamolini unga ham gapirib berdi. Buning ham ko‘ngli yumshadi. Har ikkovlari barobar musulmon bo‘ldilar.

## YAMOMA O‘LKASINING AMIRI HAVZA IBN ALIGA YUBORILGAN NOMA

«Bismillahir rohmanir rohiym.
Ila Havza ibn Ali, Salamun ala manit-taba’al xuda, Va’lam anna diniy sayazharu ila muntahol xuffi val xofiri. Faaslim taslam va aj’allaka ma tahta yadayka».
Ma’nosi: «Allohning payg‘ambari Muhammaddan. Ali o‘g‘li Havzaga. Hidoyat topganlarga salom. Bilgilkim, Islom dini inson qadami yetgan yerlarni o‘z hukmiga olgay. Islom diniga kirgil, qo‘l ostingdagi narsalarga o‘zingni ega qilg‘ayman, salomat bo‘lursan».
Bu nomani yetkizgil, deb Hazrati Salitga buyurdilar. U kishi ersa Havzaga keltirib topshirdi. Yamoma o‘lkasi Makkadan o‘n olti kunlik yo‘l edi. Uni o‘qib ko‘rib, uzoq o‘ylab ketdi. Oldida Shom tarafidan kelgan nasoro ulug‘laridan bir kishi o‘ltirgan edi. Bu ersa Havzaga:
— Agar bu nomadagi so‘zni qabul qilur ersang ko‘p yaxshi bo‘lg‘ay. Chunki Iso payg‘ambar bashorat berganki, oxirzamon payg‘ambari arabdan chiqqay. Oti Ahmad, Allohning elchisidur, deb Injilda yozilmishdur. Agar unga iymon keltirur ersang, podsholigingni sendan olmag‘ay, — dedi.
Yana hazrati Salit:
— Ey Havza, seni podsho qilib, bu davlatga ega qilgan, kimsalarning suyagi go‘rda chirimish, o‘zlari esa tamug‘da azob tortmoqdadurlar. Haqiqatda Allohga iymon keltirib, taqvo yo‘lini tutgan kishilar tuganmas davlat egalaridur. O‘zing o‘ylab ko‘rgil, sening aqlingdan boshqalar foydalanib, ko‘plari davlat topmishlardur. Agar uning foydasi o‘zinga tegmas ersa, sen uchun bu qanday armon bo‘lg‘ay? Bu noma ersa seni eng yaxshi

ishlarga buyurg'ay, barcha yomon narsalardan qaytargay. Yolg'iz Allohgagina ibodat qilmoqqa amr qilur. Nafs, shayton yo'li, buzuqchilik ishlardan seni qaytarur. Alloh amrini qilar ersang, jannatga kirarsan; shayton buyrug'ida bo'lsang, do'zax azobida qolursan. Agar bu so'zni qabul qilsang, barcha yaxshiliklarni ko'rgaysan, umidlik ishlaringga erishib, qo'rqinchlik ishlardan qutulgaysan. Yo'q esa bir kuni kelur, o'rtadan parda ko'tarilur, o'shanda haqiqat ko'z bilan ko'rilur, — dedi.
Shunda Havza:
— Ey Salit, har kimsaning o'ziga yarasha aqli bordur. O'zimga yarashur menim ham aqlim bordur. Butun ishlarimni u bilan o'lchab ko'rarman. Lekin shu to'g'rida aqlim boshimdan uchdi, bir ozgina vaqt bergil, aqlimni yig'ib olib, so'ngra bu so'zga javob berurman,— dedi.
Noma javobining mazmuni ushbudir: «Yuborgan nomangni oldim, da'vat qilgan narsang ersa na yaxshi ishdur! Men ersam arablar ichida atoqlik shoir, ham xatib erurman. Alar oldida haybatim bordur. Uzoq-yaqindagi arablar mendan hayiqqaylar. Agar shu ishingda meni sherik qilur bo'lsang, ul chog'da senga tobe bo'lurman» demishdur.
Shu bilan noma eltgan hazrat Salitga bir qancha sovg'a-tortiqlar berib qaytardi. Noma javobini anglagach, Rasululloh:
— Ul o'zini menga sherik qilishni so'rabdur. U bir parcha yer so'rasa ham endi bermagayman. O'zi xalok bo'lur, qo'lidan davlati ketar, — dedilar.
Makka shahri fath bo'lgandan so'ngra, Jabroil alayhissalom vahiy keltirib, aning kofirlik holida o'lganligidan xabar berdilar. Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Mendan keyin u joydan yana bir kazzob chiqur. Payg'ambarlik da'vosini qilg'ay, ani Islom askari o'ldirgay, — dedilar.
Rasululloh deganlaridek, hazrati Abu Bakr Siddiq xalifalik davrlarida u joydan Musaylama kazzob chiqib payg'ambarlik da'vosini qildi. Buni anglab hazrati Abu Bakr Siddiq Xolid ibn Valid qo'mondasida askar yubordilar. Shu urushda o'zi o'ldirilib, askari tarqatildi. Hozirgi zamonimizda ikki Haramda hukmron bo'lib turgan saudiylar ham shu joydan chiqdilar, o'shal Musaylama kazzob qavmidan erurlar.

## HORIS IBN ABI SHIMRGA YUBORGAN NOMALARI

«Bismillahir rohmanir rohiym.
Min Muhammadin rasulillohi ila Horis ibni Abi Shimr. Salamun ala manit-taba'al xuda, va amana billahi va saddaqa. Fainniy ad'uka ila an tu'mina billahi vahdahu la sharika lahu yabqo laka mulkuka».
Ma'nosi: «Allohning payg'ambari Muhammaddan Horis ibn Abu Shumurga. Hidoyat topganlarga salom. O'xshashi, sherigi yo'q yolg'iz Allohga seni chaqiraman. Agar iymon keltirsang, Islom diniga kirsang, podsholiging o'zingga qolg'ay, davlating zavol topmagay».
Bu nomani sahobalardan Shujo' ibn Vahbga berdilar. Bu kishi ersa Horis ibn Abu Shumurga yetkazdi. Rum podshosi Qaysar butun Shom o'lkasiga buni voliy qilib qo'ymish edi. U zamondagi arablar nomiga bo'lsa ham yarmi Rum, yarmi Eronga tobe edilar. Butun Shom viloyatiga hokim bo'lg'onlikdan bu ham o'zini podshohlardek chog'lar edi.
Aning o'rda saroyidagi soqchilar hazrati Shujo'ni ichkari kirgani qo'ymadilar. Bu joyda fursat kutib uch kun turib qoldi.
Bularga Rum nasorolaridan Mavriy otliq kishi boshliq edi. Rasulullohdan noma keltirganini bilgach, hazrati Shujo'dan Payg'ambarimizning sifatlarini, Islom asoslarini so'radi. Rasulullohning sifatlarini eshitib, ko'ngli bo'shab yig'lagani turdi:

— Injilda oxirzamon payg'ambarining sifatlarini ko'p o'qigan edim, uning haqida sening aytgan so'zlaring menim o'qig'onlarimga to'g'ri chiqadur. Men bu payg'ambarni Shom tuprog'idan chiqarmikan, deb o'ylagan edim. Uning arab cho'llaridan chiqib qolishi hech kimning ko'ngliga kelgan emas. Sening aytganingga qaraganda oxirzamon payg'ambari albatta shul kishi bo'lishi kerak. Uning haq payg'ambarligiga ishondim, unga iymon keltirdim, lekin bu so'zni ochiq aytishga qo'rqaman. Agar buni bilib qolsalar, meni o'ldirgaylar,—dedi.
Shunday bo'lib uch-to'rt kun o'tgandan keyin Hazrati Shujo' Horis ibn Abu Shumurga nomani topshirdi. Uni o'qib ko'rgach, g'azabi kelib Horis qo'lidagi nomani yerga tashladi:
— Meni podsholigimni qo'limdan kim olar ekan? Agar musulmon bo'lsang, podsholiging o'zingda qolar demish. Qarab tur, uning ustiga askar tortib borgayman. Yamanda bo'lsa ham mendan qutila olmag'ay,— deb elga jar chaqirib, har tomonga kishi yuborib, askar yig'ishga kirishdi. Urush asboblarini tayyorlatib, askar otlarini taqalatmoqqa buyurdi. So'ngra hazrati Shujo'ga qarab:
— Mana bo'lg'ulik ishlarni ko'zing ko'rdi. Bor endi nima ko'rgan, bilgan bo'lsang seni yuborgan kishiga xabarini bergil, — dedi.
Darhol bu voqeani bayon qilib, Qaysarga xat yozdi, u esa Quddus ziyorati uchun Shomga kelmish edi. Rasululloh Qaysarga yuborgan nomalarining kelishi ham shu kunlarga to'g'ri keldi. Uning xatini o'qib ko'rgach, bundan ruxsatsiz qilgan ishini anglab, Qaysar uni yoqtirmay javob yozdi. To'planmish askarlaringni tezdan tarqatib o'zing bu yerga kelgil, deb ani chaqirdi.
Bu chog'da hazrati Shujo' yo'lga chiqmagan edi. Darrov chaqirtirib yo'lga qachon chiqishini so'rab, Shujo'ga yuz oltin bersin, deb xazinachisiga buyurdi. Shu chog'da soqchilar boshlig'i Mavriy yetib keldi. Yo'lchiga atagan yo'l ozug'idan boshqa Rasulullohga sovg'a yo'sinda bir qancha tansuq narsalar keltirib, hazrati Shujo'ga:
— Mening salomimni Rasulullohga yetkazgil. Men unga iymon keltirib, Islom diniga kirdim. O'lmay bora olsam, aning yuzini albatta ko'rurman, yo'q ersa o'lgunimcha aning dinida bo'lurman, — dedi.
Shu bilan hazrati Shujo' u yerdan qaytib, salomat Madinaga keldi. Bu safarda o'tgan ishlarni gapirib, Mavriyning salomini aytgan edi, Rasululloh:
— U rost aytmishdur. Ammo Horis ibn Abu Shumur ersa o'zini halok, mulkini xarob qilmishdur, — dedilar.

## NAJRON ELCHILARI

Hijratning o'ninchi yili Ashur oyida Najron shahridan oltmish kishi elchi bo'lib Madinaga keldilar. Bu yerning xalqi ersa, ilgaridan beri nasoro dinida yashagan arablar edi. Qur'oni karimda Buruj surasida qissasi aytilgan, tiriklay o'tga tashlasalar ham o'z dinlaridan qaytmagan kishilar shu kelgan elchilarning ilgarigi o'tgan bobolari edi. Bu elchilar Madinaga kelgach, Rasulullohni so'rashib masjidga kirdilar. Kiygan kiyimlari butunlay ipakdan bo'lib, qo'llariga oltindan uzuk taqishgan edi. O'sha zamonning qo'l ishlaridan turli raxtlar, har xil rasm-surat solingan to'shaklar, kishi ko'rsa qiziqarlik narsalardan Rasulullohga ko'pgina hadya keltirgan edilar.
Bu narsalar ilgari ko'p ko'rilmaganlikdan xalq ko'ziga qiziq bo'lib, undagi suratlarni qayta-qaytadan tomosha qilardilar. Bu elchilarning ziynatlik kiygan kiyimlariga, sovg'a qilib keltirgan qimmatbaholik mollariga qarashib, qay bir kishilarning ko'ngli dunYo havasiga moyil bo'ldi. Hadyalarini Rasululloh qoshlariga keltirgach, suratlik narsalarini o'zlariga qaytarib, qolganlarini qabul qildilar. DunYo ziynatlarini ko'rib qiziqishgan kishilar haqida ushbu oyat nozil bo'ldi:

«Qul aunnabbiukum bixoyrin min zalikum, lil-lazinat-taqav inda robbihim jannatun tajriy min tahtihal anharu». Ma’nosi: «Aytgil, (ey Muhammad,) mo’minlar uchun u dunyoda tayyorlangan narsalar ersa bular ko‘rib qiziqqan bu dunyoning ziynatlaridan, albatta, yaxshidur. Ichida asal, sharob anhorlari oqib turgan jannatlar mo’minlarnikidur».
Shu kuni asr namozi o‘qilgandan keyin ularning ham ibodat vaqti kirgach, o‘z odatlaricha kun chiqishga qarashib masjid ichida namozlarini o‘qishmoqchi bo‘ldi. Sahobalar bularni to‘smoqchi edilar, Rasululloh ularni qaytarib, o‘qishga ruxsat qildilar. Namoz o‘qishib bo‘lishgandan so‘ngra o‘ltirib edilar, Islom haqida kelgan Qur’on oyatlaridan Rasululloh o‘qib, ularga iymon arz qildilar ersa, qabul qilishmay:
— Ilgaridan beri biz musulmon erurmiz, — dedilar.
Anda Rasululloh:
— Bu so‘zinglar yolg‘ondur, chunki sizlarda uch ish bordurkim, uni qilgan kishilar musulmon bo‘la olmagaylar: birinchisi, butga topinasiz. Butga topinmoq iymondan chiqmoqdur. Ikkinchisi, to‘ng‘iz eti yeysiz, halol deb to‘ng‘iz yemak kufrdir. Uchinchisi, Iso Xudoning o‘g‘li deydursizlar. Xudo bu ishdan pokdur. Mana shu narsalar sizlarni Islomdan yiroq qilur. Iso Allohning qulidur. Alloh qudrati bilan uni otasiz yaratgandur. «Paydo bo‘l!» degan so‘zini Alloh Maryamga tashlamish, so‘ngra Isoni tug‘mishdur. Alloh qudrati bilan otamiz Odamni yaratgandek Isoni shundoq yaratibdur. Iso otasiz tug‘ilmish ersa, Odam alayhissalomni qudrat qo‘li bilan ota-onasiz yaratmishdur,— dedilar.
Ular bu so‘zni anglagach, ichlaridan birovlari turib:
— Iso Xudoning o‘g‘lidur, — dedi.
Yana birovi:
— Yo‘q, undog‘ emas, Iso Xudoning o‘zidur, — dedi.
Iso alayhissalom haqida nasorolarning aniq ishongan so‘zlari bo‘lmagach, Rasululloh oldida dovdirashib, bir-birlariga qarama-qarshi so‘zlashganlaridan xijolat bo‘lishdi.
Ularning raislari Rasulullohga qarab:
— Nega Isoni so‘kadursan, uni Alloh quli demak, unga haqoratdur, — dedi.
Yana Rasululloh:
— Iso Allohning qulidur. Uni Alloh yaratib, xalqqa payg‘ambar qilib yubormishdur, — dedilar.
Bu so‘zga ularning g‘azablari kelib:
— Iso nechun banda bo‘lg‘ay, ul necha o‘liklarni tiriltirdi, shifosi topilmagan pes-moxovlarga dam urib sog‘lantirdi. Onadan tug‘ma tilsiz kasallarga, ko‘zi ochilmagan ko‘rlarga, shollarga shifo berdi. Qora balchiqdan qush suratini yasab, unga dam solib erdi, jon kirib, qo‘lidan uchdi. Bu ishlar ersa, maxluq qo‘lidan kelmagay, balki Xoliqning qudratidur, — dedi.
Mana shu chog‘da Rasulullohga vahiy kelib, ushbu oyat tushdi:
«Laqad kafaral-laziyna qolu innalloha huval Masih ibnu Maryama». Ya’ni, «Maryam o‘g‘li Isoni Alloh degan kishilar, albatta, kofirdurlar».
So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Agar men keltirgan Islom diniga kirmasdan meni yolg‘onchi qilsanglar, kelinglar, hammamiz bir yerga yig‘ilaylik, so‘ngra duoga qo‘l ko‘tarib, kim yolg‘onchi bo‘lsa, uni Alloh la’nat qilsun, deb qarg‘ashaylik. Menga ishonmaganlarga shundog‘ qilgil, deb Alloh meni buyurdi.
Bu so‘zni eshitgach, qo‘rqishib:
— Ey Abul Qosim, bu kuncha bizga ruxsat qilgil, qaytaylik, bu ish to‘g‘risida o‘zaro kengashaylik, so‘ngra kelib javobini berurmiz, — dedilar.
Shu bilan Rasululloh oldilaridan qaytib chiqishib o‘zaro maslahat qilganlarida, ulardan birovi dedi:

— Xudo haqqi, bilamiz bu kishi Iso xabar bergan oxirzamon payg'ambaridur. Buning payg'ambarligini o'z ko'nglimizda bilib turamiz. Qaysi bir kishi payg'ambar bilan la'natlanur bo'lsa, o'zi halok bo'lib, uning nasli yer ustidan yo'qolur. Endigi maslahat shulki, ul aytgan dinga kirmasak ham, u bilan kelishib tinch-omon o'z elimizga qaytaylik, — deyishib shu so'zga to'xtashdilar.
Ertalab Rasululloh sollallohu alayhi vasallam kelishlarida Hazrati Ali, Fotima, imom Hasan, imom Husaynlarni birga keltirdilar. Nasorolar Rasulullohning avlodlari bilan birga kelganlarini ko'rib hayron qolishdi.
Anda raislari:
— Mundog' nur yuzlik kishilar Xudodan nima narsa so'rasalar, qabul qilur. Alarni quruq qaytarmag'ay. Agar shu tog'ni o'rnidan qo'zg'alsin deb duo qilsalar, darhol qo'zg'alur. Agar bular bilan la'natlanur bo'lsak, nasoro naslidan yer ustida hech kishi qolmagay, — dedi.
So'zlari nohaqligidan qo'rqishib, bu ishga jur'at qilisha olmadilar. Har yili ikki ming uqiya kumush berib turishga o'zlari rozi bo'lishib, sulh qildilar. Chunki Qur'onda agar kofirlar sen bilan kelishishni so'rasalar uni qabul qil, degan mazmunda oyat bor edi.
Bu soliqning yarmini har yili Safar oyida, qolgan yarmini Rajab oyida to'lab tugatmoq shart qilindi. Ish bitgandan so'ngra bular o'z yurtiga qaytmoqchi bo'ldilar. To'lov molni topshirish uchun bir amin (ishonimli) odamni qo'shib berishni Rasulullohdan so'radilar. Mana bu kishi esa Islom ummati ichida amini erur deb, Abu Ubayda ibn Jarrohni ularga qo'shdilar. Shu kundan boshlab Abu Ubayda «Aminul umma» laqabini oldi. Arablar «amin» deb to'g'ri so'zli, ishonchli kishini ayturlar. Rasululloh laqablari, Jabroil alayhissalom laqablari ham Al-amin erur. Ular ketgandan keyin Rasululloh aytdilar:
— Ul ulug' qudratli Alloh haqida qasam qilurmanki, ahli Najron ustiga osmondan azob tushib, tayyor bo'lib turdi. Agar men bilan la'natlashib, kim yolg'onchi bo'lsa, Allohning la'natiga qolsin deyishsalar edi, o'sha onda Xudoning la'nati ularga tushib, hammalari maymun, to'ng'iz suratiga kirib qolishur edi. Yana osmondan azob o'ti tushib, Najron shahrini butun xalqi bilan kuydirur edi. Yil o'tmay turib, yer ustida nasoro kofirlaridan bir kishi ham qolmas erdi.

## DORIYUNLAR VOQEASI

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam hijratdan ilgari Makkada turgan vaqtlarida Shom tarafida yashaydigan Doriyun arablaridan bir necha kishilar kelib iymon keltirishgan edi. Bular ichida Tamimud-doriy, Abu Hindud-doriy, Naimud-doriy degan kishilar bor edi. Bu doriyunlar qaytar vaqtlarida:
— Yo Rasulalloh, vaqti kelib Xudo sizga olam atrofidan ko'p yerlar bersa, bizga ham shu yerlardan ato qilg'aysiz, — dedilar.
Anda Rasululloh aytdilar:
— Xohlagan yerni aytinglar, shu hozirdayoq xat qilib berayin.
Rasululloh oldilaridan chiqishib o'zaro kelishgandan keyin Baytul maqdis shahrini atrof qishloqlari bilan so'ramoqchi bo'ldilar. Anda Abu Hind aytdi:
— Bu shahar ilgari Ajam podsholariga markaz bo'lib kelgandur. Bu so'nggi kunlarda esa arablarga poytaxt bo'lishi kutilmoqda. Buni qo'yib boshqaroq joydan ko'rsataylik, — deyishib, oxiri Shom tuprog'ida Bayt Jayrum degan joyni so'radilar.
Rasululloh buni ma'qul ko'rib, bir parcha kiyik terisiga hujjat xati yozdirib berdilar. Nusxasi bu erur:
«Bismillahir rohmanir rohiym. Haza kitobun zukira fihi ma vaxab Muhammadun rasulullohi lid-doriyyina iza a'tohullohu lahularza vahabalahum Bayta Aynuna va Jayruna

val Martum va Bayta Ibrohima ilal abadalabad. Shahida bizalika Abbas ibnu Abdulmuttalib va Xuzaymatu ibni Qays va Shurahbil ibni Hasanax».
Tarjimasi: «Allohning Payg'ambari Muhammad Doriyunlarga shu joylarini hiba qilib berdi: Bayti Aynun, Jayrun, Martum, Bayti Ibrohim. Alloh o'z Payg'ambari Muhammadni shu joylarga qachon ega qilsa, ul kishilar shu yerlarni olsinlar. Bularga doimiy mulk bo'lsin. Abdulmuttalib o'g'li Abbos, Qays o'g'li Xuzayma, Hasana o'g'li Shurahbil guvohdur».
So'ngra bu xatni ularga berib:
— Endi o'z yeringlarga qaytganinglar yaxshidur. U yerga borgach, menim Madinaga hijrat qilib kelishimni kutib turinglar, — deb ruxsat qildilar.
Ular ham o'z joylariga qaytishdi. Qachonki Rasululloh hijrat qilib Madinaga keldilar ersa, Doriyunlar uni anglashib Madinaga kelib, Rasululloh bilan ko'rishgandan so'ngra Makkada yozilgan burungi hujjat xatni yangilab berishni talab qilishdi. Ikkinchi hujjat xatni yozishga buyurdilar. Nusxasi ushbudir:
«Bismillahir rohmanir rohiym. Haza ma anto Muhammadur Rasululloh litamimid-doriy va ashobihi. Inniy antaytukum Bayta Aynuna va Jayruna val Martum va Bayta Ibrohima, birummatihim va jamiy'a ma fiyhim natiyyata battin va nafadtu va sallamtu zolika lahum valia'qobihim min ba'dihim abadal abad. Faman azahum fihi azahumulloh. Shahida bizalika Abu Bakr ibni Quhofa va Umar ibni Abi Xattob va Usmon ibni Affon va Ali ibni Abi Tolib».
Tarjimasi: «Allohning elchisi Muhammad Tamimud-doriy va aning yo'ldoshlariga Bayti Aynun va Jayrun va Martum va Bayti Ibrohim — shu joylarni ichidagi borliq narsalari bilan hiba qilib berdim. O'zlariga, keyin bolalariga doim mulk bo'lsin. Bu to'g'rilik ularga kim aziyat yetkazsa, Alloh unga aziyat yetkizsin. Abu Bakr ibn Quhofa, Umar ibn Xattob, Usmon ibn Affon, Ali ibn Abu Tolib bu ishga guvohdurlar».

## BANI OMIR ELCHILARI

Bular ichida Omir ibn Tufayl, Arbad ibn Qays, Jabbor ibn Salamiy degan qabila boshliqlari, elchilar raislari edi. Butun qabila ustidan raislar boshlig'i qilib Omir ibn Tufaylni saylamish erdilar. Muning ko'rinishi ko'rkam, egiz bo'ylik, yuzi chiroylik, chechan tillik kishi erdi. Islomiyatdan ilgari arablar o'z odatlaricha har yili Ukoz, Zulmajoz degan mashhur bozorlarga yig'ilishib mushoira-mufohara (muzokara) qilishur edi. Ya'ni, arab shoirlari, xatiblari oralarida so'z musobaqasi bo'lur edi. Qaysi qabila shoirining she'ri fasohat, balog'at to'g'risida boshqalarnikidan ustunlik qilar ekan, uni keltirib hurmatini ko'tarish uchun Ka'ba devoriga osib qo'yishar edi. Mundog' she'r egalarining xalq ichida qadri ko'tarilib, ularga ulug' shoirlik unvoni berilur edi. Bu ish ersa o'shal zamon arablari oldida ulug' sharafga ega bo'lgani uchun she'r sifati eng oliy darajaga yetmaguncha Baytulloh devoriga osishga yo'l qo'ymas edilar. Mana shundoq joylarda xalq yig'ilib to'lganida shu Omir ibn Tufaylning amri bilan uning jarchilari xalq ichini oralab: «Kim piyoda ersa ot mindiramiz, kim och bo'lsa to'yg'izamiz, dushmandan qo'rqqan bo'lsa qutqazamiz», deb qichqirishur edi. Lekin Omirning ko'nglida hasadi bo'lg'onlikdan Rasulullohga qattiq dushmanligi bor edi. Qabila ichidagi yaxshi kishilar:
— Ey Omir, Makkani Muhammad fath qildi, Quraysh unga iymon keltirdi, butun arab xalqi Islom diniga kirgani turdilar. Endi sen ham ko'p qatorida iymon keltirgin, — dedilar. Anda ul:
— Hoy, men unga qanday iymon keltiraman? Butun arab xalqini o'zimga qarataman deb ont ichgan edim. Endi Qurayshdan chiqqan bir kishiga bo'ysunmoqni o'zimga or ko'rurman, — dedi.

Shundog' bo'lsa ham elchilarga bosh bo'lib Madinaga keldi. Eng yaqin ko'rgan yo'ldoshi yana qabila raislaridan Arbad ibn Qays degan kishi bo'lub, muning ham yomonligi undan qolishmas edi. Rasulullohga yo'liqish oldida Omir unga:
— Qachon Muhammad oldig'a kirduk ersa, men uni so'z bilan alahsitib turgayman, ul chog'da sen payt poylab chaqqonlik bilan unga qilich solur bo'lsang o'zimizni va butun arab xalqini undan qutqazgan bo'lurmiz, — dedi.
Bu xiyonatni qilishga qattiq va'dalashdilar. Shu bilan Rasululloh ustiga kirib ko'rishgandan so'ngra Omir so'z boshlab:
— Ey Muhammad, ikkovimiz do'stlashib ish qilsak yaxshi bo'lur. Shahar xalqi senga bo'lsin, dala xalqi, ko'chmanchilar menga bo'lsin, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Allohga iymon keltirur bo'lsang, do'st bo'lurmiz, — dedilar.
— Agar iymon keltirsam, sendan so'ngra hukumat ishi bizda bo'lg'aymu? — dedi.
Rasululloh aytdilar:
— Uni Alloh bilur, ul ersa Alloh xohlaganicha bo'lur.
Ul yana so'radi:
— Agar iymon keltirsam, boshqalardan ortiqcha nima topqayman?
— Foyda-ziyonni musulmonlar bilan teng ko'rursan, senga ulardan ortiqcha ish yo'qdur, — dedilar.
Bu so'zni anglagach, Omirning shaytoni kelib bo'yniga mindi. G'azabi qo'zg'alib:
— Ey Muhammad, sening ustingga otliq, yayov yigitlardan sonsiz askarni keltirurman. Madinaning xurmoli bog'larini askarga to'lg'izib har tup xurmoga bittadan ot bog'laturman. Xudo haqqi, shundoq qilurman,— deb do'q urib qo'rqitmoqchi bo'ldi.
Anda Rasululloh aytdilar:
— Seni bu ishdan Alloh qaytargay, bu so'zning uddasidan chiqolmagaysan. Ichgan qasamingga yolg'onchi bo'lursan.
Ansor sahobalarning raislaridan Usayd ibn Huzayr ham shu yerda edi. Rasululloh oldida bularning shundog' adabdan tashqari aytgan so'zlarini anglab, aning achchig'i kelib:
— Ey maymunlar, Rasululloh oldilaridan chiqinglar, — deb Omirning boshiga bir urdi.
— Hoy bizga shunday jur'at qilgan sen kim eding?— dedi.
— Usayd ibn Huzayr erurman.
— Otang Huzayrni ko'rgan edim, ul kishi sendan yaxshi edi, — deyishdi.
— Otamdan va sendan albatta men yaxshi erurman, chunki otam mushrik edi, sen dag'i mushriksan. Mo'min kishi Xudo oldida albatta mushrikdan yaxshidur, — dedi.
Alarning achchiqlari haddin oshib, qahr-g'azablari to'lib toshib, Rasululloh oldidan chiqishlari bilan o'z yurtlariga jo'nadilar. Qilchalik bo'lsa ham Islom muhabbati dillariga kirmadi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bularning iymonidan umid uzdilar. Bani Omir qabilasi ersa arablar ichida atoqli katta qabila atalur edi. Raislari iymon keltirmay ketganlari uchun Rasululloh qayg'urib qoldilar. Raislari iymon keltirur bo'lsalar, bularni yuborgan qabila xalqining ham Islomga diniga kirishlari aniq edi.
So'ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam alar haqiga duo qilib:
— Ey bor Xudoyo, Bani Omir qabilasini haq yo'lga boshlagil, Omir ibn Tufaylning yomon qasdidan bizni saqlagil, davosiz dardga yo'liqsin, o'zini qutqarolmay, bizni unutsin, — deb qarg'adilar.
Rasululloh qoshlaridan chiqishganda Omir ibn Tufayl yo'ldoshi Arbadga aytdi:
— Ey Arbad, senga nima ish buyurgan edim, menim aytgan so'zim qayon qoldi? Arablar ichida sendan boshqa birorta kishidan qo'rqinchim yo'q edi. Sinovdan o'tkach endi bildim, eng qo'rqoq kishi ermishsan, bu kundin boshlab ko'nglim tinchidi. Endi sendan qo'rqmas bo'ldim, — dedi.

Anda ul:
— Ey Omir! Bu so‘zda ko‘p shoshqinlik qilma. Sen buyurgan ishni qilmoqchi bo‘lib uch qayta qasd qildim. Birinchi marta qilichga qo‘l urdim ersa, uning o‘rnida seni ko‘rdim. Seni chopgali bo‘lurmi? Ikkinchida oramizga temir qo‘rg‘on qurildi. Uchinchida qilich sopiga qo‘lim qadaldi, na ersa bu ishlarni ko‘rdim. Bo‘lg‘on ish shudir. Endi qolganini o‘zing bilursan, — deb to‘xtadi.
Ey rabbim Alloh, bu nima sir, bu qanday yo‘riqdurkim, shunchalik ulug‘ mo’jizalik, ulug‘ qudratni ko‘zlari ko‘raturib bu kishilarning ko‘ngillari yana ochilmadi-ya? Mundog‘ bo‘lishning sababi ersa, ularga Alloh tavfiq bermadi. Chunki Allohning tavfiq berishiga bandaning talabi shartdur. Alloh insonni o‘z hikmati bilan yaxshi-yomonni, buzuq-tuzuqni ajratishga aql berib, bu ikki yo‘lning qaysi biriga bo‘lsin, o‘z ixtiyoricha yurishga erklik qilib yaratmishdur.
Munday bo‘lgach, yaxshi-yomon ishlarni banda o‘z erki bilan qila olur. Savob ishlarni qilib jannatga kirmak, gunoh ishlarni qilib do‘zaxga tushmak bandaning ixtiyoriga bog‘liqdur. Shayton yo‘lida yo‘qotgan kuchni rahmon yo‘lida ishlatish bandaning o‘z qo‘lidadur. Inson aqli yetmaydirgan diniy ishlarda yo‘lboshchilik qilish uchun Alloh taolo payg‘ambarlar yubordi. Bularning birinchisi Otamiz Odam Safiyulloh, eng so‘nggisi Payg‘ambarimiz Muhammad Mustafo sollallohu alayhi vasallamdurlar. Bu ikki orada o‘tganlar bir rivoyatda bir yuz yigirma to‘rt ming, ikkinchi rivoyatda ikki yuz yigirma to‘rt ming payg‘ambardurlar. Bularning keltirgan dinlari zamonlariga yarasha turlicha bo‘lsa ham barchalarining diniy asoslari shu uch narsaga qaralmish edi:
Birinchisi, Allohning borligiga va birligiga iymon keltirish;
Ikkinchisi, o‘lgandan keyin yana qaytadan tirilishga ishonmoq;
Uchinchisi, qiyomat kunining bo‘lishiga inonmoqdur.
Mana shu xabarlarni butun insonlarga yetkizmoq uchun Alloh taolo shuncha ko‘p payg‘ambarlarni yubormishdur. Alloh o‘z rahmatini ayamadi. Bularning har qaysilari o‘z ustlariga yuklangan xizmatlarini o‘z vaqtida o‘rinlatdilar. Bu to‘g‘rida chiqqan har turli og‘irliklar bo‘lsa, sabr qildilar.
Ayniqsa, Rasulullohga bu haqda bo‘lgan qiyinchiliklar, o‘tgan payg‘ambarlarning hech biriga bo‘lmagan edi. Endi ishlar tugab, Xudo va uning Payg‘ambari o‘z vazifalarini ado qilgandurlar. Rasulullohga Qur’on tushgan kunidan boshlaboq yuzaga chiqqan haqiqat ersa Islom dinidur. Inson davri tugaguncha dunYo xalqiga moslashgudek bundan boshqa din yo‘qdir. Rasululloh marhamat qildilar:
«Bir kun kelurkim, men keltirgan shu Islom dini yer yuzini butunlay qoplab, kirmagan uyi qolmagay, bu dinga bo‘ysunganlar esa hurmat ko‘rgaylar. Qarshilik qilganlar xorlikka qolgay», dedilar.
Agar bu so‘zni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytgan bo‘lsalar, albatta, bu ish bo‘lg‘usidur. Muning belgi va alomatlari bo‘layotganini uzun yillardan beri payqab kelamiz. Rasululloh aytishlaricha, har yuz yilning boshida Islom dinini yangilovchilar chiqib turishlari lozimdur. Birinchi yuzidan boshlab o‘n uchinchi yuzga yetguncha uzilmay ulardan chiqib turganligi mo’tabar kitoblarda yozilgan ekan, o‘qib ko‘rdim. Endi oldimizdagi o‘n to‘rtinchi yuzni kutib turmoqdamiz.
Ehtimol, bu yuzga yetguncha katta hodisalar, zo‘r voqealar bo‘lib, ulug‘ o‘zgarishlar ko‘rilgusidur. Chunki har ishning kamolga yetishi ul ishga zavol kelishi demakdur. Islom diniga qarshi ziyonlik narsa ko‘rilmish esa, shu asr madaniyatining diniy halokatimiz uchun tayyorlamish og‘uli oshlari, zaharli sharbatlaridur. Islom dini yer ustiga tarqalgandan beri, hech davrda bunday xorlikka qolgan emas edi. Endi ko‘p uzoq emas, ustimizdagi yillarni yuzga to‘ldirsak din yangilaydiganlarning davriga yetishgan bo‘lamiz. Rasulullohning xabar berishlaricha, albatta musulmonlar uchun ko‘p yaxshilik kunlar

kelishi kerakdur. Lekin u baxtli kunlarga kim yetgay, kim yetmagay. U kunlarni ko‘rgan baxtli mo’minlar, ko‘rolmay o‘lgan g‘arib mo’minlarni duoda yod qilgaylar.
Tarix hijratning bir ming ikki yuz yilligida vafot topgan hadis olimlarining ustozlaridan Imom Shavkoniy Iso alayhissalomning osmondan tushishlari, imom Mahdiyning xuruji, Dajjolning chiqishi— shu uch voqea ustida bir kitob yozmishdur. Shularning chiqishlarini isbotlab ellik hadis Mahdiy oxirzamon haqida, yigirma to‘qqiz hadis Hazrati Iso haqlarida, yuz hadis Dajjol mal’un haqida shu kitobda keltirmishdur. Bu hadislarning qaysi birlari gumonlik bo‘lsa ham, ko‘pchiligiga qaralsa, bu voqealarning bo‘lishiga shak qilish musulmon kishilarga to‘g‘ri emasdur.
Men bu kitobimni Payg‘ambarimiz aytgan, qiyomatgacha iymondan ajralmaydigan mo’minlar uchun yozganligimdan bu o‘rinda ochiqroq qilib gapirdim. Shundog‘ bo‘lsa ham, yana, ko‘p so‘zlarim qalamga kelmasdan ko‘nglimning bir chetida yashiringanicha qoldi. Inshaalloh, ularni ham vaqti kelgach, ko‘ngil zindonidan qalam maydoniga chiqazib, tilakdosh do‘stlarimiz, vatan bolalarimiz uchun esdalik qo‘llanma qilib qoldirish vijdoniy vazifadur.
Yana o‘z so‘zimizga qaytdik.
Shundog‘ bo‘lib, bu ulushsizlar Madinadan o‘z yurtiga qaytib ketayotganlarida Omir ibn Tufaylning bo‘g‘zida yong‘oqdek bir dona bez paydo bo‘lib, katta bo‘lgani turdi. Buning og‘rig‘iga chidayolmay, yo‘l ustida ko‘ringan bir chodirga kirib tushdi. Bu ersa Saluliy qabilasidan bir kambag‘al tul kampirning chodiri edi. Bu uyda bir necha kun betob bo‘lib yotdi. O‘zini butun arablarning sayidi hisoblagan kishi mundog‘ o‘rinda og‘rib yotmoqlik bek og‘ir edi. Chunki arablar oldida Saluliy qabilasi ersa eng olchoq, past qabiladan sanalur edi.
Shulardan bo‘lgan bir qalloj kampir uyida yotib o‘lishni o‘ziga qattiq or ko‘rdi. Otimni keltiringlar, deb yo‘ldoshlariga buyurdi. Alar keltirishgach shijoat bilan otiga minib nayzasini qo‘liga oldi:
— Ey o‘lim, ko‘zimga ko‘rinsang eding, sen bilan urishur edim, — deb jon achchig‘ida u yon-bu yon ot chopib, suron solib hayqirdi, oxiri ot ustida joni chiqib yerga yiqildi. Uning o‘ligini yo‘lda qoldirib, qolgan ikki yo‘ldoshi o‘z yurtiga yetib borishdi.
Qabila kishilari Arbadni ko‘rgach, andin:
— Ey Arbad, ish nima bo‘ldi? Muhammad so‘zini bizga aytgin, ahvol qanday? — deb undan so‘radilar.
Anda ul:
— Aytgudek hech gap yo‘qdur. Bordik, keldik, o‘rtada ovora bo‘lganimiz qoldi. Uning aytgan xudosini ko‘rar bo‘lsam, o‘q otib o‘ldirar edim, — dedi.
Arbad bu so‘zni qilgach, bir kundan so‘ngra tuyasini minib dalaga chiqdi. Kun ochiq, osmonda bir parcha ham bulut yo‘q edi. Shu orada qars-qurs qilib ochiq havodan yashin tushib har ikkovini halok qildi. Bu voqeadin so‘ng butun qabila iymon keltirishdi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam qabilaning iymoniga, Omir ibn Tufaylning halok bo‘lishiga duo qilgan edilar. Har ikkovining haqiga qilg‘on duolari qabul bo‘ldi. Arbad ibn Qays ersa, til adabsizligidan o‘ziga loyiq jazoni topdi.

## ZIMOM IBN SA’LABA VOQEASI

Bir kuni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam sahobalar bilan Madina masjidida o‘ltirgan edilar. Shu orada sahro badaviylaridan sochlari xurpaygan bir kishi kelib masjid oldida to‘xtadi va tuyasini cho‘ktirdi. Uning tovushi g‘o‘ng‘irlab chiqib tursa ham, nima degani tushuniksiz edi. U masjidga kirdi va:
— Abdulmuttalib o‘g‘li Muhammad qimdur? — deb so‘radi.

Sahobalar Rasulullohni koʻrsatdilar ersa, yaqin kelib oʻltirdi. Soʻngra:
— Ey Muhammad, men sendin bir necha soʻz soʻramoqchidurman, soʻzimni suyakka yetkizib qattiqlik bilan soʻrayman, yana koʻnglingga ogʻir olmagil, — dedi.
Rasululloh:
— Nima xohlasang, shuni soʻragil, — dedilar.
— Xudoning haqqi seni barcha insonlarga Paygʻambar qilib Alloh yubordimi? — dedi.
Rasululloh:
— Shundoqdir, meni Alloh taolo butun insonlarga Paygʻambar qilib yubordi, — dedilar.
Yana ul aytdi:
— Alloh haqqi, bir kecha-kunduzda besh vaqt namoz oʻqimoqqa Alloh buyurdimi?
Rasululloh:
— Albatta shundoqdur, Alloh buyurdi, — dedilar.
— Yana ul Alloh haqqi-hurmati bilan soʻrayman, zakot bermakni, bir yilda bir oy roʻza tutmakni va haj qilmoqni Alloh buyurdimi, — dedi ul.
— Ha, Alloh buyurdi, — dedilar Rasululloh.
Soʻngra u kishi darhol Rasulullohga iymon keltirib:
— Sening Paygʻambarligingga ishondim, La ilaha illallohu Muhammadur rasululloh, — dedi-da, tashqariga chiqdi.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Bu kishi ersa ongli ravishda iymon keltirdi, Islom dinini aniqlab yaxshi tanidi, — dedilar.
Soʻngra bu kishi Rasulullohdan ruxsat olib oʻz qavmiga borib, ularni dinga undadi. Buning yoʻlboshchiligida ulugʻ bir qabila dinga kirdilar.

## ABDULQAYS ELCHILARI

Abdulqays qabilasidan kelgan elchilarning soni oʻn olti kishidan iborat edi. Bular ichida Jorud nomli bir kishi boʻlib, nasoro dinida edi. Tavrot, Injil oʻqib Rasulullohning sifatlarini koʻrmish edi. Bu elchilar kelmasidan burun Rasululloh bulardan xabar bergan edilar. Shundoqkim, bir kuni sahobalar bilan Madina masjidida oʻltirgan chogʻlarida shunday marhamat qildilar:
— Mana shu hozirda shu tomondan bir qancha tuya mingan kishilar chiqqaylar. Bular esa sharqdan kelgan kishilarning eng yaxshilaridur. Dinga kirmakka majbur emaslar, haqiqatni izlab yiroq yoʻldan kelurlar. Ot-ulovlari oriqlamish, oziq-ovqatlari tovsilmishdur. Ular esa Abdulqays qabilasining elchilaridurlar. Ey bor Xudoyo, bu qabilani magʻfirat qil,— deb duo qildilar.
Soʻngra xiyol oʻtmasdan Rasululloh aytgan tomonlaridan bir qancha kishilar koʻrina boshladi. Rasulullohga koʻzlari tushishi bilan oʻzlarini tuyadan tashlab yugurishdilar. Rasulullohni qoʻl va oyoqlariga yuz-koʻzlarini surtishib, yigʻlashgan holda koʻrishdilar. Bular ichida Abdulloh ibn Avf ismli bir kishi bor edi. Barchalaridan ul yoshroq boʻlsa ham, ularning raislari edi. Yoʻldoshlaridan ajrab qolib, shoshilmay tuyasidan tushib uni choʻktirdi. Soʻngra xurjunidan ikki dona oq libos olib kiydi. Bu ishlarni Rasululloh yiroqdan koʻrib turdilar. Soʻngra oʻz yurishida, boshqalardek yugurmay, toʻgʻri yurib kelib Rasululloh bilan koʻrishdi. Qutlugʻ qoʻllarini oʻpib, yuz-koʻzlariga surtdi. Abdulloh oʻzi xunuk yuzli, koʻrimsiz, kishi edi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam unga uzoqroq qarab qoldilar.
Anda ul:
— Yo Rasulalloh, inson terisi osh ichgudek idish boʻlmas, insonning qiymati ersa, ikki kichik narsasi bilan boʻlur. Birisi, tili, ikkinchisi aning dilidur,— deb aytdi.

Rasululloh buning so‘zini yoqtirib:
— Ey Abdulloh, Xudo va uning Payg‘ambari yaxshi ko‘radigan ikki xislatning senda borligini ko‘rdim. Birinchisi, yumshoqlik ersa, ikkinchisi, shoshilmaslikdur. Bu ikki fe’lni Alloh yaxshi ko‘rgay, — dedilar.
Anda u:
— Yo Rasulalloh, bu xulq ersa o‘zimdan bo‘ldimi, yoki menda Alloh yaratganmidur? — dedi.
Anda Rasululloh aytdilar:
— Dastlab yaratilishingda bu xulqni Alloh sen bilan birga yaratmishdur.
— Xudo va Payg‘ambar yaxshi ko‘rgan ikki xulqni menda yaratgan Allohga hamdu sanolar bo‘lsin, — deb tashakkur qildi.
Endi yuqorida aytilishicha, nasoro dinini tutgan, Tavrot va Injilda Rasululloh sifatlarini o‘qib, o‘zlarini ko‘rishga mushtoq bo‘lib yurgan Jorud bular bilan birga kelgan edi. O‘zining yaqin yo‘ldoshi Salama ibn Iyoz degan kishiga bir kuni shunday so‘z aytgan edi:
— Ey Salama, Makka shahrida bir yigit payg‘ambarlik davo qilib chiqmishdur. Oxirzamon Payg‘ambari chiqdi. Iso alayhissalomning qilgan vasiyatlarini Tavrot, Injilda o‘qib ko‘rgan edim. Shu kishi bo‘lg‘aymu, deb gumon qilurman. Bani Qays elchilari bilan uning qoshiga boraylik, hozirdan har ikkovimiz o‘z ko‘nglimizda uch narsani yashiraylik, ularni ersa har qaysimiz o‘zimiz bilaylik, bir-birlarimizga ham aytmaylik. Agar ul kishi shu ko‘nglimizga yashiringan narsalarni to‘g‘ri topdi ersa, Alloh otig‘a ont qilurmankim, Iso Payg‘ambar bashorat bergan oxirzamon payg‘ambari aniq shu bo‘lur. Anda alar ikkovi ham elchilar bilan birgalikda Rasululloh oldilariga kirishdi. Anda Jorud:
— Ey Muhammad, sen Allohdan qanday din keltirding, nima ishlar qilmoqqa seni buyurdi? — dedi.
Anda Rasululloh:
— Allohdan Islom dinini kelturdim, bu dinning asosi ersa besh nimarsadur: birinchisi, barcha olamni yaratguvchi yolg‘iz bir Allohdur deb inonmoq; ikkinchisi, har kuni besh vaqt namoz o‘tamoq; uchinchisi, boy kishilar chog‘aylarga zakot bermoq; to‘rtinchisi, har yili bir oy ro‘za tutmoq; beshinchisi, qudrati yetsa umr ichida bir qatim haj qilmoqdur, — dedilar.
Yana Jorud:
— Ey Muhammad, aniq Alloh yuborgan Payg‘ambar bo‘lsang, ko‘nglimizdagi yashirgan so‘zlarimizdan xabar bergil, — dedi.
Rasululloh uyqu bosgandek bo‘lib, ko‘zlarini yumib ochdilar. Shu orada vahiy tushib, muborak manglaylaridan ter oqa boshladi. Boshlarini ko‘targach, Jorudga qarab:
— Sen ko‘nglingda uch ishni so‘ramoqchi bo‘lding. Birinchisi, Islom kelmasdan ilgari arablar orasida qonlar to‘kilib, ularning o‘z vaqtida qasosi qaytarilmagan bo‘lsa, uning hukmi Islom shariatida qandoq bo‘lur ekan?
Ikkinchisi, johiliyat davrida saqlanib kelgan qabilalar orasida ichilgan qasamlar Islomiyatda ham saqlanarmu?
Uchinchisi, qaysi sadaqaning savobi ortiqroqdur?
Bularning javoblari shuldurki, johiliyat qonlari islomiyatda so‘ralmag‘ay, ularning qasosi qaytarilmagay. Johiliyatda ichilgan qasamlar islomiyatda marduddur. Musulmonlar orasida birlik saqlash uchun islomiyat o‘zi qasamdur. Sadaqalarning eng yaxshirog‘i muhtoj kishilarga ko‘luk (ot, ho‘kiz, arava shunga o‘xshash narsalar) kuchini bermakdur yoki erta-kech sog‘ib ichgudek hayvonlar sutini sadaqa qilmoqdur, — dedilar.
Rasululloh uning ikkinchi yo‘ldoshiga qarab:
— Salama, sening ko‘nglingda yashirgan uch narsa shulardur: birinchisi, butlarga ibodat qilmoq to‘g‘risida; ikkinchisi, sabosab kunining hurmati xususinda; uchinchisi, asl va

zotsiz kishilarning huquq va qasosda farqlari haqida soʻramakchisan. Mana shularni koʻnglingda yashirding, — dedilar.
Buning javobi ersa, butlarni va ularga topingan kishilarni Alloh taolo tamugʻ oʻtida kuydirgay. Sabosab kunlari ersa johiliyat davridagi hurmatli bayram kunlari boʻlib, uning oʻrniga islomiyatda Alloh taolo Qadr kechasini ato qildi. Bu tunning qadri ersa, Xudo oldida ming oydan ortiqroq erur. Shu bir kecha toat-ibodat qilgan kishilar ming oylik toat-ibodat qilganining savobini topgaylar. Ramazon oyining eng keyingi oʻn kunidan boshlab, uni talab qilinglar. Qadr kechasining belgisi — tuni yorugʻ boʻlib, boshqa kechalardek ortiqcha qorongʻu boʻlmagay. Ul kechada boʻron-chopqun boʻlmagay, ul tuni tong otguncha tinchlik-omonchilik boʻlgay. Quyosh chiqar chogʻda shu kuni boshqa kunlardek yaltirab chiqmasdin xiraroq boʻlib chiqqay.
Asl kishilar bilan zotsiz kishilarning islomiyat oldida farqlari yoʻqdur. Har bir huquqda barobardurlar. Agar bir asl odam zotsiz odamni oʻldirar boʻlsa, uni qasos qilib oʻldurmak lozimdur.
Ammo Xudo oldida ersa insonlarning farqlari bordur. Kimning taqvosi koʻp ersa, Alloh oldida uning darajasi ulugʻdur. «Inna akramakum indallohi atkakum» oyati karimasining mazmuni ham shuldir, — dedilar.
Bu mo'jizani koʻrgach, darhol ul ikki odam iymon keltirdilar. Buni koʻrishib, Abdulqaysdan kelgan barcha elchilar ham iymon keltirishdilar.
Soʻngra ulardan bir kishi turib:
— Yo Rasulalloh, bizni yerlarimizning havosi ogʻirdur. Osh-suvlarimiz singishlik emas, uzum-xurmolardan yasalgan ichimlik sharoblarimiz boʻlur, shulardan bir kosa-yarim kosa ichib yurmakka ruxsat qilurmisiz, — deb soʻradi.
Anda Rasululloh aytdilar:
— Oʻzingiz bilursizkim, hech kim bu narsadan oz ichmakka qanoat qilmagay, koʻp ichib esirgandin (mastlikdan) soʻngra aqli qochib, qilich sugʻurib oʻz yoʻldoshining oyogʻiga urgay. Uning zahmidan bir kishi umr boʻyincha oqsoq boʻlib qolgay.
Rasulullohdan bu soʻzni anglashlari bilan barchalari birdaniga kulishib yuborishdilar. Rasululloh ulardan:
— Nega kuldinglar? — deb soʻradilar ersa:
— Siz aytgan voqea oʻz ichimizda mana shu kishi ustida boʻlib oʻtgandur, — deyishib, choʻloq bir kishini koʻrsatdilar. — Guvohlik berurmizkim, Alloh yuborgan aniq paygʻambar ekansiz. Aroq ichmasga va'da berurmiz, — deyishdi. Soʻngra Rasulullohdan ruxsat olib oʻz yurtlariga qaytishdilar.

## BANI HANIFA QABILASINING ELCHILARI

Bani Hanifa qabilasidan kelgan elchilar ichida Musaylama nomli bir kishi bor edi. Bular Madinaga kelgach, Rasululloh bilan koʻrishgani keldilar. Ular ichida Musaylama oʻzi kelmasdan qoʻshxonada ajrab qoldi. Alar Rasulullohni koʻrgach, dillari ochilib iymon kelturdilar, ammo Musaylama kazzob (yolgʻonchi) kelmasdan ilgari shunday aytur edi: «Muhammad meni oʻz Paygʻambarligiga sherik qilur ersa, unga tobe boʻlurman. Yoʻq ersa, unga iymon keltirmagayman».
Ul oʻzi kelmagach, Rasululloh uning ila koʻrishgani keldilar. Qoʻllarida tutgan bir xurmo butogʻi bor edi, anga qarab:
— Ey Musaylama, agar iymon kelturmasang, senga shu xurmo shohini ham bermagayman, — dedilar.
Soʻngra yoʻldoshlari Sobit ibn Qaysga qarab aytdilarkim:
— Bir kuni uyqumda Alloh taolo yer usti xazinalarini menga koʻrsatdi. Shu chogʻda

qo'limga solingan ikki oltin bilaguzuk ko'rdim. Mundan xafalik paydo bo'lib, dilimga tashvish tushdi. Shul holda menga ilhom bo'ldi. Bu narsalarni pullab yuborgin, mundan qutilursen. Pulladim ersam, ikki qo'limga solingan oltin bilaguzuklar g'oyib bo'ldi. Shu ko'rgan tushimning yo'rimi shuldurki, mendan keyin ko'p o'tmayoq ummatlarim ichidan ikki yolg'onchi payg'ambar chiqqay.
Rasululloh aytganlaridek, u ikki yolg'onchining birisi shu Musaylama kazzob edi. Bu ersa Yamomadan chiqdi. Ikkinchisi, Tulayha San'o-Yamandan xuruj qildi. Bir necha yil ilgari ko'rgan tushlari ersa bu ikki kazzobga to'g'ri keldi.

## TAY QABILASI ELCHILARI

Tay qabilasi elchilarning raislari ersa Zaydulhayl degan kishi edi. Shoirlik, xatiblik, juvonmardlik, shunga o'xshash fazl-sharaflar bilan arablar ichida atog'i chiqqan edi. Shuning uchun buning haqida Rasululloh aytdilar:
— Ko'rishmasdan ilgari maqtalgan ko'p odamlarni ko'rdim, maqtalganlaridek chiqmadilar. Ammo Zaydulhayl ersa maqtalgandan ortiqroq chiqdi.
So'ngra Rasululloh aning qo'lini tutib:
— Oting nimadur? — deganlarida ul:
— Otim Zaydulhayl. Ashhadu alla ilaha illallohu va annaka abduhu va rasuluh, — deb darhol iymon keltirdi.
So'ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Ey Zaydulhayl, oting Zaydulhayr bo'lsin, — dedilar.
Boshqa elchilarga besh uqiya (bir uqiya — qirq misqol) kumushdan in'om qildilar ersa, bu Zaydulhayrga o'n ikki uqiya kumush sovrun berdilar va o'zi xohlagan joydan o'z mulki uchun yer kesib olmoqqa Rasulullohdan xat oldi. Lekin umri unga vafo qilmay, shu yo'lda ketayotib vafot topdi.

## ADIY IBN HOTAM (HOTIM) QISSASI

Adiy ibn Hotam butun dunyoga nomi chiqqan mashhur Hotam Toyning o'g'lidur. Hotam Toy o'zi Rasululloh zamonlarida tirik bo'lgan bo'lsa ham Payg'ambarlik davriga yetmasdan vafot topdi. O'zidan keyin uning o'g'li Adiyni otasi o'rniga qabila raisi qildilar. Arablar ichida atog'lik katta raislardan sanalur edi. Toy qabilasi butparastlardan bo'lsa ham, Adiy oilasi bilan nasoro diniga kirmish edi. Boshqa qabilalar kabi Madinaga elchi yuborib, Rasululloh bilan ko'rishmakni ham tilamadi. Balki Rasulullohga qarshi ko'nglida qattiq adovat saqladi. Lekin u kunlarda butun arablar Yo o'zlari, Yo elchi orqalik iymon keltirib itoatga kelganliklarini ko'rar edi.
So'nggi kunlarda o'z oldiga mundoq yashab turolmasligi bildi. Islom haybatiga qarshi turolmasligini tushundi. Bir kun bo'lmasa, bir kuni Islom askari kelib bosib qolmasin deb o'ziga eng yaqin ishonchlik kishisini chaqirib atrofiga yuguruk ot, yelmayon tuyalardan safarga yaragudek birmunchasini tayyorlab qo'yishini buyurdi. Yo'l-yo'lga qorovullar qo'yib, soqlik bilan kutishib turdilar. Shu orada Hazrati Ali boshliq bir bo'luk Islom askari kelayotgan xabari unga anglandi. Har joyga qo'ygan qorovullaridan birisi:
— Ey Adiy, Muhammad askarining qorovullari yerimizga yetib keldi, — dedi.
Darhol hozirlangan ot-tuyalarni keltirib, Shom tarafiga qarab qochdilar. Qocholmay qolganlari ersa askar bosqiniga qolib, asir olindilar. Bular ichida Hotam Toyning bir qizi ham asir tushgan edi. Asirlar Madinaga keltirilgandan so'ngra u qizning ko'zi Rasulullohga tushdi. Qilg'on ishlarini ko'rib, otasi Hotamni eslab:
— Yo Rasulalloh, men ersam saxovatda olamga nomi chiqqan Hotam Toyning qizi

erurman. Eshitgandursiz, otam Hotam Toy muruvvat sohibi erdi. Ochlarni to‘yg‘izur, yalang‘ochlarni kiyguzur, yayov qolganlarni mingizur edi. Mazlumlarni zolimlardan qutqazur edi. U ersa hojatlik kishilarni hech quruq qaytarmagan edi. Mana shundoq kishining qizi erdim, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Otangning bu qilg‘on ishlari ersa chin mo’minlar axloqi erur, Alloh suygan sifatlardur. Bunday ulug‘ axloq egasi bo‘lgan kishining qizi ekan, asirlikda yotmasin, — deb darhol ani bo‘shatmoqqa buyurdilar.
Bosh-oyoq kiyintirib, yaxshi tuyaga mindirib, o‘z eliga qaytmoqqa ruxsat qildilar. Rasulullohdan bu yaxshilikni ko‘rgandan keyin darhol shahodat aytib, iymon keltirdi va akasi Adiy ibn Hotamni Islom diniga dalolat qilmoq uchun Shom shahriga qarab yo‘lga tushdi. Bir necha kun yo‘l yurib, akasi turgan yerga yaqin yetdi. Bular ersa ko‘chmanchi erdilar, chodir oldida o‘ltirgan Adiy yiroqdan kelayotgan tuya mingan bir kishining qorasini ko‘rdi. Sinchiklab qarab turdi va bu kelayotgan Hotam qizi Safona bo‘lg‘ay, dedi. Yaqinlashib keldi ersa ko‘rdilarkim, Hotam qizi Safona emishdur. Quchoqlashib yig‘lashib ko‘rishdilar. So‘ngra og‘asi Adiyga boqib:
— Ey rahmsiz, zolim qarindoshim! O‘z oilang bilan qochib qutulding. Otang Hotam oilasini dushman qo‘lida asoratga qoldirding, — dedi. Adiy bu so‘zdin qattiq uyalib:
— Uzr aytmoqqa tilim yo‘qdur, aytgan so‘zlaringning hammasi to‘g‘ridur. Kel endi, mundan ortiq meni uyaltirib xijolat qilma, — dedi.
Har ikkovi nari-beri aytishib bo‘lgandan keyin qarindoshlik arazlari tarqaldi. So‘ngra o‘zaro kengashib so‘zlashgali turdilar. Og‘asi Adiy ersa, o‘zi to‘g‘risida Safonadan maslahat so‘radi. Bul xotun ochiq ko‘ngillik, har ishga kengash bergudek xotun bo‘lub, anga shunday so‘z qildi:
— Endigi maslahat shuldurkim, bu ishga keyin qolmay tezlik bilan borib, bu kishiga iymon keltirgil. Agar u kishi Payg‘ambar bo‘lsa, aning diniga ilgariroq kirgan bo‘lursan. Agar podsho bo‘lsa boshqalardan oldinroq borganing yana yaxshiroqdur, — dedi.
Adiyga ham shu so‘z ma’qul bo‘ldi. Shu bilan ikkovlashib yo‘lga chiqishdilar. Besh-o‘n kun yurib Madinaga keldilar. Shu chog‘da Rasululloh masjidda o‘ltirgan edilar. To‘g‘ri kelib ul zotga salom qildi.
— Bu kishi kim bo‘lur? — deb so‘radilar.
— Hotam o‘g‘li Adiy erurman, — dedi.
Rasululloh o‘rinlaridan turib kelib u bilan ko‘rishgandan so‘ngra, uylariga qarab boshladilar. Yo‘lda ketayotganlarida bir kambag‘al kampir xotin yo‘l ustida Rasulullohni to‘xtatib o‘z hojatidan ancha uzoq gapirdi. Kampir so‘zini tamom qilguncha quloq solib turdilar. Buni ko‘rib Adiy hayron qolib:
— Bu kishi ersa podsho bo‘lmasa kerak, — dedi.
So‘ngra Rasululloh Adiyni boshlab qutlug‘ uylariga kirdilar, ichiga xurmo qobig‘i solingan bir to‘shaklari bor edi. Uni Adiyga taqdim qilib:
— Ustiga o‘ltirgil, — dedilar.
Anda ul:
— Siz o‘ltiring, — dedi.
— Yo‘q, sen o‘ltir, — deb o‘zlari quruq yer ustiga o‘ltirdilar.
Buni ko‘rgach, Adiy aytdi:
— Qasam qilurmankim, bu kishi podsho emasdur, bu ish payg‘ambarlar axloqi erur.
So‘ngra Rasululloh:
— Ey Adiy, Islom diniga kirgil, ikki dunyoda salomat bo‘lursan, — dedilar.
Anda ul:
— Men ersam nasroniyat dinida erurman, mening tutgan dinim bordur, — dedi.

Rasululloh aytdilar:
— Men sening tutgan diningni sendan yaxshiroq bilurman. O‘zingga qaram bo‘lgan qabilalardan marba’ solig‘ini olursan, buni olmoq sening diningda haromdur.
Adiy buni eshitgach:
— Agar bu kishi payg‘ambar bo‘lmasa, bu din hukmini qaydan bilur edi? — deb ko‘ngli Islomga moyil bo‘ldi. Shularni o‘ylab turganida yana Rasululloh aytdilar:
— Ey Adiy, ko‘rursanki, bu dinga kirguvchilar ko‘proq faqir kishilardur. O‘zlari ozchilikda bo‘lib ham kuchsizdurlar, dushmanlari ersa ko‘pchilikda bo‘lib, ham qurol kuchiga egadurlar. Shu ishlar iymon kelturmakdan seni to‘sdi. Alloh oti bilan qasamyod qilurman, ko‘p uzoq zamon o‘tmasdan turib bular ichida mol shundoq ko‘paygusidir, uni olg‘ani kishi topmagaylar, dunYo xazinalariga ega bo‘lg‘aylar. Hozircha saltanat, hukumat boshqalar qo‘lida turg‘onligi seni qo‘rqitmasin. Yaqin kunlarda ko‘rursan Bobil shahrining oq saroylari, podsholar poytaxtlari alar qo‘lida fath bo‘lg‘ay, Ko‘fa shahridan yo‘ldoshsiz chiqqan yolg‘iz xotun Makkaga kelib Baytullohni ziyorat qilib qaytgay. Yo‘llar tinchlanganlikdan Allohdan o‘zga nimarsadan bu xotunning qo‘rqinchisi bo‘lmagay.
Bu so‘zlarni anglagach, Adiy darhol iymon keltirdi. Bu kishi keyin aytur edi:
— YOlg‘iz xotun Ko‘fadan xavf-xatarsiz Makkaga kelib, Baytullohni ziyorat qilib qaytganini ko‘rdim. Qasam qilurmankim, qolgan ikkovi ham Rasululloh deganlaridek albatta bo‘lg‘usidur. Bu ikkovi ersa — birinchi, musulmonlar dunYo xazinalariga ega bo‘lishib mollari ko‘payishidur, yana biri, moldan zakot chiqarilsa, uni olgali qalo’ (kambag‘al) kishi topilmagay.
Islom boshlangandan beri haligacha bu ishning bo‘lib o‘tganligi ma’lum emas, chunki Islomning eng kuchli davri hisoblangan Hazrati Umar zamonlarida Rum, Eron, Misr xazinalari Madinaga oqib turgan bo‘lsa ham, yana faqir-miskinlar har yerda ko‘p edilar. Biz ko‘rgan hadis kitoblarining hech birida falon zamonda mol ko‘payib, xalq boyib ketganligidan zakot berishga faqir kishi topilmay qoldi degan so‘zni ko‘rgan emasmiz. Payg‘ambarimiz sollallohu alayhi vasallam aytgan bu so‘zlariga qaralsa, albatta, bu ishning oldimizda bo‘lishi kerakdur. Endi qachon Mahdiy oxirzamon kelsalar, Iso payg‘ambar osmondan tushsalar, ana shu chog‘da butun dunYo xalqi Islom dinini qabul qilg‘aylar.
Bir rivoyatda aytilishicha, qirq yilgacha bularning adolatli hukmlari ostida tinch-rohatda yashagaylar. Shu orqali yer xazinalari yuzaga chiqib, butun xalq boyib ketganlikdan kambag‘al kishi topilmagay. Mana, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytgan so‘zlari shu vaqtda kelgan bo‘lur. Imom Shavqoniy rahmatullohi alayh Hazrati Iso alayhissalomning osmondan tushishlari, imom Mahdiyning xurujlari, Dajjolning chiqishi, bu mal’unni Hazrati Iso o‘ldirishlari — mana shular haqida kelgan hadislarning mazmuni tavoturga yetgandur, dedi. Agar hadis tavotur darajasiga yetdi ersa oyat hukmini olib, unga inkor qilish oyatga inkor qilgandek bo‘lur.
Munga qaralsa, yuqorigi ishlar oldimizdagi kunlarda albatta bo‘lg‘usidur, deb ishonish lozimdur. Chunki hadis oyat hukmini olgach, unga gumon qilish mumkin emasdur. Mo’tabar ba’zi hadis kitoblarida qiyomat alomatlarini Rasulullohning aytishlaricha, yuzga yetkazibdurlar. Shu kunlarda ulardan sakson sakkiz kichik alomatlari tamom o‘tib bo‘lmishdur. Qolmishlari ersa o‘n ikki ulug‘ alomatlaridur. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Bularning eng avvali Xuruji Mahdiy bo‘lgay. Qolganlari ham ketma-ket uzilmay kelib tugangach, dunYo umri ham oxiriga yetib tamom bo‘lg‘ay, — dedilar. Sollallohu alayhi vasallam.

## KINDA QABILASINING ELCHILARI

Kinda qabila boshchilaridan sakson kishi saylanib elchilikka keldilar. Bularning raislari ersa Ash’as ibn Qays degan kishi edi. YOshi kichik bo‘lsa ham aqli, axloqi bo‘lganlikdan mundog‘ oliy riyosatga ega bo‘ldi. Rasululloh huzurlariga kirish oldida o‘zlariga ziynat berishib, soch-soqollarini taradilar. Ipaklik kiyimlar kiyishib, so‘ngra Rasululloh huzurlariga kirishdilar.
Islomdan ilgarigi arablar odatlaricha Rasulullohga ko‘zlari tushishi bilan «Abaytalla’n» deb salom berishdi. Johiliyat zamonidagi arablar podsholari oldiga kirishganda shunday salom berishur edi. Shuning uchun Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Men podsho emas, Abdulloh o‘g‘li Muhammad Abul Qosim erurman, — dedilar.
So‘ngra ular:
— Ey Abul Qosim, biz seni sinamoq uchun ko‘nglimizda bir narsa yashirib keldik. Agar sen payg‘ambar bo‘lsang, shu yashirgan narsamiz nimadur, topgil, — dedilar.
Bu yashirganlari ersa, saryoqqa ko‘mgan chigirtka ko‘zi erdi. Arablar g‘aybdan gapiruvchi kohinlarini shunday qilib sinar edilar.
Anda Rasululloh:
— Subhonalloh, munday ishlar kohinlarga qilinur edi. Kohinlar, folchilarga ishonuvchilarga Alloh taolo do‘zaxda azob bergay, — dedilar.
Anda ular aytdi:
— Andog‘ ersa sizning payg‘ambarligingizni qaydan bilurmiz?
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam yerdan bir changal mayda tosh olib:
— Mana bular menim payg‘ambarligimga guvohlik berurlar, — deyishlari bilan mayda toshlar tilga kirib, tasbeh aytgali turishdi. «Subhonalloh» sadosini ko‘targan toshlar tovushini elchilar eshitgach, barchalari shahodat aytishib iymon keltirdilar.
Alar:
— Endi aniq bildik, siz Allohning haq Payg‘ambari ekansiz, — dedilar ersa, Rasululloh aytdilar:
— Meni Alloh taolo butun dunYo xalqiga elchi qilib yubordi, O‘zini tanitgali, Islom dinini yer ustiga tarqatgali keldim. Yana Alloh taolo Qur’on otliq menga bir kitob yubordi, uni olam ahliga o‘rgatgali meni yubordi. Bu kitobning oldi-orqasi, osti-usti butunlay haqliq bilan o‘ralmishdur, — dedilar.
So‘ngra ular Rasulullohdan Qur’on so‘zini anglagach, besh-o‘n oyat undan o‘qib berishlarini so‘radilar. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Vas-saffoti surasini boshlab tilovat qildilar. «Varabbul-mashoriq» oyatiga kelganlarida to‘xtab qoldilar, muborak ko‘zlaridan yosh oqqali turdi, soqollari xo‘l bo‘ldi. Muni ko‘rishib ular:
— Yo Rasululloh, sizni yubormish Rabbingizning qo‘rqinchisidan yig‘laydursizmi? — dedilar.
Anda Rasululloh:
— Ha, shundoqdur. Bir to‘g‘ri yo‘l uzra turg‘izib, xalqqa meni payg‘ambar qildi. Qilich damida tururman, qilchalik bu yo‘ldan chetga chekinsam, halok bo‘lurman, — dedilar.
So‘ngra bularning raislari Ash’as ibn Qaysdan:
— Necha o‘g‘ling bor? — deb so‘radilar.
— Yo Rasulalloh, shu safar yo‘lga chiqayotganimda yangidan bir o‘g‘il tug‘ildi. Yetti o‘g‘lim bo‘lsa edi, koshki, — dedi.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytdilar:
— «Innahum lamujbinatun mubqilatun muhzinatun va innahum qurratul-ayni va samaratul fuodi», ya’ni «Bolalar botir otalarni qo‘rqoq qilurlar. Saxiy otalarni baxil qilurlar. Quvonchlik otalarni qayg‘ulik qilurlar. Shundog‘ bo‘lsalar ham ko‘zlar quvonchisi, ko‘ngillar mevasi erurlar».

## AZDI SHANU’A QABILASINING ELCHILARI

Azdi Shanu’a qabilasidan bir jamoa kishilar elchi bo‘lishib, Madinaga kelishdi. Bularning raislari ersa Surad ibn Abdulloh nomli bir kishi edi. Rasulullohni ko‘rishlari bilanoq ko‘ngillari Islomga moyil bo‘lib, barchalari iymon keltirdilar. Rasululloh ko‘rdilarkim, bularning raislari fazl-sharafga ega bo‘lib, har ishga yararlik ekandur. Qavmining musulmonlariga uni amir qilib, Islomga kirmagan Yaman qabilalari bilan jihod qilmoqqa buyurdilar. Shu bilan o‘z yurtiga qaytgandan so‘ngra u yerlik musulmonlardan bir qo‘shin askar tayyorlab, jihod niyati bilan chiqdi.
Jurash degan bir shaharga kelib Islomga taklif qildi ersa, qabul qilmagach, ularni qamal qildilar. Bu urush bir oyga cho‘zilib, har ikki tomondan anchagina odam chiqimga uchradilar.
Shahar aylanasi qalin qo‘rg‘onlik, kuchlik qopqalik, eng tepalik joy bo‘lgani uchun uni olish musulmonlarga og‘irlashdi. Qal’abuzar jabduqlari yo‘qligidan dushmanni qo‘rg‘ondan chiqarmoq arg‘asida o‘zlarini ularga qochgan bo‘lib ko‘rsatdilar. Bularni qochdi deyishib qal’adan chiqib orqadan quvlashganicha Shukur degan tog‘ga yetganlarida musulmonlar qaytarma hujumga o‘tib, dushmanlaridan ko‘p kishini o‘ldirdilar. Qolganlarini ersa asir oldilar.
Urush boshlanmasdan ilgari shu shahar xalqi Madina xabarini bilib kelmak uchun ikki kishi yubormish edi. Ular kelib, Rasululloh bilan ko‘rishdilar. Bularning Madinaga birinchi yo‘l kelishlari edi. Ko‘rishib bo‘lishlari bilan:
— Shukur degan tog‘ni bilganinglar bormi, qay yerda bo‘lur? — deb sahobalardan so‘radilar.
U ikki kishi bu so‘zni anglagach, darhol turishib:
— Yo Rasulalloh, u bizning yerimizdur. U joyda nima ish bo‘ldi? — dedilar.
Rasululloh bo‘lgan voqeani, ularning qirilganini aytib berdilar ersa, anglashlari hamon u ikkovi to‘xtovsiz yurishib o‘z ellariga kelishdi. Qarasalar xuddi Rasululloh aytgandek ish bo‘lmishdur. U shahar xalqi bu so‘zni anglashib ko‘ngillari Islomga moyil bo‘ldi. Madinaga qaytadan elchilar yuborishib, hammalari iymon keltirdilar.
So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam u shahar atrofidagi yerlarni o‘zlariga ko‘ruq qilib berdilar.

## HIMYAR PODSHOSI ELCHILARI

Yaman viloyatida yashaydigan katta bir qabila bor edi. Uning podshosi Horis ibn Abdukulol ko‘rishmay turuboq Islom dinini qabul qildi. So‘ngra o‘zining musulmon bo‘lg‘onligini bildirib, Rasulullohga elchi yubordi. Elchi qo‘liga noma yozib bermish edi. Madinaga kelgach, Rasululloh bilan ko‘rishib nomani topshirdi. O‘qib ko‘rgach, shunday keng bir o‘lka podshosi boshliq butun xalqi bilan Islom dinini qabul qilganligi uchun Allohga hamdu sano aytdilar. So‘ngra ularning nomlariga shu mazmunda javob yozdilar:
«Bismillahir rohmanir rohiym.
Allohning elchisi Muhammaddan Horis ibn Kulolga va Maofir va Hamdon qabilalariga salom. Ulug‘ Allohga hamdu sano aytgandan keyin shulki, Tabuk g‘azotidan qaytgan kunlarimizda sizlarning yubormish elchilaringiz Madinaga kelishdi. Ular bilan ko‘rishib, yozgan nomalaringizni o‘qidik. U yoqda bo‘lgan butun xabarlarni keltirdilar. Hidoyat topib Islom dinini qabul qilganlaringizni anglab, Allohga hamdu sano aytdik. Endigi ish ersa, Allohga va aning Payg‘ambariga har ishda itoat qilursiz. Har kuni besh vaqt namozni o‘z vaqti bilan ado qilursiz. Boy kishilarning zakot berishlari farzdur. Zakotni chala bermasdan tugal bergaylar. Muhammad ersa Allohning yuborgan Payg‘ambaridur.

Boy-kambag‘al demay barcha mo’minlarni do‘st tutadur. Zakot—sadaqa yemoq Muhammadga va uning oilalariga halol emasdur. Zakot, sadaqani boy musulmonlardan olurmiz va ularni kambag‘al, faqir, miskin, muhtoj musulmonlarga berurmiz. Allohning amri shudir.
Musulmonlardan yig‘ilgan zakot, sadaqalarni, boshqalardan olingan oliq-soliqlarni biz tomondan yuborilmish kishilarga topshiringlar. Bularning raislari ersa Mu’oz ibn Jabaldur. Bu kishi sizlardan rozi bo‘lib qaytsin. Assalomu alaykum va rohmatullohi va barokatuh».

## FARVA IBN AMRUL-JUZOMIY ELCHISI

Bu kishi ersa Rum podshosi Qaysar tarafidan Shom o‘lkasidagi arablar ustiga qo‘yilgan ulug‘ amirlarning birisi edi.
Rasulullohni ko‘rmasdan turib iymon keltirib, buni bildirish uchun elchi yubormish edi. Bir ot, bir xachir, bir eshak, yana oltin ziynatlik liboslar qo‘shib Rasulullohga hadya yubordi. Bu xabarni Rum podshosi Qaysar eshitishi bilan g‘azabi kelib uni keltirib zindonga solishlarini buyurdi. Ani tutib Qaysarga olib keldilar. Qaysar:
— Agar Muhammad dinidan qaytur ersang, yana o‘z yurtingga podsho qilurman, — deb aytdi.
Anda ul:
— O‘zing bilursan, Iso payg‘ambar Injilda bashorat bergan oxirzamon payg‘ambari shul kishi erur. Bu ishda hech shubha yo‘qdur. Baqosiz dunYo davlatiga aldanib, Rasululloh nomalarini qabul qilmading. Men ersam oxirat ishini ortiq ko‘rdim. To‘rt kunlik dunYo davlatiga qiziqib dinimdan ajramasman, — dedi.
Shu bilan Qaysar uni zindonga solishga buyurdi. Bir qancha vaqt zindonda yotgandan so‘ngra qarasalar, yana dinidan hech qaytgudek holi yo‘qdur. Boshqalarga ibrat bo‘lgan deb oxiri uni dorga osib, shahid qildilar, raziyallohu anhu.

## BANI HORIS QABILASINING ELCHILARI

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Xolid ibn Validni Hars qabilasiga yubordilar va alarga avval ularni dinga da’vat etib, qabul qilmasalar jihod qilmoqliklarini buyurdilar. Bular ersa Najrondagi nasoro arablariga yaqin yerda turishar edi. Hazrati Xolid bu joyga keldi ersa, qabila ichiga jarchilar tarqatdi. Ular turib:
— Ey odamlar, Islom diniga kiringlarkim, mol-jonlaring salomat qolib, oxiratinglar obod bo‘lgay,— deb qichqirdilar.
Alar ham qabul qilishib, to‘p-to‘pi bilan Islom diniga kirgali turishdi. Hazrati Xolid boshliq butun askarlar qabila ichiga taralib, alarga Qur’on o‘qitib, Islom dinining asoslarini o‘rgatdilar. Bu voqeani bayon qilib Hazrati Xolid Rasulullohga xat yozdi ersa, shundoq javob keldi: «Islomga kirgan qabilalardan vakillar olib, o‘zi ham tezlikda qaytgay».
Buyruq kelishi bilan qabila elchilarini olib, hammalari Madinaga keldilar.
Bular ichida qabila kattalaridan Qays ibn Husayn, Yazid ibn Abdulmudon, Yazid ibn Mujmul va boshqa bir necha mashhur raislaridan bor edi. Bular bilan ko‘rishgandan so‘ngra o‘z ixtiyorlaricha dinga kirganlari uchun ularga rozilik bildirdilar. Ular ham Allohga ko‘p hamdu sano aytishdi.
Bu qabila ersa Islomdan ilgari johiliyat zamonida qaysi qabila bilan urush qilsalar, u qabilani yengar edilar. Bu ish arablar ichida mashhur edi. Rasululloh ulardan shuni so‘rab:
— Qabila urushlarida doim sizlar yengar edinglar, buning sababi nimadur? — dedilar.

Anda ular:
— Yo Rasululloh, birlik ittifoqimizni hech vaqt buzmadik, birovga zulm qilib, o‘zimiz urush boshlamadik. Mazlumlik holda majburlik bilan urushga kirishdik, xorlik bilan yashamoqdan o‘limni ortiq ko‘rib, undan qochmadik, shuning uchun Alloh bizga yordam berdi, — deganlarida, Rasululloh bu so‘zni tasdiq qildilar.
So‘ngra Qays ibn Husaynni butun qabila ustiga amir qo‘yib, qaytmoqqa ruxsat berdilar.
Bir kuni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam sahobalar bilan o‘ltirib edilar, ularga qarab:
— Eng so‘nggi ummatlarim boshlariga bir zamon kelurkim, och qolgan bir to‘p kishilar o‘rtasiga qo‘yilgan bir tovoq oshni qanday talashib yesalar, menim ummatlarimni ham boshqalar shunday qilib yeydi, — dedilar.
Buni eshitgan sahobalardan birovi turib:
— Yo Rasulalloh, u kundagi ummatlaringiz ozlikdan boshqalardan yengilib, shundoq kunlarga qolg‘aylarmu? — deb so‘radilar.
Anda Rasululloh:
— Yo‘q, o‘sha kunda ham ummatlarimning sonlari ko‘p, lekin sifatlari yo‘qdur. Shundoqkim, alarda Islomiyatga to‘g‘ri kelmaydigan ikki yomon ish paydo bo‘lur. Birisi, xirsi dunYo bo‘lib, baxil bo‘lgaylar. Ikkinchisi, o‘limdan qo‘rqqaylar. Qachonkim o‘limdan qo‘rqib, jihoddan qochar ekanlar, ummatlarim xorlikka qolgay. Bu ummatning avvali nima bilan rivoj topgan bo‘lsa, eng oxiri ham shu bilan rivoj olg‘ay, — dedilar.
Aqli yorug‘, fikri ochiq kishilarga shu so‘zlarning o‘ziyoq yetarlidur. Sollallohu alayhi vasallam.

## HAMDON QABILASI ELCHILARI

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam yana Xolid ibn Validni Yaman viloyatiga yubordilar. U yerda yashayotgan katta qabilalarning birovi shu Hamdon qabilasi erdi. Hazrati Xolid u joyga borgach, olti oygacha xalq ichida yurib, ularni dinga da’vat qildi, lekin hech kim o‘z ixtiyoricha dinga kirguvchi bo‘lmadi. Bu xabar Rasulullohga yetdi ersa, bir noma yozib, Hazrati Alini yubordilar. Xolid ibn Validni o‘z oldilariga chaqirib oldilar. Hazrati Alini kelayotganlarini anglashib butun qabila xalqi to‘sishib chiqishdi. Shu chog‘da qaysi bir namoz vaqti kirgan edi. Hazrati Ali azon aytib, takbir tushirib, o‘z askarlari bilan saf bog‘lashib namoz o‘qidilar. Boshqa qabila xalqi ersa qarashib turdi. Namoz o‘qigandan so‘ngra Hazrati Ali Rasulullohning bularga yozgan xatlarini saf oldiga chiqib turib, butun xalqqa o‘qidilar. Bu muborak nomadagi so‘zlarni anglashlari bilan barchalarining ko‘ngillari Islomga moyil bo‘lib, iymon keltirdilar.
So‘ngra bu voqeani Hazrati Ali yozib, Rasulullohga chopar bilan yubordilar. Xatni o‘qib, bu ulug‘ ne’mat shukronasi uchun darhol sajdaga bosh qo‘ydilar. Yaxshilik ko‘rilgan chog‘da shukr sajdasini qilish shuning uchun ummatlariga sunnat bo‘ldi. Rasululloh sajdadan bosh ko‘tarib:
— Assalomu ala Hamdan, assalomu ala Hamdan, — deb ikki marta aytdilar.
Bu qabila Hazrati Ali qo‘lida iymon keltirishgandan so‘ngra qabila kattalaridan bir necha kishilarni boshchi qilib, Madinaga elchi jo‘natmish edi. Shu orada ular ham kelishib qoldi. Bularning raislari Ibn Molik degan kishi erdi. Payg‘ambarimiz bilan ko‘rishgandan keyin, oldilarida turib arablar odatlaricha Rasulullohni, Islom dinini maqtab fasohat bilan kelishtirib bir qancha she’rlar o‘qidi. Chunki u zamon arablari o‘qish-yozishdan har qancha yiroq bo‘lsalar, yana ularning til o‘suklari eng yuqori ko‘tarilganlikdan qabila raislari shoir yoki notiq xatib bo‘lishlari eng ulug‘ sharaf sanalur edi. Shuning uchun Rasululloh arab odatlarini hurmatlab, o‘z oldida o‘qilgan she’rlarni zavq bilan eshitib, uni taqdirlar edilar. Shu kabi muning o‘qigan she’rini ham tinglab o‘ltirib, o‘qib bo‘lgach, uni

yaxshilab ruhini ko�much tardilar va uni butun Hamdon qabilasiga amir qilib yubordilar. Raziyallohu anhum.

## TUJIB QABILASIDAN KELGAN ELCHILAR

Tujib qabilasidan ersa, o‘n uch kishi elchi bo‘lib, Madinaga kelishdi. Zakotga chiqarishgan chorva mollarini birga haydab kelishgan edi. Bu qilgan ishlarini ko‘rib, Rasululloh ulardan bek rozi bo‘ldilar. Chunki bulardan boshqa hech bir qabiladan mundog‘ ish ko‘rilmagan edi. Rasululloh bilan ko‘rishib bo‘lgach, alar:
— Yo Rasulalloh, chorva mollarimizdan Alloh buyurgan zakotlarimizni chiqazib sizga keltirdik, — deyishdi.
Anda Rasululloh:
— Ko‘p yaxshi. Lekin har yerdan olingan zakot mollarni shu yerning chog‘aylariga, kasb qilishdan ojiz qolgan muhtoj kishilarga berish kerakdir. Bir shahardan chiqqan zakotni, ikkinchi shaharga keltirib bermak loyiq emasdur. Bu mollarni o‘z yeringizga qaytarib borib, u yerning faqir, miskin muhtojlariga beringizlar, — deb buyurdilar.
Anda:
— Yo Rasulalloh, o‘z yerimizdagi faqirlarimizni to‘ydirdik. Alarni qanoatlantirib, ortiqchasini bu yerda keltirdik, — dedilar.
Anda Rasululloh rozilik bildirib:
— Agar banda bir yaxshilik ish qilmoqchi bo‘lsa, ul ishga chin ixlos, muhabbati bilan kirishmog‘i lozimdur. Ul agar shunday qilur ekan, bilsinki, Allohdan unga tavfiq yetmishdur. Bunday bo‘lgach, Islomga uning ko‘ngli ochilur, — dedilar.
Rasulullohdan bu so‘zni eshitib, din ishlariga ko‘ngillari yanada qizg‘inlashdi. Qaytishga ko‘p shoshilmay, Qur’ondan qiroat o‘qishib, Islom hukmlaridan so‘rashgani turdilar. Buni ko‘rib, Rasululloh ulardan ko‘p rozi bo‘ldilar. Chunki bularning iymonlari yuzaki bo‘lmay, ongli ravishda Islomga kirdilar. So‘ngra o‘z yurtlariga qaytmoqchi bo‘lishib, Rasulullohdan ruxsat olgali kelishdi. Rasulullohning odatlari ersa, atrofdan kelgan elchilarga in’om qilmasdan qaytarmas edilar. Ul zot buyurdilarkim, bu qabila elchilariga boshqalardan ko‘proq in’om berilsin. Alar sovrunlarini olib bo‘lgach Rasululloh:
— Sizlardan hech kim qolmadimi? — deb so‘radilar.
— Yo Rasulalloh, qo‘sh poylab bir yosh bolamiz qoldi, — dedilar:
Anda ul zot:
— Ani kelturgaysiz, — deb buyurdilar.
Kelgandan so‘ng ko‘rdilar, bir yosh o‘g‘lon emishdir. Ul aytdi:
— Yo Rasulalloh, menim bu yo‘ldoshlarimning barchalari o‘z tilaklarini topdilar. Endi menim ham bir necha tilagim bordur.
Anda Rasululloh:
— Nima hojating bo‘lsa aytgil, — dedilar.
Anda ul yosh bola:
— Birinchi, Alloh mening gunohlarimni kechgay. Ikkinchi, rahmatidan meni yiroq qilmagay. Uchinchi, ko‘nglimga qanoat bergay, — dedi.
Rasululloh ham:
— Omin, shundog‘ bo‘lsin, — deb duo qildilar. Yana unga ham hadya berdilar. Shu bilan ular ham o‘z yurtlariga qaytishdi.
Shu yili Rasululloh hajga borganlarida, bu o‘g‘ilning yo‘ldoshlarini ko‘rib qolib, ul bolani so‘radilar, ul ersa bu yili kelmagan edi. Ular aytdi:
— Yo Rasulalloh, bu yerdan borgach, ul bolaning holi o‘zgardi. Shunday qanoatli kishi bo‘ldikim, agar dunYo xazinasi xalq ichida bo‘linur bo‘lsa, unga qarab qo‘ymagay, —

dedilar.
Anda Rasululloh:
— Andog‘ bo‘lsa umid shuldurki, u kishining ajali yetdi ersa, xotirjamlik bilan ko‘ngli bo‘linmasdan dunyodan ketgay, — dedilar.
Bir kishi turib:
— Yo Rasulalloh, ko‘ngli bo‘linib o‘lgan kishi qandog‘ bo‘lur? — dedi.
Rasululloh aytdilar:
— Inson ko‘ngli dunYo ishlariga bog‘lanib, oxirat ishlaridan parvosiz bo‘lsa, g‘aflat bosib, o‘lim yodiga kelmagay. Mundog‘ odamlar ko‘nglida Alloh muhabbati ham bo‘lmag‘ay. Agar shundog‘ odamga ajal yetar ekan, dunyosining qaysi bir chuquriga yiqilib o‘lsa Alloh ham, unga parvo qilmagay, — dedilar.
Rasulullohning bu so‘zlari ersa, butun inson olami ichra ibratli so‘zdir.
Rasululloh vafot topgandan keyin iymon, ko‘ngillariga yaxshi o‘rnashmagan arab qabilalaridan bir nechalari dindan qaytib murtad bo‘ldilar.
Ana shu chog‘da Islom dini haqida so‘zga chiqib, Xudo va Rasulullohni yod qilib, o‘z qavmiga shu o‘g‘il o‘tkir bir va’z qildikim, shuning ta’siri bo‘lib, ulardin hech kim dindan qaytmadi. Raziyallohu anhu.

## BANI SA’LABA QABILASINING ELCHILARI

Bani Sa’laba qabilasi ersa, Rasulullohni ko‘rmay turib o‘z yerlarida iymon keltirgan kishilar edi. Raislardan to‘rt kishini elchi qilib Rasulullohga yubordilar.
Madinaga kelgach, to‘g‘ri masjidga kirishib, Rasululloh bilan ko‘rishdilar. Shu chog‘da Hazrati Bilol qaysi bir namozga takbir tushirmoqchi bo‘lib turgan edi.
Anda ular:
— Yo Rasulalloh, biz ersak siz bilan ko‘rishmay turib butun qabilamiz bilan hammamiz iymon keltirdik, ular o‘z tomonlaridan bizni elchi qilib yubordilar. Hijrat qilmagan kishilar o‘z yurtida iymon keltirganlari bilan Xudo oldida qabul bo‘lmagay, degan so‘zni siz aytgansiz deydilar. Bu qanday ishdur, shul to‘g‘rimi? — deb so‘radilar.
Rasululloh:
— Islom yo‘lida bo‘lsanglar, unga to‘sqinlik yo‘q ersa, qaysi joyda tursanglar ham uning ziyoni yo‘qdur,— dedilar.
Shu bilan bir necha kun turishib, Islom asoslarini o‘rganishgandan keyin, o‘z yerlariga qaytmoqchi bo‘lishdi. Bularning har biriga besh uqiya kumush hadya berib, qaytmoqqa ruxsat qildilar.

## BANI SA’D ELCHILARI

Bani Sa’d qabilasidan Nu’mon nomli bir kishi shundog‘ rivoyat qilurkim:
— Qabilamizdan bir necha kishilar bilan Rasulullohga elchi bo‘lib keldik. U chog‘da arab xalqi ikki sinf bo‘lmish edilar. Bir qismi ersa o‘z ixtiyoricha Islomga kirib, mol-jonlariga omon topmish edi. Islomni qabul qilmagan ikkinchi qismi qo‘rqinch ostida qolmish edilar. O‘z yerimizdan chiqqanimizcha to‘g‘ri kelib, Madina shahri ichiga kirdik. Masjid eshigi oldiga kelganimizda qarasak, bir janoza hozir turmishdir. Rasululloh kelib janoza namozini masjidda o‘qidilar. Biz ersak bir joyda bu namozga qatnashmay qarab turdik. So‘ngra namozdan bo‘shagach, bizga qaradilar. Bizni chaqirib:
— Qaysi qabiladan bo‘lursiz? — deb so‘radilar.
— Bani Sa’d Huzaymdan bo‘lurmiz, musulmon erurmiz, — dedik.
— Andoq ersa, bu o‘lgan birodaringiz janozasiga nechuk qo‘shilmadingiz? — dedilar.

Anda biz aytdik:
— Yo Rasulalloh, sizga bay'at bermasdan ilgari mundog' ishlar joiz bo'lmagay, deb o'yladik.
Rasululloh aytdilar:
— Qaysi joyda iymon keltirur ersangiz, to'liq musulmon bo'lursiz. Butun Islom hukmi sizga lozim bo'lg'ay.
So'ngra barchamiz qo'llarini tutib, bay'at topshirdik va qaytib o'z o'rnimizga keldik. Ichimizda eng kichik yosh bir kishimizni qo'shxonamizga qo'yib ketgan edik, xiyol o'tmay ortimizdan odam yuborib, Rasululloh bizni qaytarib keltirdilar. Bu yosh kishimiz ilgarilab kelib, Rasulullohga bay'at berdi. Biz ani taqdim qilib:
— Yo Rasulalloh, bu kishi ichimizdagi eng kichigimiz va xizmatchimizdur, — dedik.
Anda Rasululloh:
— Sayyidilqavmi xodimuhum, ya'ni bir qavmning raisi, u qavmning xizmatchisi bo'lur. Alloh unga barakot bersin, — deb duo qildilar.
Shu onda duolari qabul bo'lib, barimizdan Qur'onni yaxshi o'qidi. Unga kun sayin qilgan ishlari barakotlik bo'ldi. Muni ko'rib, Rasululloh uni namozda bizga imom qildilar. Yosh bo'lsa ham aqli va axloqi ortiq bo'lganlikdan qabilamiz ustiga uni amir qo'ydilar. So'ngra har qaysilarimiz bir necha uqiya kumushdan hadyalar olib, o'z yurtimizga qaytdik.

## BANI FAZORA QABILASINING ELCHILARI

Bani Fazora qabilasidan o'n necha kishi elchi bo'lib kelmish edi. Raislari esa Horija ibn Hisn degan kishi bo'lib, ozg'in tuyalarga minib kelgan edilar. Chunki bir necha yillardan beri bularning yerlarida yomg'ir bo'lmay, qahatchilik balosi hukm surmoqda edi. Rasululloh bilan ko'rishganlaridan keyin, ulardan hol so'radilar.
Anda raislari:
— Yo Rasulalloh, bizning yurtimizga yomg'ir yog'may, bek qahatchilik bo'ldi. Chorva mollarimiz qirilib, xotin-bolalarimiz och qoldi. Duo qiling Rabbingizga, bizlarga yomg'ir bersin, Rabbingizga sizni shafei' keltirdik, sizga Allohni shafei' qildik, — dedi.
Rasululloh muning bu so'ziga ajablanib:
— Subhonalloh, sening bu so'zing qandoq bo'ldi? Men Allohga shafe' bo'lsam yarashur. Alloh menga qandoq shafe' bo'lur, bu ersa adabdan tashqari so'zdur. Ulug'lik, azamatlik, yolg'iz Allohga yarashur, — dedilar.
Bu so'zni aytguvchi odam ersa, o'zlarini qanday qattiq og'irchilikka qolganliklarini Rasulullohga bildirmoqchi edilar. Och kishidan aql chiqmas degandek, o'rinsiz so'z qilsa ham, Rasululloh uni kechirdilar. So'ngra ularning holiga yarasha aytdilarkim:
— Sizlarga suyunchilikdur. Mehnat kunlari tugadi, najot vaqti keldi, Alloh kulib turadi, — dedilar ersa, bular ichidan bir a'robiy turib:
— Mundog' kulib turgan Allohdan sira ajramaylik, — dedi.
Rasululloh uning so'zidan kulib, darhol minbarga chiqib, qutlug' qo'llarini eng egiz ko'tardilarkim, qo'ltiq oqlarigacha (taglarigacha) ko'rindi. Boshqa vaqtlarda ersa, mundoq odatlari yo'q edi. So'ngra ushbu duoni o'qidilar:
«Ey bor Xudoyo, rahmat suviga bizni serob qilgil. O'lgan yerlaringni tirgizgil, chanqoqlikda qolgan bandalaringni, hayvonlaringni yomg'ir suvi bilan qondirgil. Yerlardan insonlar uchun ekinlar unsin, hayvonlar uchun o'tlar o'ssin, yaylovlar ko'paysin, yoqqan yomg'ir barcha yerni qoplasin, tez yog'sin, keng yog'sin, foydalik bo'lsin, ziyoni bo'lmasin. Kelgan yomg'ir biz uchun rahmat bo'lsin. Azob-mehnat bo'lib, uylar buzilmasin, mol-jon g'arq bo'lmasin, botrog' yog'sin, — dedilar.
Anda ansor sahobalardin Abu Luboba degan kishi o'rnidan turib:

— Yo Rasulalloh, xirmonlarimizda yoyilgan xurmolarimiz ko'p edi, — deb uch yo'l aytgach, Rasululloh:
— Yo Rabb, tezroq yog'dirgil, Abu Luboba xirmonini suv bossin. Izorini yechib xirmonda suv kirgan teshiklarni u bilan to'ssin, o'zi yalang'och qolsin, — dedilar.
Bu duoni qilib bo'lishlari bilan Sal'a tog'i ortidan chiqib, bir parcha bulut paydo bo'ldi. Osmon o'rtasiga kelganida ko'k yuzini bulut qoplab, shunday yomg'ir yog'gali turdikim, shanba kundan boshlab yoqqan yomg'ir kelgusi shanba kunigachalik to'xtamasdan yog'di.
Abu Luboba qarasa, Payg'ambarimiz deganlaridek xurmo xirmonini suv qoplab oqizgudek bo'lib turibdur. Shoshilganidan yalang'och bo'lib, boshqa narsa topishga ulgurmay kiyimlarini yechib, suv teshiklarini to'sgali turdi. YOg'in ko'pligidan kishilar zerikkudek bo'lgach, boyagi yomg'ir so'ragan kishi yana keldi:
— Yo Rasulalloh, yomg'ir ko'pligidan, sel yurib, yo'llar buzilishga boshladi. Qatnov ishlarimiz qiyinlashdi, — dedi.
Yana Rasululloh sollallohu alayhi vasallam minbarga chiqdilar ersa, duoga qo'l ko'tarib:
— Yo Rabbiy, endi ustimizga yog'masdan, tog'-cho'llar, qirlarga, o'tloq-yaylov, to'qaylarga yog'sin, — deyishlari bilan Madina ustidan bulutlar so'kulib, atrofga tarqala boshladi.
Rasululloh qayoqqa qarab ishorat qilsalar, bulutlar shu yoqqa yugurishar edi. Uzoq-yaqin Madina atrofida yomg'ir yog'magan hech bir yer qolmadi. Bir oygacha yog'ingarchilik bo'lib, hamma joydan qahatchilik ko'tarildi.
Bu ulug' mo'jiza ersa, necha minglab Arabiston xalqining ko'z oldida bo'lib o'tgan bir karomatdur. Mundan boshqa ham mo'jiza to'g'rilik Payg'ambarimizdan bizga yetgan so'zlarning barisi haqdur. Bularning bo'lib o'tganligini hech kim gumon qila olmagay. Chunki bunday xabarni «mutavotir xabar» deydilar. Bu ersa ishonishlikda ko'z bilan ko'rgandek bo'lur. Yolg'on chiqishi mumkin bo'lmagan xabarlarni mutavotir deb aytiladi. Buning misoli shulki, Makka shahrini borligiga dunyoda ishonmagan musulmon yo'q. Ko'pchilikning bergan xabarlariga binoan, ko'rgan-ko'rmagan hammasi barobar munga ishonadilar. Shunga o'xshash Payg'ambarimizning mo'jizalari ham yuzlab, minglab ko'pchilik ichida bo'lganligidan buning xabarini beruvchilar ham ko'pchilikdur. Bunga ishonuvchilar ersa, o'z ko'zim bilan ko'rmadim, deb Makka shahrining borligiga ishonmagan kishilar kabi bo'lurlar. Aqli o'zida odamning shunday deyishi mumkin emasdur.

## BANI ASAD QABILASINING ELCHILARI

Bani Asad qabilasidan bir jamoa kishilar elchi bo'lishib Madinaga kelishdi. Bular ichida arab qahramonlaridan Ziror ibn Azvar degan odam ham bor edi. Shom, Iroq fath qilinishida bu kishining ko'rsatgan qahramonliklari xalq og'zida doston bo'lib, tarix kitoblarida yozib qoldirilmishdur. Elchilar Rasululloh bilan ko'rishgali to'g'ri masjidga kirishib, Payg'ambarimizni ko'rgach, salom berdilar. Alardan birovlari turib, o'zlarining iymon keltirganliklarini bildirish uchun Rasululloh oldilarida shahodat aytib, kalima o'qidi. So'ngra ul:
— Yo Rasulalloh, biz o'z ixtiyorimiz bilan iymon keltirdik. Boshqa arablardek siz bilan urush-talash qilmadik. Qahatchilik kunlarda, qorong'u tunlarda uzun yo'llarni bosib keldik, — dedi.
Bularning aytgan so'zlari ersa, Xudoga xush kelmagani uchun ushbu oyat nozil bo'ldi: «Yamunnuna alayka an aslamuv, qul la tamunnuv alayya Islamakum, balillohu yamunnu alaykum, an hadokum lil-iyman in kuntum sodiqina».

Ya’ni, «Bular musulmon bo‘ldik, deb minnat qilurlar. Ularga aytgil, musulmon bo‘lganlaringizni menga minnat qilmanglar. Agar haqiqatda iymon keltirgan bo‘lsangiz, sizlarni Islom diniga hidoyat qilgani uchun Alloh minnat qilsa bo‘ladi», demakdur.
Shu oyat nozil bo‘lgach, bularga berilgan tanbeh boshqalarga ibrat bo‘ldi.
So‘ngra ulardan birovi turib:
— Yo Rasulalloh, Islomdan ilgari rivojda bo‘lgan Ayofat, Kahonat, Zarbulhaso — ishlarining hukmi Islom shariatida qanday bo‘lur? — deb so‘radi.
Anda Rasululloh:
— Islom dinida mundoq ishlar yo‘qdur, bularga yo‘l qo‘yilmagay, — dedilar.
Islomdan ilgari arablar odati shundoq erdikim, bir ishni qilaymi-qilmaymi deb ikkilanib turgan kishi ertalab tong otmasdan ilgari borib, uyasida yotgan qushni topib hurkitur edi. Agar qush o‘ngga qarab uchsa ishim o‘ngaldi deb, u ishni qilur edi, agarda so‘lga qarab uchsa, u ishdan saqlanur edi. Ayofat ma’nosi shudir.
«Kahonat» folchilik, «zarbulhaso» tulga tortishdur. Bu ikkovi ersa o‘z ichimizda hali bordur. Kelajakdagi yoki o‘tmishdagi g‘ayb ishlarni Allohdan o‘zga hech kim bilmaydi. Agar bu ish Payg‘ambarlardan yoki avliyolardan ko‘rilar ekan, bu ham Xudo tomonidan bildirilib, birinchisi, mo‘jiza bo‘lib, ikkinchisi, karomat deyilur. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Men dunyodan o‘tganimdan keyin vahiy to‘xtalib, g‘ayb eshigi yopiladi. Magar menim yaxshi ummatlarimning ko‘rgan tushlari ersa, to‘g‘ri bo‘lganlikdan kelajakdagi g‘ayb ishlaridan xabar beradi, — dedilar.
So‘ngra bu elchilar Madinada bir necha kun turishib, din hukmlarini o‘rganishib, so‘ngra Rasulullohdan ruxsat olib, o‘z ellariga qaytdilar. Raziyallohu anhum.

## BANI UZRA QABILASINING ELCHILARI

Bani uzra Yaman viloyatida yashaydigan arablar qabilasidan edi. Bulardan o‘n ikki kishi elchi bo‘lib Madinaga keldi. Rasululloh bilan dastlab ko‘rishganlarida johiliyat zamonidagi odatlaricha salomlashdilar.
— Qaysi qabiladan bo‘lursiz? — deb Rasululloh ulardan so‘radilar.
Anda ularning raislari turib:
— Yo Rasulalloh, biz Bani Uzra qavmidan bo‘lurmiz, uzoq tursak ham sizga qarindoshligimiz bordur. Sizning beshinchi bobongiz Qusay ibn Kilobning inisi Rizoh ibn Robiyaning avlodi erurmiz. O‘shal zamonda Makkaga hukmron bo‘lgan Xuzoa, Bani Bakr qabilasi bilan Quraysh raisi bobongiz Qusay urush qilganida biz kelib yordam berganmiz. Ularni Makkadan haydab, bobongiz Qusayni Baytullohga biz ega qilganmiz, — dedi.
Bu ish ersa o‘shal zamonda bo‘lib o‘tgan arablar o‘rtalaridagi hammaga ma’lum, mashhur voqea edi. Bu so‘zlarni aytishga ham haqlik edilar. Shuning uchun ularni Rasululloh tasdiqlab, boshqa elchilardan ortiqroq hurmatladilar.
Bu elchilar avval ko‘rishganlarida musulmoncha salom bermaganlik uzrini bayon qilib, aytdilar:
— Biz ersak shu kungacha ota-bobolarimiz dinida erdik. Bu ishni anglagach, Islom diniga kirish uchun butun qavmimiz tarafidan vakil bo‘lib, birinchi kelganimizdur. Endi siz Alloh tomonidan yuborilmish payg‘ambar bo‘lsangiz, bizni qaysi ishga buyurursiz?
Anda Rasululloh aytdilar:
— Barcha olamni yaratgan yolg‘iz Allohgagina ibodat qilursiz, yer yuzi insonlariga meni Alloh taolo payg‘ambar qilib yubordi. Ularga Xudoni tanitib, haq yo‘lni ko‘rsatgali keldim. Din yo‘lida aytgan so‘zlarimga ishonib, menga iymon keltirursiz.
— Yana nima ish qilurmiz? — deb so‘radilar.

— Toza tahorat bilan kuniga besh vaqt namoz oʻqursiz, bularning har birini oʻz vaqtida ado qilursiz. Yana har yili bir oy Ramazon roʻzasini tutarsiz. Boy kishilar nisobga yetgan mollaridan chogʻaylarga zakot bergaylar. Umr ichida bir yoʻl haj qilib, Baytullohni ziyorat qilgʻaylar, — dedilar.
Shunda alar darhol shahodat aytishib, iymonga musharraf boʻldilar.
Yana Rasululloh ularga:
— Mendan keyin koʻp zamon oʻtmagay, butun Shom viloyati ummatlarim qoʻlida fath boʻlgʻay. Qaysar Hiraql Shomdan qochib Rum shahrining qal'asiga kirib bekingay, — deb kelajakdagi boʻlgulik ishlardan xabar berdilar.
Hazrati Umar zamonida Rasululloh aytganlaridek boʻldi.
Elchilar buni anglagach:
— Yo Rasulalloh, bizning ichimizda bir xotun bordur, u folchilik qilib gʻayb ishlardan xabar berur. Xalq ichida uning hurmati boʻlganligidan, oʻzaro bitmagan janjallik ishlari boʻlsa arablar uni hakam qilib, shuning hukmiga rozi boʻlgʻaylar. Din, dunYo ishlarimizda koʻp narsalarni undan soʻrar edik. Bu ishimiz ersa qandoq boʻlur? — dedilar.
Rasululloh aytdilar:
— Ulardan bundoq soʻzlarni soʻrovchi boʻlmanglar, men kelgandan keyin, u ishlarning vaqti oʻtgan, obroʻyi ketgandur. Folchilarning bir soʻzi toʻgʻri chiqar ersa, toʻqqizi yolgʻondur. Ularga ishonmoq ulugʻ gunohdur. Butxonalarni buzib, butlarni sindiringlar. Allohdan oʻzgaga nazr aytib, jon atamanglar, — dedilar.
Shu bilan Rasulullohning bergan javoblariga qanoatlanishib, oʻz yerlariga qaytdilar.

## BANI BALIY QABILASINING ELCHILARI

Bani Baliy qabilasining raislari ersa Abu az-Zubayb degan kishi edi. Alar shu qavmdan yolgʻiz oʻzi ilgariroq kelib iymonga musharraf boʻlgan Ruvayfe' degan sahobaning uyiga kelib tushdi. Bu kishi erta bilan mehmonlarini boshlab Rasululloh ziyoratlariga chiqdi. Ul zot sahobalar bilan masjidda oʻltirgan edilar. Alar Rasulullohni koʻrib salom berishdi ersa:
— Ey Ruvayfe', bular kimlardur? — deb soʻradilar.
— Yo Rasulalloh, bular menim qavmim boʻlurlar. Oʻzlari iymon keltirib va ham qavmlari tarafidan elchi boʻlib kelibdurlar, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Ey Ruvayfe'! Senga marhabo, xush kelding, sening qavmingga marhabo. Alloh yaxshi koʻrgan bandalarini Islom diniga boshlagʻay, — dedilar.
Raislari olgʻa oʻtib, Rasulullohga yaqin kelib oʻltirdi. Soʻngra:
— Yo Rasulalloh, biz sizga iymon keltirgani keldik. Siz Alloh yuborgan haq Paygʻambar ekansiz, endi aniq bildik. Islom dinidan oʻzga dinlarni, yaxshi-yomon rasm-odatlarini barini tashladik, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Hamdu sano ul Xudogakim, sizlarni Islom diniga kirgizdi. Avvalgi diningizda qolib oʻlganlar tamugʻ oʻtida boʻlgʻaylar, — deb.
U yana aytdi:
— Yo Rasulalloh, men ersam qoʻnoqsevar kishi erurman. Osh-ovqat berib mehmon kutishni yaxshi koʻrurman. Shu qilgan ishimdan men uchun ajr-savob boʻlurmi? — deb soʻradi.
Anda Rasululloh:
— Kelgan qoʻnoqlaring boy-kambagʻal boʻlsin, ularga bergan ziyofating ersa Xudo yoʻlida sadaqa qilgʻudek boʻlur. Albatta, undan ajr-savob olursan, — dedilar.
U yana soʻradi:

— Mehmonning ziyofatini qilmoq necha kungacha uy egasiga lozim bo‘lur?
Rasululloh aytdilar:
— Kelgan mehmonni uch kungacha kutmak vojibdur. Bundan ortig‘i sadaqa bo‘lur. Mehmonga lozimdurki, tushgan joyiga og‘ir kelgudek ish qilmagay.
— Yo Rasulalloh, egasi yo‘qotgan qo‘y-echkilarni cho‘llarda topar bo‘lsam, ularni olg‘ali bo‘lurmu?
— Albatta, uni olishing kerakdur. Yo‘q esa bo‘riniki bo‘lur. So‘ngra egasi chiqar ersa, berishing lozimdur.
— Agar yo‘qolgan narsa tuya bo‘lsa, unga yo‘liqib qandoq qilurmiz? — dedi.
— U bilan ishing bo‘lmagay, egasi o‘zi topib olgay,— dedilar.
Shu bilan Rasululloh oldilarida uch kun turishib, so‘ngra o‘z ellariga qaytdilar.

## ZI MURRA ELCHILARI

Zi Murra qabilasidan o‘n uch kishi elchi bo‘lib, Madinaga keldilar. Boshchilari ersa Horis ibn Avf degan kishi erdi.
Undan Rasululloh:
— Yurtinglar qanday? — deb so‘radilar.
Anda ul:
— Duo qiling, Yo Rasulalloh, yil quruqchilik keldi. Qahatchilik boshlanib, chorva mollarimiz qirildi, ko‘p og‘irchiliklar kechirmakdamiz, — dedi.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam qo‘l ko‘tarib:
— Ey bor Xudoyo, bularning yerlariga rahmat yomg‘irini yog‘dirgil, — deb duo qildilar.
Bir necha kun turishgandan keyin elchilarning har birlariga o‘n uqiya kumush, raislariga o‘n ikki uqiya kumush hadya berib, qaytmoqqa ruxsat qildilar. O‘z yerlariga kelsalar, yomg‘irlar yog‘ib qahatchiliklar ko‘tarilmishdir. Hisob qilib ko‘rsalar, naqr Rasululloh sollallohu alayhi vasallam duo qilgan vaqtda yog‘mishdur.

## HAVLON QABILASINING ELCHILARI

Havlon qabilasi Yaman viloyatida yashar edilar. Bulardin o‘n ikki kishi elchi bo‘lib Madinaga kelishdi. Rasululloh bilan ko‘rishgan so‘ngida shundoq so‘z aytdilar:
— Yo Rasulalloh, biz ersa sizni ko‘rmay turib Allohga iymon keltirdik. Sizni Allohdan kelgan haq Payg‘ambar deb eshitdik, uzun yerlarni bosib ziyoratingizga keldik. Bizni haq yo‘lga solgan, haq yo‘lini ko‘rsatgan Allohdan va uning Payg‘ambaridan minnatdormiz.
Anda Rasululloh:
— Sizlarning bu safarda bosgan har bir qadaminglarga Alloh taolo ajr-savoblar bergay. Har kim Madinaga kelib meni ziyorat qildi ersa, qiyomat kunida menim omonimda bo‘lg‘ay, — deb so‘z aytdilar:
Ular bu so‘zni anglagach:
— Yo Rasulalloh, naqadar muborak ishdur bu safarimiz, — dedilar.
So‘ngra Rasululloh:
— «Am anas» (yoki «Imyonus») nima bo‘ldi? — deb ulardan so‘radilar.
Bu ersa Havlon qabilasi topinadurgan Islomiyatdan ilgarigi butlari edi.
Anda ular:
— Bashorat bo‘lg‘ay, Yo Rasulalloh, mundog‘ gumrohlikdan bizni Alloh qutqazib, uning o‘rniga Siz keltirgan Islom dinini ato qildi. Ul butxonada aljigan chol, esi ketgan kampirlardan boshqa hech kim qolmadi. Bu yerdan qaytib borganimizda uni buzib tashlagaymiz, inshaalloh. Uzun yillar unga aldandik, undan ko‘p fitnalar ko‘rdik, —

deyishdi.
Anda yana Rasululloh:
— Koʻrgan fitnalaring eng ulugʻini bizga gapirib bergil, — dedilar ersa, ular:
— Yo Rasulalloh, oʻtgan yillarning birida qattiq quruqchilik boʻldi, yerdan ekin unmay ocharchilik boshlandi. Biz yemagan narsa qolmadi. Soʻngra oʻzaro maslahatlashib qoʻlimizdagi bor narsalarimizni sotib, shuning puliga yuz hoʻkiz oldik. Barchamiz yigʻilishib «Am anas» butimizdan yomgʻir soʻrab, uning oldiga keldik. Unga atab yuz hoʻkizni qurbon qildik. It-qushlar yesin deb, oʻzimiz qarab turdik. Yoʻq esa, ulardan ham biz muhtoj edik. Shu soatdan boshlab yomgʻir yoqqani turdi. Shundoq koʻp yogʻdikim, tuyalarimizning toʻqimlari yomgʻir suvi bilan koʻmildi. Toʻqchilik boshlanib, ocharchilik koʻtarildi. Ana, «Am anas» butimiz yomgʻiryogʻdirdi, tilagimizni berib, bizga ne'mat yetkuzdi, — deb quvonchlik bilan tarqashdik. Undan koʻrgan fitnamizning ulugʻrogʻi shu edi. Qaysi bir vaqtlarda oʻzaro janjallashib qolsak, uning oldiga borur edik. Foyda ziyonimizga hukm chiqarib gapirur edi, — dedilar.
Anda Rasululloh aytdilar:
— But ogʻzidan sizlarga soʻzlaguvchi ersa shaytondur. Butlarda ilohiy quvvat bor deb ishonishlariga shunday ishlar sabab boʻlmish edi.
Soʻngra ular Islom dinining asoslarini, undagi farz, vojiblarini soʻrashdilar. Bu narsalarni Rasululloh bayon qilib, ularni qanoatlantirdilar. Soʻngra shundoq marhamat qildilar:
— Qilgan ahdlaringni buzmanglar. Ahdiga vafo qilmoq iymon alomatidur. Omonatga xiyonat qilmanglar. Xiyonat qilmoq Islomda haromdur. Qoʻshni haqini yaxshi saqlanglar, hech kimga zulm qilmanglar. Zulm qiyomatda zulmat boʻlur. Zolimlar qorongʻulikda qolgʻay.
Shu bilan bir necha kun oʻtib, ketar vaqtida har birlariga oʻn ikki uqiya kumushdan hadya berib, ruxsat qildilar.

## BANI MUHORIB ELCHILARI

Bani Muhorib qabilasidan oʻn nafar odam elchi boʻlib, Madinaga kelishdi. Raislari ersa Xuzayma ibn Savod degan kishi edi. Hijratdan ilgari Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makkada oʻn uch yil turdilar. Har kuni Ukoz, Zulmajoz degan mashhur bozorlarda va haj mavsumi kelganda Arafot, Minoga yigʻilgan butun arab qabilalarining har birlari ustiga kelib, Rasululloh oʻzlarini tanitgandan keyin ularni Islomga da'vat qilar edilar. Yuqorida buning bayoni oʻtgandur. Ana shu chogʻda Rasulullohga eng qattiq ozor shu qabiladan yetgan edi.
Alar:
— Agar sendan biror yaxshilik chiqar ekan, unda oʻz qarindosh-urugʻing Quraysh xalqi nechuk sening yoʻlingga kirmadilar? Oʻz qavmingni qoʻllayolmasang, boshqalarga qanday foyda yetkura olursan? — degan qoʻpol soʻzlar bilan Rasulullohga qattiq ozor berishgan edi.
Shuning uchun oʻzlari bek xijolatda edilar. Bu bechoralar qaydan bilgaykim, Rahmatanlilolamin tojini kiygan «Vainnaka laalo xuluqin azimin» yorligʻini taqqan sarvari olam, Rasuli akram sollallohu alayhi vasallamning quyosh koʻzgusidek koʻngillariga olam xalqining ozorlaridan zarrachalik chang qoʻnmaganligini.
Bayt:
Haq sening vasfingda aytmish Rahmatanlilolamin.
Ham tufaylingdan yaratmish oʻn sakkiz ming olamin.
Shundogʻ qilib bu elchilar Rasululloh bilan koʻrishgandan soʻngra oldilarida uzunroq oʻltirishib qoldi. Anda Rasululloh ular ichida bir kishiga qarab turib:

— Sen bilan qaysi joyda ko‘rishgan edim? — dedilar.
U kishi:
— Yo Rasulalloh, meni hijratdan ilgari Ukoz bozorida ko‘rib, dinga da’vat qilgan edingiz. Sizga ozor berib, ko‘p yomon so‘zlar aytib qaytargan edim, — dedi.
— Ha, shundog‘ bo‘lgan edi, — dedilar.
So‘ngra ul:
— Yo Rasulalloh, o‘shal kunlarda mendan qattiqroq sizga dushmanlik qilgan kishi yo‘q edi. Islom dinidan hammadan ko‘proq nafrat qilgan men edim. Hamdu sano ul Allohgakim, ko‘rmasdan turib iymonga musharraf bo‘ldim, o‘lmasdan ilgari sizni ko‘rdim. O‘shal chog‘da siz bilan ko‘rishgan menim yo‘ldoshlarim hammasi johiliyat dinida o‘ldilar. Ilgari sizga og‘ir so‘zlar aytib, qattiq qarshilik ko‘rsatgan edim. Shu gunohim kechilarmikin, Allohdan tilab bering, Yo Rasulalloh, — dedi.
Anda Rasululloh:
— «Alislomu yajubbu ma qoblahu», ya’ni Islom o‘zidan ilgari har qanday gunohni yo‘q qilgay, — dedilar.
So‘ngra Rasululloh bularning raislari Xuzayma ibn Savodning yuzini qutlug‘ qo‘llari bilan siladilar ersa, yongan chirog‘dek yarqirab, yuzi nurlik bo‘ldi. So‘ngra bularga ham hadyalar berib qaytmoqqa ruxsat berdilar. Raziyallohu anhum.

## SUDO QABILASINING ELCHILARI

Sudo qabilasi ham Yaman arablaridan erdi. Boshqa qabilalar kabi elchilar yuborib Islomga kirishdan to‘xtalib turdilar. Arab tuprog‘ida Islom dini kirmagan qabila ham qolmagan edi. Rasululloh buni angladilar ersa, Qays ibn Sa’d qo‘mondasida to‘rt yuz kishilik bir firqa askar Sudo ustiga yubormoqchi bo‘ldilar. Bu askarning ko‘targan jihod tug‘lari oq bo‘lib, bayroqlari qoradan edi. Shu hol ustiga u qabiladan bir kishi kelib qolib, bu voqeani angladi. Darhol Rasulullohga kirib:
— Yo Rasulalloh, men ersam o‘z qabilam tomonidan vakil qilib yuborilgan edim. Agar bu askarni yubormay to‘xtatur ekansiz, ularning Islom dinini qabul qilishlariga o‘zim kafilman, — dedi.
Bu so‘zni anglagach, Rasululloh askarni to‘xtatdilar. U kishi ersa tezlik bilan Madinadan chiqib o‘z yurtiga yetdi. Qabilasiga voqeani tushuntirgach, ulardan o‘n besh kishini elchilikka olib, yana Madinaga qaytdi.
Ansor sahobalardan Sa’d ibn Uboda uyiga tushib, aning mehmoni bo‘ldilar. U ham alarga ko‘p hurmat ko‘rsatdi. So‘ngra kelib, Rasululloh bilan ko‘rishgach, barchalari shahodat aytib, Islom diniga kirdilar. O‘z yerlariga borishgandan keyin bular orqali butun qabilaga Islom dini tarqaldi.
Yuqorida yozilgan qabilalardan boshqa yana har tomondan ko‘plab elchilar kelishgan edi. Rasulullohning husni xulqlarini ko‘rib, rozi bo‘lmagan hech kim qolmagan edi. Arabistonning har tomonlaridan kelgan elchilar ersa Islom dinining asoslarini o‘rgangach, Rasulullohdan hadyalar olib, o‘z yurtlariga qaytur edilar. Mana shu kelgan elchilar orqali butun Arabiston tuprog‘ida tezdan Islom dini tarqala boshladi.
Yuqorigi Sudo qabilasidan alarning Islom dinini qabul qilishlariga sababchi bo‘lgan Ziyod ibn Horis degan kishi edi. O‘z yeriga qaytar chog‘ida:
— Yo Rasulalloh, bizning joyimizda bir qudug‘imiz bordur. Qish mavsumi kelishi bilan uning suvi ko‘payib barchamizga yetadur. Yozga chiqib kunlar isigach, ozayib qolganlikdan, ichishga suvimiz yetishmay atrofga tarqalib keturmiz. Musulmonchilik yangidan kirgan joylarda biz uchun bu ish xatarlikdur. Duo qiling, Alloh taolo bu qudug‘imizning suvini mo‘l qilib, barakot bergay, — dedi.

Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam yerdan yetti dona mayda tosh oldilar. Ularni kaftlarida uqalab turib, so'ngra ani Ziyodga berdilar va:
— Har biriga «Bismillah» aytib, ul quduqqa tashlagil, — dedilar.
Borgandan keyin Rasululloh aytganlaridek qildi ersa, u quduq suvi qishin-yozin mo'l bo'lib, butun qabilaga yetib oshar bo'ldi. Sollallohu alayhi vasallam.

## NAXA' QABILASINING ELCHILARI

Naxa' qabilasi Yaman viloyatida yashaydigan katta bir qabiladur. Arabistonda Rasulullohga kelgan elchilarning eng so'ngisi edilar. Bular kelmasdan ilgari Rasulullohning elchilari Mu'oz ibn Jabal Payg'ambarimizning nomalarini topshirib, ularni dinga da'vat qilmish edi. Butun qabila u kishi qo'lida musulmon bo'lgan edi. So'ngra boshliqlaridan ikki yuz kishini elchi qilib, Rasululloh oldilariga yubordilar. Rasululloh bilan ko'rishgach, ular ichida Zurora ibn Amr degan bir kishi:
— Yo Rasulalloh, men ersam shu yo'li safarimda kelayotib bir tush ko'rib, undan ko'p taajjubda qoldim, — dedi.
Rasululloh:
— Nima ko'rding? — deb so'radilar.
Ul aytdi:
— O'zimni qabila ichida bir urg'ochi eshakni minib turganimni ko'rdim. Shu chog'da ul eshak tug'di, qarasam bir ola echkining bolasini tug'ibdur. Eshakdan echki bolasi tug'ilganini ko'rib, hayron qolib turdim, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Uyingdagi xizmatchi cho'ri xotin sendan bo'g'oz bo'lmishdur. Ul esa o'g'il tug'mishdur, sening o'z bolangdur, — dedilar.
Ul aytdi:
— Yo Rasulalloh, nechuk ola bo'lur?
Rasululloh sekingina uning qulog'iga:
— Sen yashirib yurgan tanangda olang bordur, u narsa bolangda ko'rilmishdur, — dedilar.
Anda ul:
— Ulug' Alloh nomi bilan qasam qilurmankim, sen Allohning ulug' Payg'ambari ermishsan. Mendagi bu sirni hech kim bilgani yo'q edi, senga Alloh bildirmishdur, — dedi.
Elchilar haqida yozgan so'zlarimizning eng oxiri shu yerga yetdi.
O'qituvchi mo'minlarga yetarlik bo'lg'anlikdan qolganlarini ham qoldirmay yozmoqni ko'p lozim topmadim. Boshqalarini ham yozib, bu maqsad ustida kitobimni eng oxiriga yetkizmagim uchun, ey ulug' Tangrim, ojiz qulingga o'zing madad bergaysan, omin.

# RASULULLOHNING MO'JIZALARI

## RASULULLOH SOLLALLOHU ALAYHI VASALLAMNING MO’JIZALARI

Dastlab «mo‛jiza» degan so‛zni o‛qiguvchilarga tushuntirib o‛tamiz. Aning uchunkim, so‛z qilishdan maqsad tushuntirmakdur. Kitob o‛qimoqdan maqsad uning ma’nosini bilib, ma’lumot olmoqdur. Alloh taolo o‛z ulug‛ qudrati bilan barcha olamni yaratdi. Ya’ni, burun hech nimarsa yo‛q edi, yo‛qdan bor qildi. Sonsiz olam ichida odamni yaratdi. Olam yaratmoqning hikmati odam yaratish edi. Odam yaratishdan maqsadi o‛zini tanitish, ularga to‛g‛ri yo‛l ko‛rsatish edi. Shuning uchun Alloh taolo, bir rivoyatda aytilishicha, bir yuz yigirma to‛rt ming, ikkinchi rivoyatda aytilishicha, ikki yuz yigirma to‛rt ming Payg‛ambarlarni insonlarga elchi qilib yubordi.

Endi o‛ylab qarasak, har bir kishiga ochiq ma’lumdirkim, bir podsho yoki bir hukumat bir kishini o‛z tomonidan xizmat uchun bir yoqqa yubormoqchi bo‛lsa, qoida-qonun shuldurkim, albatta, uning qo‛liga boshqalar ishongudek qilib tamg‛alarni bostirib, hujjat xatini berurlar. Mana shunga o‛xshash ulug‛ qudratli Alloh taolo o‛zi yuborgan Payg‛ambarlarini haqliklariga hujjat bo‛lishi uchun ularning har birlariga har turlik mo’jizalar bermishdur. Agar bundoq bo‛lmagan taqdirda Xudo tarafidan kelgan Payg‛ambarlar o‛z qavmlari oldida xijolatga qolurlar edi. Agar alar kelib qavmlariga:

— Sizlarni oy va kun, yulduz va yerlarni yaratguvchi Tangringiz tomonidan yalovchi bo‛lib keldim. O‛z so‛zini sizlarga yetkuzmak uchun meni yubordi, — desalar,

— Bu so‛zingga hujjating bormi? — deb kishilar undan so‛rasa, nima ayturlar? Dalilsiz quruq so‛z hech o‛rinda qabul qilinmas. Mana shuning uchun mo‛jiza ko‛rsatmagan payg‛ambar dunyoda yo‛qdur. Hech bir payg‛ambarni Xudo mo’jizasiz yubormagandir. Otamiz Odamdan boshlab Muhammad Payg‛ambarimiz zamonlariga kelgunga qadar necha yuz ming payg‛ambarlar o‛tgan bo‛lsalar, hammalarining Xudo tomonidan berilgan mo’jizalari bordur. Lekin bizning Payg‛ambarimizning mo’jizalari o‛tgan Payg‛ambarlarga qaraganda yana ham ko‛proqdur.

Ulug‛ allomalardan ba’zilari Qur’ondan boshqa Rasulullohning mo’jizalari uch mingdan ortiqroq, deydilar.

Ammo Rasulullohga berilgan mo’jizalarning ichida eng ulug‛i ushbu Qur’ondur va uning mo’jizaligini bilmak uchun uch yo‛l bordur.

Birinchisi — bizning Payg‛ambarimiz Muhammad sollallohu alayhi vasallam ummiydurlar. Ya’ni, onadan tug‛ilganlaricha o‛qimagan, madrasa yuzini ko‛rmagan, qalam tutib xat yozmagan bir kishidurlar. Mundoq kishiga Qur’onga o‛xshash fasohat va balog‛atda eng oliy sifatga ega bo‛lgan bir ulug‛ kitobni o‛z ko‛nglidan chiqazib yozmoq hech qachon mumkin emasdur. Qalam tutmagan, harf tanimagan kishi kitob yozish buyon tursin, o‛z otini ham yozolmaydi. Bu ish ersa oqillar oldida ochiq haqiqatdur. Endi ish shundoq bo‛lgach, Rasululloh bu ulug‛ Qur’on kitobini qaydin keltirdilar? Albatta, shaksiz bu kitob Payg‛ambarimizga Allohdan kelgandur.

Jabroil nomli farishta Allohning amri bilan o‛ttiz pora Qur’onni yigirma uch yil ichida Payg‛ambarimizga keltirib tamomladi. Hojat tushgan vaqtda bir sura-yarim sura, besh-o‛n oyatlab tushirib turdi.

Ikkinchisi shuldurkim, Payg‛ambarimiz tug‛ilib, Qur’on yer ustiga tushgunchalik arablar til to‛g‛risida, so‛z darajasida shundayin rivoj topgan edilarkim, chechanlik, shoirlikning eng yuqori maqomiga yetgan edilar. Qur’on tushgan kunlarda arablar ichida o‛qimagan, yozmagan tug‛asa shoir, xatiblardan necha minglab topilur edi. Mana shundoq chog‛da Payg‛ambarimiz Xudo tarafidan bu ulug‛ mansabga tayin topdilar. Ya’ni, Payg‛ambarimiz qirq yoshga yetganlarida butun dunyo xalqiga Allohni tanitib, ularni Islom diniga da’vat

qilishlik Xudo tarafidan buyurildi.
Bu dinning qoida-qonunlarini ochiq bayon qilib, Payg‘ambarimizga Qur’on kitobini tushirdi. Boshqa mo’jizaga hojat qolmay shu kitobning o‘ziyoq Rasulullohning Payg‘ambarligiga eng ulug‘ hujjat bo‘ldi. Shundoqkim, Rasulullohga Payg‘ambarlik vahiyi kelgach, xalq ichiga kirib ochiqdan-ochiq aytdilar:
— Bilinglarkim, meni Alloh taolo sizlarga Payg‘ambar qilib yubordi. Yer ustidagi barcha insonlarni Islom diniga da’vat qilurman. Agar menga iymon keltirib qabul qilsangiz, najot topursiz. Yo‘q ersa, abadiy azobga qolursiz.
Anda ular:
— Senga dalilsiz, hujjatsiz qanday ishongali bo‘lur, bosh-oyog‘i bilinmagan bir so‘z bilan o‘z dinimizni nechuk tashlagaymiz? — deb Rasulullohdan hujjat so‘radilar ersa, darhol Qur’ondan bir qisqaroq sura o‘qib:
— Mana menim hujjatim, bu so‘z Allohdan kelmishdur, menim barhaq Payg‘ambarligimga shu o‘qiganlarim dalildur. Bu oyatlar Alloh so‘zidur, maxluq so‘zi emasdur. Alloh so‘zini o‘zga hech kimarsa so‘zlay olmagay. Maxluq so‘zini har kim so‘zlay olgay. Agar menim shu so‘zimga ishonmas ersangiz, Muhammad Qur’onni o‘zi ko‘nglidan to‘qib chiqardi desangiz, qani bo‘lmasa, sizlar ham shunga o‘xshash birorta surani, yoki besh-o‘n oyatni o‘z ko‘nglingizdan to‘qib chiqaringlar-chi! Agar sizlar ham shunga o‘xshash oyat to‘qib chiqarur bo‘lsangiz, ul chog‘da meni yolg‘onchi qilmoqqa, albatta, haqqingiz bordur. Lekin aniq bilurman «Inno a’tayno» kabi qisqacha bir sura keltirmakka ham kuchingiz yetmaydur, bu ishga ojiz erursiz. Yo‘q esa, qani shunga o‘xshash bir sura keltiringlar-chi! Shu bilan osongina ishimiz ayrilsun, o‘rtamizdagi talashgan masalamiz tezroq hal bo‘lsin, — deb ularni qistagali turdilar.
Mana shu kunlarda Rasulullohni quvvatlab ushbu oyat Allohdan tushdi:
«Qul lainijtama’atil insu val jinnu ala an ya’tu bimisli hazal Qur’ani la ya’tuna bimislihi va lav kana ba’zuhum li ba’zin zahiron».
Ya’ni «Aytgil, (ey Muhammad), Qur’onga o‘xshash bir kitob chiqarmoqchi bo‘lib barcha insu jinlar yig‘ilishsalar ham, ular bir-birlariga yordamlashsalar ham, undoq Kitobni chiqarolmagaylar», dedi.
Allohning bu degani albatta to‘g‘ridur. Chunki Rasululloh qirq yoshga kirganlarida payg‘ambarlik keldi. Oltmish uch yoshga kirganlarida vafot topdilar. Yigirma uch yil xalqni Islom diniga da’vat qildilar. Shu muddat ichida Rasululloh sollallohu alayhi vasallam har doim:
— Agar Qur’onni inkor qilib, bu kitobni Alloh so‘zi emas, mahluq so‘zidur deb gumon qilsangiz, sizlar degandek bu kitob Alloh so‘zi bo‘lmay, balki men o‘zim chiqargan so‘z bo‘lsa, sizlar ham birorta surani yoki besh-o‘n oyatni Qur’onga o‘xshatib yasab chiqarmoqqa, albatta, qudratingiz yetgay, o‘zingiz o‘ylaganingizcha men aytgan so‘zlarni nechuk siz aytolmagaysiz? Ichingizda necha minglab so‘z ustalari, shoir, xatiblaringiz bordur. Barchalaringiz yig‘ilishib birlashinglar, yordamlashinglar, har qandoq qilib ham bo‘lsa, o‘n oyat to‘qib chiqazib, meni mot qilinglar, — deb har vaqt ularni qistar edilar. Rasulullohdan shunchalik so‘z eshitib xijolatga qolsalar ham hech birlari bu ishning uddasidan chiqa olmadilar.
Musaylama Kazzobga o‘xshash shaqovatda qolgan ba’zi birovlari o‘z gumonicha Qur’onga o‘xshatdik, deb besh-o‘n og‘iz so‘z rostlab chiqargan bo‘lsa ham, butun arablar ichida kulgu bo‘ldi, o‘z tarafdorlari oldida sharmanda bo‘lib rasvosi chiqdi. Endi haqiqat izlagan har bir kishi oldida ochiq ma’lum bo‘ldikim, Qur’on Allohning so‘zidur, banda so‘zi emasdur.
Agar Qur’on inson so‘zi bo‘lib, Muhammad alayhissalom buni o‘zi ko‘nglida o‘ylab chiqargan bo‘lsa, shunchalik uzun muddatlar o‘tib, nima uchun birorta odam besh-o‘n

oyat bo'lsa ham Qur'onga o'xshash so'z chiqara olmadi?
Albatta, Unga o'xshash qilib, inson tarafidan chiqarmoq mumkin emasdur. Chunki Alloh taolo azaliydur. Aning so'zini boshqalar hech bir chiqara olmaydilar.
Yana Qur'on Alloh so'zi ekaniga ikkinchi dalil shulki, o'tgan zamondagi g'ayb ishlardan va vahiy tushib turgan vaqtning g'ayb ishlaridan, kelajakdagi bo'ladigan bir necha g'ayb ishlardan Qur'on xabar bermishdur. G'ayb ishlarni ersa Allohdan o'zga hech kim bila olmagay. Qur'onda aytilmish g'ayb xabarlari ersa qandoq aytilgan bo'lsa, shundoqcha chiqqanligi bugun ummatlariga ma'lumdir. Agar vahiy orqalik Alloh bularni bildirmagan bo'lsa, Rasululloh bu g'ayb ishlarni qanday bildirur edilar?
Endi Qur'onda aytilgan g'ayb ishlardan ba'zi birlarini bu o'rinda keltiramiz.
Alardin biri shul erdikim, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam hijratdan ilgari Makkada turgan zamonlarida Eron podshosi bilan Rum podshosi orasida urush ochildi. Rum xalqi u zamonda nasoro dinida bo'lib kitobiy kofir edilar.
Eron ahli ersa majusiy dinida bo'lib, otashparast edilar. Rasululloh zamonlarida Eron bilan Rum oralarida ikki yil urush bo'lgan edi. Har vaqt bular urush qilsalar, arab mushriklari Eron tarafdori bo'lib, ularning g'alabasini tilar edilar. Agar Eron hukumati g'alaba qozonur ersa arab mushriklari:
— Mana bizning tarafdorlarimiz sizlarning tarafdorlaringiz ustidan g'alaba qildi. Biz bu ishdan fol ko'rdik, har qachon biz bilan urush qilsangiz, biz g'alaba qilurmiz, — der edilar.
Hijratdan ilgari Eron podshosi Rum ustiga askar yubordi. Ikki qo'shin Suriya tuprog'ida to'qnashdilar. Bu urushda Eron g'alaba qozondi. Buni anglashib mushriklar bek suyundilar. Musulmonlar ma'yus bo'ldilar. Bu ish ersa Rasulullohga og'ir keldi. Ana shu chog'da Rasulullohga tasalli bermoq uchun Alloh taolodan bu oyat nozil bo'ldi:
«G'ulibatir-Rumu fi adnal arzi vahum min ba'di g'alabihim sayag'libuna fi biz'i siniyna».
Ya'ni, «Rum askari Shom yerida Eron askaridan yengildi. Ko'p uzoq o'tmay bir necha yil ichida Rum askari Fors askarini yenggaylar» demakdur.
Bu oyat tushgandan so'ngra Hazrati Abu Bakr Siddiq Quraysh majlisiga chiqib:
— Ko'p ortiqcha suyunib ketmanglar. Alloh taolo bizning Payg'ambarimizga xabar berdi, bu yaqin zamonlarda Rum bilan Fors yana urushgaylar, bu urushda ersa Rum podshosi yengadur, — dedilar.
Bu so'zni anglab Quraysh mushriklarining g'azabi qo'zg'aldi. Ulardan Umiyya ibn Xalaf turib Hazrati Abu Bakrga dashnom berib:
— Bu so'zing yolg'ondur, — dedi.
Anda Hazrati Abu Bakr Siddiq:
— Ey Xudo dushmani, sen yolg'onchi kazzobdursan, — dedi ersa, ul aytdi:
— Andoq bo'lsa o'rtamizda o'n tuyadan garov bog'lashaylik. Kimning so'zi rost bo'lsa tuyalar uniki bo'lsin.
Har ikki tomon bu so'zga kelishib garov bog'lashdilar. Bu ishga uch yil muddat qo'ydilar.
Rasululloh bu so'zni anglagach, Abu Bakr Siddiqqa aytdilarkim:
— Garov tuyalarini ko'paytirib, muddatni uzun qo'ygil.
U ersa qaytadan borib tuyani yuzga, muddatini to'qqiz yilga keltirdi. Shuning bilan bu so'zdin yetti yil o'tganda, Rum va Eron qaytadan urush boshladilar. Ammo Qur'on aytgandek, Rum podshosi bu urushda eroniylarni qattiq yengdi. Garovga qo'ygan yuz tuyani Hazrati Abu Bakr Siddiq oldilar. So'ngra tuyalarni Rasulullohning buyruqlari bilan Xudo yo'lida sadaqa qilib, kambag'allarga ulashib berdilar.
Yana Qur'onda aytilgan g'ayb xabarlarning birisi shuldurki Fath surasida bu oyat keldi:
«Liyuzhirahu aladdini kullihi».
Ya'ni «Alloh taolo Muhammadni Islom dini bilan dunyoga yubordi. Bu din ersa kelajakda

barcha dinlarga g'alaba qiladi», demakdir.
Sharqda Xitoy xonligini bo'ysundirgudek, G'arbda Andalus, Ispaniya, Portugaliya, yarim Fransa Toriq ibn Ziyod qo'lida fath bo'ldi. Usmonli turk sultonlaridan Sulaymon Qonuniy davriga kelganda butun Ovrupo davlatlari buning taxti oldida tiz cho'kib, bosh egmakka majbur bo'ldilar.
Yuqorigi oyat mazmuniga barchalarini iqror qildilar. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytganlaricha, oldimizdagi kunlarning birida Islom dini, inshaalloh, yana bir karra yer yuzini qoplagay. Dinsizlik shumligidan kelib chiqqan xiyonatlar yer ustidan ko'tarilgay. Aning o'rniga haqlik, adolatlik hukm surgay, yer osti xazinalari yuzaga chiqarilgay. Ana u chog'da barcha barobar boy bo'lib, zakot olg'udek kambag'al kishi qolmagay. Bu ishning bo'lishi hadislarning mazmunicha Hazrati Imom Mahdiy xuruj qilib, Hazrati Iso osmondan tushganda bo'lg'ay. Yana Qur'onda kelgan g'ayb xabarlarning birisi ushbu oyatdur:
«Inna nahnu nazzalnazzikra va inna lahu lahafizuna».
Ya'ni, «Biz Qur'onni yer ustiga tushirdik, endi uni o'zimiz saqlaymiz», demakdur.
Alloh taolo Qur'onni tushirgandan so'ngra uni saqlaymiz, deb o'zi va'da qildi. Alloh aytganidek, shu kungacha Qur'onni o'zi saqlab keldi. Qur'onning kelganiga bir ming uch yuz sakson yil bo'lmishdur. Mana shunchalik uzun muddat ichida Qur'ondan bir harf ham bo'lsin ortiq yoki kam bo'lmadi. Yo'q esa, din dushmanlari Qur'onni buzmoqqa ko'p qasd qilgan edilar, va'dasi bo'yicha Alloh taolo alarga yo'l bermadi. Yuqorigi oyatning mazmuni amalga oshdi. O'tgan Payg'ambarlarga tushgan Qur'ondan boshqa kitoblar ersa o'zlaridan keyin ko'p zamon o'tmay, ummatlari tomonidan buzilishga turdi. Tavrot, Injil oyatlarini o'g'irladilar. Bu kitoblarning ko'p joylarida o'zgarishlar bo'ldi. Chunki bularni saqlash vazifasi har Payg'ambarning o'z ummatiga topshirilgan edi.
Qur'on Alloh so'zi ekanligiga ochiqdan-ochiq yana bir dalil shulki, otamiz Odam Safiyullohdan boshlab yigirma sakkiz payg'ambarning qissalari Qur'onda aytilmishdur. Nuh qavmi to'fon suvi bilan, Hud qavmi shamol bilan, Samud qavmi qattiq tovush bilan halok bo'lganliklari Qur'onda bayon qilinmishdur. Bulardan boshqa o'tgan ummatlar voqealari, Namrud, Fir'avn qissalari keltirilmishdur. O'shal zamondagi Yahud nasoro olimlari o'zlari iqror bo'lib, Qur'onda aytilmish shu qissalarni tasdiq qildilar. Chunki Tavrot, Injil va boshqa samoviy kitoblarda ham bu qissalarning bayoni bor edi. Qur'on xabari to'g'ri chiqqach, yolg'on deyishga yo'l topolmadilar. Endi o'ylab qaraylik, agar bu so'zlar Payg'ambarimizga Alloh taolodan bildirilmagan bo'lsa, Rasululloh bularni qaydin bildilar, kimdan o'rgandilar? O'zlari o'qimagan, madrasa ko'rmagan bo'lsalar, bunday kishiga bu so'zlarni bilmak hech mumkin emasdur. So'z topolmagan dushmanlar yahud, nasoro olimlaridan o'rganib olib ayturmikin desalar, bu ish aqldan yiroqdur. Chunki umrlari ichida ikki martagina Shom safariga chiqdilar. Birinchisida, o'n ikki yoshlarida bo'lib, ikkinchisida, yigirma to'rt yosh edilar.
Keyingi safarlarida Busro shahrida Nasturo rohib Rasulullohni ko'rdi. Bu kishi ersa Tavrot, Injilda Payg'ambarimizning sifatlarini o'qimish edi. Oxirzamon Payg'ambari Arabistonda Makka shahrida tug'iladi. Yigitlik vaqtida Shom tuprog'iga qadami yetgay deb, Rasulullohni ko'rmakka mushtoq bo'lib savmasi ustiga chiqib o'ltirgan edi. Shu chog'da Quraysh karvoni bilan Rasululloh sollallohu alayhi vasallam shu joyga kirdilar. Nasturo rohib darhol savmasidan chiqib Rasululloh bilan ko'rishdi. Tavrot va Injilda sifatini ko'rgan oxirzamon Payg'ambari aniq shu kishi ekanligini bildi. Bir necha soat suhbatlashgandan so'ngra Rasulullohga shahar ichiga kirmaslikni tavsiya qildi. Uning maslahatiga kirib, shahar bozoriga bormay, mollarini shu joyda sotib qaytdilar.
Mana, Rasulullohning umr ichida qilgan safarlari va din olimlaridan ko'rgan kishilar shul edi.

Endi oqillar oldida bu ochiq masaladurkim, bir necha soat ichida boshqa bir tillik kishidan Qur'onga o'xshash kitob aytgudek darajada ilm o'rganish hech bir mumkin emasdur. Aqli o'zida bor kishilar buni xayoliga ham keltira olmagaylar. Nasturo rohibga o'xshash bir kishi emas, yana shunga o'xshash milyonlab olimlar yig'ilsanlar ham Qur'onning «Inno a'tayno» kabi bir qisqa surasini ham chiqara olmagaylar.
Ahli kitob olimlari Rasulullohni sinamoq uchun Tavrot va Injilda yozilmish birmuncha xabarlardan so'rashdilar. Muso bilan Hizr alayhissalomlarning suhbatlaridan, Yusuf alayhissalom va uning akalari haqidagi voqealaridan, Ashobi Kahf, Zulqarnayn xabarlaridan, inson ruhining haqiqati nima ekanligidan Rasulullohga savol berdilar. Vahiy orqali bu savollar Rasulullohga ma'lum bo'ldi. So'ragan savollariga qanoatlantirib javob berdilar. Alar ko'rdilarkim, Rasulullohning bergan javoblari o'z kitoblari Tavrot va Injilga to'g'ri kelib, tasdiq qilmoqdan o'zga chora topolmadilar.
Muhammad javobi to'g'ridur, deb iqror qildilar. Ba'zilari insofga kelib, iymon keltirgan bo'lsa ham kufr, hasad balchig'iga botgan bir qanchalari bu ulug' ne'matdan quruq qolishdi.
Chunki haqiqiy hidoyat Allohdan bo'lsa ham, hidoyat talab qilmoq bandaning vazifasidur. Talab qilmagan kishilarni hidoyat qilmoqqa qudrati yetsa ham uni ato qilmaydur. Banda o'z ixtiyoricha kelib tavba eshigini qoqib, Allohdan hidoyat so'ramog'i kerakdur.
Banda so'ramaguncha, ul eshikni ochmoq Allohga odat emasdur.
Endi Qur'onda xabar berilmish g'ayb ishlarning hammasini bu o'rinda yozmoqchi bo'lsak, bir kitob bo'lur. Yuqorida yozilgan so'zlarimiz ersa daryodan bir tomchidur.
Yana shuni bilmak kerakkim, Qur'onning mo'jizaligini aql ishlatgan, fikr yurgizgan kishilar boshqalardan yaxshiroq bilgaylar. Islom dinining haqligini bilgudek, haq yo'lni botil yo'ldan ajratgudek aqlni Alloh taolo barchaga bermishdur. Shunchalik aqlning bo'lishi bari insonda barobardur. Shuning uchun Payg'ambarimiz sollallohu alayhi vasallam marhamat qilib:
— «Qur'on sening foydangga hujjatdir yoki ziyoningga hujjatdur. Ya'ni, Qur'onga iymon keltirib aning yo'lida o'lsa, foydasi uchun hujjat bo'lgay, yo'q esa, ziyoni bo'lib chiqqay. Qur'on Yer ustiga kelgandan keyin unga iymon keltirib amal qilmaganlarning Xudo oldida uzr aytgudek tillari yo'qdur.
O'tgan payg'ambarlarga berilgan mo'jizalar ular dunyodan o'tgandan so'ngra ummatlari qo'lida qolgani yo'qdur. Ammo menga berilgan mo'jizalarning eng ulug'i Qur'ondur. Buni ummatlarim qo'lida qoldirdim. Unga amal qilgan kishilar ersa qiyomatgacha haq yo'ldin adashmagaylar, — dedilar.
Qur'onda 114 sura bo'lib, bir rivoyatda 6666ta oyat bordur. Bundan mingta oyat amrdur, ya'ni Alloh taoloning buyruqlaridurkim, ularni qilmoqqa mo'min bandalarni buyurmishdur. Yana ming oyat nahiydur, ya'ni, mo'min bandalarini qilmanglar, deb qaytargan ishlaridur.
«Amr» buyurmoq, «nahiy» qaytarmoqdur. Allohning buyurgan ishlari ersa barchasi yaxshilikdur, aning qaytargan ishlari bari zararlikdur. Demak, Alloh taolo insonlarni yaxshilikka buyurib, yomonlikdan qaytarmish ekandur. Yana ming oyati va'dadur, ya'ni, Alloh taolo Qur'onga amal qilgan bandalariga dunyoda oxiratda yaxshilik berurman, deb shu oyatlarda va'da bermishdur.
Yana ming oyati va'iddur, ya'ni, Qur'onga amal qilmaganlarni dunyoda va oxiratda azob qilgayman, deb shu oyatlarda qo'rqitmishdur.
Yana mingta oyat ilgarigi ummatlarning, Payg'ambarlarning tarixlaridur. Ya'ni, qaysi qavmga qaysi payg'ambar keldi? Iymon keltirgan, keltirmaganlarning hollari qandoq bo'ldi? Payg'ambarga qarshilik qilgan qavmlar boshiga xudo tarafidan qanday balolar keldi? Alarning qaysilari to'fon suvida g'arq bo'lib, ba'zilari g'azab yeli bilan halok

bo'ldilar. Horunni mol-mulki bilan qo'shib yer yutdi. Muso alayhissalom bilan Fir'avnni, Ibrohim alayhissalom bilan Namrud qissalarini, bulardan boshqa tarixiy voqe'alarni shu oyatlarda bayon qildi. Yana mingta oyat bilan ibrat olurlik har turli misollar, aql o'rgatgudek hikmatli so'zlar keltirdi.
Besh yuz oyat halol, harom narsalarni ajratmoq uchun keldi. Islom shariatidagi borliq halol harom narsalar shu oyatlar bilan ajradi.
Yuz oyat erta-kechda bandaning qanday duo qilishi kerak, Allohga qanday zikr, tasbeh aytishi lozim shularni bildiradi.
Qolmish oltmish olti oyat ersa, ularni mansux demishlardur. Buning ma'nosi ersa, bu oltmish olti oyatlarning hukmi vaqtlik yurgizilmish edi. Vaqti yetgan o'rinlariga boshqa oyatlar tushib, ilgarigi oyat hukmi to'xtaldi, demakdur. Mana shunday bo'lganni mansux oyati deb aytilur. Bundog' oyatlardan ba'zilarini Alloh taolo butunlay unutdirmish edi. Payg'ambarimiz boshliq barcha sahobalar unday oyatlarni hech vaqt esga olmaydilar. Ba'zilari esa hukmlari ko'tarilib, Qur'onda tilovatlari qolmishdur. Masalan, Kofirun surasi shundog'dir. Qolganlari ersa Qur'onda oyatlari o'qilib tilovat qilinur.
Alloh taolo mansux oyatlarini bayon qilib Baqara surasida bu oyatni kelturdi: «Ma nansax min oyatin av nunsiho na'ti bixayrin minho av misliho alam ta'lam annalloha ala kulli shay'in qodir». Ma'nosi: «Qur'on oyatlaridan hech birining hukmini ko'tarmadik yoki unuttirmadik. Agar shunday qilgan bo'lsak andin yaxshiroq, foydaliroqni yo uning o'xshashini keltirdik», demakdir.
Qur'onning boshi Fotiha surasi, oyog'i An-Nos surasi bo'lib, uning tuzilish tartibi Lavhul mahfuzning tartibiga to'g'ridur. Lavhul mahfuzdagi Qur'on qudrat qalami bilan shu tartibda yozilmish edi. Jabroil alayhissalom Qur'on oyatlarini Lavhul mahfuzga to'g'rilab Payg'ambarimizga o'qib berdilar. Payg'ambarimiz sollallohu alayhi vasallam sahobalarga buyurib shu kundagi Qur'on tartibicha qilib yozdirdilar. Qur'onning bu tartib yozilishi uning birinchi yozilishidur.
Suyaklarga, taxta parchalariga, xat yozgudek har xil toza narsalarga yozib qo'yilmish edi. Qur'onni butun yod olgan sanoqlik kishilar ham bor edi. Rasulullohning tirik vaqtlaridayoq Qur'on yozilmish ham sahobalar ko'ngillarida yodlamish edilar.
Ammo Qur'onning kitob suratiga keltirib, qog'oz ustiga yozilishi ersa Hazrati Abu Bakr Siddiq xalifalik davrida butun sahobalarning ittifoqlari bilan amalga oshirilmishdir. Hazrati Usmon davriga kelguncha butun musulmonlar o'qigan Qur'onlar ersa shu nusxadan olinmish edi. So'ngra Qur'on qiroatida ixtilof chiqqach, shu nusxadan to'rt nusxa yozdirib, Islom olamiga tarqatdi. Boshqalarini kuydirishga buyurdi. Bizning shu kunlarda o'qib yurgan Qur'onimiz o'shal Hazrati Usmon raziyallohu anhu yozdirgan Qur'on nusxalaridandur.
Qur'on «Bo» harfi bilan boshlanib «Sin» harfi bilan tugadi. Bu ikkovi qo'shilsa, «Bas» bo'lur. Ya'ni, ikki jahonni topmoqqa Qur'on yetur, demakdur.
Bayt:
Nechun «bo» birla «sin» kelmishdi Qur'on bosh oyog'ida,
Demak ikki jahonning rahbari chun «bas» demakdur.
Ammo Qur'onning dunyoga kelish tartibi esa, yozilish tartibidan butunlay boshqadur. Chunki Qur'onning birinchi vahiyda kelgani Alaq surasi edi, so'ngra Muddassir, undan keyin Muzzammildur, eng oxirgi sura ersa, Tavba surasi edi.
Qur'onning ulug' mo'jiza ekanligini yuqorida aytib o'tdik. Lekin buning mo'jizaligini bilmak uchun aql yurgizmak, fikr ishlatmak kerakdur. Aql ko'zi ochiq olimlar oldida Qur'onning mo'jizaligida hech shak yo'qdur.
Shuning uchun Alloh taolo Payg'ambarimizga ikki turlik mo'jiza bermishdur. Birisi aqliy mo'jiza, ikkinchisi hissiy mo'jizadur. Aqliy mo'jiza Qur'ondur, hissiy mo'jiza deb xalqqa

ko'rsatib turib, aqldan tashqari, odatdan tashqari bir ish qilg'anga aytilur.
Masalan, Payg'ambarimiz sollallohu alayhi vasallam Tabuk cho'lida barmoqlari orasidan ot-ulovi bilan ellik ming kishi ichib qong'udek suv chiqardilar. Rasulullohning bu mo'jizalari ersa shuncha ko'p askar ko'z oldilarida bo'lganlikdan, uning aniqligida hech gumon yo'qdur. Unga gumon qilganlar ersa, Makka shahrining borligiga gumon qilgandek bo'lib, kulguga qolgaylar. Endi biz bu o'rinda Rasulullohning hissiy mo'jizalarini bayon qilurmiz. Ma'lum bo'lgaykim, Qur'ondan boshqa Payg'ambarimiz ko'rsatgan mo'jizalari ichidagi eng ulug'rog'i «Oy yorilishi» mo'jizasidur. Buning voqeasi shunday bo'lgan edi:
Quraysh raislaridan Valid ibn Mug'iyra, Abu Jahl, Os ibn Voil va bir qancha kishilar bir to'p bo'lib, Rasululloh oldilariga kelishdi. So'ngra alar:
— Ey Muhammad, agar sen biz so'ragan mo'jizani ko'rsatur bo'lsang, u chog'da senga iymon kelturgaymiz. Qani, sen Alloh yuborgan payg'ambar ekansan, shu ustimizdagi turgan oyga ishorat qil, u ikkiga bo'linsin. O'shanda sening so'zingga ishonurmiz, — dedilar.
Shu kechasi o'n to'rt kunlik oy to'lig'i edi. Ular shu talabni qo'ygach, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam oyga barmoq ko'tarib ishorat qildilar ersa, Alloh amri bilan ikkiga bo'lindi.
Bir bo'lagi o'z o'rnida qolib, ikkinchi bo'lagi Jaro'a tog'ining to'g'risiga kelib turdi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Mana, ko'ringlar, Alloh qudratini, — deb oyga ishora qildilar.
Shundog' ulug' mo'jizani ko'rib tursalar ham yana iymon keltirishmadi.
— Muhammad bizni sehr qildi, ko'z boyladi, — dedilar.
Anda o'z ichlaridan bir kishi turib:
— Atrofdan kelgan yo'lovchilardan so'rab ko'raylik, bizni sehr qilgan bo'lsa ham, ularni sehr qila olmag'ay, — dedi.
Har tomondan keluvchi kishilardan so'radilar ersa:
— Shu tunda shu soatda biz falon joyda edik. Oy ikki bo'lak bo'ldi, ko'rdik, — deb hammalari guvohlik berdilar.
Bu bilan ham tavfiq topmadilar. Ammo mo'minlarning iymonlari yana ham ziyoda bo'ldi. Baxtsiz kishilarga ersa mundoq ulug' ne'matdan zarrachalik ham bahra yetmadi.
Bu mo'jiza hijratdan besh yil ilgari Makka shahrida bo'lgan edi. Ikki parcha bo'lib yorilgan oy ersa bir-biriga qo'shilmay bir-ikki soatcha turib, so'ngra qo'shildi. Muni ko'rdilar ersa yana iymon keltirmadilar, mana shu chog'da «Iqtarobatis-so'atu vanshaqqal-qamaru» oyati nozil bo'ldi. Ya'ni, «Qiyomat yaqinlashdi, oy yorildi», demakdur. Bu oyat mazmunidan ma'lum bo'ldikim, Rasulullohga mo'jiza bo'lib, oy yorilmish ersa, bu ham qiyomat alomatidur. Bu mo'jizaga shak keltirmak musulmon kishiga durust emasdur. Chunki bu mo'jizaning haqligi yuqorigi oyat bilan, ham hadis bilan sobit bo'ldi. Munga inkor qilish Qur'onni inkor qilish, demakdur.

## IKKINCHI MO'JIZA

Raddish-Shams, ya'ni, botib ketgan quyoshni qaytarmoqdur. Bu voqea shundoq erdikim, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Xaybar urushidan qaytishlarida butun askar bilan Sahbo' degan joyga kelib tushdilar. Shu yerda Hazrati Alining tizzasiga bosh qo'yib yotib, ko'zlari uyquga ketdi. Hazrati Ali ersa asr namozini o'qimagan edi. Uyqulari buzilmasin deb qimirlamay o'ltira berdi. Bir vaqtda Rasululloh uyqudan uyg'ondilar, qarasalar kun botmishdur.
— Asr namozini o'qidingmi? — deb Hazrati Alidan so'radilar.

— Yo Rasulalloh, uyqungiz buzilmasin deb qimirlamasdan oʻltirdim. Namoz vaqti oʻtdi, oʻqiyolmay qoldim, — dedi.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Ey bor Xudoyo, agar Ali sening xizmating va mening xizmatim uchun oʻltirgan boʻla, botgan quyoshni qaytargʻil, namozini oʻqib olsin, — dedilar ersa, darhol lop etib kun chiqdi. Hazrati Ali namozini oʻqib boʻlishi bilan kun botib, qorongʻulik bosdi.
Bundogʻ ishlarning boʻlishi Xudo qudratiga qaralsa hech narsa emasdur. Oy-kunlarning chiqishi, botishi Alloh amri bilan boʻlur. Oʻn sakkiz ming olamda aning hukmidan tashqari qilchalik ish yoʻqdur. Ishondik, iymon keltirdik, ey rabbim, iymonimizni mangulik qil. Omin!

## UCHINCHI MO’JIZA

Bu ersa daraxtlar tilga kelib Paygʻambarimizga salom berishidir. Bu mo’jizani koʻzlari bilan koʻrgan yaqin yuz sahoba rivoyat qildi. Bular ichida chahoryorlar boshliq, ulugʻ sahobalardan koʻp kishilar bordir.
Hazrati Umar rivoyat qilur:
«Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bilan gʻazot safariga chiqdik. Yoʻlda ketayotgan bir a’robiyni koʻrib:
Qayon borursan? — deb soʻradilar ersa:
Uyimga borurman, dedi.
Shunda ul zot:
Yaxshilik topmoqqa qandaysan? — deb edilar, u nimadur dedi.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Meni Alloh taolo butun Yer ustiga Paygʻambar qilib yubordi, yaxshilikka yetganing shuldur, deb marhamat qildilar.
A’robiy:
— Men sening Paygʻambarligingni qaydin bilurman? Bu aytgan soʻzing rostligiga kim guvohlik bera olur? — dedi.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam soy ichida koʻrinib turgan bir tup daraxtga qarab:
— Ana shu daraxt menim Paygʻambarligimga guvohlik berur. Sen unga borib, seni Rasululloh chorlaydi degil, kelib guvohlik bersun, — dedilar.
A’robiy borib u yogʻochga shu soʻzni aytdi. Daraxt oldi, orqa, ikki yoniga egilib qimirladi. Yer yorib tomirlarini sudraganicha toʻgʻri Rasululloh oldilariga kelib:
«Assalomu alayka yo Rasulalloh», deb salom berdi.
A’robiy:
— Daraxtga buyurgil, yana oʻz oʻrniga qaytsun, — dedi.
Rasululloh amr qildilar ersa, ildizlarini chuvalandirganicha qaytib borib, oʻz joyiga oʻrnashdi. Bu ulugʻ mo’jizani koʻrgan a’robiy darhol iymon keltirdi. Soʻngra:
— Yo Rasulolloh, ruxsat bering, sizga sajda qilurman, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Maxluqqa sajda qilmoq durust emasdur. Agar tuzuk boʻlsa edi, xotinlar erlariga sajda qilsun, deb buyurgay edim, — dedilar.
— Yoʻq esa ruxsat bering, qoʻl-oyogʻingizni oʻpayin,— dedi.
Oʻpishga ruxsat qildilar.
Pir-ustozlar oyoq-qoʻllarini oʻpmaklik shundan qolgandur.

## TOʻRTINCHI MO’JIZA

Bir kuni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makka ko‘chalarining birida kelayotib Rukona degan bir kishiga yo‘liqib qoldilar. Bu ersa Quraysh yigitlari ichida eng atoqlik bahodirlardan edi. Uni ko‘rib:
— Ey Rukona, Xudodan qo‘rq. Men Allohning payg‘ambaridurman, iymon keltirib, musulmon bo‘lg‘il, — dedilar.
Anda ul:
— Ey Muhammad, Payg‘ambarligingga bir alomat ko‘rsatur bo‘lsang iymon keltirur edim. Dalil, hujjatsiz qanday musulmon bo‘lurman? — dedi.
Rasululloh:
— Agar alomat ko‘rsatsam musulmon bo‘lurmisan?— deb so‘radilar.
Rukona:
— Albatta, musulmon bo‘lurman, — dedi.
Yiroqdan ko‘rinib turgan bir tup daraxtga qarab:
— Alloh izni bilan oldimga kelgil, — dedilar.
Shundog‘ deyishlari bilan, u daraxt turgan joyida teng yorilib, ikki ajradi. Yarmisi shul turgan joyida qoldi. Qolgan yarmi yerni yorganicha Rasulullohga kelib salom berdi. Muni ko‘rgach, hayron qolib aytdikim:
— Ey Muhammad, eng ulug‘ ish ko‘rsatding, bunga buyurgil, yana o‘z joyiga borsin, — dedi.
— Agar buyursam, o‘z joyiga borib qo‘shilsa, iymon keltirurmisan? — dedilar.
— Albatta, iymon keltirurman, — deb va’da berdi.
Rasululloh buyurdilar ersa, Xudo qudrati bilan bu yarmi borib, u oldingi yarmiga yopishib, ilgarigidek bo‘ldi.
Shundog‘ ulug‘ qudratni ko‘rib turib, yana iymon keltirmadi. Rasulullohning daraxtlardan ko‘rsatgan mo’jizalari ersa, besh-olti joyda bo‘lganligini mo’tabar hadis kitoblarida bayon qilurlar.

## BESHINCHI MO’JIZA

Hazrati Abdulloh ibn Abbos rivoyat qilur:
«Bir kuni a’robiylardan bir kishi Rasululloh qoshlariga keldi va:
— Ey Muhammad, Alloh meni butun insonlarga Payg‘ambar qildi, deb aytur emishsan. Bul so‘zning rostligini qaydan bilurmiz? — deb so‘radi.
Anda Rasululloh:
— Agar xurmo daraxtidan bir shohini chaqirsam, oldimga kelsa, iymon keltirurmisan? — dedilar.
— Albatta, iymon keltirurman, — dedi.
Rasululloh uni chaqirdilar ersa, shoh uzilib yerga tushdi. Yer ustida sakrab-sakrab Rasululloh oldilariga keldi.
— O‘z o‘rningga qaytgil! — dedilar.
Yana qaytib borib ilgarigidek bo‘ldi. A’robiy ham darhol iymon keltirdi».

## OLTINCHI MO’JIZA

Hazrati Jobir raziyallohu anhu rivoyat qilur: «Bir kuni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ahli Makkani dinga ochiq da’vat qildilar ersa, yosh-yalang, aqlsiz bir necha kishilar Rasulullohga hujum qilishib, ba’zi bir adabsizlar otgan tosh-kesaklardan muborak badanlari yaralandi. Bu ishdan qayg‘ulanib ma’yuslik bilan o‘ltirgan edilar, shul chog‘da Hazrati Jabroil alayhissalom hozir bo‘ldilar. Rasulullohni xafalikda ko‘rib, hol so‘radilar.

Aqlsizlarning qilgan ishlarini aytdilar.
Anda Jabroil alayhissalom:
— Ey Muhammad, g‘amingizni ketkazgudek bir karomat ko‘rguzaymu? — deb aytdi.
— Albatta ko‘rgazing, — dedilar Rasululloh.
Soy ichida yiroqdan ko‘rinib turgan bir daraxtni ko‘rsatib:
— Shuni chaqiring, — dedilar.
Chaqirdilar ersa, oldilariga keldi.
— Ayting, o‘z joyiga qaytsin.
Aytdilar ersa, qaytib borib, o‘z joyiga turdi. Buni ko‘rgach Rasululloh:
— Endi meni yolg‘onchi desalar ham parvoyim yo‘q,— dedidar».

## ETTINCHI MO’JIZA

Hazrati Ya’lo ibn Murra shundoq rivoyat qilur: «Rasululloh bilan birga safarga chiqdik. Bir mo‘ljal yo‘l yurgandan so‘ngra manzilga kelib tushdik. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam yotib uxladilar, men ersam shul yerda qarab o‘ltirgan edim. Shunda bu joydagi o‘sgan daraxtlarning biri qo‘zg‘olib, yerni yorganicha Rasululloh tomoniga yurdi. To‘g‘ri kelib, Rasululloh boshlarida bir aylangach, qaytib borib yana o‘z joyida turdi. Muni ko‘rgach, hayronlikda turib erdim, shu orada Rasululloh sollallohu alayhi vasallam uyg‘ondilar ersa, bu voqeani bayon qildim.
Anda Rasululloh aytdilar:
— Bu daraxt meni ziyorat qilmoqqa Allohdan ruxsat so‘radi. Unga ruxsat berilgach, menga kelib salom qilib qaytdi».

## SAKKIZINCHI MO’JIZA

Jobir ibn Abdulloh rivoyat qilur:
«Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bir qancha askar bilan g‘azot safariga chiqdilar. Bir manzil yo‘l yurgach, ikki tog‘ oralig‘idagi keng bir joyga kelib tushdik. Rasululloh hojat qilmoqchi bo‘lib, bir tomonga qarab yurdilar ersa, idishda suv ko‘tarib keyinlaridan keldim. Yer tekis bo‘lib, yalangligidan kishiga dalda bo‘lg‘udek biror narsa u yerda ko‘rinmadi. Soyning ikki chetida bir tupdan ikkita daraxt turgan edi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu tomondagi bir tup daraxt oldiga bordilar ersa, aning shoxidan tutib:
— Alloh izni bilan yurgil, — deb yetakladilar.
Tuya yetaklagandek uni o‘rtaga keltirdilar. Yana birini ham shunday qilg‘ondan keyin:
— Xudo qudrati bilan qo‘shilinglar, — deganlarida, bu ikki daraxt bir-biriga chaplashgandek bo‘lib qalinlashdilar.
Rasulullohning odatlari ochiq joyda hojat qilmas edilar. Bu ulug‘ mo’jizani ko‘rib, Xudo qudratiga hayron qolib o‘ltirdim. Keyin qarasam, Rasululloh hojatdan bo‘shanmish edilar, u ikki daraxt ham bir-biridan ajralmish. Muborak boshlari bilan o‘ng va so‘l yoqqa imo qildilar ersa, har qaysisi o‘z joyiga borib o‘rnashdi».

## TO‘QQIZINCHI MO’JIZA

Jobir ibn Samura degan sahoba rivoyat qilur: «Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytdilar:
— Makkada bir tosh bor edi. Payg‘ambar bo‘lishimdan ilgari bu tosh oldidan har vaqt o‘tar bo‘lsam: «Assalomu alaykum, yo Rasulalloh», deb menga salom berur edi. U toshni shu kunlarda ko‘rsam ham taniydurman».

Bu tosh ersa Makka shahrida Hazrati Abu Bakr Siddiq qoʻralariga qarshi koʻcha yuziga qoʻyilmish edi. Odamlar buni ziyorat qilur emishlar. Bu kunlarda ersa, ikki Haramga ega boʻlib turgan kishilar bu esdalik muborak moʻjiza toshni yoʻqotish qasdida qaysi chuqurga eltib tashladi ekan?

Rasululloh zamonlaridan qolib, shundan buyon saqlanib kelgan ikki Haramdagi turgan tarixiy joylarni vayron qilgan bu kishilar mazkur esdalik muborak toshni albatta qoʻymagan boʻlsalar kerak.

Makka qabristoni «Jannatul mu’allo»dur. Madina mozori «Jannatul baqi’» atalur. Bunda esa onalarimiz Hazrati Xadicha, Hazrati Oisha, Paygʻambarimiz amakilari Hazrati Abbos, Hazrati Usmon, imomi Hasan raziyallohu anhumlar bor edilar. Bulardan boshqa Madina mozorida oʻn olti ming sahoba bor, deb rivoyat qilurlar.

Mana shularning qabr gumbazlarini buzib yer bilan tekis qilibdilar. Nega bundogʻ desalar, ziyoratga kelgan kishilar bulardan madad talab qilib hojatlarini soʻraydilar, bu esa kufr emishdur. Vahhobiylar ersa, oʻz mazhablaridan boshqa musulmonlarni mushrik hisoblagaylar. Bu soʻz ersa Islom sharafiga bek ulugʻ xiyonatdur. Qur’oni karim sha’niga eng katta jinoyatdur. Bir kishini kofir qilmoq, uning qonini nohaq toʻkkandan yomonroqdur. Xudodan oʻzga narsaga sigʻinib, Allohni eskarmasdan, shuning oʻzidangina hojatini talab qilish shariatda durust emasdur. Bu ishga hammamiz ham iqrordurmiz. Chunki mahluqdan hech kimarsa inson boʻlsin, yo farishta boʻlsin, Allohdan madad topmaguncha oʻz kuchi bilan boshqa bir mahluqqa albatta yordam qila olmagay. Lekin xohi tirik, xohi oʻlik mozor, mashoyix, kiromlar ziyoratiga borib, bularni orachi qilib Allohdan hojat talab qilsalar, nima ziyoni bordur? Buning durustligʻida shar’an hech qanday shak yoʻqdur.

Paygʻambarlar, aziz avliyolar, boshqalarni Xudo oldida shafoat qilgaylar, bu ersa oyat va hadis bilan sobitdur. Islom ahlida bu ishga qarshilik qilguvchilar yoʻqdir. Dunyo podshohlari oldida zarrachalik ulugʻ martabalik kishilar ham muhtojlarning hojatlarini chiqarib, gunohliklarini podshodan tilab jazodan qutqaza oladilar.

Ma’lumdurki, Qur’onning mingta oyati ersa tarix bayoni uzra kelmishdur. Tarixiy ishlarni saqlamoq, Islom yoʻlida ilmiy-amaliy xizmat koʻrsatgan zotlarga hurmat koʻrsatmak butun inson olamida eng yaxshi koʻrilmish ishlarning birisidur. Hozirgi yigirmanchi asr madaniyati ustida boshqalar Yer olami ma’lumotiga qanoat qilmasdan, yuqorigi olam atalgan oy, kunga qarab intilmoqdadurlar. Imkoniyat ichidagi borliq narsalarning sababi topilgan taqdirda uning vujudga chiqishi aniqdir.

1907 yilda Islom olamidagi musulmonlardan Arafotga yigʻilgan hojilar soni ikki milyonga yetgan edi deb, ishonimlik kishilardan eshitgan edik. Oʻshal zamon gazetalari xabarlaricha, yolgʻiz Namangon uezdiga qarashlik yerlardan mingdan ortiqroq kishi haj safariga chiqqan edilar. Bu kunlarda esa (1959 y.), hajga butun sovet tuprogʻidagi musulmonlardan yigirmadan ortiq emasdur.

Bayt:

Bilmas ersa hech kimarsa bu musibat boʻlgʻusi,<br>Bildi ersa qaygʻudin har kunda ming qiynalgʻusi.

Imom Termiziy Hazrat Ali karamallohu vajhadan rivoyat qilur:

«Bir kuni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bilan birga yurib, Makka shahri atrofini aylanishdik. Bizga toʻgʻri kelgan daraxtlar, toshlar oldidan oʻtganimizda: «Assalomu alaykum, yo Rasulalloh», deb ochiq soʻzlab, salom berishur edi. Ayniqsa, Jabroil alayhissalom Paygʻambarimizga birinchi vahiy keltirgan kuni Hiro togʻidan uyga kelgunlaricha yoʻlda yoʻliqqan daraxtlar, toshlar hammasi salom qilishdi. Rasululloh alarning salomlariga javob qaytardilar».

## O‘NINCHI MO’JIZA

Ibn Mojja rivoyat qilur:
«Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bir kuni Hazrati Abbos uylariga kirib, hammalarini bir yerga yig‘ib o‘ltirg‘izdilar. So‘ngra alarning ustilariga ridolarini yopib turib, duo qilib:
— Ey bor Xudoyo, bular ersa menim amakim, amakizodalarim erurlar. Men bularni yopgandek sen ham yopib, do‘zaxdan ozod qilg‘aysen, — dedilar.
Shunda to‘rt yoq tomlardan, eshik bo‘sag‘alaridan uch qayta «Omin» deb ovoz chiqdikim, besh-o‘n odam barobar «Omin» degandek eshitildi.
Payg‘ambarimiz amakilari boshliq o‘g‘illari Fazl, Abdulloh, Ubaydulloh, Qusam, Ma’bad, Abdurahmon, Said, Ummu Habiba — barilari bu mo’jizani quloqlari bilan angladilar». Boshqa sahobalar ersa bulardan rivoyat qilishdi. Raziyallohu anhum.

## O‘N BIRINCHI MO’JIZA

Imom Buxoriy, Imom Termiziy Hazrati Anas ibn Molikdan shundog‘ rivoyat qilurlar:
«Bir kuni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Hazrati Abu Bakr Siddiq, Hazrati Umar, Hazrati Usmon raziyallohu anhumlar hammalari birga Uhud tog‘iga kelishib, aning ustiga chiqdilar ersa, tog‘ titragani turdi.
Anda Rasululloh:
— Ey Uhud, to‘xta. Sening ustingdagi kishilarning birisi Allohning payg‘ambaridur, ikkinchisi, aning yori Siddiq akbardur, qolgan ikkovlari shahiddurlar,— deyishlari bilan darhol to‘xtadi.
Endi bu voqeada uch mo‘jiza bordur:
Birinchisi, Rasululloh tog‘ tepasiga chiqishlari bilan aning titrab ketishi;
Ikkinchisi, Rasululloh so‘zlarini anglab darhol to‘xtalishi.
Uchinchisi, kelasi g‘aybdan xabar berishlaridurkim, Hazrati Umar va Hazrati Usmon ikkovlari ham shahid bo‘ldilar. Birinchilarini Eron asiri Hurmuz kofir, namozda turganlarida xanjar urib shahid qildi. Ikkinchilarini ersa, o‘zaro chiqqan fitnachilar uylariga bostirib kirib o‘ldirishdi, raziyallohu anhum.

## O‘N IKKINCHI MO’JIZA

Rasululloh qo‘llarida mayda ushoq toshlarning tasbeh aytishlaridur.
Bu voqeani bir necha mashhur hadis olimlari o‘z kitoblarida keltiribdurlar. Imom Bayhakiy, Imom Tabaroniy Hazrati Abu Zardan rivoyat qilurlar.
«Bir kuni Rasulullohni hilvatda topdim, yolg‘iz o‘ltirur ekanlar. Kelib salom berdim, javob bergan so‘ngida:
— Ey Abu Zar, nima uchun kelding? — deb so‘radilar.
— YO Rasulalloh, muhabbatingiz tortib keldi, — dedim.
— O‘ltir, — deb iltifot qildilar, yonlariga o‘ltirdim.
O‘zlari gapirmagach, men ham hech narsa so‘ramadim. So‘ngra ko‘p xiyol o‘tmay Hazrati Abu Bakr Siddiq shoshilgan kishidek ildam yurib kelib salom berdi, javob berganlaridan so‘ng:
— Ey Abu Bakr Siddiq, seni kim keltirdi? — dedilar.
— Yo Rasulalloh, sizning muhabbatingiz, — dedilar.
— O‘ltir, — deb unga ham ishorat qildilar.
Shunday qilib, ketma-ket Hazrati Umar, Hazrati Usmon ham kelishdi. Alardin ham shundog‘ so‘radilar ersa, javoblari biz aytgandek bo‘ldi. So‘ngra Rasululloh sollallohu

alayhi vasallam yerga qo'l uzatib bir siqim mayda tosh oldilar.
Hovuchlarini ochishlari bilan u mayda toshlar sado qilib tasbeh aytishgali turdi. Ari g'o'ng'illagandek ularning tasbeh tovushlarini atrofda o'ltirgan sahobalar eshitdilar.
So'ngra changallaridagi mayda toshlarni yerga qo'ydilar. Tasbeh aytib turgan toshlar, yerga qo'yishlari bilan to'xtab, jim bo'lib qolishdi. Yana ularni olib, Abu Bakr Siddiq olaqoniga qo'yib edilar, yana tovushlari chiqdi. Andin olib yerga qo'yib edilar, tasbehdan to'xtadi.
So'ngra shu tartibda Hazrati Umar, Hazrati Usmon qo'llariga soldilar, yana tasbeh aytgali turdi.
Hazrat Ali u kuni yo'q edilar. So'ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu uchovlaridan boshqa sahobalar qo'llariga ham qo'ydilar ersa, hech birlarining qo'llarida tasbeh aytmadi».
Bundan ma'lum bo'ldikim, boshqa sahobalarga qaraganda choryorlarning Xudo oldida darajalari ulug' ekandir. Raziyallohu anhum.

## O'N UCHINCHI MO'JIZA

Anas ibn Molik rivoyat qilur:
Bir kuni Rasulullohga bir kishi idish hadya berdi. Sahoblardin bir nechalari shu yerda o'ltirishgan edi. Anda Rasululloh:
— Shu hozirda bu idishdagi taom tasbeh aytib turadur. Men uning tovushini eshitdim, yaqinroq kel, sen ham eshitursan, — deb alardan biroviga buyurdilar.
U kishi ham yaqinroq kelib, quloq soldi ersa, taomdan chiqqan tasbeh tovushini ochiq eshitdi.
So'ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu taomdan og'izlariga solib edilar, og'izlarida turib yana tasbeh aytdi, muni ersa shu yerda bor sahobalar eshitdilar».
Ibn Mas'ud ham: «Rasululloh bilan taom ustida o'ltirgan chog'imizda tasbeh aytgan taom tovushini ko'p uqqanmiz», deb rivoyat qilur.
Makkadan Madinaga Rasululloh sollallohu alayhi vasallam hijrat qilib kelganlaridan so'ngra muhojir, ansor sahobalar Alloh amri bilan ikki-ikkidan do'stlashdilar. Shunda Abu Dardo bilan Salmon Forsiy o'rtalarida do'stlik bog'lanmish edi. Bir kuni ikkovlari o'ltirib edilar, oldilariga bir tovoq osh keltirdilar. Bu taomdan yeyayotganlarida osh tovog'i tasbeh aytgani turdi. Buning tovushini har ikkovlari angladilar. Bu ham Rasulullohning mo'jizalaridan edi.

## O'N TO'RTINCHI MO'JIZA

Imom Buxoriy boshliq bir necha hadis olimlari Hannona degan ustuna yig'lagani xususida kelgan hadisni mutavotir debdurlar. Ya'ni, bu mo'jiza juma namoziga minglab yig'ilg'on ko'pchilik xalq o'rtasida bo'lgan ishdur. Bu to'g'rida hech qanday gumon yo'qdur, bunga shak kelturmak kufr bo'lur, chunki yuzlab, minglab sahobalar bu hadisni rivoyat qildilar.
Endi bu mo'jiza shundog' erdikim, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makkadan Madinaga hijrat qilib kelganlarida, dastlab bir masjid bino qildilar. Uning uzunligi yuz gaz, eni qirq gaz kelur edi. Bunga xurmo yog'ochidan bir necha ustun qo'yilg'on edi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam har vaqt juma namozi o'qisalar, shu ustunlarning biriga suyanib turib, shu yerda xutba o'qib, xalqqa va'z aytur edilar. U kunlarda minbar qo'yish rasm bo'lmagan edi. Sahobalardan Tamimud-doriy raziyallohu anhu:
— YO Rasulalloh, siz uchun bir minbar yasatsak, ustida va'z aytgudek bo'lsangiz, qanday

bo‘lur? — deb so‘radi.
— Yaxshi bo‘lur, — deb ruxsat berdilar.
So‘ngra bir minbar yasashdi. Uni keltirib, imomning o‘ng tomoniga qo‘ydilar. Islom olamida eng avval yasalgan va masjidga qo‘yilgan minbar shul edi.
Juma kuni kelgach, jamoat namozga yig‘ildi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam odatlaricha xutba o‘qimoqqa turib, ustun oldidan to‘xtamay o‘tib ketdilar. Mana shu chog‘dayoq ul ustun ingray boshladi. Bo‘talog‘idan ajragan tuya singari bo‘zlagani turdi. Rasululloh minbar ustiga chiqib edilar, bola baqirgandek bo‘lib yana qattiqroq yig‘ladi. Silkinib ketib, yorilishga yaqinlashdi. Buni ko‘rib, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam darhol minbardan tushib ul ustunni quchog‘lab turdilar. Uzoqroq yig‘lab qolgan yosh bolani onasi olib ovutganda o‘ksib-o‘ksib yig‘lagandek, Rasululloh quchog‘larida turib, bu ustun ham shuning singari o‘ksib yig‘ladi.
Anda Rasululloh:
— Buning oldida har juma Alloh zikri aytilib, andin bahra olur edi. Shundan ajrab qolganiga yig‘laydi, — dedilar.
Buni ko‘rib sahobalar barisi yig‘lashgali turdi. Masjid ichi larzaga kelib yig‘i-sig‘iga turdi.
Anda Rasululloh:
— Qasam Allohgakim, buning yig‘isini o‘zim kelib to‘xtatmasam, qiyomatgacha shu ahvolda bo‘zlab yig‘lar edi, — dedilar.
Shundan keyin bu ustun oti «Hannona», ya’ni «Yig‘laguvchi» bo‘ldi.
U yig‘idan to‘xtagach, unga Rasululloh aytdilar:
— Ey Hannona! Xohlasang qaysi chorbog‘dan seni kesib kelgan bo‘lsalar, o‘shal bo‘stonga eltib o‘ltirgizay, yangidan ildiz olib ko‘karursan. Agar buni xohlamasang, seni jannatga ko‘chat qilib o‘ltirgizurman. Jannat ahllari, Xudoning do‘stlari mevangdan yegaylar, bu ikki ishdin birini ixtiyor qil, — deb uning javobiga quloq solib turdilar.
Anda ul:
— Yo Rasulalloh, meni jannatga ko‘chat qilib o‘ltirgizing, shuni xohlayman. Mening mevamni Allohning do‘stlari yegaylar, foniy dunyo bo‘stonida bo‘lishni istamayman, eskimaydigan jannatda turishni tilayman,— dedi.
Bunga yaqinroq safda turgan sahobalar uning tovushini eshitdilar. Tilagini Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ham qabul qilib, jannatga eltib o‘tkizishga va’da qildilar.
Hazrat Hasan Basriy har qachon shu mo’jizadan gapirgudek bo‘lsa, yig‘lab;
— Ey mo’minlar, bu yog‘och ustun Rasulullohdan yiroqlashganiga shuncha yig‘lagan bo‘lsa, biz ummatlar ul zotning diydorlariga mushtoq bo‘lib qancha zor yig‘lar ersak, yana oz ekandur.
«Mavohib» degan kitobda aytibdurkim, Alloh taolo bu yog‘ochga jon berib tirgizdi, Rasululloh firoqida tirik kishidek tovush chiqarib yig‘ladi.
Safardan kelgan kishi yoru do‘st, ahli ayollari quchoqlagandek, uni Rasululloh quchoqladilar, u bilan tiriklarga qilgandek muomala qildilar, o‘tgan payg‘ambarlarning hech biriga bundoq ulug‘ mo‘jiza berilmagan edi.
Hazrat Iso alayhissalom Alloh izni bilan o‘likni tiriltirib mo‘jiza ko‘rsatgan bo‘lsalar, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam quruq ustunga jon kirgizib, u bilan so‘zlashdilar.

## O‘N BESHINCHI MO’JIZA

Imom Ahmad, Imom Nasaiy hazrati Anasdan rivoyat qilurlar:
«Madinalik sahobalardan bir kishining ishlatib yurgan tuyasi bor edi. Bir kuni u tuyaning xo‘yi buzilib, hech bir kimarsani yaqiniga keltirmaydigan bo‘ldi. Oldidan kelgan kishiga ajdarhodek og‘iz ochib, hujum qilur edi. Butun ishlari to‘xtab, tirikchilikdan qoldi. Nochor

bo‘lib u tuya egalari Rasulullohga arz qildilar:
— Yo Rasulalloh, ishlatib turgan bir tuyamiz bor edi, ichishga va ekinlarimizga shul tuya bilan suv tashir edik. Nima bo‘ldiki, fe’li aynab, yaqiniga kishini keltirmaydurgan bo‘lib qoldi. Xurmo daraxtlarimiz va boshqa ekinlarimiz chanqoqlikdan qurishga yaqinlashdi.
Buni anglab, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam sahobalar bilan tuya bor joyga keldilar. Rasululloh tuya oldiga bormoqchi bo‘ldilar, anda tuya egalari:
— Yo Rasulalloh, bu ersa quturgan itdek bo‘lmishdur. Sizga hujum qilg‘aymu deb qo‘rqamiz, — dedilar.
— Yo‘q, menga hujum qilmas, — deb tuyaga qarab yurdilar.
Tuya Rasulullohni ko‘rgach, darhol kelib oldilariga cho‘kib sajda qildi. Ul jonivor o‘z holicha tovushini chiqazib bukullab so‘zlagandek bo‘ldi.
Ana Rasululloh:
— Bu tuya sizlardan shikoyat qilur. Ko‘p ishlatib oz yedirur emishsiz. Endi ersa, andog‘ qilmagaysiz, to‘ydirib yediring, holiga qarab ishlatingiz, — dedilar.
So‘ngra tuyani tutib egasiga topshirib edilar, burungidan ham yuvoshroq bo‘lib, hech qanday qarshilik qilmadi. Buni ko‘rgan tuya egalari:
— Yo Rasulalloh, bu ersa aqli yo‘q hayvon bo‘laturib sizga sajda qildi. Biz aqllik insonlar nechukdirkim sizga sajda qilmagaymiz, ruxsat bering sizga sajda qilaylik, — dedilar.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytdilar:
Maxluqqa sajda qilmoq durust emasdur, balki mahluqlar o‘z holiqlariga sajda qilurlar. Agar mahluqqa sajda qilmoq ravo bo‘lur edi, xotunlar o‘z erlariga sajda qilur edilar, — dedilar.
Erlarning haqlari xotinlari ustida naqadar ulug‘ ekanligi bu hadisdan ma’lum bo‘lsa ham, lekin sajdaga loyiq bo‘lguvchi erlar esa xotunlarning dunyolik, oxiratlik haqlarini qoldirmay bajarib turuvchi erlardir.

## O‘N OLTINCHI MO’JIZA

Ya’lo ibn Murra degan sahobadan rivoyat qilinur:
«Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bilan Madina atrofida jihod safariga chiqdik. Yo‘lda ketayotganimizda bir kishi yetaklagan yuklik tuyaga uchradik. U tuya Rasulullohga qarab bo‘ynini tuban solib bir munglig‘ tovush bilan so‘zladi.
Rasululloh to‘xtab:
— Buning egasi kimdur, chaqiringlar, — deb buyurdilar.
Egasi kelgach:
— Menga sotgil, — dedilar.
Alar aytdi:
— Yo Rasulalloh, buni sizga hadya qilur edik, biroq bir oilaning shundan boshqa moli yo‘qdur, shu tuya bilan tirikchilik o‘tkazurlar.
Anda Rasululloh aytdilar:
— Andog‘ ersa tuya o‘zingizda qolsin. Bu ersa menga shikoyat qildi, ovqatni oz berib yumushni ko‘p qildirur ekansiz. Endi bu tuyaga yaxshilik qilinglar, ishni oz qildirib, ovqatni ko‘p to‘ydirib beringlar.
Alar ham;
— Shundog‘ qilg‘aymiz, — deb va’da berishdi».

## O‘N YETTINCHI MO’JIZA

Imom Dorimiy, Imom Bayhaqiy Hazrati Jobirdan rivoyat qilurlar:
«Bir kuni Rasululloh bilan oʻltirgan edik, yiroqdan bir tuya qochgandek boʻlib bizga qarab kelaverdi. Toʻgʻri Rasulullohning qarshilariga kelib, choʻkkalab turib, sajda qildi. Sahobalar hayron boʻlib qarab qoldilar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Bu tuyaning egasi kimdur — deb soʻradilar ersa, ansor sahobalardan bir necha yigit:
— Yo Rasulalloh, bu bizning tuyamiz edi, — dedilar.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Tuyangiz sizlardan shikoyat qilur. YOshligimdagi kuchim ketib, qariligim yetganda meni soʻymoqchi boʻldilar, deydur. Buni menga sotinglar, yoki oʻz ajali yetguncha unga yaxshilik qilishga va'da beringlar. Qadrdon xizmatchini shundoq hurmat qilmoq kerak, — dedilar.
— Yo Rasulalloh, tuyaning bu aytgan soʻzi toʻgʻridur. Oʻzi oʻlguncha endi unga yaxshilik qilaylik, — deb va'da berdilar.

## OʻN SAKKIZINCHI MOʼJIZA

Anas ibn molikdan rivoyat qilinur:
«Bir kuni Rasululloh ansoriylardan bir kishining bogʻiga kirdilar. Hazrati Abu Bakr Siddiq, Hazrati Umar bular ham birga kirishgan edilar. Shu bogʻda yurgan bir qoʻzichoq Rasulullohni koʻrishi bilan ta'zim qilib, darhol sajdaga bosh qoʻydi. Buni koʻrib Hazrati Abu Bakr Siddiq aytdi:
— Yo Rasulalloh, ruxsat qiling, bizlar ham sizga sajda qilaylik, hayvonlardan bu ishga biz haqliroqdurmiz.
Anda Rasululloh, Sollallohu alayhi vasallam.
— Maxluq holiqdan oʻzga kimarsaga sajda qilmogʻi durust emasdur, — dedilar.

## OʻN TOʻQQIZINCHI MOʼJIZA

Imom Ahmad, Imom Termiziy, Abu Said Xudriydan rivoyat qiladur:
«Makka, Madina togʻlari orasidagi badaviylardan bir kishi qoʻy boqib yurgan edi. Bir kuni boʻri kelib aning qoʻyiga chovut qildi va qoʻylardan birini olib qochdi, egasi orqasidan quvlab borib, boʻri ogʻzidan qoʻyni ajratib olgach, boʻri besh-oʻn qadam yerga borib, choʻkkayib oʻltirdi. Soʻngra Xudo qudrati bilan ul boʻri tilga kirdi va:
— Xudodan qoʻrqmasmusan, Xudo yetkizgan rizqimni ogʻzimdan tortib olding?, — dedi.
Anda choʻpon bu ishga hayron qolib:
— Bu qandoq ajab ishdurkim, boʻri odamdek boʻlib soʻzlaydur, — dedi.
— Sening ishing bundan ham ajabliroq erurkim, oxirzamon paygʻambari Muhammad alayhissalom Madinaga keldi. Xudo oldida bundan ulugʻ darajali paygʻambar yoʻqdur. Butun xalqni haq yoʻlga chaqirur. Sakkiz jannat eshiklari uning yuziga ochilmishdur. U bilan sening orangda ul togʻdan boshqa hech narsa yoʻqdur. Shundogʻ ulugʻ ishni tashlab, sen bu yerda qoʻy boqib yurursan. Dunyoda bundan ham ajabliroq hech ish boʻlurmi? Agar sen bormoqchi ersang, qoʻylaringni menga omonat topshir, kelguningcha boqib berurman, — dedi boʻri.
Bu karomatni koʻrib, qoʻylarni boʻriga topshirdi. Oʻzi Madinaga kelib, Rasululloh bilan koʻrishib iymon keltirdi. Bu moʼjizani barcha sahobalar eshitdilar.
Soʻngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam qaytmoqqa ruxsat berdilar. Kelib qarasa, boʻri choʻponlik qilib yuribdur. Qoʻylariga hech qanday ziyon yetkazmabdur. Buni koʻrib darhol bir qoʻyni boʻgʻizlab boʻrini ziyofat qildi.

## YIGIRMANCHI MO'JIZA

Voqea shuldurkim, Xaybar shahrini fath qilgandan so'ngra yahudlardan ko'p mol o'lja oldilar. Rasulullohga tushgan mollarda bir qora eshak ham bor edi. Kishi bilan so'zlagandek aning bilan Rasululloh so'zlashdilar.
— Noming nimadur? — deb so'radilar.
— Yo Rasulalloh, nomim Yazid ibn Shahob.
Alloh taolo mening bobom naslidin oltmish atog'liq eshak chiqarmishdur. Ularning hech birini payg'ambarlardan boshqa kishilar minmagan ekandur. Meni ham oxirzamon payg'ambari minsa kerak deb umid qilar edim. Aning uchunkim, endi dunyoga sizdan o'zga payg'ambar kelishi yo'qdur. Menim bobom naslidan ersa mendan boshqa qolmagandur. Sizdan ilgari menga bir yahud ega bo'lmish edi. Ul meni qachon minar ersa, jo'rttaga qoqilib yiqilur erdim. U ham meni urib so'kib, och qo'yib ishlatur erdi, — dedi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aning otini Ya'fur qo'ydilar. Sahobalardan kishi chaqirmoq bo'lsalar, uni yuborur edilar. Ul boshi bilan eshikni qoqib, Rasulullohning chorlaganini ishorat bilan bildirur edi.
Rasululloh vafotlaridan Ya'fur qattiq qayg'urdi. Judolikka chidayolmay, o'zini bir quduqqa tashlab halok bo'ldi.
Bu so'zni ulug' muarrihlardan Ibn Asokir degan kishi Ibn Munzir degan sahobadan rivoyat qilmishdur.

## YIGIRMA BIRINCHI MO'JIZA

Hadis olimlaridan Imom Bayhaqiy, Imom Tabaroniy, Dora Qutniy ibn Umardan rivoyat qiladilar:
«Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Madinaga hijrat qilib kelgandan so'ngra bir kuni sahobalar bilan majlis qurib o'ltirmish edilar. Shu chog'da Bani Salim qabilasidan bir kishi o'tib borayotib to'planib o'ltirgan sahobalarga ko'zi tushdi. Alar ichida o'ltirgan Rasulullohni ko'rib:
— Bu kishi kim bo'lur? — deb so'radi.
— Quraysh qabilasidan chiqqan Abdulmuttalib o'g'li Muhammad, butun dunyo xalqiga Xudo tarafidan payg'ambar bo'lib kelmishdur, — dedilar.
— Andoq ersa uning so'zini anglamoq kerak ekan,— deb Rasulullohning majlislariga kelib o'ltirdi.
Rasululloh ul majlisda Islomdan, arasot, qiyomatdan so'zlar edilar. Bularni anglagach, boyagi kishi o'rnidan sakrab turib:
— Ey Muhammad, insonlar ichida sendek yolg'onchini ko'rganim yo'q. Sening bu so'zlaringga qandoq ishongali bo'lur? Ayniqsa, o'lgandan keyin chirib tuproq bo'lib ketgan kishi qaytadan tirilur, degan so'zing shaksiz yolg'ondur. Meni shoshqaloq kishi ekan deb arablar ayb qilishidan qo'rqmasam erdi, shu hozirdayoq seni o'ldirib butun xalqni rozi qilur edim, — dedi.
Buni anglagach, Hazrati Umarning g'azabi qo'zg'alib:
— Yo Rasulalloh, ruxsat qiling, buning boshini kesib tashlayin, — deb o'rnidan tura keldi.
Anda Rasululloh:
— Ey Umar, bilurmisan bosiq kishining darajasi payg'ambar darajasiga yaqindur, og'ir bo'l, — dedilar.
So'ngra ul a'robiy yeng ichidan bir jonivor chiqarib, o'rtaga tashladi. Arablar uni zab deb ayturlar. Forscha «susmor», turkcha «erbaliq», «qumbaliq», deyilur. Arabistonning

qumlik cho'llarida ko'p bo'lib, arablar uni ovlab baliq o'rnida yeydilar. A'robiy yo'ldan buni ov qilib olmish edi. Uyiga ketayotganida Rasulullohga yo'liqib, bu voqea bo'ldi. Bu jonivorni o'rtaga tashlagach, Lot, Manot butlari bilan qasam qilib:
— Ey Muhammad, sening haq payg'ambarligingga agar shu hayvon guvohlik berur ersa, senga iymon keltirurman. Yo'q ersa, iymon keltirmagayman, — dedi.
Rasulullohdan shu mo'jizani ul a'robiy xalq ichida talab qildi. Mana shundoq vaqtda payg'ambarlarga mo'jiza ko'rsatmoq lozim bo'lur. Ayni shu paytda qudrat ko'rsatmoq esa, Alloh taoloning odatidur. Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Ey zab, — deb uni chaqirdilar.
Erbaliq darhol tilga kirdi, ochiq arabcha so'z bilan javob qaytarib:
— Labbayka va sa'dayka, yo Rasululloh, — dedi.
Majlisda o'ltirgan butun xalq buning tovushini eshitib, so'zini angladilar.
Anda Rasululloh:
— Ey zab, kimga ibodat qilursan? — dedilar.
Ul:
— Yeru-ko'kda hukmi bor, do'zaxda qahri bor, ulug' qudratlik Allohga ibodat qilurman, — dedi.
— Ey zab, men kim bo'lurman? — dedilar.
— Barcha olamni yaratgan parvardigori Allohning haq payg'ambari, barcha anbiyolar sarvari erursiz. Sizga iymon keltirganlar ikki dunyoda jannat topgaylar. Sizdan yuz o'girganlar abadiy azobga qolgaylar, — dedi.
Bu ulug' mo'jizani ko'rib a'robiy darhol iymon keltirdi.
— Allohning payg'ambari ekansiz, aniq bildim, oldin ko'rganimda sizni hammadan ko'proq dushman tutgan edim. Endi ersa chin ko'nglim bilan sizga iymon keltirdim, — dedi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam hamdu sano aytgach:
— Bu ulug' ne'matni Alloh senga nasib qilib Islom diniga kirding, endi har dinni yoritgudek, Islom dinining chirog'i namozdur. Namozsiz dinni Xudo qabul qilmagay, — deb a'robiyga Fotiha va Ixlos surasini o'rgatdilar.
A'robiy Rasululloh oldidan chiqqach, o'z joyiga qaytdi ersa, yo'lda kelayotgan qurollik qalin askarga yo'liqdi. Qarasa, o'z qabilasidan ming kishi Rasulullohga qarshi urushmoqqa kelmish edi.
A'robiy ularni ko'rgach, to'sib yo'ldan qaytardi. Rasulullohdan ko'rgan mo'jizasini aytib berdi. Barchalari kalima keltirib iymonlik bo'ldilar. So'ngra shu joydan to'g'ri Madinaga kelishib, Rasululloh bilan ko'rishdilar. Har birlari shahodat aytib, tutgan joylarini, muborak qo'l-oyoqlarini o'pishur edilar.
Bundoq ko'pchilik xalqning birdaniga iymon keltirishi ersa, hech ko'rilmagan ish edi. Shuning uchun Rasululloh va barcha sahobalar bu ishga ko'p suyundilar. Bu qabila ersa Rasulullohdan xizmat talab qilib edilar, ul zot askarlik xizmatida Holid ibn Validning bayrog'i ostida turmoqlarini buyurmishdur.

## YIGIRMA IKKINCHI MO'JIZA

Anas ibn Molik va onamiz hazrati Ummu Salama— ikkovlari rivoyat qilurlar:
«Bir kuni Rasululloh Makka shahridan tashqari sahroga chiqdilar. Yo'lda ketayotganlarida: «YO Rasululloh» deb uch qayta chaqirgan tovush eshitildi. Qarasalar, bo'ynidan bog'langan bir kiyik turibdur. Aning oldida bir a'robiy boshini burkab uxlab yotibdur.
Rasululloh kiyikka qarab:

— Nima hojating bor? — deb so‘radilar.
Anda kiyik:
— Yo Rasulalloh, shul yotgan a’robiy meni ov qilib oldi, emizib turgan ikki bolam bor edi, ular shul tog‘ ichida qoldi. Meni bo‘shatib qo‘ysangiz, ularni emizib darhol qaytib kelurman. Agar qaytib kelmas ersam, Alloh taolo zolimlar azobidek meni azob qilsin, — dedi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallamning rahmlari kelib, kiyikni bo‘shatib yuborib, qarab turdilar. Xiyol o‘tmay kiyik qaytib keldi. Rasululloh uni burungidek qilib bog‘layotganlarida ovchi a’robiy uyg‘onib qoldi. Qarasa, Rasululloh kiyik oldida turibdurlar. Bu a’robiy iymon keltirgan kishilardan edi. Anda ul hayron bo‘lib:
— Yo Rasulalloh, biror hojatingiz bormidur, bu joyga kelib qolibsiz, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Ushbu kiyikni ozod qilib yuborur ersang, mening hojatim shuldur, — dedilar.
A’robiy bu so‘zni anglashi bilan darrov turib kiyikni bo‘shatib yubordi. Aning qo‘lidan bo‘shangan bu kiyik ochiq til bilan: «La ilaha illallohu Muhammadur Rasululloh», deb qayta-qayta takrorlaganicha chopib ko‘zdan g‘oyib bo‘ldi.
Bu mo’jizani rivoyat qiluvchi Zayd ibn Arqam shunday aytur:
— Alloh oti birla qasam qilurmankim, o‘z ko‘zim bilan ko‘rdim, shu qulog‘im bilan eshitdim, bu kiyik sahroda chopganicha shu kalimani to‘xtamay aytdi».

## YIGIRMA UCHINCHI MO’JIZA

Ulug‘ sahobalardan Jobir ibn Abdulloh rivoyat qiladi:
«Hudaybiya g‘azotida suvsizlikdan askarga chanqoqlik paydo bo‘ldi. Rasululloh namozga tahorat olmoqchi bo‘ldilar. Kosadan kattaroq bir idishda suv bor edi, shu suvdan tahorat oldilar. Anda sahobalar Rasululloh huzurlariga kelib:
— Yo Rasulalloh, chanqoqlik butun askarni qopladi. Ichmakka va tahorat qilmoqqa oldingizdagi shul suvdan boshqa suv qolmadi, — deyishdi.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam qutlug‘ qo‘llarini shu idishdagi suvga soldilar. Shunda muborak barmoq oralaridan buloqdek suv qaynab chiqqani turdi.
Butun askar ot-ulovlari bilan shu suvdan ichib qondilar:
Hazrati Jobir aytishicha, bu qo‘shinda bir ming to‘rt yuz kishi bor edi. Agar yuz ming kishi bo‘lur ersa dag‘i bu suvning yetishiga shak yo‘q edi. Mundan boshqa bir necha joylarda ham shunga o‘xshash mo’jizalar bo‘ldi. Tabuk g‘azotida ko‘rilgan mo’jizalarni ersa, yuqorida aytib o‘tdik.

## YIGIRMA TO‘RTINCHI MO’JIZA

Imom Buxoriy va imom Muslim «Sahih» kitoblarida shundog‘ keltiribdur:
«Rasululloh g‘azot uchun bir safarga chiqdilar. Yurgan yo‘llari cho‘l bo‘lib, suvsizlikdan butun askar chanqoqlikda qoldi. Anda Rasululloh Hazrati Ali, Hazrati Zubayr ikkovlariga buyurdilar:
— Falon joyga boringlar. Yo‘lda tuya mingan bir xotun sizlarga yo‘liqqay. Ortingan ikki sanoch suvi bor, shuni keltiringlar.
Shundoq deb ul zot g‘aybdan xabar berdilar.
Bu ikkovlari chopganlaricha shu joyga borsalar, Rasululloh deganlaridek, ikki sanoch suv ortgan tuyalik xotunga yo‘liqishdi. Uni Rasulullohga keltirdilar ersa, u suvdan bir idishga ozroq to‘kib muborak qo‘llarini unga solishlari bilan barmoq oralaridan buluqlab suv qaynab chiqqani turdi. Chanqab turgan butun askar ot-ulovlari bilan bu suvdan ichib

qondilar. Ul xotun ersa bunga hayron bo'lib qarab turdi. Butun askar borliq idishlarini shu suvdan to'ldirib oldilar. So'ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam xotunni xursand qilish uchun askardan bir muncha oziq-ovqat yig'dirib berib:
— Endi borgil, biz sening suvingdan ichmadik. Alloh o'z suvidan bizni qondirdi.
Shu bilan bu xotun Rasululloh oldidan chiqib o'z yeriga keldi. Anda ul xotundan qavmi:
— Nechuk kech qolding? — deb so'radilar.
Ul xotun:
— Bu kelishimda ajab bir qiziq ishga yo'liqdim. Yo'lda kelayotganimda qarshimdan ikki kishi chiqib, meni qo'ymay bir odam qoshiga eltdilar. U ersa yangi bir din keltirgan odam emishdur. Ko'z oldimda shunday-shunday ishlarni qildi. Bu kishi o'tkir sehrchi bo'lishi kerak yoki o'zi aytgandek, Allohning payg'ambaridur.
So'ngra shu xotun so'zi sabab bo'lib, Rasululloh bilan ko'rishmasdanoq barchalari iymon keltirishdi».

## YIGIRMA BESHINCHI MO'JIZA

Jobir ibn Abdulloh shundoq rivoyat qilur:
«Quraysh boshliq Makka va Madina atrofidagi arab qabilalari birlashib, Abu Sufyon qo'mondasida Madinaga hujum qilmoqchi bo'ldi. Bu xabar eshitilgach, Rasululloh urush maydoni atrofiga o'ra (handaq) qazishni buyurdilar. Bu ishga Salmon Forsiy maslahat bermish edi. Rasululloh boshliq barcha sahobalar bir oy chamalik bu ishda bo'ldilar. Shul yillarda bir oz qahatchilik ham bor edi.
Bir kuni ko'rsam, ochlik Rasulullohning yuzlaridan bilinib turar edi. Ul zotga ichim og'rib uyga keldim. Borliq ovqatim bir so'a, (ya'ni sakkiz qadoq) arpa, bir ulog'im bor edi. Arpani un qil, deb xotunimga buyurdim, uloqni so'yib qozonga soldim. Taom pishguncha Rasulullohni chorlab kelmakchi bo'ldim.
Anda xotunim:
— Rasululloh oldida meni uyatga qo'ymagil, bu ersa yetti-sakkiz kishilik ovqatdir, undan ortiq odam chaqirma, — dedi.
Shu bilan Rasululloh qoshiga kelib yashirincha:
— Yo Rasulalloh, bir uloq so'yib, bir so'a arpa unni xamir etib, taom pishirib sizni chaqirgali keldim, besh-olti kishiga yetarlikdur, — dedim.
Rasululloh bu so'zni anglab:
— Ey xandaq ahli, Jobir sizlar uchun osh pishirmishdur, qani yuringlar! — deb qichqirdilar.
Ansor-muhojirin boshliq butun xalq Rasululloh ortidan uyima qarab yurdilar. Buni ko'rib chopganimcha el oldida kelib xotunimga xabar qildim:
— Uyatga qoldim, butun xalqni olib, mana Rasululloh kelib qoldilar.
Anda xotuni:
— Qanchalik oshimiz borligini Rasululloh anglamish ersalar, inshaalloh, bizga uyat bo'lg'udek ish yo'qdur. Buning sirini Alloh payg'ambari o'zi bilur, — dedi.
Rasululloh ham shu orada ilgariroq kelib qoldilar. Xotinim bir so'a undan qilingan xamirni keltirdi. Anga va qaynab yotgan qozonga qarab:
— Ey bor Xudoyo, bu taomga baraka bergil, — deb duo qildilar.
So'ngra ul zot kelganlar o'n kishidan bo'lib o'ltirmoqlarini buyurdilar. Anda uyimga kelmish kishilar ulug' qudratlik Alloh oti bilan qasam qilurmankim, mingdan ortiq edi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ovqatni «Bismillah» deb o'zlari suzdilar. Butun kelmish kishilar bir qozon oshdan yeb to'yib tarqashdi. El ketgandan so'ngra qarasam, qozonda osh boyagidek to'liq turibdur. Bir uloq va bir so'a arpa unidan bo'lgan osh ming

kishini to'ydirib, yana shunday qolibdur.
So'ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam xotunimga:
— Bu ovqatdan o'zinglar yeb, boshqalarga ham hadya qilinglar, — dedilar.
Shu kuni kechgacha qo'ni-qo'shnilarga shu qozondan osh ulashdik».
Endi shuni bilmoq kerakkim, mo'jiza demak odatdan tashqari Alloh qudrati bilan bo'ladigan bir ishdur. Bir kishilik oshni ming yoki milyon kishiga yetqizmoq Alloh qudratiga osondur. Odatdagi bo'ladigan ishlar ersa, albatta, bir sababga bog'liqdur. Sababsiz paydo bo'lmish ishlarda Alloh taolo o'z qudratini ko'rsatmish bo'lur. Dunyoda bor barcha ishlarning aqlga siqqudek biror sababi bo'lishi, albatta, lozimdur. Ammo oxiratda bo'ladigan ahvollar, o'lgandan keyin bo'ladirgan ishlar ersa, ularning haqiqatiga inson aqli bu dunyoda yeta olmaydi. Xudoning qudratiga qarab, din ishlaridagi aqli yetmagan so'zlarga oyat, hadisdan olingan bo'lsa, taslim qilish farzdur. Negakim, din ishlarida aqlning dinga bo'ysunishi lozimdur. Yo'q esa dinsizlik ofatidan kishi qutula olmaydi. Chunki insonning aqli dunyoda bor bo'lgan narsalarning borligi uchun uning sababini axtarur. Qaysi narsaning sabablarini topa olmas ersa, unga inkor qilib qarshilik ko'rsatur. Haqiqatda esa inson aqliga sig'maydigan ko'p ishlar bordurkim, u narsa Alloh qudratiga osondur. Buni bilish uchun dinga ishonmoq kerakdur.
Din ushlashning asosi Allohning borligiga inonmoqdur. Hazrati Ali karamallohu vajha:
— Qiyomat bo'lib, jannat va do'zaxni ko'rganimdagi iymonim, shu kundagi iymonimdan kuchlik bo'lmaydi. Ko'rmay turib ishonganim, ko'rgan kabidur, — dedilar.
Barcha yaratilmish narsalar, bularning turlik-tuman bo'lishlari, insonlarning tillari o'ngi-tushi bir-birlariga o'xshamasligi Allohning ulug' qudratiga ochiq dalildur. Shundoq bo'lsa ham yana insonlar xayol qo-rong'uligida qolib haqiqat yo'lida adashib, armonda qolmagaylar, deb qancha ming payg'ambarlarini o'z tomonidan vakil qilib yubordi. Alar xalqqa kelgan Xudoning vakillaridur. Alloh odil erur. Zulmini o'ziga va barcha bandalariga harom qilmishdur. Payg'ambar yubormasdan ilgari hech kimni azob qilmagay. Allohning odati avval payg'ambar yuborgay, ular kelib xalqqa Alloh amrini yetkurgaylar. Ularga iymon keltirib, ko'rsatgan yo'llariga kirar ekanlar, ikki jahon davlatiga ega bo'lgaylar. Yo'q esa, Xudo oldida uzr aytishga tillari yo'qdur. Agar qiyomatda abadiy azobga qolsalar, o'zlaridan ko'rsinlar. Chunki payg'ambarlar haqiqatni aytib, bu kunning bo'lishini bildirmish edilar. «Va ma kunna muazzibina hatto naba'asa rasulan». Ya'ni «Payg'ambar yubormaguncha hech bir qavmni azob qilmaymiz», degan bu oyat yuqorida aytilgan so'zga ochiq dalildur.

## YIGIRMA OLTINCHI MO'JIZA

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makkadan hijrat qilib Madinaga yangidan kelgan kunlarida Hazrati Abu Ayyub Ansoriy ikki kishilik taom qilib, Rasululloh bilan Hazrati Abu Bakrni uyiga chaqirdi. Uning uyiga kirganlaridan so'ngra:
— Ansor sahobalarning ulug'laridan yana o'ttiz odam chaqir, — deb buyurdilar.
O'ttiz kishi kelib, shu ikki kishilik taomdan to'ygunlaricha yedilar, undan so'ngra taom ular yemagandek ortib qoldi. Yana oltmish odamni aytib kelishni buyurdilar. Bular ham kelib to'ygunlaricha yeyishdi. Qarasalar, kishi qo'l urmagandek ko'rinur edi.
— Yana yetmish kishi chaqirgil, — dedilar.
Bu yo'li kelganlar ham burungilardek yeb to'ydilar. Dastlabda bu taomning cho'g'i qandoq turdi ersa, yana shundog'icha turmish edi.
Abu Ayyub Ansoriy raziyallohu anhu:
— Rasulullohga atab qilingan ikki kishilik ovqatga bir yuz sakson kishi yeb to'ydilar. Bu

mo’jizani ko‘rgan mo’minlarning iymonlari tog‘dek bo‘ldi, chin ko‘ngillari bilan hammalari iymon keltirib, Islom yo‘lida mol-jonlarini ayamaslikka bay’at berdilar,— dedi.

## YIGIRMA YETTINCHI MO’JIZA

Samura ibn Jundub rivoyat qilur: «Bir kuni ertalab Rasulullohga pishgan bir tovuq go‘shtini hadya qildim. Shu tovuq go‘sht bilan sahobalarni ziyofat qildilar. Shundoqki, ulardan bir to‘plari kelib yeb to‘ygandan keyin o‘rinlariga yana bir to‘plari kelishur edi. Shu kuni kechgacha kelgan kishilar shu bir tovuq go‘shtidan yedilar».
Anda bul mo‘jiza ustida bo‘lmagan bir kishi ajablanib Hazrati Samuraga:
— Shuncha ko‘p kishilarni to‘ydirish uchun muncha ko‘p taomni qaydan olding? Bu taom qaydan keldi ekan?— degan ekan.
Anda Hazrati Samura:
— Hoy kishi, buyoqdan boshqa qayoqdan kelur deb o‘ylaysan? Hamma ish bu tomondan bo‘lur, — deb osmonni ko‘rsatdi.

## YIGIRMA SAKKIZINCHI MO’JIZA

Hazrati Salmon Forsiy Islom davridan ilgari haq din izlab, o‘z vatani Eronni tashlab chiqqan edi. U vaqtda Eron xalqi otashparast edi. Erondan chiqib Rum viloyatiga keldi. Bu ersa butun nasoro diniga markaz sanalur edi. Bu yerga kelgach, shu dinni qabul qilib, muning asosini o‘rganmish edi. U bir ulug‘ rohib (din boshlig‘i) xizmatiga kirdi. Muning xizmatida bir necha yil turdi, so‘ngra rohib vafot etdi. O‘lar chog‘ida Hazrati Salmonni yana bir rohibga topshirib, anga xizmat qilmoqqa vasiyat qildi.
Muning xizmatida ham bir necha yillab turdi. So‘ngra buni ham ajali yaqinlashib o‘lim to‘shagida yotdi ersa, undan Salmon Forsiy vasiyat talab qilib:
— Sizdan keyin kimning xizmatida bo‘lg‘ayman? — dedi.
— Falon rohibning xizmatida bo‘lg‘aysan, — deb uchinchi bir rohibning suhbatini topmoqqa ul buyurdi.
Shunday qilib, buning xizmatida ham bir necha yil yurdi. O‘shal davrda Tavrot, Injil o‘qigan ulamolar ichida bundan olimroq kishi yo‘q edi. Muni ham ajali yetib, o‘limga tayyor bo‘ldi.
Anda Hazrati Salmon:
— Ey ustoz, vasiyat qiling, sizdan keyin kimning suhbatida bo‘lg‘ayman?
Anda ul rohib:
— Ey Salmon, shuni bilgilkim, endi butun yer ustida suhbatidan senga yaxshilik yetgudek hech kim qolmadi. Barcha olam xalqi haq yo‘ldan adashdilar. Shu kunda ersa, haq dinni tutguvchi bir kishi ham yo‘qdur. Lekin oxirzamon payg‘ambarining chiqar vaqti yaqinlashdi. U ersa, Makkada tug‘ilur, dushmanlari uni vatanidan chiqargaylar. Qalin xurmozorlik ikki toshloq orasidagi bir shaharga hijrat qilib kelgay. Uning alomati shulkim, ikki yelkasining orasida payg‘ambarlik muhri bordur. Hadya keltirur bo‘lsang qabul qilur, sadaqa, zakot mollaridan o‘zi yemagay. Ularni yig‘ib, faqir-miskin, muhtojlarga bergay. Endi menim senga nasihatim, men o‘lgandan keyin o‘shal payg‘ambarni topib uning xizmatida bo‘lgil.
Bu so‘zni anglagach, Salmon Forsiy Arabistonga safar qildi. Yo‘lda arab avboshlariga uchrab qolib, ani qul qilib asir oldilar. So‘ngra yordamchisi yo‘q yolg‘iz kishi bo‘lganligidan uni qul qilib sotib yubordilar. Qo‘ldan-qo‘lga sotilib yurib, oxirida madinalik bir yahudiyga sotildi. Shu orada Rasululloh ham Makkadan hijrat qilib Madinaga kelib, yarim toshcha yiroqlikdagi Qubo degan qishloqqa tushgan edilar.

Salmon Forsiy bu xabarni anglagach, bir savatda xurmo olib, Rasululloh huzurlariga keldi va:
— Buni sizga sadaqaga keltirdim, — dedi.
Sahobalarga:
— Sizlar yenglar, — deb buyurib, o‘zlari andin yemadilar.
Salmon muni ko‘rgach:
— Rohib aytgan alomatlarning biri to‘g‘ri chiqdi, qani qolganlarini ham sinab ko‘rayin-chi, — dedi.
Oradan uch-to‘rt kun o‘tgandan so‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Qubodan Madina ichiga kirdilar ersa, Salom Forsiy yana bir savat xurmo ko‘tarib kelib, bu gal hadya qildi. Rasululloh xurmoning hadya ekanligini bilgach, sahobalar bilan birga o‘ltirib yedilar.
Muni ko‘rib Salmon:
— Rohib aytgan uch alomatdan ikkisi to‘g‘ri chiqdi. Endi uchinchisini ham bilishim kerak, — dedi.
Yana uch-to‘rt kun o‘tgandan so‘ngra shu maqsadni ko‘zlab Rasulullohning ziyoratlariga keldi ersa, Baqi’ go‘ristoniga janoza bilan ketmish edilar. Orqalaridan kelib u joyda Rasululloh bilan ko‘rishdi. Ikki yelka orasidagi payg‘ambarlik muhrini ko‘rmakchi bo‘lib, orqa tomonlariga o‘tib edi, muni Rasululloh bildilar. Ridolarini yelkalariga tushirib qo‘ydilar ersa, bu muborak muhr ochilib qoldi. Muhrni ko‘rgach, Salmon chidayolmasdan Payg‘ambarimizga o‘zini otib yuz-ko‘zini surtib o‘pgali turdi. So‘ngra undan hol-ahvol so‘radilar. Boshidan kechirmish ishlarini aytgandan so‘ngra, uchinchi rohib so‘zini bayon qilib:
— Endi aniq bildim, Tavrot, Injilda xabari berilib, sifatlari yozilgan oxir zamon payg‘ambari albatta Siz ekansiz, — deb darhol shu yerda iymon keltirdi.
So‘ngra Rasululloh Salmonga qarab:
— Xo‘jang yahudiyga aytgil, seni mukotib qilsun,— dedilar.
Muning ma’nosi qul xo‘jasi bilan kelishmakdur. Shundoqkim, agar menga shuncha aqcha topib berur ersang, seni ozod qilurman, deb xo‘jasi qo‘liga hujjat xati bergay.
Rasululloh so‘zlari bilan Hazrati Salmon xo‘jasi yahudiydan muni so‘radi ersa, ul unamay yurib eng keyin bir ming olti yuz dirham kumushga, yana uch yuz tup xurmo daraxtini ko‘kartirib berishga kelishdilar.
Rasululloh muni anglagach, sahobalarga:
— Birodaringiz Salmonga yordam qilaylik, — deb aytdilar, ansor sahobalar har qaysilari topganicha xurmo ko‘chatini keltirishdi.
Shunda Salmonga ko‘chatlar o‘rnini qazib bitirgandan keyin kelib xabar qilishlarini buyurdilar. Ko‘chat chuqurlari tayyor bo‘lgach, Rasululloh qutlug‘ qo‘llari bilan tutib berib, boshqalar ko‘mishdi.
Shunchalik ko‘p xurmo ko‘chatlaridan biror tupi qurimasdan barisi ko‘kardi», bu esa Rasulullohning mo’jizalaridur.
Yana shu orada sahobalardan birovi Rasulullohga tuxumdek oltin hadya qildi. Anda ul zot darhol Salmonni chaqirib:
— Muni yahudiyga berib o‘zingni qulliqdan ozod qilursan, — dedilar.
Ul oltin ersa Salmon ko‘ziga oz ko‘rinib:
— Yo Rasululloh, menim berasim ko‘pdur, bu bilan qutila olmagayman, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Shu bilan Alloh seni undan qutqargay, borgil, topshirib bergil, — dedilar.
Muni anglagach, yahudiy oldiga eltib, tortib qarasa qolmish qarziga ortiq chiqmasdan

teng keldi. Bu ham Rasulullohning mo’jizalari erdi. Shu bilan Rasululloh aytganlaridek, Salmon Forsiy qulliqdan qutuldi, Raziyallohu anhu.

## YIGIRMA TO‘QQIZINCHI MO’JIZA

Salmon Forsiy Rasululloh bilan dastlab ko‘rishganda arabcha gapirolmas edi. Arabcha, forscha bilgan yahudiylardan Madinada bir savdogar kishi bor edi, uni tilmochlikka chaqirdilar. Salmon Forsiy Rasulullohni maqtab Tavrot, Injilda ko‘rgan sifatlarini bayon qildi ersa, tarjimon yahudiyning dushmanligi qo‘zg‘aldi. So‘zni teskari aytib, Rasululloh haqida loyiqsiz so‘zlar bildirdi. Muni anglab Rasululloh g‘amgin bo‘ldilar. Shu hollarida Jabroil alayhissalom kelib Salmon so‘zini tarjima qildi ersa, yahudiy sharmanda bo‘lib:
— Ey Muhammad, o‘zing ersa forsiy tilga komil ekansan, tilmochlikka meni nega chaqirding? — dedi.
Anda Rasululloh:
— Bu tilni hech bilmas edim, birodarim Jabroil shu hozirda o‘rgatdi, — dedilar.
So‘ngra yahudiy:
— Mundan ilgari sening payg‘ambar ekanligingga gumonim bor edi. Endi aniq bildim, Tavrot, Injilda sifati yozilgan, Muso alayhissalom o‘z qavmiga topshirgan oxirzamon payg‘ambari siz ekansiz, — deb darhol iymon keltirdi. Raziyallohu anhu.

## O‘TTIZINCHI MO’JIZA

Hazrati Abu Hurayra rivoyat qilur:
«Rasululloh bilan g‘azot safariga chiqdik. Oziq-emishlarimiz yetishmaslikdan askarda ochlik bor edi. Bir kuni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam;
— Ey Abu Hurayra, yegudek biror narsang bo‘lsa keltirgil, — dedilar.
Non xaltam tagida o‘n dona quruq xurmo qolmish edi, uni keltirib Rasulullohga berdim. Xalta ichiga qo‘l solib xurmoni chiqardilar. Ushlab turib aning barakasiga duo qilib, qaytarib xaltaga soldilar. So‘ngra Abu Hurayraga sahobalardan o‘n kishi chaqirib keltirmoqni buyurdilar. Bular kelgandan keyin shu xaltadan xurmo olib to‘yguncha yegizdilar. Yana o‘n odam chaqirib edilar, bular ham shu xurmodin yeb to‘yishdilar. Shunday qilib o‘n kishidan chaqirib shu xurmodan beraverdilar. Askarning barisini to‘ydirib qarasalar, xalta ichidagi xurmo yana boyagidek turmish edi.
So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytdilar:
— Ey Abu Hurayra, qay vaqtda xurmo yeging kelsa, xaltaga qo‘l solib olgil, ammo uning og‘zidan to‘kmagil.
Abu Hurayra aytur:
— Rasulullohning hayotlaricha shu xaltadan xurmo yeb va boshqalarga berur edim. Hazrati Abu Bakr, Hazrati Umar, Hazrati Usmon — bu uchovlarining davrlarida ham shu xaltadan yeb turdim. Hazrati Usmonning oxirgi kunlarida fitna qo‘zg‘alib, ul kishini shahid qildilar. Shu chog‘da Madinadan bir necha odamlarning uy-joylari talon-taroj bo‘ldi. Shu qatorda menim uyimni ham talab ketdilar. Mana shu fitna sabab bo‘lib, u baraka xaltadan ajrab qoldim. Bor molim yo‘qolib, koshki shu xaltam qolgan bo‘lsa, rozi edim. Oz deganda shu xaltadan oltmish tuyaga yuklik xurmo yegan edim. Raziyallohu anhu.

## O‘TTIZ BIRINCHI MO’JIZA

Fahd ibn Atiyya rivoyat qilur:
«Rasululloh oldilariga o‘n necha yoshlik tilsiz, duduq bolani keltirib:
— Yo Rasulalloh, duo qiling, buning tili chiqsin,— dedilar.
Anda Rasululloh u bolaga qarab:
— Men kim bo‘lurman? — deb so‘radilar ersa, darhol bola:
— Siz Allohning payg‘ambaridursiz, — deb javob berdi.
Shu bilan tili ochilib ketdi.
Yana bir yangi tug‘ilgan bolani momosi keltirib:
— Barakot bo‘lgay, — deb Rasulullohning quchoqlariga qo‘ydi.
Unga qarab:
— Men kim bo‘lurman? — deganlarida:
— Siz Rasululloh erursiz, — dedi.
— Barakalloh, rost aytding, — dedilar.
Shu sababdan bu bola ismini Muborak qo‘ydilar».

## O‘TTIZ IKKINCHI MO’JIZA

Rasulullohning xodimlari hazrati Anas bu voqeani shunday rivoyat qilur:
«Sahobalardan bir yigit vafot topdi. Aning bir ko‘r kampir onasi bor erdi. O‘lik iyagini bog‘lab kampir onasiga ta’ziyat aytdik. Onasi yig‘lab:
— Ey bor Xudoyo, o‘zing bilursan, men vatanimni tashlab, sening roziliging uchun payg‘ambar oldiga hijrat qilib keldim. Ko‘zim ko‘r, o‘zim ojiz erurman. Bu o‘g‘limdan o‘zga xizmat qilgudek mening yordamchim yo‘qdur. Ey rahmlik mehribon rabbim, bu musibatni mendan ko‘targil, — deb duo qilishi bilan yotgan o‘likka qaytadan jon kirdi. Yuziga yopgan pardani olib tashlab: «Alhamdulilloh» deb o‘rnidan turdi».
Bu ham bo‘lsa Rasulullohning mo’jizalari erur. Chunki ummatidan ko‘rilgan karomat ersa payg‘ambarning mo’jizasidan bo‘lg‘ay. Oy nurini quyoshdan olgandek, har ummatning avliyolari ko‘rsatgan karomatlarini o‘z payg‘ambarlaridan olgaylar.

## O‘TTIZ UCHINCHI MO’JIZA

Sahobalardan bir kishi kelib:
— Yo Rasululloh, Islom diniga kirmasdan ilgari shu tog‘ ichida bir chuqurga ikki yoshli qiz bolamni tashlagan edim, nima bo‘lganidan xabarim yo‘qdur. Xudo oldida bunga nima javob ayturman? — dedi.
Arablarning eng yomon odatlaridan biri ikki-uch yoshli qiz bolalarini faqirlikdan qo‘rqib, yoki qabila urushlarida yengilur bo‘lsa, dushman qo‘liga asir tushib qolishidan nomus qilib, tiriklayin ko‘mar edilar. Islom kelganidan so‘ng bu odatlar yo‘qoldi. U kishi ersa Rasululloh bilan shu chuqur ustiga kelib qarasalar, andin hech bir nishona ko‘rinmadi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam uning otini aytib:
— Alloh izni bilan menga javob qaytarg‘il, — dedilar. Shunda:
— Labbayka, yo Rasulalloh, — deb qizcha shu chuqurdan chiqa keldi.
Anda Rasululloh:
— Mana, ota-onang ersa Islom diniga kirdilar. Agar dunyo turmushini xohlar ekansan, seni ularga topshirurman, — dedilar.
Anda qizcha:
— Yo Rasulalloh, ularga hech hojatim yo‘qdur, dunyoga chiqishni xohlamayman, har yaxshilikni Alloh oldida topdim, — dedi».

## O‘TTIZ TO‘RTINCHI MO’JIZA

Imom Bayhaqiy «Daloilun-nubuvva» degan kitobida shundan keltiribdur:
«Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bir kishini dinga da’vat qildilar. Uning bir qiz bolasi o‘lmish edi.
U:
— Agar o‘lgan bolamni tiriltirur ersang, men senga iymon keltirayin, — dedi.
— Andog‘ ersa, uning qabrini ko‘rsatgil, — dedilar Rasululloh.
Qizning otasi qabr ustiga boshlab keldi ersa, Rasululloh:
— Ey Faloniy, — deb chaqirdilar.
— Labbayka, yo Rasulalloh, — deb javob keldi qabrdan.
— Dunyoga qaytib chiqmoqni yaxshi ko‘rurmisan? — deb Rasululloh undan so‘radilar ersa.
Ul:
— Yo Rasulalloh, Xudo haqqi, dunyoga qaytmoqni xohlamaydurman. Ota-onamdan Allohni yaxshi ko‘rdim, dunyodan oxirat rohatini ortiq topdim, — dedi».

## O‘TTIZ BESHINCHI MO’JIZA

Jobir ibn Abdulloh shundog‘ rivoyat qilur:
«Bir kuni Rasulullohga hadya qilmoqchi bo‘lib, bir qo‘yim bor edi, uni so‘yib pishirdim, katta choraga solib, Payg‘ambarimiz oldilariga keltirib qo‘ydim.
Anda ul zot:
— Mundan yegan kishilar suyagini sindirmasdan yesinlar, — dedilar.
Bu tamom yeyilgandan so‘ngra suyaklarini to‘plab ustiga muborak qo‘llarini qo‘yib, og‘izlari qimirlashi bilan unga jon kirib, bir qo‘y sakrab turdi. Bu ulug‘ qudratni ko‘rib, barcha sahobalar takbir aytdilar».

## O‘TTIZ OLTINCHI MO’JIZA

Onamiz Hazrati Oisha roziyallohu anho rivoyat qilur:
«Madinada bir nopok, uyatsiz xotun bor edi. Bir kuni Rasululloh o‘tirgan edilar, ustilariga u xotun kirib qoldi. Oldilariga bir parcha qotgan go‘sht pishirib qo‘ygan edim, shundan yeb o‘ltirur edilar.
Muni ko‘rib, u xotun:
— Ko‘ringlar bu kishinikim, qul kishilardek taom yeydur, o‘ltirishlari ham qullarga o‘xshaydur, — deb aytdi.
Anda Rasululloh:
— To‘g‘ri, men Allohning qulidurman, qullardek o‘ltirib, quldek taom yeydurman, — dedilar.
So‘ngra ul xotun:
— Menga ham bu taomdan bering, yeb ko‘ray, — dedi.
Eb turgan go‘shtlaridan bir parchasini berib edilar, ul xotun:
— Yo‘q, og‘zingizdagi chaynab turgan go‘shtdan so‘rayman, — dedi.
Og‘zilaridagi chala chaynalgan go‘shtdan chiqarib unga berdilar ersa, u:
— O‘z qo‘lingiz bilan yegizib qo‘ying, — dedi.
O‘z qo‘llari bilan uning og‘ziga solib qo‘ydilar. Buni yutishi bilan tavfiq chirog‘i uning ko‘nglini yoritdi. O‘z zamonasidagi sharm-hayoli, soliha xotunlardan bo‘ldi».

## O‘TTIZ YETTINCHI MO’JIZA

Bir kuni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Rakona ibn Abdu Zaydni Makka ko‘chasida yolg‘iz turganini ko‘rdilar. Bu ersa, Quraysh yigitlari ichida eng kuchlik, atoqlik bahodirlardan edi.
Anga Rasululloh:
— Ey Rakona, endi iymon keltirgali vaqting bo‘lgandir. Agar xohlasang, payg‘ambarligimga mo‘jiza ko‘rsatayin, — dedilar.
Yiroqdan bir tup yog‘och ko‘rinib turmish edi.
Rakona:
— Andog‘ ersa, o‘shal ko‘rinib turgan daraxtni chaqirgil, shundog‘kim, teng yarmi o‘z o‘rnida qolsun, qolgan yarmi ersa kelib, sening payg‘ambarligingga guvohlik bersun, ana shunda iymon keltirgayman, — dedi.
Anda Rasululloh daraxtga qarab ishorat qildilar. Yarmi kelib Rasulullohga salom berdi.
— O‘z o‘rningga qayt, — deb yana ishorat qildilar ersa, daraxt qaytib borib yarmiga yopishdi.
Bu mo’jizani rivoyat qilguvchi sahoba aytur:
— O‘shal daraxtni ko‘rdim, yopishgan o‘rni uzun ip tortib qo‘ygandek bo‘lib bilinib turibdur.
Bu ulug‘ mo’jizani Rakona ko‘rdi ersa, ul aytdi:
— Bu ish sirrini men bila olmadim. Kel endi, ikkovimiz kurashaylik. Agar sen meni yiqitur bo‘lsang, bir qo‘ra qo‘yim bor, uning yarmini senga berayin.
Shu bilan ikkovlari kurashdilar ersa, Rasululloh uning belini ushlashlari hamon ko‘tarib yerga urdilar. Kuch-quvvatdan butunlay ajralmish edi, sharmanda bo‘lib o‘rnidan turgach:
— Ey Muhammad, armonim qolmasin, yana bir marta kurashaylik, — dedi.
Yana kurashgach, qo‘l uchlari tegishi bilan yiqilib, nima deyishini bilmay, hayron qolib turdi. So‘ngra aytdi:
— Ey Muhammad, Quraysh majlisiga borib qolsang, ularga nima aytursan?
— Rakonani yiqitib, uning yarim molini yutib oldim, deydurman, — dedilar.
Rakona:
— Yo‘q, andog‘ aytmagil. Bu ish men uchun qattiq nomusdur. Hadya qilib berdi, degil, — dedi.
Rasululloh aytdilar:
— Qandoq yolg‘on gapira olurman?
Anda ul:
— Hech yolg‘on so‘zlamasmusan? — dedi.
— Albatta so‘zlamaydurman, — dedilar Rasululloh.
So‘ngra Rakona:
— Endi aniq bildim, sen Allohning haq payg‘ambari ekansan, — deb darhol iymon keltirdi. Raziyallohu anhu.

## O‘TTIZ SAKKIZINCHI MO’JIZA

Ulug‘ sahobalardan Ammor ibn Huzayma rivoyat qilur:
«Madina xalqi Avs, Xazraj degan ikki qabila erdilar. Bular ichida Xazraj raislaridan Abu Omir degan kishi Rasulullohni ko‘rmasdan turib, doim maqtab, u zotni qachon ko‘rar ekanman, deb kutmakda edi. Chunki bu kishi Madinadagi yahud olimlaridan Rasulullohning sifatlarini ko‘p eshitgan edi. Bu so‘zni aniqlash uchun, Shom viloyatiga

safar qildi. U joyda ham yahud, nasoro olimlari bilan ko'rishib Tavrot, Injilda aytilmish oxirzamon payg'ambarining sifatlarini ulardan ham aniqlab angladi. So'ngra u yerdan yana Madinaga qaytib kelib, rohiblik havasiga tushdi. Riyozat qilib, jonlik narsalardan chiqqan ovqatni yemasdan, ulardan parhez qilib, egniga janda kiyib, toat-ibodat qilishga kirishdi. Shuning uchun buni arablar Abu Omir Rohib der edilar.
Aslida esa rohib deb, nasoro dinida er bo'lsa xotun olmay, xotun bo'lsa erga tegmay, jonlik hayvonlardan chiqqan ovqatlarni yemay, tarki dunyo qilib so'fiylik qilgan kishini ayturlar. Bu ham shu yo'lni tutganlardan edi. Ammo arablarga o'zini Ibrohim Halilulloh dinini tutgandek ko'rsatur edi. Oxirzamon payg'ambarining hijrat qilib kelar joyi Madina degan so'zni Shom olimlaridan anglab, bu ish qachon bo'lur ekan deb qizg'inlik bilan kutmoqda edi. Shu orada Payg'ambarimiz ham Islom tug'ini ko'tarib Makkadan chiqdilar. Bu xabar butun Arabistonga tarqaldi. Kecha-kunduz shu ishni kutmoqda bo'lgan Abu Omir, o'n uch yil ichida biror yo'l bo'lsa ham Makkaga borib Rasululloh bilan ko'rishmoqni tilamadi. Yo'q esa, bu ishni bilish uchun safar mashaqqatlarini chekib, Shom viloyatiga ham borgan edi.
Bu muddat o'tgandan so'ngra Rasululloh Makkadan Madinaga hijrat qilib keldilar ersa, shu kundan boshlab uning hasadi qo'zg'alib kundan-kunga dushmanligi ko'paygali turdi. Bir kuni ul Rasululloh qoshlariga kelib:
— Ey Muhammad, qanday din keltirding? — dedi.
Anda Rasululloh:
— Haq din keltirdim, — dedilar ersa:
— Yo'q, sen uni boshqasiga aralashtirding, — dedi.
Rasululloh:
— YOlg'on aytursan, menim keltirganim yoruq, yumshoq, arig' (toza) dindur. Yahud, nasoro olimlaridan eshitgan so'zlaring qayerda qoldi? Alar ersa menim sifatlarimni senga aniqlab aytmish edilar, — dedilar.
Anda ul:
— Ular aytgan oxirzamon payg'ambari sen emasdursan, — dedi. Payg'ambarimiz:
— Bu so'zing yolg'ondur, ochiq yolg'on aytding, — dedilar.
— Kim yolg'onchi bo'lsa, el-yurtidan chiqib, yolg'iz qolib, sarsonlikda o'lsin, — dedi rohib. Payg'ambarimiz ham:
— Iloho, shundog' bo'lsin, — dedilar.
Bu so'zdan uning maqsadi ersa Rasulullohga tekkizib, sen Madinaga shundog' bo'lib kelgansan, demoqchi edi. So'ngra ul o'z yurti Madinani tashlab Makkaga ko'chib borib, mushriklarga qo'shildi. U yerda turganda Rasulullohga qarshi qo'lidan kelgan yomonligini qildi.
Hijratning sakkizinchi yili Makka fath bo'lgach, qochib, Toyifga bordi. Toyifni qamal qildilar. Ko'p o'tmay, ular ham iymon keltirishdi. U yerga ham sig'may qolib, Shomga qarab qochdi. Eng oxiri, bola-chaqalaridan ham ajrab, Payg'ambarimiz aytganlaridek, tentirab yurib o'ldi.

## O'TTIZ TO'QQIZINCHI MO'JIZA

Mutrif ibn Molik rivoyat qilur:
— «Hazrat Umarning xalifalik davrlarida Islom g'oziylari bilan chiqib, Eronistonda Tastar shahrini fath qildik. O'ljaga tushgan mollarning hisobi yo'q edi. Bular ichidan bir sandiq chiqdi. Ochib qarasak, eskidan uning ichida bir kitob bor ekan. Biz bilan hamroh yurgan Naim nomlik bir nasoro kishi u kitobni ko'rib, menga sotgil deb so'radi ersa, sandiqni sotib, kitobni unga hadya qilib berdim.

So‘ngra oradan bir muncha zamon o‘tib Hazrati Muoviya zamonida Quddusi sharifga keldim. Bir kuni shahar ko‘chasida, bundan ko‘p yillar ilgari Tastar shahrida kitob hadya qilgan kishiga yo‘liqib, uni tanidim. Ko‘rishgandan so‘ngra:
— Ey Naim, hali ham o‘z diningda erurmisan? — deb so‘radim.
— Yo‘q! Alhamdullilloh, Islom dinini qabul qildim, — dedi.
So‘ngra u bilan Damashq shahriga kirmoqchi bo‘ldik. Ka’bul Ahbor ham bizga qo‘shilib, uchovimiz Damashq-qa keldik. Bu kishi ersa shu zamonning ulug‘ olimlaridan edi. Buni anglab yahud, nasoro olimlaridan bir qanchalari uning ziyoratiga keldilar. Tastar shahridan topilgan kitob Naimning qo‘lida edi. Bu kitob ersa o‘tgan payg‘ambarlardan qolgan va Eronistonda nusxasi saqlanganlikdan asli nusxasi buzilmagan edi. Buni bilib Ka’bul Ahbor:
— Bu kitobni o‘qib ko‘ringlar-chi, — deb ularning qo‘liga berdi ersa, bir oz o‘qigandan so‘ngra o‘qiguvchining rangi o‘zgarib, o‘qishni to‘xtatdi.
Anda Naimning g‘azabi kelib:
— Bu kitob ersa, xiyonat qo‘li tegmagan, oyatlari o‘zgarmagan qadimgi kitob ekandur. Agar oxiriga yetguncha o‘qimas ersang, mendan sog‘ qutila olmaysan, — dedi.
U ham nochor bo‘lib o‘qigan erdi, bu oyat chiqdi: «Va man yabtag‘i g‘oyrol Islomi dinan falan yuqbala, minhu va huva fil oxirati minal xosirina».
Ya’ni, «Kim Islom dinidan boshqa dinni tutsa, hech qachon qabul qilinmaydur. Ul kishi oxiratda ziyon ko‘rguvchilardan, bo‘lur».
Bu so‘z ersa, butun Shom xalqiga tarqaldi. Keyingi Tavrot, Injil kitoblarini buzib, dinga xiyonat qilganlari barchaga ma’lum bo‘ldi. Yo‘q ersa, Rasulullohning sifatlari ilohiy kitoblarning barchasida yozilmish edi. Shu ish sabab bo‘lib, bir kun ichida Shom shahrining yahud, nasoro olimlaridan qirq ikki kishi iymon keltirdilar. Shu kuni musulmonlar uchun bayram kunlaridek suyunchlik bo‘ldi. Hazrati Muoviya tomonidan bularga hadyalar yuborildi.

## QIRQINCHI MO’JIZA

Ka’bul Ahbor rivoyat qilur:
«Bani Isroil qavmi haq yo‘ldan adashib o‘z payg‘ambari Hazrati Armiyo alayhissalom nasihatlarini qabul qilmadilar. Shuning uchun Alloh taolo ularga qahr qilib Buxti Nasr degan podshoni yubordi. Yahudlar ustiga hisobsiz cherik keltirdi. Bu ersa, Qur’onda aytilgan Bobil shahrining podshosi edi. Yahudlar bunga qarshi turolmadilar. Falastin viloyatiga bosib kirib Baytul Muqaddasni buzib, butunlay xarob qildi. Shahar xalqini qatliomga buyurdi. O‘limdan qolganlarini asir olib, Bobilga qarab jo‘nadi. Bular ichida Doniyol payg‘ambar ham bor edilar. Bu yerga kelib bir qancha zamon o‘tgandan keyin Buxti Nasr bir kecha qo‘rqinchlik tush ko‘rib uyg‘ondi ersa, ani unutmish edi. Qo‘ruqchi, sehrchilarni yig‘ib:
— Bu kecha uyqumda bir tush ko‘rmish edim. Endi siz shu tushimni topib, uning ta’birini ayting, — dedi.
Anda ta’birchilar:
— Eshitmagan tushga qanday ta’bir aytgani bo‘lur?— dedilar. Anda podshohning g‘azabi kelib:
— Bir kunimga yararmikinsizlar deb sizlarni tarbiyat qilmish edim. Agar uch kun ichida buning ta’birini topmas ekansiz, barchangizni o‘ldirurman, — dedi.
Alar buni anglab, qattiq g‘amgin bo‘ldilar. Bu ish uddasidan qandog‘ chiqa olgaymiz, deb motamda qoldilar. Bu voqeaning xabari shahar ichiga tarqaldi. Shu kunlarda ersa, hazrati Doniyol zindonda edilar.

Hammadan ilgari bu xabar zindonga yetgan edi. Bir kun Doniyol alayhissalom zindonchiga:
— Sen borib podshoga yetkaz, ko‘rgan tushini men aytib berurman, ham uni ta’bir qilurman, — dedilar.
Zindonboshi bu so‘zni Buxti Nasrga yetkurdi ersa, uni darhol kelturmaklarini buyurmish. Podsho oldiga har kim kirsa unga sajda qilur erdi.
Doniyol alayhissalom uning qoshiga kirganlarida bu odatni qilmadilar. Buning bu jur’atiga podsho ajablanib:
— Bu ishda bir sir bo‘lg‘aymu? — deb o‘yladi. Boshqa kishilarni tashqari chiqarib, so‘ngra Doniyolga aytdi:
— Kishi qilmagan bir ish qilding. Nega menga sajda qilmay kirding? — dedi.
Anda Doniyol alayhissalom:
— Menim bir Tangrim bordur, tush ta’bir qilmoq ilmini menga ul o‘rgatmishdir. Agar undan o‘zgaga sajda qilur ersam, bu ilmni mendan olib qo‘yg‘aymu deb qo‘rqdim. U chog‘da sen ko‘rgan tushni topib yo‘ruyolmay qolsam, meni o‘ldirursan. O‘zing ham tush ta’birini o‘ylab g‘amda qolursan. Har ikkovimizga ham foyda bo‘lg‘ay deb, sajda qilmadim, — dedilar.
Bu so‘zni anglagandan so‘ngra Buxti Nasr:
— Endi esa menim oldimda sendan ortiq ishonchlik hech kishi yo‘qdur. Shuning uchunkim, sen o‘z Tangring buyrug‘ini ching (qattiq) tutmish kishi ekansan. Menim qoshimda eng yaxshi ko‘rilganlar shu sendek kishilardur. Ko‘rgan tushimning yo‘rimini bilarmisan?, — dedi.
Anda Doniyol:
— Alloh menga bildirmishdir. Tushingda haykalga o‘xshash katta bir but ko‘rding. Aning boshi oltindan, ko‘kragi kumushdan, qorni misdan, oyog‘i temirdan, tovoni sopoldan. Sen uni ko‘rib, hayron qolib qarab turmish erding, shu orada osmondan gurullab bir tosh tushib u butning boshiga shunday urdikim, ul parcha-parcha bo‘lib tuproqqa aralashib ketdi. Shamol bo‘lsa uchirgudek bo‘lib, to‘zgani turdi.
So‘ngra sen u toshga qarab hayron bo‘lib turib eding, tosh yo‘g‘onlashib o‘sishga boshladi, borgan sayin yo‘g‘onlashib, yer yuzini butunlay qopladi. Shundoqkim yer-ko‘kda u toshdin bo‘lak hech biron narsa senga ko‘rinmay qoldi.
Anda Buxti Nasr:
— To‘g‘ri topding, xuddi shunday ko‘rmish edim. Endi aytgil, muning ta’biri nimadir? — dedi.
Doniyol alayhissalom:
— Ul butning ta’biri yer ustidagi podsholardur, ularning qaysi birlari oltinga o‘xshaydur, qay birlari kumushdek bo‘lur. Mis Rum podshosi erur. Temir Fors Xisravidur. Ikki sopol tovon ikki xotun podshohdurkim, biri Rumga, ikkinchisi Fors ahliga podsho bo‘lgaylar. Ammo osmondan tushgan tosh — bu bir dindurki, buning boshiga urib parchaladi. U din oxirzamonda arablardan chiqadigan Islom dinidur, uni Rasululloh orqalik Alloh yuborur. Bu din butun yer ustini qoplab, barcha dinlarni yengib, yolg‘iz o‘zi qolg‘ay. Ko‘rgan tushingizning ta’biri shu bo‘lg‘ay, — dedilar».

## QIRQ BIRINCHI MO’JIZA

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makkadan Madinaga hijrat qilmasdan ilgari bir qizlari amakilari Abu Lahab o‘g‘li Utaybaning nikohida edi.
Rasulullohga payg‘ambarlik vahiysi kelgandan so‘ng dastlab Quraysh xalqini dinga da’vat qildilar. Ular borliq kuchlari bilan qarshilik qildilar. Ayniqsa, o‘z amakilari Abu Lahab bu

ishda birinchilikni olgan edi. Buning haqqida Masad surasi tushgandan so'ngra uning dushmanligi ilgarigidan ham ortiqroq bo'ldi. Abu Lahab boshliq Quraysh raislari Utaybaga Rasululloh qizlariga taloq berib, o'zlariga aziyat yetkizmog'ini buyurdilar. Bu ham dushmanlikda otasi Abu Lahabdan qolishmas edi. Shu orada ota-bola tijorat uchun Shom safariga chiqmoqchi bo'ldilar. Ketar chog'ida Utayba Rasululloh qoshiga kelib:
— Ey Muhammad, sening keltirgan dining, so'zlaring — hammasi yolg'ondur. Kofirligimga qasam qilurmanki, qizingni taloq qildim, — dedi.
Bu qilgan so'ziga qanoat qilmasdan yana Rasululloh yuzlariga qarab:
— «Tuf» senga! — dedi.
Bu baxtsiz kishi shundog' ulug' adabsizlikka jur'at qilib, qarindoshlik haqqini saqlamadi. Uning so'zidan Rasulullohning ko'ngillari qattiq ranjidi.
Aning uchun:
— «Allohumma sallit alayhi kalban min qilobika», ya'ni «Ey bor Xudoyo, itlaringdan bir itni bularga yuborgil, — deb uni qarg'adilar.
Bu so'zdan uning ko'ngliga qattiq qo'rqinch tushdi. Shu bilan karvonga qo'shilib Shom safariga chiqdi. Otasi Abu Lahab ham birga edi. Arab tuprog'idan chiqqach yo'lda bir manzilga yetdilar. Bu joyda nasoro rohiblarining ibodatxonalari bor edi.
Alardan birovi kelib:
— Ey karvon ahli, bu yerda yirtqich hayvonlar ko'pdir, hushyor bo'lib yotinglar, — dedi.
Bolasi haqida Rasulullohning qarg'ishlarini Abu Lahab ham eshitgan edi. Uning ustiga rohib so'zi qo'shimcha bo'ldi, bolasidan qattiq qo'rqinchga qolib:
— Ey karvon ahli, bolamga qilgan Muhammadning qarg'ishidan qo'rqaman, bu kecha soqchilik qilib bolamni kuzatib beringlar, — deb ulardan o'tindi.
Uning so'zini anglagach, karvon ahli yuklarini qo'rg'on qilib, ortidan tuyalarini cho'ktirib, Abu Lahab o'g'lini o'rtaga olib yotdilar. Yana bir necha joyga qorovul ham qo'yilmish edi. Shunchalik hushyorlik bilan tursalar ham Allohdan amr bo'lgach, barchalari uxlab qoldilar. Osmondan tushgandek shu kecha bir arslon karvon qo'rg'oni ichiga kirdi. Uyquda yotgan kishilar yuzini iskab yurib, qazodan qochgan Utaybani topdi ersa, po'lat changalini uning yuziga botirib parchalab tashladi. Rasulullohning yuzlariga qilgan adabsizligi o'z yuziga urdi.

## QIRQ IKKINCHI MO'JIZA

Bir kuni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam sahobalarga:
— Bu kecha iymon uchun yer ustidagi har turlik jinlardan elchilar kelur. Alar bilan suhbat qilgayman. Men bilan shu kecha kim birga bo'lur? — dedilar.
Anda Ibn Mas'ud:
— Men borurman, yo Rasulalloh, — deb o'rnidan turdi.
So'ngra har ikkovlari Makka shahrining yuqori yog'iga qarab ketdilar. Bir yerga kelgach, Rasululloh aylantirib chiziq qilib, Ibn Ma'sudga:
— Bu chiziq ichida o'lturgin. Mundan tashqari chiqa ko'rma. Allohni ko'nglingda yod qilgil, hech bir narsadin qo'rquvchi bo'lma. Turli suratdagi jinlar ko'zingga ko'ringaylar. Alarga gapirma. Chiziq ichiga kirolmagaylar. Agar bu chiziq tashqarisiga chiqar ersang, qiyomatgacha seni topolmagaymiz, — dedilar.
So'ngra Rasululloh alar majlisiga bordilar ersa, to'rt yoqdan turli suratdagi jin elchilari kelishgali turdi. Bular ichida arslon suratlik, burgut suratliklari ham bor edi. Shunday qilib yer-ko'k bularga to'ldi.
Ibn Mas'ud ko'rib, hayron qolib o'ltirdi. Lekin hech birovlari chiziqqa yaqinlashmas edilar. Rasulullohni o'rab o'ltirishib, ilgari iymon keltirganlari ersa, Qur'on o'qib, shariat

o‘rganishur edi. Yangidan kelishganlari bo‘lsalar iymon aytib dinga kirishur edi. Shundoq qilib, tong otguncha Rasululloh bilan o‘ltirib ular suhbat o‘tkazdilar. Majlis tugar chog‘ida:
— YO Rasulalloh, Qur’ondan tilovat qilib bersangiz, bizlar ham o‘z og‘zingizdan Xudo so‘zini eshitsak,— dedilar.
Anda Rasululloh ularga «Ar-rahmon» surasini o‘qib berdilar. Bu surada o‘ttiz joyda «Fabiayyi alai rabbikuma tukazziban» kelur. Bu oyatning ma’nosi: «Alloh sizlarga bergan ne’matlarining qaysi birini yolg‘on deb ayta olasiz?» Bu ersa insu jinga qarata Allohning aytgan so‘zidur. Rasululloh shu oyatni har o‘qiganlarida jinlar:
— Hech birini yolg‘on deya olmaymiz, yo Rabb, — deyishib, javob berib turdilar.
Bu so‘zlari Rasulullohga ko‘p xush keldi. Tilovat tamom bo‘lgach, elchi jinlar Rasulullohdan sovg‘a so‘radilar.
Anda Rasululloh:
— Menim ummatlarimning qiyomatgacha yegan go‘shtlarining suyaklari ilgarigidek go‘shtlik bo‘lib sizlarga taom bo‘lsin va alarning mingan otlarining tezaklari ersa sizlarning otinglarga yem bo‘lsin. Mana shu narsani sizlarga tuhfa qildim, — dedilar.
Go‘shtini yeb qoldirgan bizning suyaklarimiz va otlarimizning tezaklari jin birodarlarimizga tuhfa bo‘ldi. Shuning uchun shariatda bu narsalar bilan kishi o‘zini tozalab, istinjo qilishi durust emasdur. Rasululloh bundan qaytardilar. So‘ngra Rasululloh qaytib kelganlarida bu voqeani sahobalarga gapirdilar.
Anda sahobalar:
— Bizga ham o‘qib bering shu surani, yo Rasulalloh,— deyishdi.
Bularga ham tilovat qilib Ar-rahmon surasini tamom o‘qidilar. Sura tamom bo‘lguncha sahobalar sukutda bo‘lishib o‘ltirdilar.
Anda Rasululloh:
— So‘z maromini sizlardan jin birodarlaringiz yaxshiroq bilur ekan. Ular har bir «Fabiayyi alai rabbikuma tukazziban»ni o‘qiganimda javob qaytarib turishdi, — deb marhamat qildilar.
Shuning uchun bu sura o‘qilsa, har bir «Fabiayyi alai rabbikuma tukazziban» deganda jinlardek javob aytib turmoq eshituvchilarga sunnat bo‘ldi.

## QIRQ UCHINCHI MO’JIZA

Abdulloh ibn Mas’ud rivoyat qiladi:
«Bir kuni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Bir joyga borurmiz, yurgil, — deb qo‘limdan tutdilar.
Shu yurganimizcha shahar tashqarisiga chiqdik. So‘ngra meni bir yerga o‘lturg‘izib atrofimga xat chizdilar va:
— Bu xat ichidan zinhor tashqari chiqmagin, sening oldinga turli suratda kishilar kelgaylar. Alarga sen gapirmagin va kelgunimcha shu darajadan chiqmay o‘ltirgil, — dedilar.
Rasululloh ketdilar ersa, aytganlaridek, har yoqdan turli xil kishilar kelgani turishdi. Hech biri chiziqqa yaqinlashmasdan Rasululloh turgan joyga borishur edi. Shundog‘ bo‘lib kechaning oxirida Rasululloh u joydan qaytib keldilar ersa, tizzamga bosh qo‘yib, ko‘zlari uyquga ketdi. Qarasam, oq libos kiygan bir qancha odamlar osmondan tushgali turdilar. Bularning husni-jamollaridan, kiygan liboslaridan ko‘z qamashur, aqllar lol bo‘lur edi. Bularning qaysilari Rasulullohning bosh-oyoqlariga, qaysi birlari ersa oyoq tomonlariga kelishib o‘ltirar edilar. So‘ngra, o‘zaro so‘zlab turib:
— Bu kishiga Xudo tarafidan berilgan ne’mat, hech bir odamga berilmagandur. Mundog‘

ulug‛ darajalik inson hech qachon ko‛rilmagan. Uni qaranglar-chi, ko‛zi uxloq ko‛ngli uyg‛oqdir. Buning misoli shuldurkim, bir podsho eng chiroyli bir saroy solmishdir. Uning ichini yasab, har turlik ne’matlar bilan to‛ldirmishdur. So‛ngra u podsho elchilar, jarchilar yuborib yorliq qilmishkim, hech kim qolmay mening saroyimga kirib ular uchun tayyorlangan cheksiz ne’matlarimdan xohlaganlaricha yesinlar, men ulardan rozi bo‛lurman. Agar jarchilar so‛zlariga quloq solmay menim saroyimga kelmasalar, ularga qahr qilurman, demishdur. Mana bu podsho Allohdur. Yasalmish nozu-ne’matga to‛lmish saroy ersa Allohning jannatidur, xalqni chaqirmoq uchun yuborgan elchisi Muhammaddur. Kim Muhammadning so‛ziga kirib, uning chaqirig‛ini qabul qilmas ekan. Tangrining qahriga qolib abadiy azobga yo‛liqqay, — dedilar.
So‛ngra ular yana ko‛kka ko‛tarilib ko‛zdan g‛oyib bo‛ldilar. Shu orada Rasululloh sollallohu alayhi vasallam uyqudan uyg‛onib:
— Ey Ibn Mas’ud, bular so‛zlarini angladingmi? Ularning kimlar ekanini bildingmi? Bular ersa Allohdan kelgan farishtalardurlar, — dedilar».

## QIRQ TO‛RTINCHI MO’JIZA

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Zotur Riqo’ g‛azotidan qaytib kelayotganlarida Subayh degan kishi Payg‛ambarimiz bilan ko‛rishgali keldi. Bu ersa Bani Muhorib qabilasining raisi edi. Bir otga minib, bir tuyani yetaklagan holda Rasululloh qoshig‛a kelib:
— Ey Muhammad, sen Xudodan kelgan payg‛ambar emishsan. Agar shu so‛zing chin bo‛lsa, bu minib turgan biyamning qornidagi quluni erkakmi, urg‛ochimi, aytib ber, — dedi.
— G‛aybni Alloh bilur, — dedilar.
— Muni bilmas ersang, yomg‛ir qachon yog‛ar, men ertaga nima ish qilurman, qaysi yerda o‛lurman — shulardan menga xabar bergil, — dedi.
Shu chog‛da Allohdan bu oyat keldi:
— «Innalloha indahu ilmus-so’ati va yunazzilul g‛oysa va ya’lamu ma fil arhomi va ma tadriy nafsun maza taksibu g‛odan va ma tadriy nafsun biayyi arzin tamut».
Ya’ni, «Qiyomat qachon bo‛lishini Alloh biladi. O‛zi xohlagan chog‛da yomg‛ir yog‛dirur, hayvon yotqusida (bachadonda) nima bor, o‛zi bilur, ertaga nima ish bo‛lishini, qaysi joyda o‛lishini hech kim bila olmas», demakdur.
Buni anglagach, ul adabsiz:
— Ey Muhammad, sening Xudoyingdan menga bu tuyam yaxshiroqdur.
Anda Rasululloh:
— Menim Parvardigorim o‛zimdan, jonimdan, bola-chaqalarimdan menga sevikliroqdur, — deb darhol boshlarini sajdaga qo‛ydilar.
So‛ngra boshlarini sajdadan ko‛tarib unga:
— Ey Muhorib, Alloh taolo menga shundog‛ xabar berdikim, sening yuzingga bir yomon yara chiqib, po‛st go‛shtlaringni oqizib tushirgay. Ko‛p azob tortib shundan o‛lursan, so‛ngra do‛zaxga ketursan, — dedilar.
Oradan ko‛p vaqt o‛tmay, Rasululloh aytganlaridek, uning yuziga bir yomon yara chiqib, yuz-ko‛zlari oqib to‛kildi. Uning sassig‛idan kishilar qochib, yoniga yaqinlashmaydigan bo‛ldilar. Muhammad bir so‛z demish edi, uning aytganidek bo‛ldi, degan bo‛lsa ham, tavba qilib iymon keltirmadi va dunyodan shunday o‛tdi.

## QIRQ BESHINCHI MO’JIZA

Abu Hurayra rivoyat qilur:
«Sadaqa, zakotga kelgan bir qancha xurmo yig'ilmish edi. Rasululloh meni unga qorovul qilib qo'ydilar. Qarab o'ltirsam, kechasi bir kishi kelib, xurmodan o'g'irlagani turdi. Uni ushlab olib, Rasulullohga keltirmoqchi bo'ldim.
— Muhtojligimdan bu ishni qildim, endi ikkinchi qilmayman, — deb ko'p yolvordi.
Rahmim kelib, qo'yib yubordim. Ertalab Rasululloh qoshlariga keldim ersa, salomdin so'ngra:
— Ey Abu Hurayra, bu kecha tutmish asiring qani, uni nima qilding? — dedilar.
Xudo haqqi, o'zimdan boshqa bu ishni hech kim bilmagan edi.
— Otam-onam sizga fido bo'lsin, yo Rasululloh, u ko'p yolvordi, ikkinchi qilmasga ahd qilgach, rahmim kelib qo'yvordim, — dedim.
Anda Rasululloh:
— Ul yolg'on aytadur, bu kecha yana kelgusidur, — dedilar.
Muni anglab o'ltirdim. Rasululloh aytqonlaridek u yana keldi. Uni tutib olib keldim, ko'p yalindi, ikkinchi qilmasga ahd berib qo'limdan yana bo'shandi.
Ertalab Rasululloh oldilariga keldim. Meni ko'rgach:
— Ey Abu Hurayra, u yolg'onchi seni aldab, bu gal ham qutilib ketibdur. Qarab turgil, bu kecha yana kelur, — dedilar.
Ani poylab o'ltirib, yana ushlab oldim.
— Endi seni Rasululloh oldig'a olib borgayman, boshqa hech iloji yo'qdur, — deb qattiq turdim ersa, ul aytdi:
— Men bo'shatur ersang, senga bir narsa o'rgantaykim, undan ko'p foyda ko'rgaysan.
— Qani aytgil-chi, ko'rayin, — dedim.
— Har kechasi yotar chog'ingda «Oyatal kursi»ni bir yo'la o'qir bo'lsang, tong otguncha bir farishta seni saqlar. Shaytonni senga yaqinlashtirmagay, — dedi.
Uni bo'shatib yuborib, Rasululloh huzuriga keldim ersa, uni so'radilar.
Aning aytgan so'zini aytib edim:
— U yolg'onchidur, lekin «Oyatal kursi» to'g'risida to'g'ri so'zlamishdur, u shayton erdi, — dedilar».

## QIRQ OLTINCHI MO'JIZA

Bir kuni Rasulullohning xodimlari hazrati Anasning onasi Payg'ambarimiz huzurlariga kelib:
— YO Rasulalloh, xizmatchingiz o'g'lim Anasning haqqiga duo qiling, — dedi.
Rasululloh duo qilib:
— Ey bor Xudoyo, Anasning mol-dunyosi ko'paysin, bola-chaqasi o'sib-unsin, unga bergan ne'matlaring ersa barakotlik bo'lsin, — dedilar.
Hazrat Anas:
— Rasulullohning duolari qabul bo'ldi, shu zamonning boylaridan bo'ldim. Tirikligimda mendin tarqalgan bolalarim ersa yuzdan ortiq bo'ldilar. O'lganlari ham bundin oz emas edi. Ko'rgan ne'matlarim barchasi barakotlik bo'ldi. Ko'rib turasiz shu kunlarda mendan rohatlik boy kishi yo'qdur, — dedi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam hazrati Anas haqida qilgan duolari ichida unga bergan ne'matlaring barakotlik bo'lsin, deb edilar. Endi shuni bilmoq kerakkim, odamning mol-dunyosi ko'payib, boshqalar ko'ziga boy ko'ringani bilan, agar barakasi bo'lmasa, undog' boylikning dunyo-oxiratda hech kimga foydasi yo'qdur. Balki ikki dunyoda ham undin ziyon ko'rgaylar. Shunga o'xshash agar bir kishi yuz yil umr ko'rsa yoki yetmish turli ilm-hunar o'rgansa, agar unga baraka berilmasa, umrining uzunligidan

oxiri xorlikka qolib, bezor bo‘lg‘ay. Ilm-hunarning ko‘pligidan boshqalar bu yoqda, o‘zi qong‘udek ham foyda ololmagay.
Endi baraka degan narsa nimadur? Har ishning igililigi, har ishdan chiqqan yaxshilik natijasidur. Bu ersa Xudo tomonidan bo‘lur. Iymonlik kishilargina munga ishonurlar. «Umringdan baraka topgur», deb duo qilish eng ulug‘ olqishdur.
Baraka Xudo tomonidan bo‘lur dedik. Muning ma’nosi shuldurkim, har qanday inson bir ishga kirishmoqchi bo‘lsa, eng avval shariat buyurgancha o‘z niyatini to‘g‘rilashi farzdur. Agar din ilmini o‘qimoqchi ekan, bilganiga birinchi o‘zi amal qilsin, bilmaganini so‘rasin, bilganlarini o‘rgatishga niyat qilsin. O‘qishi va o‘rgatishi Xudo uchun bo‘lsin. Bu to‘g‘rida hech kimdan ta’ma qilmasin. Birovning yelkasiga yuk bo‘lish emas, balki birovning yukini yengillatish ko‘yini tutsin, qisqasi shulkim, qaysi fanni bilsa, qanday hunarni o‘rgansa, boshqalarga yordam yetkazish, inson olamiga bir ulush foyda kirgizishni o‘ylasin. YOlg‘iz o‘zi ko‘rib, o‘z foydasinigina kuzatish esa, islomiyatga ochiq xiyonat, insoniyatga ulug‘ jinoyatdur.
Agar kishi Rasululloh aytganlaridek, ish boshida niyatini to‘g‘rilab, xalq foydasini kutmas ekan, yetmish turlik ilm-fan bilgani bilan o‘la-o‘lguncha ishdan qo‘li bo‘shamaydi, ko‘ngli g‘am-qayg‘udan chiqmaydi. Agar barakalik bo‘lur ekan, ishi oz bo‘lsa ham unumlik bo‘lib, aning yaxshiligi o‘zidan oshib boshqalarga ham yetadi.
Inson olami yaratilgandan boshlab shunday barakalik kishilardan butun xalq foydalanib kelmoqdadur.

## QIRQ YETTINCHI MO’JIZA

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam kimning haqida nima degan bo‘lsalar, qanday duo qilsalar, xuddi shunday bo‘lur edi. Muhojir sahobalarning kattalaridan Abdurahmon ibn Avf bir xizmat bajarib kelganida, Rasululloh uning haqida «Ishlaring barakalik bo‘lsin», deb duo qildilar. So‘ngra nima ish qildi ersa, undan baraka chiqaverdi. Bu kishi aytdi:
— Shunday bo‘ldikim, agar yerdin bir tosh olur bo‘lsam, ostidan oltin chiqqay.
Abdurahmon ibn Avf vafot bo‘lgach, meros qolgan oltinlarini oilasi kuraklab bo‘lib oldilar. Nikohida to‘rt xotini bor edi. Meros molning sakkizidan birini shariat bo‘yincha bular bo‘lib olg‘aylar. Har biriga yuz ming tilladan meros tegdi. Boshqalarga qancha tekkanligi ersa shundan ma’lumdir. O‘lish oldida, ellik ming tilla faqir-miskin va yetimlarga vasiyat qildi. Tirikligida qilgan xayr-ehsonlari ersa hisobsiz edi. Bir kun ichida o‘ttizlab-qirqlab qul ozod qilgan chog‘lari ham bor edi. Yetti ming tuyalik bir karvonni butunlay ustiga ortilgan oziq-ovqati, turli mollari bilan sadaqa qilib faqir-miskinlarga tarqatganligi mashhur hadislarda yozilmishdur.
Islom yangidan boshlanishida har tomondan yetishmasliklari ko‘p edi. Bir kuni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam boy kishilarni sadaqa qilmoqqa qattiq tashviq qildilar ersa, sahobalardan Abdurahmon ibn Avf to‘rt yuz tanga sadaqa keltirib:
— Yo Rasulalloh, sakkiz yuz tanga sarmoyam bor edi, to‘rt yuzini oilam uchun qoldirdim, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Keltirganingga va qoldirganingga Alloh barakot bersin, — dedilar.
Mana shu kundan boshlab u kishini baraka bosib, mol-dunyosi ko‘paygani turdi.
Yana sahobalardan Abu Qatoda degan kishi bir xizmatni bajarib kelganida undan rozi bo‘lib:
— Yuzingni Alloh barakotlik qilsun, — deb duo qildilar.
Bu kishi ersa yetmish yoshga kirganida ham, soch-soqollaridan bir tola tuki oqarmadi. Yuz-ko‘zlari o‘n besh yashar boladek ko‘rinur edi.

Yana Nabigʻa degan shoir kelib, arablar odatlaricha Rasulullohni maqtab, Islom dinini sifatlab, uzun she'r oʻqidi. Uning koʻnglini koʻtarib:
— Ovozing oʻzgarmasin, tishlaring tushmasin, — dedilar.
Bu shoirning yoshi yuzga yetdi ersa ham bir dona tishi tushmagan edi.
Abdulloh ibni Ja'far, bu kishi ersa Hazrati Alining akasi Ja'far ibn Abu Tolibning oʻgʻlidur. Buning haqqiga ham savdo ishlaring barakali boʻlgʻay, deb duo qildilar. Shundan keyin bu kishi qaysi bozorga borsa, oʻttiz-qirq ming tanga foyda topmasdin chiqmas erdi.
Yana sahobalardan Gʻarqad degan kishining tuyasi qochib, hech bir hiyla bilan uni ushlayolmadilar. Rasulullohga kelib aytdi ersa, duo qildilar. Xiyol oʻtmay qattiq shamol tuyani haydab keltirdi. Ani ushlab egasiga topshirdilar.
Yana bir kuni Hazrati Alini gʻazot uchun safar qilishga buyurdilar. Kun sovuq boʻlib, kiygudek choponlari yoʻq edi.
— Issiq-sovuq senga oʻtmasin, — deb duo qildilar.
Shu duodan soʻng Hazrati Aliga qish va yozning farqi yoʻq edi.
Rasulullohning qizlari Fotima huzurlariga ochlikdan shikoyat qilib keldi.
Anda Rasululloh:
— Alloh seni och qoʻymasin, — dedilar.
Shundan beri yesin-emasin ochlikni bilmadi.
Tufayl ibn Amr ulugʻ bir qabila raisi edi. Iymon keltirib qaytar chogʻida qavmiga hujjat boʻlgudek Rasulullohdan bir nishona berishlarini soʻradi. Duo qildilar ersa, manglayiga bir nur paydo boʻldi.
Anda:
— Yo Rasulalloh, dushmanlarim Muhammad oldiga borib yuzi oʻzgarib kelmishdur demasinlar, — deyishi bilan u nur qamchisi uchiga tushdi. Qorongʻu kechani yoritur edi.
Hijratning sakkizinchi yili atrofdagi podsholarni Islom diniga da'vat qilib noma yozdilar.
Eron podshosi Xisrav Parviz Rasululloh nomalarini oʻqib koʻrmasdan, yirtib tashladi.
Rasulullohning muborak nomlari nomada ilgari yozilgani uchun gʻazabi kelib, shu adabsizlikni qildi.
Rasululloh uni anglab, uning ham davlati yirtilsin, deb duo qildilar. Hazrati Umar xalifalik davrlarida butun Eron fath qilinib, Rasululloh aytganlaridek boʻldi. Ammo Rum podshosi Qaysar Hirakl oʻzi iymon keltirmagan boʻlsa ham, Rasulullohning nomalarini hurmatlab oltin qutichaga solib xazinada saqladi. Rasulullohga koʻp hadyalar berib nomalariga javob yozib, elchilarni yaxshi kutib qaytardi.
Rasululloh aytganlaridek, shu kungacha Gʻarbiy Rum, ya'ni Italiyada ularning hukumati saqlanib qoldi.
Yana Quraysh raislaridan Hakam ibn Abu al-Os iymon keltirmasidan ilgari, Rasululloh soʻzlasalar ogʻiz-burnini qingʻir-qiyshiq qilib boshqalarga koʻrsatib, Paygʻambarimizni masxara qilib oʻltirar edi. Bir kuni uning shu adabsizlik ishiga koʻzlari tushib qolib:
— Shundogʻ boʻlib qolsin, — deyishlari bilanoq, yuz-koʻzlari qingʻir-qiyshiq boʻlib tortishgani turdi.
Keyingi kunlarda iymon keltirgan boʻlsa ham oʻlgunicha bu illatdan qutila olmadi. Chunki boshqalarga ibrat boʻlishi uchun shunday boʻlishi lozim edi. Yana ibn Ra'iy degan kishining chap qoʻli bilan taom yeb turganini koʻrib:
— Hoy kishi, oʻng qoʻling bilan yegil, — dedilar.
— Bu qoʻlim bilan yeyolmayman, — deb Rasululloh soʻzlarini ogʻir oldi.
— Yolgʻon boʻlsa, shunday boʻlgʻay! — dedilar.
Ul ersa bu soʻzni yolgʻon aytmish edi, soʻngra umri boʻyi qoʻli ogʻziga yetmadi.
Yana Rasululloh sallallohu alayhi vasallam bir boʻluk askarni gʻazot uchun bir qabila ustiga yubordilar. Omir ibn Azbat degan kishini askar boshligʻi qilmish edilar. Bular

ichida Muhlim ibn Jusoma degan bir kishi eskidan qolgan dushmanligi uchun Rasululloh qo‘ygan askar boshlig‘ini kechasi uyquda yotganida o‘ldirib qochdi.
Rasululloh buni anglab qattiq qayg‘urib, o‘ldirguvchini qarg‘adilar ersa, yetti kunga yetmay u ham o‘ldi. Qabrga qo‘ysalar, go‘r qabul qilmadi. Necha qayta qo‘ydilar, tashqari chiqarib tashlayverdi. Buni Rasululloh anglab:
— Undan yomonlarni ham go‘r qabul qilur erdi. Sizlarga ibrat uchun Alloh buni ko‘rsatdi, — dedilar-da, so‘ngra uni bir chuqurga tashlab, ustiga tosh uyib qo‘ydilar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallamga bir odam otini sotib edi, so‘ngra sotganim yo‘q, deb so‘zidan tondi.
— Rasululloh bu otni sotib oldilar, — deb sahobalardan hazrati Huzayma guvohlik berdi. Lekin o‘zi ko‘rmagan edi.
Anda Rasululloh:
— Ey Huzayma, ko‘rmagan ishga qandoq guvohlik berursan? — dedilar.
— Arsh ustidan keltirgan har bir so‘zingizga ishonurmiz. Endi yer ustida aytgan so‘zingizga nechun ishonmaymiz? — dedi Huzayma.
Bu so‘zi ersa Allohga xush kelib uning guvohligini ikki guvoh o‘rniga oldilar. Shunday bo‘lsa ham, ul otni olmay, egasiga qaytarib berdilar:
— So‘zi yolg‘on bo‘lsa, undan barakot topmas, — dedilar.
Ertalab qarasalar, ot oyog‘ini yerga qo‘yolmay cho‘loq bo‘lib qolmish edi. Rasululloh aytganlaridek, yolg‘onning shumligidan o‘ziga ham ot asqotmadi.
Payg‘ambarik davri yigirma uch yil ichida shunga o‘xshash ishlar hisobsiz ko‘pdir. Bular ham Rasulullohning mo’jizalaridan sanalg‘usidir. Sallallohu alayhi vasallam.

## QIRQ SAKKIZINCHI MO’JIZA

Rasululloh muborak og‘izlaridan nima so‘z chiqdi ersa, o‘shandoq bo‘lur yoki qutlug‘ qo‘llari bilan har qanday kasal odamni silasalar, darhol kasaldan tuzalar edi.
Bir kuni Madina atrofidagi iymonga kirmagan qabilalardan bir qancha kishilar zakotga yig‘ilgan chorva mollarini talamoqchi bo‘lib, bosmachilikka keldilar. Buning xabari Madinaga yetishi bilan hammadan ilgari Abu Talhaning otini minib yovga qarab choptirdilar.
Bu ot ersa qashanglig‘i ustiga mudrovchi ham edi. Rasululloh minganlaridan keyin bu jonivorga chopqirlik paydo bo‘ldi, boshqa otlar unga yetolmay orqada qoldilar. YOvni qochirib qaytgandan keyin Rasululloh Abu Talhani ko‘rib;
— Sening bu oting mavj urgan daryodek chopar ekan, — dedilar.
Bu so‘zdan so‘ngra chopqirlikda uning oldiga hech bir ot tushmadi.
Yana bir safarda hazrati Jobirning mingan tuyasi charchab yurolmay qolib edi. Rasululloh buni ko‘rib qo‘llaridagi tayoqchalari bilan tuyaning biqiniga: «Turgil!» deb nuqib qo‘ydilar ersa, unga shundoq kuch paydo bo‘ldikim, hazrati Jobir uning boshiga ega bo‘lolmay qoldi.
Shunga o‘xshash yana bir g‘azotda hazrati Juaylning mingan oti charchaganlikdan yurolmay qoldi. Rasululloh kelib: «Tur, barakalloh», deb qamchilari bilan sekingina urib qo‘ydilar ersa, ot irg‘ib turib, yurib ketdi. Shundan so‘ng uning tezligidan egasi tizginini tortolmas edi. Bu otga baraka qo‘nib, muning bolalaridan sotib egasi o‘n ikki ming tilla foyda topdi.
Mana bu ishlarning barisi Rasulullohning mo’jizalari erdi.

## QIRQ TO‘QQIZINCHI MO’JIZA

Rasulullohning g'aybdan xabar berishlaridur. G'ayb ishlarini Allohdan o'zga hech kim bila olmag'ay. Agar payg'ambarlar, avliyolar g'aybdan so'z aytgan bo'lsalar, albatta ularga Xudo tarafidan bildirilgan bo'lur. Shuning uchun bularning g'aybdan aytgan so'zlari hech xato chiqmagay. Bu ersa ularning Xudo yuborgan payg'ambar ekanliklariga ochiq dalildur.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam o'zlaridan keyin keladigan, bo'ladigan yaxshi-yomon ishlardan xabar berganlar.
Hazrati Huzayfa shunday rivoyat qilur:
«Bir kuni Rasululloh xutba o'qib, va'z aytdilar. Qiyomatgacha bo'lib o'tadigan ishlardan gapirdilar. U so'zlarni tutganlar, tutib qoldi, ko'plari unutib qo'ydi. Ummatlari ustiga kelgan fitnalar esa Rasululloh aytganlaridek bo'ldi. Qolganlari ham kelasi kunlarda albatta shunday bo'lg'usidur. Rasululloh aytgan g'ayb xabarlarini hadis olimlari o'z kitoblarida bayon qilibdurlar.
Hazrati Umar, Hazrati Usmon, hazrati Ali uchovlari shahodat topishlarini xabar bergan edilar. Rasululoh aytganlaridek, uchovlari ham shahid bo'ldilar.
— Mendan keyin ko'p zamon o'tmay ummatlarim Eron, Rum xazinalarini taqsim qilg'ay, — dedilar.
Hazrati Umar xalifalik davrida Islom askari bu ikkala mamlakatlarni fath qilib, xazinalarini Rasululloh aytganlaridek taqsim qildilar. U zamonda Fors (Eron) podshohi Kisro, Rum podshosi Qaysar edi.
— Ikkinchi Kisro chiqmagay, Rum qoldig'i bo'lg'ay,— dedilar.
Ul zot aytganlaridek, Eron podsholigi yo'qoldi. Rum podsholigi shu kungacha saqlanadi.
— Usmon o'ldirilsa, fitna qilichi sug'urilgay, uning qoni Qur'on oyati «Fasayakfiykahumullohu» ustiga to'kilgay, — dedilar.
Rasululloh aytganlaridek fitnachilar Hazrat Usmon uylariga bosib kirib, qilich urganlarida, o'qib o'ltirgan Qur'onlari oldilarida edi. Qonlari oyat ustiga to'kildi. Hazrati Usmon o'ldirildi ersa, fitna qilichi sug'urildi. Jamal urushi, Siffin urushlari chiqdi. Sahobalar o'rtasida ko'p qonlar to'kildi. Oxirida hazrati Ali xalifa bo'lib Ko'fada qoldi. Muoviya Shomda podsho bo'lib o'lturdi.
Yana Rasululloh aytgan edilar:
— Mendan keyin o'ttiz yil xalifalik bo'lg'ay.
Hazrati Abu Bakr Siddiq ikki yilu uch oy, hazrati Umar o'n yilu olti oy, hazrati Usmon o'n ikki yil, hazrati Ali to'rt yilu to'qqiz oy, imom Hasan olti oy xalifa bo'ldilar. Bu beshovlarining xalifalik davrlari o'ttiz yil bo'lib, Rasululloh aytganlaridek bo'ldi.
Rasululloh: Mundin keyin tishlagich podsholar andin so'ngra zolim podsholar bo'lg'ay, qonxo'rlar chiqqay: deb o'zlaridan keyin qiyomatgacha chiqadigan fitnalardan xabar berdilar. Fitna boshliqlarining otlarigacha, ularning urug'-aymoqlarigacha aytdilar.
Yana ul zot:
— Menim ummatlarim rohatga berilib, o'limdan qo'rqib jihodni tashlasalar, Islom birligini buzib o'zaro ittifoq bo'lmasalar, boshqalarga yem bo'lib, och kishilar oldiga qo'yilgan bir tovoq oshdek bo'lg'aylar. Har qaysilari undan to'yguncha yeyishurlar. Qur'on ko'rsatgan yo'llarga qaytmaguncha, menim izimga kelib tushmaguncha bu talon-tarojdan qutulolmay, bu xorlikdan boshlari chiqmagay, — dedilar.
Yana bir rivoyatda:
— Kofirlar ummatlarimni o'rtaga olishib talashgaylar. Och bo'rilar oldiga qo'yilmish qo'ydek bo'lg'aylar, — demishlar.
Anda bir sahoba turib:
— Yo Rasululloh, u zamondagi ummatlaringiz ozliklaridan bu xorlikka qolgaylarmu? — dedi.

Rasululloh aytdilar:
— Andagi ummatlarimning son-sanoqlari ko‘pdir, lekin ittifoqlari, ummatlik sifatlari yo‘qdur. Alar dunyoni sevguvchi, rohatparast bo‘lg‘aylar, o‘limdan qo‘rqib, jihodni tashlagaylar. Shuning uchun ular xorlikka qolg‘aylar.
Mana Rasululloh aytmish och bo‘rilar ersa, ilmu hunar quroliga ega bo‘lmish ovrupolilardir. Osiyo, Afriqo musulmonlari 500 yildan beri bular tirnog‘i ostida ezilib kelmoqdadurlar. Sakson-to‘qson milyonlik Indoneziya musulmonlarini olti milyonlik Gollandiya 300 yildan beri mustamlaka qilib kelmoqda. Butun Hindiston xalqi yaqindagi ikkinchi jahon urushidan so‘ng mustamlakalikdan qutildi. Yana haligacha bu och bo‘rilardan qutula olmagan sharqiy, g‘arbiy musulmonlar ko‘pdir. Lekin ozodlik eshigi ochildi. Butun dunyo xalqiga uyg‘onish davri kelib, qutilish kunlari yaqinlashdi. (Asar 50-yillarda yozilganligini eslatamiz — Muharririyat).
Yana Rasululloh:
— Mendan keyin o‘ttizga yaqin yolg‘onchi payg‘ambarlar chiqqay. Bular ichida to‘rttasi xotinlardur. Eng so‘ngisi Dajjol Laindur, — dedilar.
Rasululloh aytganlaridek, o‘zlaridan so‘ngra arablardan o‘ttizga yaqin kishi payg‘ambarlik da’vosini qildi. Ulardan to‘rttasi xotinlar edi.
Yana bir kuni sahobalardan bir qanchalari masjidda o‘ltirishgan edi, alarga qarab Rasululloh aytdilar:
— Sizlardan eng keyin o‘lgan kishi o‘tda qolur.
Sahobalarga bu so‘zdan qattiq qo‘rqinch tushdi. Payg‘ambarimiz aytgan o‘t tamug‘ o‘ti bo‘lsa kerak, deb qo‘rqinch tushgan edi. Sahobalardan bir nechalari vafot topib oxiri Abu Hurayra, Samura ibn Jundub, Huzayfa uchovlari yolg‘iz qoldilar. So‘ngra Huzayfa ham vafot qilib, Abu Hurayra bilan Samura qoldi. Bu ikkovlari ersa qaysi birimiz keyin o‘lar ekanmiz, deb bek qo‘rqishar edilar. Shu orada Abu Hurayra o‘lib, Samura yolg‘iz qoldi. U qo‘rqinch bilan bir qancha umr kechirdi. Bir kuni o‘choq oldida o‘ltirib olovda isinmoqda edi. Nima bo‘ldiyu olovga yiqilib ketdi. Boshqa kishi bo‘lmagach, turishga darmoni qolmay shu joyda vafot etdi. Shunda bildilarkim, Rasululloh sollallohu alayhi vasallamning aytgan o‘tlari, dunyo o‘ti ekandur. Eng keyin o‘lgan kishi o‘tda qolur deganlari to‘g‘ri keldi.
Abu Hurayra rivoyat qiladi:
— Sahobalardan bir jamoa odam to‘planishib o‘ltirib edik, ustimizga Rasululloh keldilar. So‘ngra bizga qarab aytdilarkim, shu o‘ltirgan kishilardan birisining tishi do‘zaxda Uhud tog‘idan ulug‘roq bo‘lur.
Buni anglab to‘planganlarning bariga qo‘rqinch tushdi. Rasulullohning vafotlaridan keyin arablardan ko‘p qabilalar dindan qaytib murtad bo‘ldilar. Hazrat Abu Bakr Siddiq xalifa bo‘lgandan so‘ngra ularga qarshi askar yubordilar. Shu chog‘da o‘shal jamoatdan ikki kishi bor edik. Qolganlari ersa vafot topmish edilar. Shu askarga qo‘shilib ikkovlari ham bordilar. Rasululloh aytgan so‘zlaridan ko‘ngillarida qattiq qo‘rqinch bor edi. Yamoma degan joyga kelganimizda ikki taraf qo‘shin bir-biriga yo‘liqib, saf tortishib, urush boshlandi. Shu kuni mening yo‘ldoshim murtad bo‘lib, dushman safiga qo‘shilib ketdi va u shu urushda o‘ldirildi. Bundan bir necha yil ilgari Rasulullohning bergan xabarlari shu kishiga to‘g‘ri kelib, alhamdulilloh, men qutulib qoldim.
Yana Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytdilar:
— Islom hukumati Quraysh qo‘lida bo‘lg‘ay. Agar Qur’onga amal qilib, dinlarini tuta olsalar, bu davlatdan hech ajramagaylar.
Rasululloh aytganlaridek, Quraysh xalqi dunyo rohatiga berilib, dinlarini yaxshi tutolmagach, davlatlari boshqa musulmonlarga o‘tdi. Ayniqsa, turklar Islom xalifaligiga ega bo‘ldilar. Islomning ismi, Qur’onning xatigagina qanoat qilingach, yer ustidagi

musulmonlar Islom hokimiyatidan butunlay ajradilar.
Yana Rasululloh sollallohu alayhi vasallam dedilar:
— Saqif qabilasidan ikki kishi chiqqay: biri yolg'onchi, ikkinchisi qonxo'r.
Tarix olimlarining aytishicha, Saqif qabilasidan chiqqan bu ikki kishi Muxtor ibn Ubayd, yana biri Hajjoj zolim edi. Rasulullohning aytgan so'zlariga bu ikkovining qilgan ishlari to'ppa-to'g'ridur.
Ansor sahobalardan hazrati Hanzala Uhud urushida shahodat topdi. Shariat hukmida junub bo'lmasa, shahid bo'lgan kishi yuvilmas edi.
Rasululloh:
— Farishtalar Hanzalani bulut ustiga qo'yib yuvayotganlarini ko'rdim. Nima ishdur, uning holini xotinidan so'ranglar-chi, u bilsa kerak, — dedilar.
Anda aning xotinidan sababini so'ragani kelishdi ersa, xotini:
— Unga g'usl lozim bo'lib, bajarmak uchun o'rnidan yangi turganida Rasulullohning chorloqchisi keldi. G'usl qilgunimcha kechikib qolurman, deb shoshilganicha qilichini olib ketgan edi, — dedi.
Qarasalar, yangi yuvgandek Hanzalaning sochlaridan suv oqib turibdur. Rasululloh Sollallohu alayhi vasallam aytganlaridek uni farishtalar yuvgani ma'lum bo'ldi, qaytadan yuvishga buyurmadilar.
Rasululloh:
— Oxir zamonda mening olim ummatlarim o'lib-o'lib tugagaylar. Din ilmi yerdan ko'tarilg'ay, olimlar o'rinlarida ilmsiz johillar o'ltirgaylar. Avomlar ersa din yo'lini shulardan so'ragaylar. Alarda ilm bo'lmagach, xato javob berib, o'zi yo'ldan ozib, boshqalarni ham yo'ldan ozdirgaylar. Shu bilan oxiri iymon Madinaga qarab qochar, — dedilar.
Mana ko'p yillardan beri bu ish davom etib kelmoqda. Hozirgi kunlarda esa naq shuning ustida turamiz.
Bir kuni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam hazrati imom Hasanni yoshligida erkalatib:
— Bu mening o'g'lim ulug' darajalik sayyiddur. Musulmonlar orasida mendan keyin chiqqan fitnani shu o'g'lim bosgay. Buning himmati bilan ikki musulmon qo'shinni qonlari nohaq to'kilishidan saqlagay, — dedilar.
Rasululloh aytganlaridek, hazrati Ali shahodat topgandan keyin, otalari o'rnida olti oy xalifa bo'lib turdilar. U kunlar hazrati Muoviya Shom viloyatiga amir edi. Imom Hasandan xalifalikni olish uchun ustiga Shomdan qo'shin tortib keldi. Eron askarini olib imom Hasan qarshi chiqdilar. Har ikkala tarafdan bir yuz ellik mingdan askar bor edi. Mana shu chog'da imom Hasan qon to'kishdan saqlanib, xalifalikni o'z ixtiyori bilan Muoviyaga topshirdi.

## ELLIGINCHI MO'JIZA

Habashiston podshosi Najoshiy vafot topdi. Bu odam Rasulullohni ko'rmay turib o'z yerida iymon keltirgan edi. Madinaga hijrat qilmasdan ilgari sakson necha sahoba Rasululloh amrlari bilan shu yoqqa hijrat qilgan edilar. U yoqqa borgan musulmonlarni o'z himoyasiga olib, ularga ko'p yaxshilik qildi. Najoshiyning vafoti Rasulullohga vahiy orqali ma'lum bo'lmish edi. Sahobalar bilan unga g'oyibona janoza namozini o'qidilar. Shuning uchun imom Shofi'iy g'oyibdan janoza o'qimoqni sunnat dedilar. Ammo imom A'zam mazhabida g'oyibga janoza o'qimoq durust emasdur. Bu ersa Rasulullohga xosdur, dedilar. Chunki boshqalarga mayit g'oyib bo'lsa ham, Rasulullohga hozirdur. Oldilariga janoza keltirilgan edi, mayitni ko'rib turib janoza o'qidilar. Bu esa Rasulullohning mo'jizalaridan edi.

## ELLIK BIRINCHI MO’JIZA

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Tabuk g‘azotiga ketayotganlarida ulug‘ sahobalardan Abu Zar G‘iforiyning mingan tuyalari charchab, yurolmay askardan ajrab keyin qolmish edi. Bu to‘g‘rida Rasulullohga xabar qildilar ersa:
— Agar uning yaxshilikdan nasibasi bo‘lar ekan, ortimizdan yetib kelgay, — dedilar.
Tuyasi yurolmagach, Abu Zar yukini yelkasiga qo‘yib askar ortidan yo‘lga tushdi. Kun issiq, yo‘l yurish qiyin edi. Rasululloh bir manzilga tushib edilar, yiroqdin bir kishi qorasi ko‘rindi:
— Abu Zar bo‘lg‘ay, — dedilar.
Haqiqatan qarasalar Abu Zar ekan.
— Abu Zarni Alloh yorlaqasin, yolg‘iz yurib, yolg‘izlikda o‘lar. Qiyomatda yolg‘iz tirilgay, — dedilar.
Hazrat Usmon xalifalik zamonlarida Abu Zar ul kishi bilan kelisha olmaganlikdan Makka bilan Madina oralig‘idagi Rabza degan joyga surgun qilindi. U yerda qo‘shni bo‘lgudek hech bir kishi yo‘q edi.
Rasululloh aytganlaridek Abu Zar G‘iforiy shu yerda yolg‘izlikda yashab vafot etdi, raziyallohu anhu.

## ELLIK IKKINCHI MO’JIZA

Yana Rasululloh:
— Quddusi sharifni kofirlar bosib olgaylar, u joyga oliy imoratlar solgaylar, bu yerning obod bo‘lishi Madinaning xarobligidur. Madina xarob bo‘ldi ersa dunyo urushi boshlanib, qirg‘in bo‘lur. Buning bo‘lishi ersa, Qunstantaniya fathining alomatidur, — dedilar.
Ma’lumdurki, ikkinchi jahon urushidan keyin Quddus shahri yahudlarga o‘tdi. Bu shahar hazrati Umar davrida olingandan beri kofirlar qo‘liga bunday tushmagan edi. Endi Rasulullohning xabar berishlaricha, bu shaharning obod bo‘lishi Madinaning vayronligidir. Boshqalari ham albatta Rasululloh aytganlaridek bo‘lg‘usidur. Chunki ko‘z oldimizdagi bo‘layotgan alomatlar esa buning belgisidur. Bulardan boshqa Rasulullohning shu to‘g‘rida aytgan so‘zlari bek ko‘pdir. Agar ularni qoldirmay yozmoqchi bo‘lar ekanmiz, ul juda katta kitob bo‘lur. Yozg‘onlarimiz ersa boshqa tafsir, hadis kitoblariga qaraganda xirmondan bir hovuch, dengizdan bir cho‘mich olgandek ko‘rinur. Oz bo‘lsa ham ko‘nglida zarrachalik iymon nuri bor kishilar uchun bu so‘zlarimiz yetarlidur.

# HAJJATUL VADO'

## HAJJATUL VADO’

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam qirq yoshga toʻlganlarida yer ustidagi barcha insonlarga va ham jinlarga paygʻambar boʻldilar. Oʻn uch yil Makkada turgandan soʻngra bu yerdan Madinaga hijrat qilib ketmakka Allohdan amr boʻldi. Makkada turgan muddat ichida kofirlar bilan jihod qilishga Xudodan buyruq boʻlmagan edi, balki ulardan har qancha kulfat koʻrsalar ham sabr qilmoqqa buyurilmish edilar. Rasulullohning oʻzlariga va sahobalariga kofirlar tomonidan har qancha jabr-jafo yetsa ham unga sabr qilmoqdan boshqa choralari yoʻq edi. Chunki u chogʻda jihodning vaqti kelmagan, sharoiti toʻlmagan edi. Ularning qiynoqlari ostida oʻlgan kishilar ham bor edi. Ish shu holga yetganda ham kofirlarga qarshi qurol qoʻllanib, ular bilan urushmoqqa ruxsat yoʻq edi.
Rasululloh Madinaga hijrat qilib kelishlari bilan ishlar butunlay oʻzgardi. Avvalda ersa kofirlardan kim urushsa, shungagina qarshi jihod qilmoqqa buyurilgan edi. Keyinroq jihod sharoiti toʻliqlashgandan keyin butun kofirlarga qarshi jihod qilmoq musulmonlarga farz boʻldi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam oʻzlari bosh boʻlib, yigirma yetti marta jihod safariga chiqdilar. Qolganlariga esa askar yubordilar. Hijratning yettinchi yilida Arabistonga chegaradosh boʻlgan barcha podsholarga Islomga da’vat qilib noma yozdilar. Sakkizinchi yili Makka fath boʻlgach, Quraysh mushriklari Islom dinini qabul qildilar va shu yili barcha arab qabilalaridan Rasulullohga elchilar keldi. Bular orqali Islom dini butun Arabistonga tarqaldi.
Hijratdan oʻn yil oʻtgandan keyin Alloh amri bilan oʻsha yili haj qilmoqchi boʻldilar. Madina atrofidagi musulmonlarni xabarlagach, yuz mingdan ortiq kishi yigʻildi. Hijratning oʻninchi yili zulqa’da oyidan olti kun qolganda, payshanba kuni ertalab yoʻlga chiqdilar. Islom dinida haj farz boʻlgandin keyin Rasulullohning birinchi qilgan hajlari shul edi. Shuning uchun munga «Hajjatul Islom» deb nom qoʻydilar. Rasululloh shu hajda ummatlari bilan xayrlashganlari, vidolashganlari uchun buni «Hajjatul vido’» deb ham atadilar. Shundan soʻng haj qilmoqqa umrlari yetmadi. Eng oxirgi qilgan hajlari shul boʻldi. Hamma onalarimiz bu safarda birga edilar. Onamiz hazrati Oishaning mingan tuyalari yuradigan, oʻzi yengil, yuki kamroq boʻlib, Safiyaning mingan tuyasi yuki koʻproq boʻlib, askarga yetishib yura olmas edi. Shuning uchun Rasululloh hazrati Oishaga kelib yumshoqlik bilan:
— Ey Oisha, sen mingan tuyaning yengil ham oʻzi yuramoldir. Safiyaning mingani esa yuki ogʻir, oʻzi qashang ekan. Askarga yetib yura olmay qoldi, unga qarab qoʻshin yurishi ham sekinlashdi. Shuning uchun yukinglarni almashtirmoqchi boʻldik, — dedilar.
Oishaning achchigʻi kelib:
— Siz oʻzingizni Allohning paygʻambari bilasiz, na uchun adolat qilmaysiz? — dedi.
Hazrati Abu Bakr Siddiq shu yerda bor edi. Bu soʻzga gʻazabi kelib, qizlari Oishaning yuziga bir tarsaki urdilar. Buni Rasululloh ogʻir olib, uni yomonladilar.
Anda Abu Bakr Siddiq:
— Yo Rasulalloh, buni aytgan soʻzini eshitmadingizmi? — dedilar.
— Eshitdim, lekin kundoshlik ustida gapirgan xotinlar esa, soʻzning oʻy-chuquriga qaramaydilar, — dedilar Rasululloh.
Bu safarda Rasululloh bilan Abu Bakr Siddiq ikkovlari qoʻshdosh (birga) edilar. Makka yoʻlida Arj degan joyga karvon kelib yetdi. Ertalab turganda qarasalar, oziq-ovqat yuklangan tuyalari yoʻq. Bu tuya esa xizmatchi qulning qoʻlida edi.
— Tuyang qani? — deb soʻrasalar:

— Kechadan beri izlab topolmadim, — dedi.
— Bir tuyani kutolmay, yo'qotib o'ltirgan qanday kishisan? — deb Abu Bakr Siddiq qulni qamchi bilan urdilar ersa, Rasululloh:
— Manovi ehromlik kishining qilayotgan ishini ko'ringlar? — deb, boshqa gapirmay kulimsirab qo'yib, haj safaridagi kishilarga bu xildagi ish durust emasligini bildirdilar.
Sahobalardan ba'zi birlari eshitib darrov taom tayyorlab, Rasululloh oldilariga keltirishdi. Abu Bakr Siddiq ersalar, tuyalari yo'qolgani alamiga achchig'lanib o'ltirgan edilar:
— Ey Abu Bakr, o'zingni ko'p koyitma. Har ish sen bilan biz aytgandek bo'lavermaydi, munga sendan ko'proq bu o'g'il xafadur. U yo'qolgan taom o'rniga Xudo undan yaxshirog'ini yetkizdi, kelgil, — dedilar Rasululloh.
Shu orada Safvon ibn Mu'attal yo'qolgan tuyani yuklari bilan topgan ekan, yetaklab kelib, chodir oldiga cho'ktirdi. Bu odam askar ortida yuradigan chindovul bo'lib, esdan chiqqan, qolgan, yo'qolgan narsalarni yig'ib yurish uning vazifasi edi.
Anda Rasululloh:
— Ey Abu Bakr, yuklaringni qarab ko'rgilchi, yo'qolgan hech narsa bormi? — dedilar.
— Yo Rasulalloh, bari narsamiz tugal ekan, yolg'iz suv ichib yurgan bir idishimiz yo'q, — deganida xizmatchi o'g'il:
— U narsa menda, mana, — deb ko'rsatdi.
Bu yerdan chiqqach, yurib o'ltirib bir necha kun ichida Makkaga yetib, tushga yaqin shahar ichiga kirdilar. Rasulullohning dastlabki qilgan ishlari Baytullohni tavof qilish bo'ldi. Ka'bani yetti marta aylanib, tavofni tugatgandan keyin Maqomi Ibrohimda ikki rakat tavof namozini o'qib, so'ngra zam-zam qudug'idan suv ichdilar. Quduqdagi suvga og'izlarini chayqab, yana uni qaytarib zam-zam qudug'iga to'kdilar. Quduqdan suv tortib bergan kishi amakilari hazrati Abbos edi.
Anda Rasululloh:
— Zam-zam suvini quduqdan o'zim tortib olmoqchi edim. Mendan keyin ummatlarim quduqdan suv tortib ichishni sunnat deyishib talashib yurmasinlar, deb o'zim tortmadim, — dedilar.
So'ngra Safo, Marva tog'lari orasida yurib, u kunning ibodatini qilib tugatdilar.
Qurbon oyining sakkizinchi kuni «Yavmu tarviya» deyiladi. Shu kuni Makkadan chiqib Mino tog'iga borib yotmoq sunnatdir. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ulug' jamoat bilan Minoga kelib shunda yotdilar. Bomdod namozini o'qib juma kuni Arafotga qarab yurdilar. Ana shu yili «hajji akbar» bo'ldi. Hojilar juma kuni Arafotda bo'lsalar, «hajji akbar»ni topadilar. Arafotda bir azon ikki takbir bilan peshinga asr namozini qo'shib o'qidilar. Bu ikki namozni qo'shib o'qish shundan beri ummatlariga sunnat bo'lib qoldi. Rasululloh Qasvo degan tuyalariga minib olti yuz ming chamalik hoji yig'ilgan Arafot tog'ida turib xutba o'qib, uzun bir va'z aytdilar.
Bu joyda aytgan eng so'ngi va'zlari shu edi. Bu yerdan qaytib uch oy o'tgandan keyin olamdan o'tdilar. Demak, shu hajlarida hozir bo'lgan va g'oyib butun ummatlari bilan xo'shlashgan edilar.
Endi biz bu o'rinda Rasulullohning o'qigan xutbalari va aytgan va'zlarining qisqacha mazmunini bayon qilamiz.
«Hamdu-sano Allohga bo'lsin. Uni ulug'laymiz, unga hamd aytamiz, undan yordam so'raymiz va mag'firat tilaymiz, unga tavba qilamiz, yomon amallarimizdan, o'z nafsimizning sharridan Alloh panohiga qochamiz. Alloh yo'lga solganni adashtirguvchi yo'qdir. Olamni yaratgan u yolg'iz o'zidur. Uning sherigi yo'qdur. Guvohlik beramankim, Muhammad uning quli ham payg'ambaridir. Ey Xudoning bandalari! Sizlarnng taqvolik bo'lib, Xudodan qo'rqishlaringni tilayman.
Hammangizni Allohning toat-ibodatiga undayman. Sizlarga nima narsa foydalik bo'lsa,

shuni ayturman. Ey odamlar! Mendan shu so'zlarni aniqlab olinglar. Shu yildan so'ngra yana bu yerda sizlar bilan ko'rishmog'imiz menga ma'lum emasdur. Shuning uchun bu kuni sizlarga ko'p narsalarni aytib, topshirgayman.
Ey odamlar! Sizlarning qoninglar va molinglar bir-biringlarga haromdir. Shu kundan boshlab qiyomatgacha bu hukm o'zgarmasdur. Shu oyda shu shaharda bu arafa kunining hurmatini saqlagandek, ularning ham hurmatini saqlanglar. Har kimga bir kimsa omonat qo'ysa, unga hech xiyonat qilmay egasiga topshirsin. Bu kundan keyin hech kim sudxo'rlik qilmasin. Islom dinida bu ish haromdur. Islomdan ilgari berilgan ijara pullarini yo'q qildim. Amakim Abbosning ijaraga bergan pullarini yo'qotish bilan bu ishni boshlayman. Johiliyat zamonida bo'lgan qon da'volarini yo'qqa chiqardim. Islom davrida unday da'volar so'ralmaydur. Dastlab o'z amakim o'g'li Rabi'aning qon da'vosini qoldirdim.
Qurol tutib, qasd qilib kishi o'ldirganni qasos qilib o'ldirurlar. Qasd qilganligi aniqlanmagan, tayoq-tosh bilan urib o'ldirganlarga xun baho to'latib, ulardan yuz tuya olinglar.
Ey odamlar! Xotinlarning sizlarda bir qancha haqlari bordur. Alardin biri shulki, to'shaginglarni boshqaga bostirmasinlar. Erlaridan ruxsatsiz ularning uylariga begonani kirgizmasinlar. Nikoh xiyonatidan o'zlarini yiroq tutsinlar. Agar shulardan birortasini qilar ekanlar, ularni qiynashga Alloh ruxsat beradi. Shundoqkim, avval ular so'z bilan o'kta (nasihat) qilinglar, agar bu bilan tuzalmasalar, o'rin va to'shakni boshqa solinglar. Munda ham bo'lmasa, yormay, ko'kartmay uringlar. Agar tuzalib to'g'ri bo'lsalar, ularni yedirib-ichirib, butun nafaqasini berib turish sizlarga vojibdur.
Ey odamlar! Shuni bilinglarkim, xotinlaringiz sizlarning yordamchilaringizdir. Ularning boshlariga ega bo'lolmagaysiz. Alloh omonati bilan alarni oldingiz. Alloh amri bilan sizlarga halol bo'ldilar. Shunday bo'lgach, xotinlarga zulm qilishdan saqlaninglar!
Ey odamlar! Mo'min mo'minning qarindoshi, og'asidur. Mo'minlar bir-birlariga o'zlari suyub bermasalar, rizosizlik bilan olgan mollari hamromdur. Mening bu so'zlarimni angladinglarmi? Ey bor Xudoyo, sening buyruqlaringni bandalaringga yetkazdim, bunga o'zing guvohdursan.
Ey odamlar! Yaratgan Xudoyinglar birdur. Barchanglar bir Allohning bandalaridursiz. Otanglar birdur. Baringlar Odamdan tarqaldinglar. Odam tuproqdan yaratildi. Kim taqvolik bo'lsa, Xudo oldida qadri shudir. Arabning Ajamdan ortiqligi yo'qdur. Kim taqvoli ersa, shu ortiqdur. Ey bor Xudoyo, o'zing guvoh bo'l, sening amringni bandalaringga yetkazdim. Menim shu so'zlarimni hozirlar g'oyiblarga, uqqanlar uqmaganlarga yetkazsinlar.
Ey odamlar! Har bir vorisga merosdan tegadigan hissasini Xudo Qur'onda o'zi taqsim qilib qo'ymishdir. Merosdan vorisga vasiyat qilish durust emasdur. Xudo bo'lgan narsani yana bandasi qanday bo'la oladi? Meros molining uchdan biriga vasiyat yuradi. Har kim o'z otasini tashlab, boshqaga bola atalsa, yoki o'zini ozod qilgan xo'jasidan tonib boshqaga bog'lansa, unday odamga Allohning, farishtalarning, barcha insonlarning la'nati bo'lsin! Unday odamning toat-ibodatlari qabul bo'lmaydi.
Ba'zilarning so'zlaricha, shul arafa kuni ushbu oyat Xudodan keldi: «Al-yavma akmaltu lakum dinaku va atmamtu alaykum ne'matiy va roziytu lakumul isloma dinan». Ya'ni: «Shu kunda dinlaringni kamoliga yetkazdim, diniy ne'matlarimni tamom berdim, sizlar uchun Islom dinini xohlab, uni ato qildim», demakdur.
Juma kuni asr namozidan so'ngra Arafot tog'ida Qasvo nomli tuyalarini minib turganlarida yuqorigi oyat nozil bo'ldi. Vahiy og'irligini ko'tarolmay oyog'i sinayozganlikdan tuya darhol cho'kdi.
Ibn Abbos rivoyat qiladi: «Shu Arafotda to'rt toifa din ahllarining bayramlari bir kunda

boʻldi. Juma kuni Arafot boʻlishi musulmonlar uchun ulugʻ bayram edi».
Yahudiylar, nasorolar, majusiylarning bayramlari ham shu kunga toʻgʻri kelib qoldi. Ilgari bunday ish koʻrilmagan ekan. Bu oyat tushgandan soʻngra buni oʻqib, Hazrati Umar yigʻladi.
— Nega shunday yigʻlaysan? — deb Rasululloh Hazrati Umardan soʻradilar.
— Yo Rasulalloh, har kuni oʻsmoqda edik. Endi oʻsish kamoliga yetdi ersa, aning soʻngida eksilish boshlangʻusidur, — dedi hazrati Umar.
— Toʻgʻri aytadursan, — dedilar Rasululloh.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Arafotda quyosh botguncha toʻxtab, soʻngra Muzdalifaga qarab qaytdilar. Usoma ibn Zayd Rasulullohning orqalariga mingashgan edi. Muzdalifa esa Arafot bilan Mino orasidagi bir mashhur joydur. Qur'onda uni Mash'arul harom deb aytilur. Arafotdan qaytganda hojilar shu joyda Xudoni yod qilib, bir kecha yotishlari vojibdur.
Minoga kelganda shaytonga otadirgan toshlarni shu joydan olish sunnatdur. Arafotda peshin namoziga asr namozini qoʻshib oʻqilgandek, Muzdalifaga kelganda shom namozini xufton namoziga qoʻshib oʻqiladi. Rasululloh Arafotda turganlarida shu yerda hozir boʻlgan ummatlarining gunohlarini Xudodan soʻradilar.
— Kishi haqqidan boshqasini kechdim, — dab vahiy keldi.
Arafotdan Muzdalifaga kelganlarida qolgan gunohlarini ham kechishlikka yana talab qildilar ersa, shu Arafotda oʻzlari bilan birga haj qilgan ummatlaridan kishi haqqi ham kechirildi. Iblis mal'un bunga chidayolmay boshiga tuproq sochib yigʻlagani turdi. Buni koʻrib Rasululloh Tangriga shukr qilib kuldilar.
Soʻngra u joydan Minoga kelib, shaytonga tosh otdilar. Rasulullohning tuyalarini hazrati Bilol yetaklab, hazrati Usoma boshlariga soyabon koʻtargan edi. Rasululloh Minoga kelganlaridan keyin birinchi va ikkinchi kunlarida tuya ustida turib xalqqa va'z aytdilar. Bu va'zlarida zinoning ziyonlariyu, uning eng qattiq haromligini bayon qilgandan soʻngra:
— Insonning qonini toʻkish qanday harom boʻlsa, aning moliga zoʻrlik qilish, obroʻyini tushirish ham oʻshanday haromdur — dedilar.
Soʻngra boshlarini yuqori koʻtarib:
— Ey bor Xudoyo, buyrugʻingni bandalaringga yetkazdim, — deb uch marta aytdilar.
Soʻngra ularga qarab:
— Haj qilishning odoblarini mendan oʻrganib qolinglar. Bu yildan keyin haj qilish-qilmasligimni Xudo biladur. Yana mendan keyin haq yoʻldan adashib oʻzaro urush qilib, bir-biringlarni oʻldirmanglar. Bu soʻzlarimni hozirlar gʻoyiblarga, uqqanlar uqmaganlarga yetkazsin, — dedilar.
Soʻngra qurbonlik qiladigan joyga keldilar. Madinadan chiqishlarida yuz tuya qurbonlikka atab haydagan edilar. Shulardan oltmishtasini oʻz qoʻllari bilan boʻgʻizladilar. Qolganlariga Hazrati Alini oʻz tomonlaridan vakil qilib soʻyishga buyurdilar. Minoda ikki kun turib, uchinchi kuni tushdan keyin Makkaga qaytdilar. Rasulullohning chodirlari ersa Mino togʻida Muhassab degan joyga tiklangan edi. Xufton namozi oʻqilguncha shu yerda turib, bir ozgina uxlagandan keyin kechalab Makkaga kirdilar. Sahar vaqtida vido' tavofini qilgandan soʻng Madinaga qarab yoʻlga tushdilar.
Endi har bir musulmon kishiga shuni bilmak kerakkim, haj qilishning uch farzi bordur.
Birinchisi, ehrom bogʻlagan chogʻda «Labbayka»ni oxirigacha aytib turib, «Hajni ado qilurman» deb koʻnglida niyat qilish kerakdur.
Ikkinchisi, Arafotda eng ozi biror soat boʻlsa ham turish farzdur.
Uchinchisi, Arafotdan qaytgandan keyin Baytullohni tavof qilishdur.
Agar shu uchovidan birortasi boʻlmay qolsa, qilgan haji hisobga oʻtmaydi. Bulardan boshqa haj ibodatlari boʻlsa, yo vojib, yo sunnat boʻlur.

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bir necha kun yo‘l yurib dengiz qirg‘og‘idagi Rubug‘ qishlog‘i yaqinidagi G‘adirxom degan joyga yetdilar. Shu yerda sahobalarga qarata ushbu va’zni aytdilar:
— Ey odamlar! Men ham insondan tug‘ilgan, sizlarga o‘xshash bir insondurman. Mundan keyin ko‘p uzoqlamay Allohdan elchi kelib, meni chaqirib qolurmu, deb o‘ylayman. Agar chaqirilsam, bormasga chora yo‘qdur, albatta, shunday bo‘lgach, bir kuni Xudo oldiga boramiz. Men ham so‘ralurman, sizlardan ham bu ishni so‘raydilar. Anda nima javob bergaysiz? — dedilar.
Sahobalar:
— Yo Rasululloh, biz guvohlik berurmizkim, siz Allohning amrini bizlarga yetkuzdingiz, bu to‘g‘rida ko‘p mehnatlar ko‘rib, (bu yerda mehnat — arab tilidan qiyinchilik mashaqqat ma’nosidadir) mashaqqatlar chekdingiz. Har (qanday) holda bizga yaxshilik qildingiz, Alloh ajrini bersin. Bu ulug‘ xizmatingiz shukrini ado qilishdan ojizdurmiz, — dedilar.
Anda Rasululloh:
— Barcha olamni yaratgan bir Allohdur, Muhammad uning haq payg‘ambaridur. Qiyomat bo‘lishi haqdur, jannat haq, do‘zax haqdur. O‘lim haq, yana tirilish haqdur. Endi shu narsalarga iymoningiz bordur! — dedilar.
Sahobalar:
— Yo Rasulalloh, bu narsalarga iymonimiz komil,— deb guvohlik berdilar.
Men sizlarga ikki ulug‘ narsani qoldirdim. Birinchisi, Xudoning kitobi Qur’ondur. Ikkinchisi, mening avlodlarimdur. Qur’on bilan avlodlarim qiyomatgacha bir-biridan ajrashmaydi, — deb marhamat qildilar.
Yana shu yili Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Hazrati Alini Yaman viloyatiga yuborib, u yerdagi arab qabilalarini Islomga da’vat qilishga buyurgan edilar. Butun xalqqa qarata yozgan nomalari ham bor edi. Rasulullohning nomalarini ko‘rishib, bir qancha qabilalar urushsiz dinga kirmish edilar. Shundog‘ bo‘lsa ham, insonchilik, Hazrati Alining adolat bilan qilgan ishlari ba’zi bir kishilarga yoqmasdan Rasulullohga shikoyat tushgan edi. Ish tekshirilib ko‘rilgandan so‘ng shikoyat nohaq bo‘lib chiqdi. Haqiqatda esa, Hazrati Ali karamallohu vajha Rasululloh nimani buyurgan bo‘lsalar, shuni bajargan edilar. Shuning uchun Rasululloh sollallohu alayhi vasallam shikoyat qiluvchilarning so‘zini xalq ichida rad qilib, Hazrati Alining fazllarini bayon qildilar. So‘ng hazrat Alining qo‘lini ushlab turib:
— Har kim meni yaxshi ko‘rsa, Alini ham yaxshi ko‘rsin. Ey bor Xudoyo, kim muni do‘st tutsa, sen ham uni do‘st tutgil. Uni dushman ko‘rganlarni sen ham dushman ko‘rgil. Munga yordam berganlarga yordam ber, uni yordamsiz tashlaganlarni yordamsiz qoldir, undan haqlikni ajratma, — dedilar.
Bu so‘zlarni eshitgandan so‘ngra Rasululloh oldida Hazrati Alining qanchalik ulug‘ martabaga ega ekani hammaga ma’lum bo‘ldi. Shuning bilan bir necha kunlab yo‘l yurib, Madinaga yarim kunlik yo‘l qolganda, Zulhulayfa degan manzilga kelib tushdilar. Kechasi shu yerda yotib, ertasi Madinaga qarab yurdilar. Rasululloh safardan qaytsalar shaharga kunduzi kirish odatlari edi. Tog‘ ichidan chiqib kelib, yiroqdan Madina ko‘ringanda uch marta takbir aytdilar. So‘ngra Allohga hamdu sano aytib, Madinaga kirdilar. Rasululloh sollallohu alayhi vasallamning so‘ngi safarlari shul edi. Shu bilan uch oydin so‘ngra umrlari ham oxiriga yetdi.

## PAYG'AMBARIMIZNING O'G'ILLARI IBROHIMNING VAFOTI

Shu o'ninchi yili ro'za hayitining yigirma to'qqizinchisida Payg'ambarimiz o'g'illari Ibrohim vafot topdi. Yoshi bir rivoyatda o'n olti oy sakkiz kunlik, ikkinchi rivoyatda o'n sakkiz oylik edi. Bu o'g'illari tug'ilganida Rasululloh bek suyungan edilar. Vafot bo'lganida qattiq qayg'urib:
— Ey Ibrohim, sening firoqingdan ko'nglimiz g'amga to'ldi, — deb muborak ko'zlaridan yosh to'kdilar. Buni ko'rib Hazrati Umar:
— Yo Rasulalloh, o'lganga yig'lashdan bizni qaytargan edingiz, nega endi o'zingiz yig'laysiz? — dedilar.
Anda Rasululloh:
— Qachon sizlarni ko'z yoshidan qaytardim? Musibat yangidur, ko'nglimiz yumshaydi, ko'zimiz yig'laydi. Xudo rozi bo'lmagan so'zlarni aytmagaymiz. Yoqa yirtib, soch yulib yig'lashdan, dod-voy qilib, nohaq so'zlar aytishdan qaytardim, — dedilar.
Bu o'g'illari Moriya ismlik cho'rilaridan tug'ilgan edi. U Misr podshohi Muqovqisdan Rasulullohga hadya bo'lib kelmish edi. Mundan boshqa Rasulullohning barcha bolalari onamiz hazrati Xadichadan tug'ilmish edilar.
O'g'illari yoshligida vafot bo'lishib, Fotimadan boshqa qizlari ham o'zlaridan ilgari vafot topgan edi. Fotima ersa Rasulullohdan olti oy keyin vafot topdi. Boshqa onalarimizdan bola bo'lmagan edi. Shu uchun Ibrohim tug'ilganda barchalarning rashklari qo'zg'almish edi. Ibrohimning janozasini Rasululloh o'zlari o'qidilar. Yana shu kuni quyosh tutilib, olamni qorong'ulik bosdi. Xalq bu voqeani Rasululloh o'g'li Ibrohimning motami uchun bo'ldi, deb o'yladilar. Muni anglab Rasululloh minbarga chiqib:
— Ey odamlar! Bu oy-kun ersa Allohning ulug' qudratini bildirishga ikki alomatdur. Birovning o'lishi yoki tug'ilish uchun kun kuyib, oy tutilish degan ish yo'qdur, — deb mundoq o'rinsiz e'tiqod qilishdan saqlanish kerakligini ularga bildirdilar.
Yana shu yili, ya'ni hijratning o'n birinchi yili, safar oyining avvallarida Rasulullohning buyruqlari bilan to'rt ming kishilik askar qo'shini tuzildi. Muning ustiga Usoma ibn Zaydni bosh qo'mondon qilib qo'ydilar. Undan ikki yil ilgari Usomaning otasi — Payg'ambarimizning asrandi o'g'illari Zayd ibn Horisani to'rt ming askarga bosh qilib Shom yerida Mo'ta g'azotiga yuborgan edilar. Buning bayoni ersa yuqorida o'tdi. Bu askarni ham yana shu joyga borib g'azot qilishga buyurdilar.
Sahobalarning kattalaridan bu askar ichida Abu Bakr Siddiq, Umar, Abu Ubayda, Sa'd kabi bir qancha kishilar ham bor edi. Rasululloh sallallohu alayhi vasallam Usomaga tug' topshirgan chog'da:
— Ey Usoma, Alloh yordami bilan aning yo'lida g'azot qilg'aysan. Xudo rizoligi uchun so'zidan tongan kofirlarga qarshi savashursan, — dedilar.
Yoshi o'n sakkizdan o'tmagan o'spirin yigitni bunday ulug' g'azot qo'shini ustiga, ayniqsa, Hazrat Ali, Hazrat Abu Bakr, Hazrati Umar kabi katta sahobalar oldida amir qilib qo'yganlarini yoqtirmasdan o'zaro so'z qilishganlar ham bor edi.
Bu so'z tarqalib Rasulullohga yetdi ersa, qattiq g'azablari kelib:
— Ey odamlar! Usomaning amirligiga rozi emas kishilar bor deb angladim. Bu qandoq ishdur? Munga rozi bo'lmagan kishilar ersa, bundan ilgari otasi Zayd bin Horisani Mo'ta askariga qo'mondon qilganimda, unga ham rozi bo'lmagang edilar. Alloh haqqi, Zayd, Usoma — ota-o'g'il har ikkovi ham amirlikka loyiq kishilardur. Ayniqsa, Usoma menga hammadan yaqin, hammadan suyuklik kishidur. Har yaxshilik bulardan kelgusidur. Bu to'g'rida qilgan topshiriqlarimni qabul qilinglar, — dedilar.
Shu bilan boshqa so'zlar bosilib, bu tayyorlangan qo'shin yurish ustida turganda Rasulullohning betobliklari boshlanib qoldi.

## RASULULLOHNING BETOB BOʻLISHLARI

Endi butun olamga, ayniqsa, musulmonlar boshiga tushgan bu ulugʻ qaygʻulik, munglig' musibatni koʻz yoshimiz, koʻngil dardimiz bilan chor-nochor bayon qilib oʻtamiz.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ozod qilgan qullaridan Muvayha degan kishi bor edi. Bir kuni yarim kechada uni chaqirib:
— Men bilan yurgil, Baqi’ goʻristoniga borib, oʻlganlarga duo qilib kelaylik. Alloh meni shunga buyurdi, — dedilar.
Soʻngra Rasululloh u bilan Baqi’ qabristoniga chiqib, aning ichiga kirgach:
— Assalomu alaykum, ey qabrda yotganlar! Bu yotish sizlarga muborak boʻlsin. Alloh sizlarni qanday yomon fitnalardan qutqardi. Koshki muni bilgan boʻlsanglar edi, tun qorongʻusi qoplagandek butun xalqni qoplaguvchi, uzilmasdan ketma-ket kelguvchi fitna-balolar kelishga yuzlandi. Bu fitnalarning keyingilari oldingilaridan yomonroqdur. Ey Muvayha! Dunyoda abadiy yashab butun yer usti xazinalariga ega boʻlish, yo jannatga kirib Xudo diydorini koʻrish — bu ikkovidan qaysi birini xohlashlik ixtiyorini Xudo menga berdi. Men jannatga kirib Xudo diydorini koʻrishni ixtiyor qildim, dunyoda mangu qolib, uning xazinalariga ega boʻlishni xohlamadim, — dedilar.
Yana bir rivoyatda Uhud togʻida oʻldirilgan shahidlarga ham borib ularga yana duo qildilar. Shu yerdin qaytishlarida muborak bagʻrilariga ogʻriq paydo boʻldi. Betoblikning boshlanishi shul edi. Soʻngra uyga keldilar ersa, onamiz Oishaning ham boshi ogʻrib yotib ekandur.
— Ey Oisha, agar men tirikligimda senga ajal kelsa, sen uchun ulugʻ ne’matdur. Chunki oʻzim janozangni oʻqiyman, oʻzim goʻrga qoʻyaman, — dedilar.
Bu soʻzni onamiz Oisha ogʻir olib:
— Mening oʻlishimni yaxshi koʻrar ekansiz. Agar men oʻlsam xotinlaringiz uylarida kecha-kunlab yotib kuyov boʻlmoqchiga oʻxshaysiz, — dedilar.
Rasululloh bu soʻzga javob aytmay, kulimsirab qoʻydilar. Rasulullohning betobliklari ersa hijratning oʻn birinchi yili safar oyi boshlarida boshlanmish edi. Kasalliklari oʻn uch kun davom etib kundan-kunga kuchaygali turdi. Shunday boʻlsa ham, onalarimizdan qaysi birlarining navbati kelgan boʻlsa shuning uyida boʻldilar.
Onamiz Maymunaning navbati kelgan kunda Rasulullohning betobliklari ogʻirlashdi. Shu kuni onalarimizni chaqirtirib, qolmish kunlari onamiz Oishaning uyida boʻlish uchun ulardan ruxsat oldilar. Betob boʻlmasdan bir-ikki kun ilgari minbarga chiqib shu va’zni aytgan edilar: «Alloh bir bandasini dunyoda abadiy yashab, uning nozu ne’matlarini koʻrish bilan Alloh oldiga borish orasida ixtiyorlik qilib erdi, ul bandasi dunyoda qolib uning nozu ne’matlarini koʻrishini ixtiyor qilmay, Alloh oldiga borishni xohladi». Hazrati Abu Bakr bu soʻzni anglagach:
— Ota-onam sizga fido boʻlsin, yo Rasululloh, — deb yigʻladilar.
Anda Rasululloh:
— Ey Abu Bakr! Yigʻlamagin, yolgʻiz tirikligimda emas, oʻlganimda ham sizlarga yaxshiligim yetadi. Chunki har vaqt ummatlarimni qilgan ishlarini koʻrsatib turadilar menga. Agar yaxshilik boʻlsa, Allohga shukr qilurman, agar yomon ish qilgan boʻlsalar, Allohdan gunohlarini soʻrayman.
Ey odamlar! Hamma kishilardan koʻra Abu Bakrning menga qilgan xizmati koʻpdur. U mendan hech narsani ayamadi, Xudo yoʻlida butun mol-dunyosini sarf qildi. Abu Bakr Siddiqdan boshqa kimning eshigi masjid ichidan ochilgan boʻlsa, hammasini berkitinglar, — dedilar.
Shu bilan masjid tarafidan qoʻyilgan hammaning eshigi berkitildi. Muni koʻrib ba’zi sahobalar «Rasululloh bizlarning eshigimizni berkitdirgach, nega Abu Bakr Siddiq

eshigini ochiq qo‘yadilar», deb so‘z qildilar.
Anda Rasululloh:
— Men Abu Bakr eshigida nur chiqib turganini ko‘rurman. Bu nurni sizlarning eshigingizda ko‘rmadim. Yana men dastlab chiqib xalqni dinga da’vat qilganimda odamlar meni yolg‘onchi qildilar. Abu Bakr meni rost aytadur, deb darhol iymon keltirdi. Boshqalar mendan mol-dunyolarini ayadilar, u ersa mendan hech narsasini ayamadi» — dedilar.
Yana Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ansor sahobalari haqida vasiyat qilib, ularni muhojir sahobalarga topshirib shunday marhamat qildilar:
— Ey muhojir sahobalar! Ansorlar haqida sizlarga qilgan vasiyatlarimni o‘rniga qo‘yinglar. Qattiqchilik kunlarda ular menga boshpana bo‘lganlar. Men uchun mol-jonlarini qurbon qilganlar. Bularning yaxshiliklarini hurmat qilinglar, yomonliklarini avf qilinglar.
Bu so‘zlarni aytgach, Rasululloh onamiz Oisha hujrasiga kirib yotdilar. Isitmalari eng yuqori darajaga ko‘tarilgan edi. Shu orada hazrati Bilol xufton namoziga azon aytdilar. Azon eshitilgach, ustlaridan sovuq suv quyishga buyurdilar. Onalarimiz Rasulullohni dos idishga o‘tkazib cho‘miltirdilar. Biroz sergigandek bo‘lib, namozga borish uchun turib edilar, yana ko‘ngillari ketib o‘zlarini bilmay qoldilar. Bir ozdan so‘ngra o‘zlariga kelgach:
— Namoz o‘qildimi? — deb so‘radilar.
— Yo‘q, hali o‘qilmadi, yo Rasululloh, sizga qarab turamiz, — dedilar sahobalar.
Namozga chiqmoqchi bo‘lib g‘usl qilib edilar, yana hushlari ketdi. Shundoq bo‘lib, uch qayta g‘usl qilib, uch qayta hushsiz bo‘ldilar.
Jamoat namoziga chiqolmagach, hazrati Bilolga:
— Abu Bakr Siddiqqa aytgil, namozga imom bo‘lib, o‘qib bersun, — dedilar.
Anda onamiz Oisha:
— Yo Rasululloh, otam Abu Bakr Siddiq ko‘ngli yumshoq, ko‘zi yoshlik kishidur. Sizning o‘rningizda turib imom bo‘lmoqqa toqat qila olmag‘ay, u kishini yig‘i bosib o‘qigan qiroatini orqada turgan jamoat eshita olmag‘aylar, — dedi.
Shu xilda so‘zni onamiz Oisha ikki-uch qaytarib aytgan bo‘lsalar ham so‘zlarini rad qilib, hazrati Abu Bakr Siddiqni imom bo‘lishga buyurdilar.
Hazrati Bilol Rasulullohning hollari og‘irlashib namozga chiqa olmay qolganlarini ko‘rgach, yig‘laganlaricha masjidga chiqdilar. Sahobalar Rasulullohga muntazir bo‘lib o‘ltirgan edilar. Hazrati Bilolning so‘zini anglab, masjid yig‘iga to‘ldi.
So‘ngra hazrati Abu Bakr Siddiq nochor xufton namoziga imom bo‘lib o‘tdi. Rasulullohning bunday og‘ir holda yotganlari hammaga ma’lum bo‘lib, sahobalarga tashvish tushdi.
Ayniqsa, Ansor sahobalari boshqalardan ko‘proq qo‘rqishib, uylariga qaytmasdan, masjiddan chiqmasdan o‘ltirishdilar. Hazrati Ali boshliq uch-to‘rt kishi ketma-ket kirishi bu ishdan Rasulullohga xabar berdilar ersa, bularga tasalli berish uchun boshlarini bog‘lab, hazrati Ali bilan Abbos o‘g‘li Fazlning o‘rtasida oyoqlari sudralib, yer chizgan holda masjidga chiqdilar.
Masjidning ichi va tashqarisi odamga liq to‘la edi. Sekinlik bilan kelib, minbarning pastki poyasida o‘ltirdilar. Hammaning yuzlaridan g‘am-qayg‘u sezilmoqda edi. Allohga hamdu sano aytganlaridan keyin:
— Ey odamlar! Mening o‘lishimdan nega muncha qo‘rqdinglar! Mendan ilgarigi o‘tgan payg‘ambarlardan o‘lmay qolgan biror kishi bormu? Agar ulardan birortasi o‘z ummati ichida o‘lmasdan qolgan bo‘lsa, men ham sizlarning oranglarda o‘lmasdan turishim mumkin bo‘lur edi. Munday bo‘lishi mumkin emasdur. Sergak bo‘linglarkim, men Alloh oldiga borurman. Sizlar ham bir kuni ul dargohga borishinglar aniqdur. Dastlabda men

bilan birga Xudo uchun hijrat qilib Madinaga kelgan muhojir sahobalarimni sizlarga topshirdim. Ularni hurmat qilib, haqlarini saqlanglar, ular ham o‘zaro bir-birlariga yaxshi tilakdosh bo‘lsinlar. Alloh shunga buyurmishdur, — deb bu so‘zga dalil keltirib Val-asr surasini oxirigacha o‘qidilar. So‘ngra va’zlarida davom etib:
— Har ish dunyoda Alloh izni bilan bo‘lur. Agar bir ishning bo‘lishi kechikib ketsa, nimaga oldinroq bo‘lmadi, deb unga shoshilmanglar. Negakim, kishi shoshilganiga qarab, Xudo shoshilmaydi. Xudo bilan aytishgan yengilmay qolmaydi. Xudoni aldayman deganlar o‘zlari aldanadi.
Yana ansor sahobalar haqida yaxshilik qilishni sizlarga buyuraman. Sizlar uchun ular joy tayyorladilar. Kelmasinglardan ilgari iymon keltirib, din qarindoshi bo‘ldilar. Bu to‘g‘rilik o‘z do‘stlariga yuklangan og‘ir vazifalarni ado qildilar. Endi sizlar uchun bularga yaxshilik qilishning vaqti keldi. Yangidan Madinaga kelganinglardan mol-dunyolariga sizlarni sherik qildilar. Bog‘ hosiloti mevalarini bo‘lib berdilar. O‘zlari muhtojlikda tursalar ham, sizlarni ortiq ko‘rdilar. Endi sizlardan bular ustiga kim voliy bo‘lsa, yaxshiliklarining so‘zlarini qabul qilsin, yomonlarning gunohlarini kechirsin, boshqalarni ulardan ortiq ko‘rmasin.
Ogoh bo‘linglarkim, men oldinroq borib sizlar uchun joy rostlab tururman. Mening ortimdan ketma-ket sizlar ham yetishib borgaysiz. Hushyor bo‘linglarkim, hammamiz Kavsar hovuzi ustida topishurmiz. Har kim men bilan Kavsar hovuzi ustida ko‘rishmoqni istar ekan, o‘ziga zarur bo‘lmaguncha gapirmasin, qo‘lidan, tilidan hech kimga ozor bermasin.
Ey odamlar! Ne’matning ofati ko‘pdir. Bandaning yozuqlari ko‘paysa, ne’matlardan ajraydi. Odamlar yaxshi bo‘lsalar, podshohlar ham yaxshi bo‘lur, insoflik bo‘lur. Agar odamlar yomonlik yo‘liga kirsalar, rahmsiz, zolim podshohlarga yo‘liqadilar, — dedilar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallamning minbar ustida aytgan va’zlarining eng oxirgisi shul edi. Mundan so‘ngra betobliklari kundan-kunga og‘irlashgani turdi. Shu betob yotganlarida bir kuni Rasululloh qizlari Fotimani oldilariga chaqirib olib, qulog‘iga shivirlab edilar, hazrati Fotima yig‘lay boshladi. Muni ko‘rgach, yaqinroq kel, deb ishora qilib, yana qulog‘iga gapirib edilar, kulimsirab suyungandek bo‘ldi.
Avvalgi yig‘laganida Rasululloh shu betoblikda vafot bo‘lishlarini aytgan edilar. Keyingi gapirganlarida: — «Ko‘p xafa bo‘lma, uzoq o‘tmay hammadan ilgari sen menga erishursan», demish edilar. Muni anglab, suyunganlaridan kulgan edilar. Rasululloh deganlaridek, o‘zlaridan keyin olti oygina umr ko‘rib vafot topdilar.
Rasulullohning betobliklarida Abu Bakr Siddiq imom bo‘lib o‘n yetti vaqt namoz o‘qidilar. Bu zotni imomlikka o‘tkazishlari ersa, o‘zlaridan keyin shu kishining xalifa bo‘lishiga ishorat bo‘ldi. Shuning uchun sahobalar:
— Rasulalloh dinimizga ishonib imom qilgan kishini nechuk biz u dunyoyimiz uchun ishonib xalifa qilmaylik, — dedilar.
Imom Vohidiy Rasulullohning xodimlari Abdulloh ibn Ma’suddan rivoyat qilur: «Rasululloh sollallohu alayhi vasallam vafotlaridan bir oy burun bizga xabar berdilar. Judolik yaqinlashganda hammamiz hazrati Oisha uylarida Rasulullohning ustlarida yig‘ildik.
Anda Rasululloh:
— Sizlarni Alloh ofatlardan omon saqlasin. Alloh nusrat berib, din dushmanlari ustiga g‘alaba qilsin. Sizlardan Alloh rozi bo‘lib, o‘zining oldidan o‘rin bersin. Endi sizlarga vasiyatim shuldurkim, taqvo yo‘lini tutib, gunoh ishlardan saqlaninglar. Men sizlarga Xudo tomonidan kelgan xabarchi erurman. Yer ustida yurib hech kimga takabburlik, buzuqchilik qilmanglar, bu ishni qiluvchilarni joyi jahannamdur. Munday kishilarga jannat yuzi haromdur, oxirat davlatiga, jannatning nozu ne’matlariga taqvolik kishilar

ega boʻlgaylar. Judolik kunlari yaqinlashdi. Xudo dargohiga borishning vaqti yetdi. Oʻz oilalarimizdan kimlar menga yaqinroq boʻlsalar, meni shular yuvsinlar. oʻz liboslarim yoki misr, Yaman boʻzlari bilan uch qavat kafan qilsinlar, — dedilar.
Sahobalar:
— Yo Rasulalloh, sizga kim janoza oʻqiydi? — deb soʻradilar.
Anda Rasululloh:
— Har qachon meni yuvib kafanga olsalar, shu yotgan saririmga solib qabr ustiga eltib qoʻysinlar. Soʻngra meni biror soat yolgʻiz qoldirib, boshqalar ustimda turmay chiqib ketsinlar. Eng avval toʻrt farishta — Jabroil, Mikoil, Isrofil, Azroil har qaysilari oʻz toʻplari bilan kelishib janozamni oʻqiydilar. Bulardan keyin sizlar oʻqiysizlar. Shundoqki, toʻp-toʻp boʻlishib, janozam ustiga kirishsin. Takbir aytib duo qilib, salom berib chiqisha bersin. Bulardan eng avval oʻz xonadonimning er kishilari, soʻngra xotinlari, soʻngra boshqalar kirsinlar. Meni koʻrolmay qolgan sahobalarimga salom aytinglar. Qiyomatgacha menim dinimga kirgan ummatlarimga salom, — dedilar».
Onamiz hazrati Oisha rivoyat qiladilar:
«Bir kuni Rasululloh betobliklaridan bir oz yengillashgandek boʻldilar. Shu chogʻda otam Abu Bakr imom boʻlib peshin namozini oʻqimoqda edi. Hazrati Abbos va hazrati Ali ikkovlarining yelkalariga osilib jamoat namoziga chiqdilar. Rasulullohning chiqqanlarini bilgach, otam Abu Bakr mehrobdan qaytmoqchi boʻlganlarida «Joyingda tur», deb ishorat qildilar. Soʻngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam chap tomonda oʻltirib iqtido qildilar. Shu betob kunlari vafot boʻlgunlaricha hazrati Abu Bakr Siddiqqa iqtido qilib, uch yoʻl namoz oʻqidilar. Eng oxirgi oʻqiganlarida dushanba kuni edi».
Dushanba oqshomi isitmalari toʻxtab, ertalab bir oz yengillik paydo boʻldi. Fazl bilan Savbonga suyanib ertalabki jamoat namoziga chiqdilar. Namozda bir rakat oʻqilgan edi. Rasulullohning kelganlarini bilib, hazrat Abu Bakr Siddiq orqaga chekindilar. Anda Abu Bakr Siddiqni Rasululloh mehrobga surib qoʻydilar. Salomdan soʻngra qolgan bir rakat namozni oʻqib, masjid ustuniga suyanib oʻltirdilar. Buni koʻrib sahobalar salom berishib atroflariga yigʻilishdi. Bir oz oʻltirgandan soʻngra oʻz hujralariga kirdilar. Orqalaridan hazrati Abu Bakr Siddiq:
— Alhamdulilloh, bu kun Rasulullohning chehralari ochiq, dardlari yengillashdi. Bu betoblikdan shifo topgaylar, — deb hammaga tasalli berdi.
Oʻzi ersa Sanax degan mahalladagi joyiga ketdi. Bugun yaxshilik, deb Rasululloh oʻzlari ham ruxsat bergan edilar. Onalarimiz ham har qaysilari oʻz uylariga qaytdilar.
Rasululloh masjiddan kirgandan keyin bir oz vaqt oʻtiboq hollari oʻzgarib, isitmalari qaytadan kuchaya boshladi. Lekin bu oʻzgarish oʻtgan kunlaridagidan qattiqroq edi. Uylariga qaytishgan onalarimiz xabar topishib qaytadin yigʻildilar. Hushlari gohi ketib, gohi kelib turar edi.
Qarasalar, jon harakati boshlanib qoldi. Koʻzlarini osmonga tikkancha qarab turib:
— «Yuqori olamdagi yoʻldoshlarimga yetkur,» der edilar. Jon achchigʻi qattiqlashganda oldilariga qoʻyilgan kosadagi suvga qoʻllarini solib yuzlarini silab:
— Yo rabbiy, jon achchigʻini oson qil, oʻlim mashaqqatlariga yordam ber, — der edilar. Shuning uchunkim, Rasulullohning jon taslim qilishlari bek qattiq boʻlgan edi. Muning hikmatlari koʻpdur. Ulardan biri shulki, agar ummatlaridan biror odam jon berishda koʻp qiynalsa, uni koʻrgan kishi yomon xayolga ketmasinlar. Chunki bu ish Rasulullohga ham boʻlmishdur. Agar sakarotning ogʻirligi ziyonlik boʻlsa edi, muni Xudo Rasulullohga bermas edi. Shunga oʻxshash uning ziyoni moʻminlarga yoʻqdur. Balki foydasi koʻp boʻlib, kechirilmay qolgan gunohlarga kafforat boʻlur. Shuning uchun hazrati Oisha onamiz: «Rasulullohning jon berishlaridagi qiyinlikni koʻrganimdan keyin buni boshqalarda koʻrsam, yomon koʻrmaydigan boʻldim», dedilar.

Yana munga eng asosiy sabab shulki, olamdagi hayotning asli Rasulullohdurlar. Agar Rasululloh bo'lmasa erdi, Xudo hech narsani yaratmasdi. Boshqalar ersa ildizdan chiqqan daraxtga o'xshaydilar. Rasululloh ildizlari olamga tarqalgan ulug' daraxtdurlar. Ildizdan o'sgan mayda daraxtlarni yerdan ajratishdan olamga ildiz otgan, barining asli bo'lgan ona daraxtni yerdan chiqarish albatta qiyinroqdir. Ikkinchi sabab ersa, Rasulullohning tan tuzilishlari to'luqlashdirilgan, muborak mijozlari mo'tadil edi. Mundog' jasadga kirgan ruhning o'rnashishi boshqalarga nisbatan albatta kuchlik bo'ladi. Shunga ko'ra mundog' tandan jon ham kuch bilan chiqariladi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam qiynalganlarini ko'rib hazrati Fotima:
— Voy, otamning qiynalgani, — deb yig'ladi.
Anda Rasululloh ko'zlarini ochib:
— Bu kundan keyin otang hech bir qiyinchilikni ko'rmaydi, — dedilar.
Onamiz hazrati Oisha rivoyat qiladi:
«Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytgan edilar, har bir payg'ambarga o'lmoqdan ilgari jannatdagi joyi o'ziga ko'rsatiladi, so'ngra dunyoda qolish-qolmaslik ixtiyori beriladi. Bu so'zlari menim yodimda bor edi. Sakarot vaqtida Rasulullohni quchog'imga olib, ko'ksimga suyab turdim. Ko'zlarini ko'kka tikib: «Yuqori olamdagi yo'ldoshlarim» deganlarida,
— Mundog' bo'lsa bizni xohlamas ekansiz, — dedim.
Anda Rasululloh:
Yuqori olamdagi yo'ldoshlarim, payg'ambarlar, shahidlar, avliyolar, yaxshi bandalar bilan jannatda bo'lishni xohladim, — dedilar».
Imom Bayhaqiy Ja'far Sodiqdan rivoyat qilur:
«Shundoqqi Rasululloh umrlaridan uch kun qolganda Jabroil alayhissalom kelib:
— Ey Muhammad, Alloh taolo sening hurmating uchun meni yubordi, o'zi bilib turib yana:
«Holi qanday?» deb so'radi. Holingiz qandaydur?— dedi.
Anda Rasululloh:
— Qiyinlikda, g'am-qayg'udaman, — dedilar.
Ikkinchi kuni, uchinchi kuni kelib yana hol so'radi ersa, oldingi javobni berdilar. Bu kelishi dushanba kuni erdi.
So'ngra Jabroil alayhissalom:
— Yo Ahmad, mana Azroil keldi, kirishga ruxsat so'raydi, ilgari hech kimdan ruxsat so'ragan emas, bundan keyin ham hech kimdan ruxsat so'ramaydi.
Rasululloh kirishga ruxsat bergach, Azroil:
— Ey Muhammad, Alloh taolo meni sizga yubordi, nimani buyurar ekansiz, men shuni qilurman. Agar jon olishga ruxsat qilsangiz, olurman, yo'q esa, qayturman, — dedi.
Rasululloh Jabroilga qaradilar.
Anda Jabroil alayhissalom:
— Ey Muhammad, Alloh taolo sizga mushtoqdir, — dedilar.
Rasululloh buni anglagach:
— Ey Azroil, o'z ishingizga mashg'ul bo'lingiz, — dedilar.
Anda Jabroil alayhissalom:
— Yo Rasululloh, dunyodan menim hojatim siz erdingiz. Yer ustiga vahiy kelishi sizdan keyin to'xtalur, eng keyingi keltirgan vahiyim shuldur, — dedi.
Shu bilan ish qattiqlashgani turdi, ahvol o'zgardi. Hazrati Oisha otalari Abu Bakr Siddiqqa, Hafsa onamiz otalari hazrat Umarga, hazrati Fotima hazrati Aliga odam yuborishdi. Har uchovlari ham Rasulullohni ertalabki yengillashganlarini ko'rishib, o'z hojatlariga ketishgan edi. Ular yetib kelgunlaricha Rasululloh sollallohu alayhi vasallam

vafot topdilar. «Inna lillahi va inna ilayhi roji’un» (Hammamiz Allohnikidurmiz va, albatta, hammamiz Allohga qaytajakmiz).
Rabi’ul avval oyining o�into ikkisi dushanba kuni edi. Tug‘ilishlari, hijratlari, vafotlari shu oy, shul kunda bo‘ldi. Onamiz hazrati Oishaning quchog‘ida o‘ltirib, boshlari ko‘ksida turib jon berdilar. Sollallohu alayhi va sallam.
Shu chog‘da g‘oyibdan bir ovoz keldi: «Assalomu alaykum va rahmatullohi va barakotuh, Ey uy egalari! Har bir jonlik narsa o‘lim sharbatini ichmasdan qolmaydi. Dunyoda qilgan yaxshi amalning ajri oxiratda beriladi. Musibat ko‘ruvchilarning Xudo oldida ajrlari ulug‘dir. O‘lganning o‘rnini o‘zi to‘ldirgay. Allohning yordamiga ishoninglar, o‘lim-musibatga sabr qilinglarkim, ulug‘ savobga ega bo‘lursiz. Sabrsizlar ajr-savobdan quruq qolganlikdan haqiqiy musibat shularga bo‘lg‘ay».
Hazrati Ali:
— Bu ovoz egasi hazrati Xizr alayhissalomdur, Rasulullohning xonadonlariga ta’ziyat qilib kelmishdurlar, — dedilar.
So‘ngra Rasulullohni sarirdan olib yerga yotqizdilar. Ustlariga parda yopdilar. Olamni qorong‘ulik bosib, Madina ichi yig‘iga to‘ldi. Ko‘p kishilar aqldan toyib, hollari o‘zgardi. Hazrati Umar hushsiz, hazrati Usmon tilsiz bo‘ldilar. Abdulloh ibn Unays qattiq qayg‘urib vafot bo‘ldi. Munofiqlar quvonishib, bosh ko‘tarishdi. Hammadan bardoshlik bo‘lib turgan hazrati Abu Bakr Siddiq edilar. Ko‘ngli g‘am, ko‘ziga yosh to‘lgan, yig‘i tovushi gohi ko‘tarilgan, gohi ko‘ksida bo‘g‘ilgan holda kelib, Rasululloh ustlariga kirdi. Yuzlarini ochib:
— Ota-onam sizga fido bo‘lsin, yo Rasululloh, — deb yuz-ko‘zlarini o‘pdi. — Tirikligingizda qanday pok edingiz, o‘lganingizda ham shunday pokdursiz. Yaxshilik sifatlaringizni sanab qanday tugata olg‘ayman, qaysi ko‘z yoshim bilan sizga yig‘lagayman? O‘tgan payg‘ambarlar o‘lganlarida to‘xtalmagan osmon aloqasi, sizning vafotingiz bilan yerdan endi uzildi, agar o‘lim ishi ixtiyorlik bo‘lsa edi, siz uchun bizlar jonlarimizni fido qilar edik.
Yo Muhammad, Parvardigoring oldida bizlarni ham eslagin, sening ko‘nglingda bo‘laylik, — deb yana yuzlaridan o‘pib, voy do‘stim, voy mehribonim, deb yig‘ladilar.
Hazrati Abu Bakr Siddiqning shijoati shu kuni hammaga ma’lum bo‘ldi. Shijoatning ma’nisi esa, dahshatlik kunlarda, o‘lim musibati tushganda bardoshlik bo‘lib, o‘zini yo‘qotmay turishdir.
Inson musibati ichida Rasulullohning vafotlaridan ulug‘ musibat yo‘qdur. Muning zarbasi butun musulmonlarga, balki hamma olamga yetdi. Hazrati Alidek sheri xudo bo‘lgan zot ham qo‘l-oyoqlari jonsiz bo‘lib, o‘ltirib qoldilar. Hazrati Umardek soyasidan shayton qochgan zot hushsizlanib, qo‘li qilichining sopini tutgan holda masjid ichida u yoqdan bu yoqqa yugurib:
— Rasulullohni kim o‘ldi desa u munofiqdur. Rasululloh o‘lgani yo‘q, lekin Parvardigorning oldiga ketdi. Muso payg‘ambar ham Xudo oldiga borib qirq kundan keyin kelgan edi, u zotni ham qavmi o‘ldi, degan edilar. Xudo haqqi, Rasululloh qaytib keladi. Munofiqlarni o‘ldirib jazolarini bermasdan turib, dunyodan ketmaydi, — der edi.
Butun Madina xalqi masjid atrofiga yig‘ilgan edilar. Rasulullohning o‘limi ularga qattiq ta’sir qilgan edi. Rasululloh hayotlarida foniy dunyo bilan boqiy dunyoning aloqasi bog‘lanmish edi. Xudodan vahiy kelib turishi ulug‘ qudrat nishoni bo‘lib xalq ko‘zi oldida mo’jizalarning ko‘rinishi ersa boqiy olamning alomatlari edi. Bularni keltirgan zot Rasululloh bo‘lganlari uchun bu ishlarni ko‘zlari bilan ko‘rib turgan xalq u zotga o‘limni ravo ko‘rishmay o‘lishlarini uzoqsinib, o‘lsalar ham dunyoda uzoq yashab ummatlarining butun Yer ustida g‘alaba qilganlarini ko‘rib, islomiyat hukmini olamga yurgizib, butun ishlar bajarilgandan keyin o‘lsalar kerak deb o‘ylashgan edilar. To‘satdan bunday

dahshatlik musibatning birdaniga boʻlib qolishi musulmonlarni qattiq qoʻrqitmish edi. Shundoq boʻlsa ham hazrati Abu Bakr Siddiqning tadbiri ostida bu dahshatlik musibatni tinchlik bilan oʻtkaza oldilar.
Hammadan ilgari Rasulullohni oʻrinlariga xalifa tayinlash zarur ekanini eslatdilar. Chunki Madina munofiqlari orqali ichki va tashqi dushmanlar bu dahshatlik voqeadan foydalanib qolishlari mumkin edi. Shuning uchun hammadan burun bu ishga kirishdilar. Darhol Abu Bakr Siddiq dahshat bosib turgan xalq ichidan turib minbarga chiqdilar. Rasulullohdan keyingi eng kuchli notiqlardan edilar. Maqomga, ahvolga loyiqlab hamd-sanodan keyin shunday dedilar:
— Ey odamlar! Har kim Muhammadga ibodat qilib, uning bandasi boʻlsa, bilsinkim, Muhammad oʻldi. Agar Allohga ibodat qilib, Allohning bandasi boʻlsa, Alloh oʻlgani yoʻq, u doim tirikdur. Alloh Qur’onda aytgan: «Vama Muhammadun illa rasulun qod xalat min qoblihir rusulu afain mata av qutilan qalabtum ala a’qobikum va man yanqolib ala aqibayhi falan yazzurraloha shay’an vasayajzillohush-shokirin».
Ya’ni «Muhammad bir insondan chiqqan paygʻambardur. Mundan ilgari ham paygʻambarlar oʻtganlar. Shunga oʻxshab bu ham oʻtadi. Agar Muhammad oʻlsa yoki oʻldirilsa, yana orqanglarga qaytib kofir boʻlasizlarmi? Kim dinidan qaytar ekan, uning ziyoni oʻziga boʻladi. Allohga zarar yetkaza olmaydi. Kim dinini saqlab, uning qadrini bilar ekan, Alloh ajrini beradi».
Xudo Qur’onda xabar bermishdur: «Innaka mayyitun va innahum mayyituna».
Ya’ni «(Ey Muhammad,) sen ham oʻlursan, sendan ilgarigi paygʻambarlar ham oʻlganlar». Yana Qur’onda aytgan: «Kulli shay’in holikun illa vajhahu lahul hukmu va ilayhi turja’una».
Ya’ni: «Allohdan oʻzga hamma narsa halok boʻladur. Hukmi aningdur, Allohga qaytasizlar». Yana aytgan: «Kullu man alayha fanin va yabqo vajhu robbika zuljalali val ikromi».
Ya’ni: «Er ustidagi barcha narsa foniy boʻlur, izzat-hurmat egasi boʻlgan yolgʻiz Alloh qolur». Yana Qur’onda kelgan: «Kullu nafsin zoiqatul mavti va innama tuvaffavna ujurokum yavmal qiyomati». Ya’ni: «Har bir jonlik narsa oʻlim sharbatini tatiydi, ajr-savoblari tamomi ila qiyomat kun beriladi».
Toʻrt yorning boshligʻi, Rasulullohning eng yaqin koʻrgan doʻsti va qaynotalari Abu Bakr Siddiqdan bu ta’sirlik soʻzlarni eshitgandan soʻngra, dahshat bosib, hayronlikda turgan kishilarning hushlari oʻzlariga kelib, koʻzlari ochildi.
Hazrati Umar:
— Shu yuqoridagi oyatlarni Qur’ondan oʻqib yurgan boʻlsam ham, musibat dahshati bosganlikdan buni hech koʻrmagan, oʻqimagandek boʻlib qolgan ekanman. Qachon Abu Bakr Siddiq muni minbar ustida oʻqidilar ersa, shunda hushim oʻzimga kelib: «Inna lillahi va inna ilayhi roji’un»ni oʻqib oʻzimga tasalli berdim.
Imom Buxoriy rivoyat qilibdur:
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam vafot topganlarida, qizlari hazrati Fotima arab xotinlari odatlaricha shu soʻzlarni aytib yigʻladilar: «Xudo chaqirib ketgan voy otam, jannatdan oʻrin olgan voy otam, Jabroilga xabari yetgan voy otam, Xudodan yaxshilik topgay voy otam».
Rasulullohdan keyin olti oygina umr koʻrib, soʻngra vafot topmish edi. Shu muddat ichida, olti oy oʻtguncha, hech bir kulmagan ekan. Raziyallohu anhu.
Hazrat Ali aytadurlar:
— Rasulullohning ruhlarini qabz qilgʻondan soʻngra hazrati Azroil yigʻlaganicha osmonga chiqdi. Xudo haqqi osmondan «Vo Muhammadoh» deb yigʻlagan ovoz sadosini eshitdim. Bu ersa hazrati Alining karomatidur.

Haqiqatda esa mo‘minlarga Rasulullohning vafotlari eng ulug‘ musibatdur. Muning oldida dunyoning barcha musibatlari yo‘q hisobida edi.
Ibn Moja rivoyat qilur: «Rasululloh sollallohu alayhi vasallam vafot topgan shu betobliklarida aytgan ekanlar:
— Ummatlarimdan qaysi biriga o‘lim musibati yetsa, mendan ajragan musibatni o‘ylab o‘zini yupantirsin.
Madina ahli shu so‘zni Rasulullohdan eshitgandan so‘ngra, agar ulardan birortasiga o‘lim musibati yetar ekan, uning do‘stlaridan birovi kelib qo‘lini tutib:
— Rasulullohdan ajraganimizni eslaylik, shundan ibrat olaylik, — deb unga ko‘ngil aytur edi.
Ey do‘stim, ibrat ko‘zi bilan boqaylik. Mana dunyoning so‘ngi holi, bo‘lar ishi shudir. Kishi har qancha uzun umr ko‘rsa ham oxiri bir kuni o‘lishi bordur. Dunyo va dunyoda yashaydigan barcha narsalar bir kuni yo‘qolg‘usidur. Yo‘qolmaslik, o‘lmaslik yolg‘iz Allohning o‘zigagina xosdir. Dunyo saroyiga har kuni kelib, qo‘nib o‘tguvchilar ko‘pdur. Lekin u yoqdan qaytib kelgan hech odam yo‘qdur. Ko‘rib turamiz, dunyo hech kimga vafo qilmaydur, bilib turamiz, dunyo davlati hech kim qo‘lida qolmaydir. Odam onasidan tug‘ilib keldi, kichik edi, katta bo‘ldi, yosh edi, qaridi, oxiri o‘ldi. O‘lganlar esa tug‘ilmagandek bo‘ldi. Bir necha yil o‘tgach, uni esga oluvchilar tugaydi. Yolg‘izgina xalqqa yaxshilik qilganlarning yaxshi oti qoladi. U dunyoga borganda uning rohatini ko‘radi. Agar yomonlik qiluvchilar bo‘lsa, bu dunyoda xalqning nafratiga qolib, u dunyoda ersa Xudoning g‘azabiga yo‘liqadi. Endi aqllik, xushyor kishilarga shu so‘z yetarlikdur. Shulardan ibrat olib, o‘z ishini bilib qilishi kerakdur.
Yana o‘z so‘zimizga kelaylik.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam o‘n ikkinchi rabbi’al avval dushanba kuni o‘n birinchi hijriyda vafot topdilar. Bu sana milodiy 632 yil 11 iyunga to‘g‘ri keladi. Seshanba o‘tib chorshanba oqshomida qabrga qo‘yildilar. Demak dafn qilish ikki kun kechiktirildi. Muning sababi ersa Rasulullohning o‘rinlariga bir kishini xalifa saylab qo‘yishlik edi. Rasululloh hayotliklarida «Mendan keyin o‘rnimga Faloniy bo‘lsin», deb ochiq aytib, birorta kishini ko‘rsatmagan edilar. Agarda birortani tayin qilgan bo‘lsalar edi, «Atiulloha va atiur-rasula», ya’ni: «Allohga va ham uning payg‘ambariga itoat qilinglar» degan Qur’on hukmiga qarab shaksiz qabul qilur edilar. Lekin Rasululloh hech kimni xalifalikka ko‘rsatmadilar. Chunki Islom hukumati ersa «Va amruhum shuro baynahum», degan oyat mazmunicha podsholik davlati emas edi. Shuning uchun xalq xohlaganini o‘zi saylasin, deb xalifalikka birovni vasiyat qilmadilar. Shu sabablik ansor va muhojirin sahobalar o‘rtalarida bir oz bo‘lsa ham xalifa saylashda tortishuvlar bo‘ldi. Madinalik ansor sahobalar muhojirlarga qarab:
— Bizdan bir kishi, sizdan bir kishi, ikki amir bo‘lsin, — dedilar.
Og‘izda bo‘lsa ham dastlab Islomga kirgan ixtilof shu edi. Bu so‘zga qarshi Hazrati Abu Bakr:
— Amir bizdan, vazir sizdan bo‘lsin, chunki arab xalqi Quraysh qabilasiga tobe bo‘lishni og‘ir olmaydilar. Bir joyda ikki amirning bo‘lishi mumkin emasdur, — deb ularni qaytardilar.
Ansor sahobalarning kattalaridan Zayd va Sobit turib:
— Bizni Rasululloh «ansor» (yordamchi) deb ataganlar. Chunki Xudoga va uning payg‘ambariga yordamda bo‘lganmiz. Endi Rasulullohning xalifalari shulardan bo‘lsin, unga ham biz yordamchi bo‘laylik. Xalifalik shu kishiga loyiqdur, — deb Abu Bakr Siddiqning qo‘lini tutdi.
Ansor raislaridan Bashir ibn Sa’d, Usayd ibn Huzayr bu so‘zni qutladilar. So‘ngra Hazrati Abu Bakr so‘zga chiqib, so‘zning oxirida:

— Men xalifalikka shu ikki odamdan birini xohladim. Biri — Umar ibn Xattob, ikkinchisi — Abu Ubayda ibn Jarrohdur.
Ey Ansor jamoati! Qur’ondagi Xudo aytgan din qarindoshimiz erursiz. Alloh hukmiga hammadan ilgari sizlar rozi bo‘lishinglar lozimdur. Men shu ikkoviga rozi bo‘ldim, — deb ularning qo‘llarini tutib ko‘pchilik xalqqa ko‘rsatdi. Har ikkovi ham ey Abu Bakr sen turganda bu o‘ringa hech kim loyiq emasdur. Barimiz senga rozidurmiz, — dedilar.
Yana Hazrati Umar xalqqa qarab:
— Abu Bakr oldida xalifa bo‘lganimdan boshim kesilgani yaxshi. Ey Abu Bakr, sen bizning sayidimiz, barimizdan yaxshiroq, barimizdan Rasulullohga yaqinroqdursan. Rasululloh tirikliklarida namozga seni imom qilib, dinimizga, oxiratimizga boshliq qilib, senga ishondilar. Nechun biz dunyomiz uchun ishonib seni xalifa qilmaymiz? Sening oldingga tushib xalifa bo‘lishga kimning ko‘ngli unaydi? — dedi.
Butun xalq bu so‘zdan qattiq ta’sirlandilar. Muni bilgach, Hazrati Umar:
— Qani ber qo‘lingni, — deb birinchilardan bo‘lib bay’atga qo‘l uzatdi.
Shu bilan bay’at boshlanib avval muhojirin, so‘ngra ansor sahobalar hazrati Abu Bakrga bay’at qildilar. Hajarul asvadni talashgandek barchalari, rozilik bilan Rasululloh o‘rinlariga hazrati Abu Bakr Siddiqni xalifalikka sayladilar. Lekin muhojirlardan Hazrati Abbos, Hazrati Ali, Zubayr ibn Avvom, Talha ibn Ubaydulloh, Miqdod ibn Asvad, yana Baniy Hoshimdan bir necha kishilar bu bay’atga hozir bo‘lisha olmadi. Chunki bu ish to‘satdan boshlanib, ularni chaqirishga vaqt yetmadi. Munofiqlarning ig‘vosi bilan xalifalik bizda bo‘lsin, deb, ansorlardan talab qiluvchilar bo‘ldi. Shuning uchun sahobalar, ayniqsa, Hazrati Abu Bakr Siddiq, Hazrati Umar, bu ishni tezroq bitirishga shoshildilar. Biror fitna chiqib qolishidan qo‘rqishib katta-kichik hammani yig‘ib, saylov o‘tkazishga ulgurolmadilar.
Agar shu yig‘inda Hazrati Abu Bakr Siddiqqa bay’at berilmay tarqashganlarida, ansorlardan Sa’d ibn Ubodaga o‘z qavmlarining bay’at qilishlari ehtimolga yaqin edi. Bunday bo‘lganda muhojirlar unga rozi bo‘lmasalar, u chog‘da munofiqlar tomonidan biror fitna qo‘zg‘alib qolishi mumkin edi. Shuning uchun bay’atni kechiktirishga Hazrati Umar yo‘l qo‘ymadilar.
Haqiqatda esa bu ish Allohning ulug‘ inoyati bo‘ldi. Rasululloh vafot bo‘lgan kun — dushanba kuni Hazrati Abu Bakr xalifa bo‘lib saylandilar. Shu kuni ertalabki namozdan so‘ng Hazrati Abu Bakr minbarga chiqdi ersa, Hazrati Umar minbar oldida Allohga hamd-sano aytgandan so‘ngra xalqqa qarab:
— Ey mo‘minlar! Alloh bu ishni ichimizdagi ishongan eng yaxshi kishiga topshirdi. Rasulullohning sirdoshi, g‘or ichida birga bo‘lgan yo‘ldoshi Rasululloh o‘rinlarida xalifa bo‘ldi. Kechagi bay’atda hozir bo‘lmaganlar, endi bay’at qilinglar, — dedi.
Hammalari turib bay’at qildilar. Bay’at tugagach, Hazrat Abu Bakr Xudoga hamdu sano aytgandan so‘ngra xalqqa qarab:
— Ey odamlar! Meni Rasululloh o‘rnida xalifa saylab bu ishga ega qildinglar. Lekin men ichinglardagi eng yaxshinglar emas edim. Shundoq bo‘lsa ham bu ulug‘ o‘ringa o‘tirdim. Agar yaxshilik qilsam, menga yordam beringlar. Agar yomonlik qilsam, meni to‘g‘rilanglar. Chin so‘z omonatdur, yolg‘on xiyonatdur. Haqqiga yetkizganimcha kuchsizlar menim oldimda kuchlikdur. Haqsizlik qilgan kuchliklar mening oldimda kuchsizdur. Inshaalloh, so‘zim shudur. Qaysi qavm Xudo yo‘lida g‘azot qilishdan qochar ekan, Alloh ularni xorlikka qoldirgay. Qaysi xalq ichida gunoh ishlar ko‘paysa, ularni balo qoplagay. Agar men Xudoga, uning payg‘ambariga itoat qilmas ersam, menga itoat qilish sizlarga lozim emasdur, — deb minbardan tushdi.
Hazrati Abu Bakr xalifa saylanib, bay’at ishi bitgandan so‘ngra chorshanba kechasi Rasulullohni qabrga qo‘ymoqchi bo‘ldilar. Yuvish to‘g‘risida boshqa mayitlardek

yalang‘och qilishmi yoki ko‘ylak-ishtonlari ustidan yuvish lozimmi, deyishib maslahat qilishganlarida, uy burchagidan: «Rasululloh pokdur, yuvmanglar» degan tovush eshitildi ersa, onalarimiz: «Bu so‘z to‘g‘ridur, Rasululloh pok bo‘lgach yuvdirmaymiz», — degan so‘zga keldilar.
Hazrati Abbos: «Nima ekanligi bizga ma’lum bo‘lmagan ovozga ishonib, Islom odatini qanday tashlaymiz?», deb turganlarida, g‘oyibdan yana bir tovush kelib: «Libos ustidan yuvinglar, men Xizrdurman», dedi.
Qandoq bo‘lsa ham ko‘ylak-ishton ustidan suvga oldilar. Bu muborak xizmatga kirganlarning hammalari qarindoshlaridan: amakilari hazrati Abbos, Hazrati Ali, hazrati Abbosning o‘g‘illari Fazl va Qusam, yana Rasulullohning ikki ozod qilgan qullaridan biri Usoma ibn Zayd va Shaqron edi. Mana shu nomlari yozilgan olti odam muborak xizmatga kirishdilar. Lekin Rasulullohning qutlug‘ jasadlariga qo‘l urgan kishi Hazrati Ali edi.
Rasululloh vasiyat qilib:
— Meni Ali yuvsin, o‘zga odam yuvmasinkim, undan boshqa kishining ko‘zi avratimga tushib qolsa ko‘r bo‘lib qolgay, — degan edilar.
Usoma bilan Fazl ko‘zlari bog‘liq parda orqasidan turib hazrati Aliga suv uzatib turdilar. Hazrati Abbos va Qusam suv quyishib, o‘ngga-so‘lga ag‘darishib Aliga yordamlashdilar. Hujra ichiga Rasulullohni yuvish uchun bir chodir tikilgan edi. Shu chodir ichida yuvdilar. Birinchi hijratlarida kelib tushgan Qubo qishlog‘idagi G‘aras qudug‘idan suv olib keldilar. Rasululloh hayotlarida ko‘proq shu quduq suvidan ichardilar. Bu quduq yaxshi, buning suvi jannat bulog‘idan keladi, degan rivoyat ham bordur.
Shundoq qilib, Rasulullohni uch marta yuvdilar. Birinchi, quruq suv bilan, ikkinchisi sidr qo‘shilgan suvda, uchinchisi kofur qo‘shilgan hidlik suv bilan yuvdilar. Sajda qilganda yerga tegadirgan joylariga kofur surtdilar. So‘ngra uch qavat oq bo‘zdan tikilgan kafan qildilar. Yuvishda, kafan qilishda Rasulullohga qanday qilingan bo‘lsa, ummatlariga ham shunday qilish sunnat bo‘ldi.
Rasulullohni qaysi joyda dafn qilish maslahati bo‘lib, ba’zilari masjid minbari oldiga, ba’zilari Baqi’ go‘ristoniga deyishdi.
Anda hazrati Abu Bakr Siddiq:
— Payg‘ambarlar qaysi joyda vafot topsalar, shul joyda dafn bo‘ladilar, degan so‘zni Rasulullohdan eshitgan edim, — deb onamiz Oishaning uyida o‘zlari yotgan to‘shaklari tagidan qabr qazishdilar. Yuvib bo‘lgandan so‘ngra sarirga solib, ustilarini o‘rab qabr og‘ziga keltirib qo‘ydilar. Hozir bizning janoza o‘qishimizdek, Rasulullohga janoza o‘qilmadi. Balki to‘rt to‘p bo‘lishib, kirib har qaysilari imomsiz o‘zlari takbir aytib, salovot o‘qib chiqar edilar. Eng avval Rasulullohning yaqinlaridan amakilari Abbos, Hazrati Ali boshliq Bani Hoshimning erkaklari janoza ustiga kirib takbir aytib, duo qilib chiqdilar. So‘ngra xotinlar, qullar, cho‘rilar, bolalar, har qaysilari o‘z to‘plari bilan kirishib duo qilib, takbir aytishib, yig‘lashib chiqar edilar. Har kim o‘z bilganicha so‘z aytib, duo qilar edi. Ba’zi birlari:
— Rasululloh, siz Xudo amrini bizga yetkazdingiz, haq yo‘lni ko‘rsatib, haq dinni bizga o‘rgatdingiz, Xudo oldida guvohlik beramiz, — der edilar.
Shu tartib ila janoza o‘qilgach, qabrga o‘z urug‘laridan hazrati Abbos va o‘g‘illari Fazl va Qusamlar tushdilar. O‘rinlariga qo‘yib chiqishlarida Qusam ibn Abbos hammalaridan keyin chiqdi. To‘qqiz dona xom g‘isht bilan qabr og‘zini berkitdilar. Tuproq solish vaqtida hazrati Fotima Rasululloh ustlariga kelib: «Tuproq tashlashga qanday ko‘nglinglar chidaydi?» deb o‘zi yig‘lab, hammani yig‘latdi. So‘ngra qabr tuprog‘idan bir siqim olib ko‘ziga qo‘yib, ushbu she’rni o‘qib yig‘ladi:

*«Subbat alayya masoyibu lav annaho,*
*Subbat alal ayyomi sirna layoliyo».*

Ma'nosi:

*Tushdi boshimga musibatdan qora kunlar, bu kun,*
*Bu yorug' olam ko'zimga qop-qaro tunlar bu kun.*

So'ngra hazrati Bilol bir mesh suv keltirib qabrga sepib, oq, qizil mayda toshlardan ustiga terib qo'ydilar. Rasululloh sollallohu alayhi vasallamning muborak jasadlari yotgan joy yer-ko'kdagi barcha tabarruk joylardan, balki Arshi A'zamdan ham ortiqdur. Bu masalada hamma ulamolar bir ittifoqdadurlar, hech xilof yo'qdur.
Rasulullohning xodimlari hazrati Anas aytadur: «Rasulullohni qabrga qo'yib, qo'l tuprog'ini qoqmasdan turib, dillar o'zgardi, ko'ngillar g'amga to'lib, ko'zga olam qorong'u bo'ldi. Shu joydagi kishilar bir-birlarimizni ko'rolmay qoldik». Rasululloh sollallohu alayhi vasallam: «Agar Alloh taolo bir ummatga yaxshilik xohlar ekan, u ummatning payg'ambari ulardan ilgari o'ladi», deb o'z ummatlariga tasalli bergan edilar.
Oh, yuz oh, ming ohkim, Rasulullohning vafotlari ummatlariga eng ulug' musibatdur, ayniqsa, muborak diydorlarini ko'rmagan ummatlari uchun tugalmas armondur. Yolg'iz ummatlari emas, Rahmatanlilolamin bo'lganliklaridan butun olam ahlini bu musibat qayg'usi qoplamish edi. Rasulullohning firoqlariga chidayolmay minib yurgan Ya'fur degan eshaklari o'zini quduqqa tashlab o'ldi. U zotdan ajraganiga motam tutib tuyalari hech narsa yemasdan, oxiri ochlikdan halok bo'ldi.
Rasululloh dunyodan o'tdilar ersa, ummatlariga uch narsani qoldirib ketdilar:
Birinchisi, Allohning so'zi — Qur'oni karim; ikkinchisi, o'zlarining so'zlari — Hadisi sharifdur.
Agar ummat bu ikkovidagi so'zlarga amal qilib, bulardagi ko'rsatilgan yo'ldan chiqmasalar, qiyomatgacha haq yo'lidan adashmaydilar, hech narsa ularga zarar keltira olmaydi.
Uchinchisi, sahobalarni ummatlariga qoldirdilar. Rasulullohning so'zlari — hadisi shariflar shu zotlar orqalik bizlarga yetib, shularning himmatlari bilan Islom dini yer yuziga tarqaldi. Inson olamida ko'p jonfidoliklar ko'rsatib, mo'minlar dilidagi o'chmas iymon chirog'ini shular yondirib ketdilar, raziyallohu anhum.

## RASULULLOHNING TAN TUZILISHLARI

Alloh taolo Arshdan tortib Farshgacha barcha yaratgan narsalarni inson uchun yaratmishdur. Inson ichidagi eng ulug'lari ulardan chiqqan payg'ambarlardur.
Qaysi zamon, qaysi davrda bir payg'ambar yubormoqchi bo'lsa, uni eng yaxshi odamdan yuborish Allohning odatidur. Har zamonda payg'ambar bo'lgan kishi o'shal zamonning eng olimi, eng aqlli, donosi bo'lishi ustiga har bir yaxshilik sifatga, eng oliy axloqqa ega bo'lishi shartdur. Lekin bu fazilatlar ularning hammalarida barobar emasdur.
Har bir yaxshi axloq sifatlarda barcha payg'ambarlarning ortiqrog'i bizning Payg'ambarimiz hazrati Muhammad Mustafo sollallohu alayhi vasallamdurlar. Axloq va fazilat osmonida Rasululloh go'yoki quyosh bo'lsalar, qolgan payg'ambarlar quyosh atrofidagi yulduzlar kabidur. Payg'ambarimizning sifatlarini Xudodan o'zga hech kim hamma tomonlarini aytib tugata olmaydi. Oy nurni Quyoshdan olgandek, barcha payg'ambarlar ham o'z nurlarini Rasulullohdan olgandurlar. Qisqasi shulki, barcha yaratilmish narsalarning sarasi insondur. Insonning eng ortig'i payg'ambarlardur.

Payg‘ambarlar ortig‘i bizning Payg‘ambarimiz Muhammad Mustafo sollallohu alayhi vasallamdurlar.
Payg‘ambarlarning hammalari zohiriy ko‘rinishlarida husn-jamolga, botiniy yaratilishlarida oliy axloqqa ega edilar. Payg‘ambarimizning jismoniy tuzilishlari ersa hammadan kelishimroq va ham sog‘lom edi.
Alloh yuborgan barcha payg‘ambarlarning yuzlari chiroylik, qaddi-bastlari ko‘rkam, tovushlari yoqimlik edi. Ayniqsa, bizning Payg‘ambarimiz hammalaridan ham chiroylik, yaxshi unlik edilar. Bo‘ylari ersa o‘rtachadan ozgina uzunroq edi. Lekin har qanday novcha odamlar bilan birga yurganlarida, boshqalar ko‘ziga ulardan egizroq ko‘rinar edilar. Yolg‘iz yurganlarida o‘rta bo‘ylik ekanliklari bilinur edi. Boshlari katta, ikki yelka oralari va ko‘krak-ko‘ksilari kengroq bo‘lib, sochlari o‘sganda yelkalariga, o‘smaganda quloq yumshoqlariga tushar edi. Umrlari ichida to‘rt marta soch oldirib, sochlarini sahobalar tabarruk qilib, o‘rtalarida bo‘lishib olganlar. Muborak yuzlari oq bo‘lib, qizil bilan sug‘orilgan edi. Manglaylari (peshonalari) keng, qoshlari egilgan, ingichka, orasi qo‘shilmagan, burun ustilari egizroq, ham ozgina qangsharlik edi. Muborak yuzlari tekis, yuz suyaklarida do‘mboqlik yo‘q edi. Tishlari injudek tizilgan, yaltiroq, soqollari siyrak emas, qalinroq, ko‘zlari qora, ham kattaroq edi. Yuzlari kulcha yuzlik, tegarakroq edi. Ko‘krak oldilari tekis, qursoqlik (qorinlik) emas, bo‘yinlari uncha uzun emas, o‘rta bo‘yinlik edi.
Abu Hurayra aytdi:
— Rasululloh sollallohu alayhi vasallamdan ko‘rkam, chiroylik kishini men hech ko‘rmadim. Yuzlari to‘lin oydek yo quyoshdek, agar kulsalar, tishlaridan chiqqan nur shu’lasi devorga tushar edi. Rasulullohni birinchi ko‘rishda har qanday odamni haybatlari bosar edi. Ulfat olib o‘rganishgandan so‘ngra Rasulullohga jonfido bo‘lib, muhabbat bilan ko‘ngli bog‘lanur edi. Qisqasi shulki, u zotni ko‘rib sifatlarini bilgan kishilar husn-jamollarining ko‘rkamligida, fe’li-xuylarining yaxshiligida bu zotga o‘xshagan kishini hech ko‘rmaganmiz, — der edilar.
Alloh taolo Rasulullohning ruhlarini qanday pok yaratgan bo‘lsa, tanlarini ham shunday yaratmish edi. Payg‘ambarimizning o‘zlariga xoslagan, boshqalarda bo‘lmagan bir necha xislatlar bor edi. Shulardan biri, muborak tanlariga kir yuqmas, engil-boshlari kirlamas, burga-bitga o‘xshash jonivorlar yaqinlariga kelmas edi. O‘zlari doim tozalik, pokizalikni sevar edilar. Bu tabiiy tozalikni shariat pokligi bilan quvvatlab, «Islom dini poklik uzra qurilmishdur», deb musulmonlarni tozalikka undar edilar.
Xush islik narsalardan surtilsin-surtilmasin, doim o‘zlaridan yaxshi hid chiqib turardi. Rasulullohning xos xodimlari hazrati Anasning aytishlaricha, mushku anbar, atir-iyporning isidan Rasulullohning islari yaxshiroq edi.
Hazrati Jobir ibn Abdulloh:
— Rasululloh menga muhabbat qilib, yuzimni silab qo‘yib edilar, iypor solgan xaltadan qo‘llarini yangi chiqargandek bo‘lib, shundoqqina hamma yog‘im iypor hididan hidlanib ketdi.
Agar Rasululloh biror kishi bilan qo‘l ushlashib ko‘rishgan bo‘lsalar, shu kishining qo‘lidan bir kun atir isi ketmas edi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam yosh bolalarni bek sevar edilar. Ayniqsa, yetim bolani ko‘rib qolsalar, uni erkalatib:
— Men ham yetim edim, yetimni ko‘rsanglar, meni yetimligimni esga olib boshini silanglar, ko‘ngillaring yumshaydi, — deb boshini silar edilar. Anda ul bolaning necha kungacha boshidan atir hidi ketmas edi. Ko‘p bolalar ichida tursa ham «Muning boshiga Rasulullohning qo‘llari tekkan ekan», deb hammalari bilar edilar.
Agar Rasululloh bir ko‘chadan o‘tib ketgan bo‘lsalar, u ko‘cha atir hidlariga burkanib, Rasulullohning o‘tganliklari ma’lum bo‘lur edi. Bu kitobda bizning yozganlarimiz

boshqalarga qaraganda yuzdan biri ham kelmaydi. Xudoni sifat qilishdan bandalari ojiz qolgandek, Rasulullohni sifat qiluvchilar ham ojizdurlar.
Ko‘zlarining nurini Xudo shundoq quvvatlik qilmish edikim, Me’roj kechasida Xudo jamolini ko‘rishga toqat qildilar. Holbuki, Muso alayhissalom Tur tog‘iga tushgan bir jilvaga tog‘ singari toqat keltirolmay, behush bo‘lib yiqildilar.
Alloh taolo Qur’onda «Ma zag‘ol basaru va ma tag‘o» degan oyati bilan Rasulullohni sifatladi. Ya’ni, Me’roj kechasida ko‘rgan narsasidan Muhammad ko‘zi qamashmadi. Qamashgan ko‘z ersa, ko‘rgan narsasini aniqlay olmaydi. Muhammad ko‘zi Me’roj kechasida nima narsani ko‘rdi ersa, aniqlab ko‘rdi, demakdur.
Rasululloh nimaga qarasalar, o‘shal narsani haqiqati bilan ko‘rar edilar. Kecha-kunduz barobar bo‘lib, tun qorong‘usi ko‘z nurlariga to‘sqinlik qilolmas edi. Oldidagi narsani qanday ko‘rsalar, orqadagi narsani ham shunday ko‘rar edilar. Ko‘rishda oldi-orqalari barobar edi. Imom Buxoriy, imom Muslim har ikkovlaridan bu to‘g‘rida rivoyat bordur. Bu ishlar ersa Rasulullohning mo’jizalaridandur. Har qanday ko‘zi o‘tkir odam Hulkarga qarasa, besh-olti yulduzdan oshiq ko‘rolmaydi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam undan o‘n yulduz sanar edilar.
Rasululloh yigirma uch yillik payg‘ambarlik davrlarida Jabroil alayhissalom bilan yigirma to‘rt ming marta ko‘rishdilar. Ammo o‘z suratida ikki qayta ko‘rdilar. O‘tgan payg‘ambarlarning hech birovlari Jabroil alayhissalomni o‘z suratida ko‘rolmadilar va ular oldiga uch mingdan ortiq kelmagan ekanlar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallamning ko‘zlari uzoqni ko‘rgandek, quloqlari ham yiroqdan eshitar edi. Tovushlari ersa uzoqqa yetar edi. Soyalari yerga tushmadi. Quyoshda, oydin kechalarda hech ko‘lankalari ko‘rinmas edi. Hojatga o‘ltirsalar oldi va orqalaridan chiqqan narsalarini yer yutib, hech kimarsa uni ko‘rolmas edi.
Rasulullohning otalari Abdullohdan meros qolgan dodaklari Ummu Ayman shundoq rivoyat qilur:
— Bir kecha uyqudan uyg‘onib, ko‘p chanqab ketgan ekanman, qarasam, uy burchagida bir ko‘zada suv turgan ekan. Uning xushbo‘y, xushmazaligidan chanqog‘im qongancha ichdim. Ertalab Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ko‘zani to‘kib qo‘ygil, deb menga buyurdilar.
— Yo Rasulalloh, u nima edi? Men uni ichib qo‘yganman, — dedim.
Rasululloh kulib:
— Ey Ummu Ayman, endi umring ichida qorin og‘rig‘i ko‘rmaydursan. Bu kecha turib u ko‘zachaga men kichik hojat chiqargan edim, — dedilar.
Rasululloh aytganlaridek Ummu Ayman qorin og‘rig‘i va boshqa kasallardan umrida kasal bo‘lmadi.
Hazrat Oisha onamiz:
— Yo Rasulalloh, siz hojatga borasiz, ammo o‘ltirgan joyingizda hech narsa ko‘rmaymiz, — dedi.
Anda Rasululloh:
— Yo Oisha, payg‘ambarlardan chiqqan narsa yer ustida qolmaydi, uni yer yutib yuboradi, — dedilar.
Banka qo‘yish, qon olish ilgarigi arablarda ham bor edi. Rasulullohning qonlari ko‘payganlikdan boshlari og‘rib edi. Abu Tiyba degan kishi kelib qon oldi. Olib bo‘lgandan keyin Payg‘ambarimizning ammalari Safiya o‘g‘li Zubayr ibn Avvomning o‘g‘li Abdulloh ibn Zubayr hozir edi.
— Qonni kishi ko‘rmagan joyga to‘kib kel, — deb unga buyurdilar ersa, Rasululloh qonlarini yerga to‘kishga ko‘zi qiymay o‘zi ichdi.
Rasululloh undan:

— Qonni nima qilding? — deb so‘radilar.
— Ko‘mib tashlashga ko‘nglim bo‘lmay uni ichdim, yo Rasulalloh, — dedi.
— Ey Abdulloh, o‘zingga ham qiyin bo‘ldi, kishilarga ham qiyin bo‘ldi, — deb unga ko‘p achindilar.
Rasululloh aytganlaridek, shu qonni ichgandan so‘ngra himmati ko‘tarilib, shijoat-bahodirligi ko‘paydi. Hazrati Muoviya o‘lgandan keyin Yazidga va boshqalarga itoat qilishga himmatlari qo‘ymay o‘zlari xalifa bo‘ldilar: Hijoz, yaman, Iroq, Xuroson mamlakatlari bu kishiga bay’at berishib, sakkiz yil xalifalikda turdilar. Ul chog‘da Abdulmalik ibn Marvon Shomda podsho edi. Hajjoj qo‘mondasida bu kishiga qarshi askar yuborib, har ikki xalifa o‘rtasida urush boshlandi. Shom askari Makkaga kelib, shaharni qamal qildilar. Urush uzoqqa cho‘zilib, Makka xalqi olti oy qamal ostida qoldi. Har yoqlama qiyinchiliklar bo‘lib, oxiri bu kishining tarafdorlari tarqalib ketdilar. O‘zi yolg‘iz qolguncha dushmanga qarshi urushib, eng so‘ngi kungacha chidamlik bilan turib shahodat topdi. Raziyallohu anhu. Onasi Asmo Abu Bakr Siddiq qizi, hazrat Oishaning opasi edi.
Shahid bo‘lganida yoshi yetmish ikkida edi. Yetmish uchinchi hijriy tarixida bu voqea bo‘ldi.

## RASULULLOHNING AXLOQLARI

Payg‘ambarimizning axloqlari haqida onamiz Oishadan sahobalar so‘radilar.
Anda ul muhtarama:
— Xulqlari Qur’ondir (ya’ni, Qur’on ko‘rsatgan yaxshi axloqlarning hammasi Rasulullohda bor edi),— dedilar.
Alloh taolo Rasulullohni axloqlarini o‘zi maqtab Qur’onda shu oyatni keltirdi: «va innaka laala xuluqin azimin», ya’ni: «Sening xulqing ko‘p yaxshi, nihoyat ulug‘dir». Qisqasi shulki, Xudo yaratgan insonlardagi yaxshi sifatlarni kamoli bilan Rasulullohga ato qilmish edi. Ilmda, sabrda, sahovat, shijoat, adolatda kamoliga yetgan edilar. Shu sifatlardan birortasiga kishi ega bo‘lar ekan, uning nomi chiqib olamga mashhur bo‘lmishdur. Shundoqki, saxovatda Xotamning, adolatda Nushiravonning nomlari ko‘tarildi. Bulardan birisi adolatga, ikkinchisi saxovatga ega bo‘lmish edilar. Ammo Rasululloh Xudo yaratgan oliy sifatlarning barchasiga ega edilar. Chunki, Alloh taolo bu zotni butun olamga payg‘ambar qildi. Shundoq ulug‘ xizmatni bajarish uchun bu zotni komil qilib yaratdi. «Va allamaka ma lam takun ta’lam. Va kana fazlullohi alayka azima», ya’ni: «Bilmagan narsalarni Alloh senga bildirdi. Xudoning fazl karami senga nihoyat ulug‘dir».
Bu oyatning mazmuniga qaralsa, Qur’onga iymon keltirgan har bir odam Payg‘ambarimizning daraja va martabalari Xudo oldida qandoq ulug‘ ekaniga yaxshi tushunadi. Allohning bandalariga bergan ne’matlari ichida eng ulug‘i aqldur. Bu ulug‘ ne’matni Xudo yaratganicha Rasulullohga berib, shu aql ne’mati orqalik butun fazli kamolga ega bo‘lib, ikki dunyo davlatiga ummatlarini erishtirmakka yo‘l ko‘rsatdilar. Xohi diniy, xohi dunyoviy har bir ishda kishilarning o‘zlariga qarab, aqliga yarasha muomala qilar edilar. Alloh taolo xalqni ichki va tashqi sifatlarini qoldirmay Rasulullohga bildirgan edi. Shunga ko‘ra ularga tarbiyat berar edilar, chunki bandalarning Xudo dargohiga loyiq bo‘lishlari uchun shaytoniy sifatlardan ularni pok qilib, hayvoniy sifatlarini isloh qilish lozimdur. Bu illatlarning tabibi, birinchi, payg‘ambardur. Xudo tarafidan keltirgan ruhoniy dorilari bilan insonlarning ichki-tashqi kufr, nifoq dardlariga davo qila oladilar. Payg‘ambarlardan so‘ngra avliyolar, haqiqiy olimlar bu xizmatni bajaradilar.
Butun insonlarning hayot kechirishlarida ham zohiriy, ham botiniy, axloqlarini tuzatish

uchun Xudo tarafidan Rasululloh yuborilmish edilar. Shu uchun Alloh taolo xalqning ichki-tashqi yomon sifatlaridan Rasulullohni xabardor qilmish edi. Shunga ko‘ra har kimning dardiga qarab davoladilar. Muso alayhissalomga Alloh taolo zohiriy ilmini bergan edi. Ummatlarining qilgan ishlari shariat zohiriga kelsa, shunga qanoat qilar edilar. Alloh taolo Xizr alayhissalomga botin ilmini ato qilib, shunga amal qilishga buyurgan edi. Bizning Payg‘ambarimizga Alloh taolo har ikkovini ham berdi, Rasululloh sollallohu alayhi vasallam xalqning zohiriga va botiniga qarab, muomala qilar edilar. Rasululloh muomalasi qo‘pol bo‘lgan a’robiylar bilan suhbatlashsalar, ularga ko‘rsatgan yaxshi axloq, yaxshi so‘zlar ta’siridan alar shu majlis o‘tmay turib, ko‘ngillari iymonga moyil bo‘lar edi.
Tavrot olimlaridan Vahb ibn Munabbah aytdi:
— O‘tgan payg‘ambarlarga Xudo tarafidan berilgan kitoblardan yetmish bittasini o‘qib tushirdim. Rasulullohning sifatlarini shularning hammasida ko‘rdim. Xudo tomonidan Rasulullohga berilmish aql oldida boshqalarning aqllari daryodan bir tomchi suv misoli, deb yozilganini o‘qidim.
Allohning odati shuldurki, qaysi bandasiga aqlni ko‘proq berar ekan, shunga yarasha qolgan yaxshi fe’l-xuylarni ham unga ko‘proq beradi. Kishi xulqining kengligi ham, uning aqlining kengligiga yarasha bo‘ladi. Shuning uchun Rasulullohning oldida biror kishini maqtasalar, uning aqli qandoq ekan, deb so‘rar edilar. Endi Rasulullohning aqllari qandoq kamoliga yetgan bo‘lsa, u zotda bo‘lgan boshqa sifatlari ham shundoq kamolga yetgan edi.
— Kishining iymoni sabr bilan kamolga yetadi. Jasadga bosh qanday zarur bo‘lsa, iymonga sabr shunday zarurdir, — dedilar.
Rasulullohga payg‘ambarlik kelgandan so‘ngra o‘n uch yil Makkada turdilar. Bu muddat ichida Makka mushriklari, Quraysh kofirlari Rasulullohga ko‘rsatmagan kulfatlari, qilmagan jabr-jafolari qolmadi. Shularning bariga sabr qildilar. Haqiqatda ham o‘tgan payg‘ambarlardan hech qaysilari o‘z qavmlaridan Rasulullohdek qattiq aziyatlar ko‘rmagan edilar. Ayniqsa, himoyatchi amakilari Abu Tolib, g‘amguzor yori mehribonlari onamiz Hadicha ikkovlarining vafotlaridan keyin yeru ko‘k titragudek, yuraklar ezilgudek, ko‘zlar qon yig‘lagudek aziyatlar ko‘rib, sabr-sabot bilan barini o‘tkazdilar. Bularning har birini o‘rni bilan yuqorida bayon qilib o‘tdik. O‘quvchilarga ma’lumdirkim, Uhud tog‘ida bo‘lgan urushda ersa kofirlar muborak boshlarini yorib, tishlarini sindirdilar. Butun tanlarida tig‘ tegmagan, jarohat bo‘lmagan joylari qolmagan edi. Hazrati Ali va Hazrati Fotima yig‘lab turib bosh ko‘zlaridan qonlarini yuvdilar. Oqqan qonlarini yerga tushirmay, o‘zlari artib turdilar:
— Agar bir qatra qonim yerga tushsa, osmondan azob tushib, hammani halok qilur, — dedilar.
Bu ishga sahobalar chidayolmay:
— Yo Rasulalloh, duo qiling yer ustida kofirlar qolmay qurisinlar, — dedilar ersa, Rasululloh:
— Men xalqqa Xudodan la’nat yog‘dirishga kelmadim, — deb, alar haqlariga shunday duo qildilar:
— Ey bor Xudoyo, bularni to‘g‘ri yo‘lga hidoyat qilib, gunohlarini kechirgil. Bular bilmaydilar, bu ishni bilmaslikdan qiladilar.
Rasululloh o‘zlariga tegishlik narsalarda, ya’ni o‘z haqlari bo‘lib, o‘zlarini ranjitib, aziyat bergan kishilarning xatolarini afv etib, gunohlarini kechar edilar, ammo Xudo amrini buzib, shariat hukmini xor tutgan kishilarga qattiq g‘azablari kelur edi.
Handaq urushida mushriklar hujum qilib, namoz o‘tashga fursat bermadilar. Rasulullohning namozlari shu kuni qazo bo‘ldi. Shunda g‘azablari kelib: «Bular bizni

namozdan qoldirdi. Alloh ularning qorinlarini, qabrlarini o‘tga to‘lg‘azsin», deb qarg‘adilar. Bu g‘azablari ersa o‘zlari uchun emas, balki Xudo uchun edi. Ammo boshlari yorilib, tishlarining sinishi o‘z haqlari bo‘lgani uchun uni afv qildilar.
Shuni ham bilmoq kerakkim, har bir insonning yetmish uchta yaxshi qilig‘i bo‘lib, bularga qarshi yana shuncha yomon qilig‘i ham bordur. Farishta, aql, din — bu uch narsa insonni doim yaxshilik tomoniga tortadilar. Nafs, shayton, kufr — bular esa doim uni yomonlikka boshlaydi. Mo‘min odam doim shu ikki tortishuv orasida turganlikdan Payg‘ambarimiz sollallohu alayhi vasallam buni «ulug‘ jihod» deb atadilar. Qachonki mo‘min banda bu jihod maydonida g‘alaba qozonib, yetmish uch yomon fe’llarini o‘zidan chiqarib tashlab, ulardan ko‘nglini xoli qilsa, ular o‘rniga yetmish uch yaxshi xislatlarni o‘rnata olsa, u odamning iymoni komil bo‘la oladi. Inson shul maqomga yetdi ersa, avliyolikning birinchi darajasiga qadam qo‘ygan bo‘ladi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam halimliklari shu sifatning eng oliy darajasiga yetgan edi. Shundoqki, Rasululloh Zayd ibn Sa’nah degan madinalik yahudiyga xurmo bermoqchi bo‘lib undan pul oldilar. Bir necha kunga muhlat bergan edi. Va’dasi to‘lmay turib yahudiy xurmo so‘rab keldi. Rasulullohning yoqalaridan ushlab:
— Ey Muhammad, haqimni shu choqqacha nega bermaysan? Hoshimiylar muomalasi yaxshi emas deb eshitgan edim, to‘g‘ri ekandur, — dedi:
Hazrati Abu Bakr Siddiq boshliq barcha ulug‘ sahobalar shu yerda edilar. Hazrati Umarning g‘azablari kelib:
— Ey Xudo dushmani, sizlar bilan o‘rtamizdagi ahdnomaning buzilishidan qo‘rqmasam edi, boshingni hozir kesib tashlar edim, — deb qilichiga qo‘l sundi.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam kulimsirab:
— Ey Umar, bu ikkovimizga aytish uchun mundin yaxshiroq so‘z bor edi. Meni yaxshi muomala qilib berishga va uni yaxshi gapirib olishga buyurgil. Va’damizga uch-to‘rt kun bor edi. Endi, ey Umar, muning haqqini sen berib tugatgil. Uni qo‘rqitganing uchun yigirma so’ oshiqcha xurmo qo‘shib ber, — deb buyurdilar.
Bu so‘zni eshitgach, yahudiy hayron bo‘lib:
— Ey Muhammad, Tavrot, Injilda oxirzamon payg‘ambari sifatlarini o‘qib edim, ularning hammasi senga to‘g‘ri kelgan edi. Sinalmagan yolg‘iz shu ish qolmish edikim, kitobda deyilmishdur: «O‘zi uchun g‘azabi kelmagay». Endi buni ham sinab ko‘rdim. Sening oxirzamon payg‘ambari ekanligingda hech qanday shubha qolmadi, — deb shu vaqtda darhol iymon keltirdi.
Yana Anas ibn Molik rivoyat qilib aytdi:
Bir kuni Rasululloh bilan birga borayotib edik. Bir a’robiy ketimizdan kelib, Rasulullohning yoqalaridan tutib qattiq tortdi. Uning silkib tortganidan bo‘yinlaridagi rido chetlari botib, izlari tushdi. So‘ngra ul a’robiy:
— Ey Muhammad! Ikki tuya yuki menga don bergil, uni o‘z molingdan yoki otangdan qolgan moldan so‘ramayman. Zakot, sadaqaga yig‘ilgan xudoning molidan so‘rayman, — dedi.
Rasululloh unga kulib:
— To‘g‘ri aytursan, mendagi mollar hammasi Xudoning molidur. Men Xudoning quli erurman, biroq sen qilgandek men ham sening yoqangdan tutib, silkib qasosimni olurman, — dedilar ersa,
A’robiy aytdi:
— Men bilurman, sen bunday ish qilmagaysan, yomonlik qilgan kishilarga yaxshilik qilgaysan.
So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam unga bir tuya xurmo, yana bir tuya arpa berishga buyurdilar.

Onamiz Hazrati Oisha raziyallohu anho aytadurlar:
Rasululloh o‘zlariga yetgan zulm uchun hech kimdan qasos olmadilar. Balki hammani afv qilib, gunohlaridan kechar edilar. O‘z oilalariga, boshqa hech bir odamga til, qo‘llari tegmay dunyodan o‘tdilar. Kishilar bilan qilgan muomalalari, ularga qilgan yaxshi odatlari hammaga yoqimlik edi. Rasululloh bilan suhbatlashgan kishilar:
«Rasululloh hech kimni bizdan ortiq yaxshi ko‘rmasalar kerak», deb o‘ylashar edi».
Sahiyliklari to‘g‘risida hazrati Jobir shunday aytadur:
«Rasulullohdan kim bir narsa so‘rasa «yo‘q» deganini eshitmas edik. Ayniqsa, Ramazon kunlarida boshqa kunlardan ko‘proq Jabroil alayhissalom bilan ko‘rishar edilar. Ana shu chog‘da Rasulullohning saxovatlari, shamol esganda barchaga barobar tekkanidek, hammaga bir tekis yetib turar edi.
Bir a’robiy kelib:
— Yo Rasulalloh, bir tuyaga muhtoj bo‘lib qoldim. Shuni sizdan so‘rab keldim, — dedi.
Shu kuni unga bergudek hech narsalari yo‘q edi. Shunday bo‘lsa ham, yo‘q demasdan:
— Menim ustimdan o‘zingga yaragudek bir tuya sotib ol. Bahosini men to‘layman, — dedilar.
Anda Hazrati Umar:
— Yo Rasulalloh, qo‘lda yo‘q narsa bo‘lsa, qarz qilib birovga berishga Xudo buyurmagandur, — dedi.
Rasulullohga bu so‘z yoqmadi.
Anda ansorlardan biri:
— Yo Rasulalloh, Xudo yo‘lida ayamay sarf qilabering, Arsh egasi ulug‘ Alloh hech qachon sizni unutmaydi, — dedi.
Muning so‘zini anglab, suyunganlaridan kulib:
— Alloh meni shunday qilishga buyurgandur, — dedilar.
Rasululloh collallohu alayhi vasallamning Toif, Hunayn g‘azotlarida tushgan hisobsiz o‘lja mollarni taqsim qilishlari, qonlariga tashna bo‘lgan dushman askarlariga ko‘rsatgan mehribonchiliklari saxovat va muruvvat bobida qandog‘ ulug‘ darajada ekanliklariga ochiq dalildur. Bularning har birini o‘z o‘rnida yozib o‘tganmiz.
Ammo Rasulullohning shijoat-bahodirliklari bo‘lsa, hammaga ma’lum edi. Bu ulug‘ sifatni ham Alloh taolo kamoli bilan Payg‘ambarimizga bermish edi. Xudo yo‘lida bo‘lgan urushlarda o‘zlaridan uch-to‘rt barobar ortiq dushman qarshisida tog‘dek tebranmay turar edilar. O‘zlari bosh bo‘lib chiqqan urushlarning hech qaysisida bir qadam ham orqaga chekinmadilar. Har qanday katta bahodir bo‘lsa ham urush maydonida olg‘a intilish, orqaga chekinish bo‘lmasga chora yo‘qdur, yolg‘iz Rasululloh sollallohu alayhi vasallam hech bir urushda orqaga qaytmadilar. Yo urush o‘rnini saqlab turdilar, yoki oldinga qarab qadam qo‘ydilar.
Hazrati Ali aytur:
— Urush maydoni qizishib, bahodirlar hayqirishib, qo‘rqoqlar yuragi bo‘g‘ziga tiqilib kelgan qo‘rqinchlik chog‘larda hammamiz Rasulullohga qarab qolur edik. Oldimizga tushib, dushmanga eng yaqin turar edilar. Biz Rasulullohni pana qilib urushar edik.
Yana Rasululloh bek hayoli edilar. Hayo iymonning yo‘ldoshi, iymon daraxtining eng ulug‘ shoxi erur. Abu Sa’id Hudriy rivoyat qilur: «Pardasidan chiqmagan qizning hayosidan ham Rasulullohning hayosi kuchli edi. Ko‘p so‘zlarni kishilar yuziga aytmasdan uyalib gapirmasdilar. Agar birorta kishi noto‘g‘ri ish qilgan bo‘lsa, darhol uni yuziga solib, otini aytmas edilar. Balki falon qavm, yo ba’zi kishilar nega shunday qiladilar, degan so‘z bilan ul ishning to‘g‘ri emasligini bildirardilar».
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam nihoyat xushqiliq, istaralari issiq, qarasang kulimsirab turgan, so‘zlari silliq, kishiga yoqimlik, ochiq yuzlik, keng ko‘ngillik, chin

so'zlik edilar. Barchaga birday ochiq yuz, shirin so'z edilar. Lekin sinalmagan kishilar bilan o'ltirish-turishda ziyraklik yo'lini tutar edilar.
Sahobalar va suhbatdoshlari holidan doim xabardor bo'lib, betoblarini so'rab, ko'rinmaganlarini yo'qlab, muhtojlariga yordam berar edilar. Agar kishi Rasululloh bilan ko'rishmoqchi bo'lib qo'llarini ushlasa, undan ilgari qo'l tortmas edilar. Hojat uchun kelgan odam o'zi ketmaguncha uni tashlab ketib qolmas edilar. Chaqirgan joyga borardilar. Ozmi-ko'pmi hadya bersa olardilar. So'ngra ularga ham qaytarardilar. Birovni ayblash yoki birovni maqtash Rasulullohga odat emas edi. Sahobalar bilan aralashib, ulfatlashib, ularga tegishib, yosh bolalarni suyib, quchoqlariga olib o'ltirardilar. Qul, cho'ri, boy, kambag'al, — kim bo'lsin chaqirsa, uyiga borardilar. Shahar chetlarida, uzoq mahallalarda betob yotgan kishilardan borib, hol so'rar edilar. Majlislarda oyoq uzatib o'ltirganlarini hech kim ko'rmagan edi. Yo'liqqan odamlarga ilgari salom berib, qo'l olib ko'rishar edilar. O'zlari kelganda boshqa kishilarning o'rnidan turib ta'zim qilishlarini yoqtirmas edilar. Lekin sahobalar bir-birlarini hurmatlashib o'rinlaridan turishganlarini yaxshi ko'rar edilar. Ustlariga kirgan kishini hurmatlab, uning tagiga biror narsa solib, qistab o'ltirgizardilar.
Ko'ngillari yumshoq, rahmdil, hammaning iymon keltirishiga mushtoq, katta-kichik barchaga shafqatli, mo'minlarga mehribon edilar.
Bir kuni Rasululloh oldilariga bir a'robiy kelib sadaqa so'radi. Uning so'raganidan ortiqroq berib:
— Endi rozi bo'ldingmi? — dedilar.
— Yo'q, men degandek yaxshilik qilolmading, — dedi.
Muni eshitib, sahobalarning achchig'i chiqib, uni urmoqchi bo'ldilar. Rasululloh ularni bosib, a'robiyga yana bir qancha narsa qo'shib berib:
— Endi qanday? — dedilar.
Anda a'robiy:
— Sizga, xonadonlaringizga rahmat aytib, ko'p tashakkur qilurman, — dedi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu so'zlardin quvonib:
— Shu so'zlaringni sahobalarim oldida aytgil. Kechagi aytgan so'zing xafaligi ular ko'nglidan ko'tarilsin, — dedilar.
Ul ham qabul qilib, ertalab Rasululloh oldilariga keldi, hamma sahobalar u yerga yig'ilgan edilar. Bular oldilarida ham o'zining rozi bo'lganini bildirib, tashakkur qildi.
So'ngra Rasululloh marhamat qildilar:
— Agar bu a'robiy shu noroziligicha ketib, shu ahvol bilan o'lsa yoki o'ldirilsa, do'zaxga ketar edi. Uni ayaganimdan bu ishni qildim.
Shuning uchun Alloh taolo Qur'onda «Vama arsalnaka illa Rahmatallilalamin», ya'ni, «Hammaga rahmat yetkazish uchun seni yubordik», deb Payg'ambarimiz sollallohu alayhi vasallamni sifatladi.

## RASULULLOHNING BOLALARI

Payg'ambarimizdan onamiz Hazrati Hadicha uch o'g'il va to'rt qiz tug'dilar. Dastlab Makkada eng avval tug'ilgan o'g'illarining oti Qosim edi. Shunga ko'ra Payg'ambarimizni arablar Abul Qosim, ya'ni Qosimni otasi deb ham atadilar.
Mundan so'ngra to'rt qiz — Zaynab, Ruqayya, Ummu Kulsum, Fotima vahiy kelmasdan ilgari tug'ilgan edilar. So'ngra payg'ambarlik davrida bir o'g'il tug'ilib, oti Abdulloh bo'ldi. Shu o'g'ilni Tayyib Tohir deb ham atar edilar. Biroq, bular Abdulloh emas, balki undan keyin tug'ilgan egizak o'g'illari edi, deganlar ham bordur. Bularning hammalari hijratdan ilgari Makkada tug'ilgan edilar. Bosh o'g'illari Qosim ikki yoshga to'lmasdan Makkada

vafot topdi. So'ngra Abdulloh ham bir necha oyligidayoq vafot bo'ldi. Bu bola vafot bo'lgach, o'g'il farzandlari qolmadi. Arablar ersa qizni bola qatorida ko'rmas edilar. Shuning uchun Quraysh mushriklarining raislaridan Os ibn Voil:
— Muhammadning tuxumi tugadi, dunyodan bolasiz o'tadi, nasli uzildi, oti o'chdi, — dedi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ma'yus bo'lmasin deb Alloh taolo Kavsar surasini tushirib, «Inna shaniaka huval abtar», dedi. Ya'ni: «(Ey Muhammad,) senga ko'p yaxshiliklar berdik, qiyomatgacha sening oting o'chmaydi. Seni «abtar» degan kishining o'zi «abtar»dur. U o'ldi ersa oti o'chib, hech kim uni og'ziga olmaydi. Sening noming minoralar boshida, minbarlar ustida, musulmonlar og'zida qiyomatgacha aytilib turadi», dedi.
Rasulullohning uchinchi o'g'illari Ibrohimdur. Hijratning sakkizinchi yili qurbon oyida tug'ildi. Yettinchi kuni qo'chqor so'yib «aqiyqa» qildilar. Va shu kuni otini qo'yib, sochini oldirdilar. So'ngra uning og'irligicha kumush sadaqa qilishga buyurdilar. Yigirma oylik bo'lganda Ibrohim ham vafot bo'lib, Baqe' go'ristoniga ko'mdilar.
Ul kunda Rasululloh:
— Ey Ibrohim, sendan ajrayotganimiz uchun hammamiz qayg'ulikdurmiz, — deb yig'ladilar, muborak ko'zlaridan yosh to'kildi.
Chaqaloqqa yettinchi kuni qudrati yetar ekan ikki qo'y, yo'q esa, bir qo'y so'yib aqiyqa o'tkazish va shu kuni ism qo'yib, sochini oldirish, og'irligicha kumush sadaqa qilish ummatlariga sunnat bo'lib shundan qoldi.
Rasulullohning Qosimdan keyin tug'ilgan qizlari Zaynab edi. Bu qiz voyaga yetganida xolasining o'g'li Abul Osga berdilar. Mundan tug'ilgan ikki bola: bir o'g'il va bir qiz bo'lib, ismlari Ali va Umoma erdi. Abul Osning onasi Hadicha onamizning singillaridur. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Makkani fath qilganlarida nabiralari Alini tuya orqasiga mingashtirib olgan edilar. Umri qisqa ekan, balog'atga yetar-etmas bu bola ham vafot topmish edi. Qiz nabiralari Umomani ersa Hazrati Fotima vafot topgandan keyin Hazrati Ali nikohlariga oldilar. Chunki, xolasi Hazrati Fotimadan shundog' vasiyat bo'lmish edi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam o'ttiz yoshga kirganlarida Zaynab tug'ilmish edi, sakkizinchi hijriyda vafot topdi, raziyallohu anho.
Ikkinchi qizlari Ruqayyani Hazrati Usmonga bergan edilar. Hijratning ikkinchi yilida vafot topdi. Rasulullohning asrandi o'g'illari Zayd ibn Horisa Badr urushining xabarini suyunchilab shu kuni Madinaga kelmish edi. Qaytganida musibat xabarini yetkazib, Rasulullohga ta'ziyat qildi ersa: «Qizlarning o'limi sharaflikdur, alhamdulilloh», dedilar.
Uchinchi qizlari Ummu Kulsumdur. Uni Ruqayya vafot topgandan keyin Hazrati Usmonga berdilar. Shuning uchun bu kishining laqabi «Zunnurayn» — «Ikki nur egasi» bo'ldi. Hazrati Usmon u bilan olti yil umr o'tkazdilar, o'rtalarida bola bo'lmadi. Hijratning to'qqizinchi yili vafot bo'lib, Baqe' go'ristoniga qo'yildi.
Rasululloh aytdilar:
— Usmonni tezroq uylantirib qo'ying, agar menim uchinchi qizim bo'lsa, uni ham berar edim.
Rasulullohning to'rtinchi qizlari Fotimai Zahro edi. Hijratning ikkinchi yili Hazrati Aliga nikoh bo'ldi. Hazrati Fotima o'n besh yoshda, hazrati Ali yigirma sakkiz yoshda edilar. Payg'ambarimizga vahiy kelishdan bir yil ilgari tug'ilmish edilar. Hijratning o'n birinchi yili Rasulullohdan olti oy keyin vafot topdi, raziyallohu anho. Yoshi yigirma sakkizda edi.
Hazrati Ali Fotimani so'rab kelganida:
— Nikoh mahriga nima narsang bor? — deb so'radilar ersa:
— Urushga kiyadigan yolg'iz sovutim bordur, — dedi.
Hazrati Alining boshqa hech narsasi yo'q edi. Shuni sotib pulini keltirmoqqa buyurdilar.

To'rt yuz sakson tangaga sotib pulini Rasulullohga keltirdi. To'y mahriga shu pulni sarf qilib, xurmo, mayiz bilan sahobalarga nikoh to'yi qilib berdilar. Ichiga xurmo qipig'i to'lg'izilgan bir yostiq, jundan to'qilgan bir sholcha, qurbonlikdan qolgan bir qo'chqor terisi, bir dona choyishab, bir dona suv tashiydigan idish, 2 dona ko'zacha berdilar. Fotimani uzatganda unga qilgan asboblari shular edi. Tushirilgan uylari ichiga qum to'shab, shuning ustiga qo'chqor terisini solib yotar edilar. Nikoh o'qilgandan so'ngra bir kosa suv keltiringlar, deb buyurdilar. Unga «Bismillah» aytib duo o'qigandan keyin shu suvdan olib Hazrati Alining yuzlarini, ko'kraklarini siladilar. Hazrati Fotimaga ham shundoq qilganlaridan so'ngra:
— Ey bor Xudoyo, bularga va bularning nasllariga barakot bergil, — deb duo qildilar.
Hazrati Fotimadan olti bola tug'ildi. O'g'illari ersa Hasan, Husayn, Muhsin, qizlari Zaynab, Ummu Kulsum, Ruqayya edilar. Muhsin yoshligidayoq vafot topdi. Imom Hasan, imom Husaynlar bo'lsa, Payg'ambarimizning duolari shularga yetib, nasllariga Xudo baraka berdi. Ko'pincha aziz va avliyolar shulardan chiqdilar. Islom tuprog'ida bu zotlarning qadamlari yetmagan joy yo'qdur.

## RASULULLOHNING AMAKI VA AMMALARI

Rasulullohning o'n ikki amaki va olti ammalari bor edi. Bulardan Abu Tolib, Zubayr, Abdul Ka'ba bu uchovlari Payg'ambarimizning otalari Abdulloh bilan tug'ishgan bo'lib, boshqalari o'gay edilar. Bulardan ikki kishi — Hamza bilan Abbos iymonga musharraf bo'ldilar. Amir Hamza Quraysh ichida, balki butun arablar ichida nomi chiqqan atoqli bahodirlardan edi. Shuning uchun Rasulloh unga «Asadulloh», ya'ni Allohning arsloni, deb laqab qo'ydilar. Bu kishi Islomda o'ttiz to'qqizinchi, Hazrati Umar bilan musulmonlarning soni qirqqa to'lib, bu ikkovlarining himmati bilan Islom dini yuzaga keldi. Bo'lmasa, bundan ilgari din ishlari yashirin edi. Hazrati Hamza Rasulullohdan uch-to'rt oylik katta bo'lib, bir siynani emishgan emakdoshlari edi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam hijrat qilib Makkadan Madinaga kelgandan so'ngra Hazrati Hamza ham Xudo yo'lida hijrat qilib, oilasini Makkada qoldirib, o'zlari Madinaga keldi. Islom dinining birinchi g'alaba qozonishi bo'lgan Badr urushida bek bahodirlik ko'rsatgan edi. Undan keyin bo'lgan Uhud urushida Vahshiyning to'satdan otgan nayzasi bilan shahid bo'lmish edi. Kofirlar tomonidan jasadlari parchalanib, ko'zlari o'yilib, quloq-burunlari kesilmish edi. Shuning uchun Rasululloh bu zotni shahidlar a'losi, shahidlar sayidi deb, yetmish takbir aytib janozasini o'tadilar.
Hazrati Abbos qolgan amakilarining eng kichkinasi edilar. Badr urushida Makka mushriklari zo'rlab askarlikka olgan edilar. Shu urushda boshqalar qatori asir bo'lib qo'lga tushdilar. Kofirlar asirlardan fidya puli olib bo'shatganlarida amakilari Abbosga ham to'rt ming tanga fidya to'lashga buyurdilar.
Anda ul kishi:
— Men majburlik bilan kelganman, — deb qutilish uchun dalil ko'rsatsalar ham sahobalar:
— Shariat zohiriga qaraydi, ko'rinishda shularga qo'shilib kelding, to'laysan, — deb qo'ymasdan to'rt ming tangasini oldilar.
Anda Abbos:
— Men Qurayshning oliylaridan edim. Endi eng kambag'allaridan bo'lib qoldim, — dedi.
Rasululloh:
— Hoy amaki, xotining Ummu Fazlga ko'rsatgan dunyoni ko'mgan joyingdan olsak, yana boyliging ketmaydi, — degan edilar, amakilari Abbos hayron qolib:
— Endi aniq bildim, sen Xudoning payg'ambari ekansan, yo'q ersa, men bu ishni

xotinimdan boshqa hech kimga aytmagan edim. Senga buni Xudo bildirdi, boʻlmasa qaydan bilar eding? Endi musulmonligimni bildirib seni oldingda qolay desam, Makka xalqiga bergan omonat mollarim kuyib ketarmikan deb qoʻrqaman, — dedi.
Makka fath boʻlguncha dinini yashirincha tutib, u joyda turishga Rasululloh ruxsat qildilar. Hazrati Abbos sakson sakkiz yoshga kirib, Madinada vafot topdilar, raziyallohu anhu.
Muoviyadan boshlanib davlat sakson necha yil davom etgan Umaviya davlati eng oxiri Marvon Xarga kelganda Abu Muslim Xurosoniy inqilobi orqalik yiqilib tugadi. Soʻngra Paygʻambarimizning amakilari Hazrati Abbos nabiralaridan Abdulloh Saffoh degan kishi saltanat taxtiga oʻltirib, Abbosiya davlati shundan boshlandi.
Rasulullohning amakilari ichida ochiqdan-ochiq qarshilik koʻrsatib, dushmanlik qilgan kishi Abu Lahab edi.
Ammo Hazrati Alining otasi Abu Tolibning Rasulullohga qilgan fidokorliklariga qaralsa, Raxmatal- lilolaminning shafoatidan bu kishi ham quruq qolmasa kerak. Buning haqida iymonga kirdi-kirmadi deb tekshirib oʻltirish bizning ishimiz emasdur. Yaxshisi shulki, ul zotga Rasululloh uchun hurmat va muhabbatimizni bildirib, boshqa tomoniga oʻtmay sukut qilishdur.
Rasulullohning oltita ammalari ichida Zubayr ibn Avvomning onalari Safiya binti Abdumuttalib Islomga musharraf boʻldi. Otika, Arvo ikkovlarining dinga kirganlari gumonlikdur. Qolganlari ersa vahiydan ilgari oʻlgandirlar.
Paygʻambarlarning da'vatlari yetmagan kishilar kofir yo musulmon boʻlmaydi. Ikki paygʻambar orasida oʻtgan din da'vati ularga yetmagan odamlarning ham hukmlari shudir. Qiyomatda bularning joylari jannat bilan doʻzax oʻrtasidagi «A'rof» degan oʻrinda boʻlishi Qur'oni karimda aytilmishdur.

## ONALARIMIZ—RASULULLOHNING XOTINLARI

Shuni albatta bilmak kerakkim, bir ishni tanqid qilgan kishi ul ishning qaysi zamonda boʻlganligini bilib, oʻshal davr ahllarining rasm-odatlaricha tushunish lozimdur. Agar shu narsalarga yaxshi tushunmas ersa, bu haqda aytgan tanqidiy soʻzlarining xato boʻlishi shubhasizdur. Ovrupa yozuvchilarining oʻktachilari (tanqidchilari) Rasulullohni koʻp xotin olgan, xotinparast kishi edi, deb kamsitmoqchi boʻladilar.
Holbuki, Rasulullohning bu ishlari ersa shariatdan yoki oʻshal zamon rasm-odatlaridan tashqari emas edi. Balki bunda aqlga toʻgʻri koʻp hikmatlik ishlar bor edi. Rasulullohning Hazrati Oishadan boshqa qiz xotin olmaganlari hammaga ma'lumdir. Bular ichida toʻrt-besh bolalik Ummu Salama kabi tul xotinni ham oldilar. Qirq yoshlik Hadichani olganlarida Rasululloh yigirma besh yoshda edilar. Paygʻambarlik davridan oʻn yil oʻtib, ellik yoshga toʻlganlarida Hadicha onamiz dunyodan oʻtdilar. Demak, 25 yil butun yigitlik davrida shu ulugʻ yoshlik xotin bilan umr oʻtkazdilar. Amakilari Abu Tolib ham shu yilda vafot topmish edi. Shunday ikki jonfido yordamchilaridan bir yilda ajraganlari Rasulullohga juda qattiq ta'sir qilgan edi.
Bu ikkovlarining vafotlaridan soʻngra kuchli himoyachilari qolmaganlikdan dushmanlari ham qattiq hujumga kirishgan edilar. Shuning uchun Rasululloh sollallohu alayhi vasallam bu yilni «gʻam-qaygʻu yili» deb atagan edi. Onamiz Hadichaga ajal kelgan chogʻda Rasululloh unga atalgan jannatdagi joyni koʻrib oʻziga bashorat berdilar. U ersa bir dona gavhardan yasalmish ulugʻ qasr edi.
Bir kuni Rasululloh sollallohu alayhi vasallam onamiz Oishaning oldida Hazrati Hadichaning soʻzini qilib, uni maqtadilar ersa, Oishaning rashki qoʻzgʻalib:
— Xudo sizga undan yaxshiroq xotinlarni bergan boʻlsa ham, yana shu kampirni

gapirasiz, — dedilar.
Anda Rasulullohning g‘azablari kelib:
— Alloh menga undan yaxshi juft bergani yo‘q. Hamma kishilar meni yolg‘onchi deganida, u menga ishondi. Menim roziligim uchun mol-dunyosini sarf qildi, boshqalar dunyosini mendan ayadilar. Undan topgan bir necha bolalarim bordur. Sizlardin farzand ko‘rmadim. Xudo uni rahmat qilsin, — dedilar.
Ikkinchi juftlari onamiz Savda binti Zam’adur. Eri o‘lib, tul o‘ltirganida Rasululloh uni nikohlariga oldilar. Yoshi ulg‘ayib kampir bo‘lib qolganlikdan, yotish navbatini Oishaga berib, o‘zi ersa Rasululloh nikohlarida dunyodan o‘tishga rozi bo‘ldi. Rasululloh ham qabul qildilar. Hazrati Umar xalifalik davrida olamdan o‘tdilar, raziyallohu anho.
Uchinchi jufti poklari Abu Bakr Siddiq qizlari onamiz hazrati Oishadurlar. Bu zotning sifatlari hadis kitoblarida ko‘p yozilmushdur. Bu onamizning qanday ulug‘ fazl-kamolga ega ekanligiga shu yetarlikdurkim. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam eng oxirgi nafaslarida shu onamiz quchog‘ida turib dunyodan o‘tdilar. Xotinlarga zarur bo‘lgan diniy masalalar haqida kelgan hadislarni ko‘proq shu onamiz Payg‘ambarimizdan rivoyat qildilar. Husn-jamolga, aqlu kamolga yetganlikdan Rasulullohning iltifotiga ega bo‘lmish edilar. Hijratning 56-yilida Madinada vafot bo‘lib, Baqe’ go‘ristoniga dafn qilindilar. Janozalarini Abu Hurayra o‘qidi. YOshlari oltmish yettida edi, raziyallohu anho.
To‘rtinchilari Hazrati Umarning qizi Hafsa erur. Vahiydan besh yil burun tug‘ilmish edi. Rasululloh amrlariga qarshilik qilib qo‘yganligi uchun Payg‘ambarimiz uni taloq qildilar. Otasi Hazrati Umar buni anglab:
— Bu kundan boshlab Xudo va payg‘ambar oldida menim qadrim yo‘qoldi, — deb boshiga tuproq sochib yig‘ladi.
Shu holda ekan Jabroil alayhissalom kelib Rasulullohni bundan qaytarib:
— Bu ersa kunduzi ro‘za tutar, kechasi sahar namozini o‘qir, u sening jannat juftlaringdan bo‘lur, — dedilar.
So‘ngra Rasululloh sollallohu alayhi vasallam uning gunohini afv qilib, yana nikohlariga oldilar. Oltmish uch yoshda vafot qildilar, raziyallohu anho.
Oltinchi onamiz Xuzayma qizi Zaynabdur. Xayr-saxovatda nomi chiqqan xotinlardan edi. Shu uchun arablar uni johiliyat zamonida ham «Ummu Masokin», ya’ni, «Miskinlar onasi» deb atamish edilar. Ikki-uch oygina Rasululloh xizmatlarida turgandan keyin vafot topmish edi. Uning janozasini Rasululloh o‘zlari o‘qib, Baqe’ go‘ristoniga dafn qildilar. Yoshlari o‘ttizdan o‘tmagan edi. Rasulullohning tirikliklarida vafot topgan xotinlari Hazrati Hadicha bilan Zaynab ikkovlaridurlar, raziyallohu anhumo.
Sakkizinchi onamiz Abu Umayya qizi Ummu Salama. Dastlabki iymon keltirgan musulmonlardan bo‘lib, eri Abu Salama bilan birgalikda Habashistonga hijrat qilmish edilar. Ummu Salama Qurayshning nasablik xotinlaridan bo‘lib, o‘z qavmi ichida hurmat va obro‘ga ega edi. Habashistondan qaytib Madinaga kelganlarida ersa eri o‘lib, besh-olti bolalari bilan tul qolmish edi. Idda muddati o‘tgach, Rasululloh sovchi yuboribdilar.
Anda Ummu Salama:
— Rasulullohga jonim fido, lekin menda uch kamchilik bor: birinchisi, yetim bolalarim bor; ikkinchisi, menim kundoshligim qattiqdur; uchinchisi, menga ega bo‘lgudek bu yerda o‘z qavmu qarindoshlarimdan hech kishi yo‘qdur, — dedilar.
Anda Rasululloh:
— Bolalaring rizqini Alloh yetkazur, boshqa ishlaringni ham o‘zi o‘nglar. Meni yoqtirmagan qarindoshlaring yo‘qdur, — deganlarida, ul muhtarama nikohlariga rizolik ko‘rsatdi.
Rasulullohdan keyin uzun umr yashab, 60-hijratda vafot topdi. YOshi sakson to‘rtda edi. Hazrati Abu Hurayra janozasini o‘tab, Baqe’ qabristoniga dafn qilindilar, raziyallohu

anho.
Onamiz Zaynab binti Jahsh. Ilgarigi eri Rasulullohning xodimlari Zayd ibn Horisa edi. Bu xotin Quraysh qabilasidan bo‘lib, nasablik, husn-jamollik bo‘lganidan uni o‘ziga teng ko‘rmay, oralari buzilmish edi. Oxiri ikkovi kelisholmasdan ajrashdilar. Rasulullohning ko‘ngillari unga moyil bo‘lgach, Jabroil alayhissalom bu haqda vahiy keltirib, ilohiy nikoh bilan Rasululloh uni xotinlikka oldilar. Shuning uchun Rasulullohning nikohlariga kirgach, kundoshlariga:
— Sizlarni otanglar nikoh qilgan bo‘lsa, mening nikohim Arsh ustida bo‘lgan, — deb faxrlanar edi.
Bir kuni onalarimiz:
— Yo Rasulalloh, siz vafot bo‘lsangiz, sizga qaysi birimiz ilgari erishamiz? — deb so‘radilar.
— Kimning qo‘li uzun bo‘lsa shu ilgariroq erishadi, — dedilar.
Bu so‘zning zohiriga qarashib, qayish olib hammalari qo‘llarini o‘lchashib ko‘rdilar. Hammalaridan onamiz Savdaning qo‘li uzun chiqdi. Keyin ko‘rdilarkim, barchalaridan ilgari Zaynab onamiz vafot topdilar. Arablar qo‘li ochiq, saxovatli kishini ham qo‘li uzun der edilar. Bu onamiz ersa ko‘p saxovatlik, xayr-ehsonlik edilar. Bular o‘lgandan so‘ngra ma’lum bo‘ldiki, Rasulullohning qo‘li uzun deganlari saxovatlik deganlari ekan.
Zaynab binti Jahsh 21-hijriyda ellik uch yoshga yetganda vafot topib, Baqe’ go‘ristonina qo‘yildi, raziyallohu anho.
O‘ninchi onamiz Juvayriya binti Horis. Madina atrofidagi Bani Mustaliq degan qabila raisining qizi bo‘lib, urushda asir olinmish edi. Mundan boshqa shu qabiladan ikki yuz oila asir olinib, askarga taqsim qilinmish edilar. Bu qabila ersa arablar oldida obro‘ va hurmatga ega bo‘lganlikdan bu ish ularga qattiq ta’sir qildi. Rasululloh bularning oilalarini ozod qilishni istasalar ham, lekin bu to‘g‘rida hukm chiqarmish Qur’on qonuniga to‘g‘ri kelmas edi. Shuning uchun Juvayriyani nikohlariga oldilar. Buni ko‘rgan sahobalar:
— Endi Rasululloh bu qabilaga kuyov bo‘lib qoldilar. Rasulullohning qaynota va qaynog‘alarining qiz-xotinlarini asir olib o‘ltirishimiz bizga yarashmaydi, — deyishdi va bu qabiladan olingan butun asirlarini Payg‘ambarimiz hurmatlari uchun ozod qildilar. Bu esa shu qabilaning iymon keltirishlariga sabab bo‘ldi. Shuning uchun onamiz Oisha: «Juvayriya qanday baxtli xotin. Rasulullohning nikohiga kirdi va butun qavmini qullikdan qutqardi» dedilar.
Juvayriya binti Horis 56-hijriyda yetmish yoshda Madinada vafot qildi, raziyallohu anho.
O‘n birinchi onamiz Rayhonadur. Bu onamiz Bani Nazir yahudlarining raisi Yazidning qizi bo‘lib, Bani Qurayza asirlari bilan birga tushgan edi. O‘lja asirlari askar o‘rtasida taqsim topganda, uni o‘zlari uchun olib qoldilar. O‘zi suygan dinda turishga ixtiyor bergan bo‘lsalar ham Islom dinini xohlagach, ozod qilib nikohlariga oldilar. Nikoh to‘yi berib, mahr bog‘ladilar. Ammo bu xotin kundoshlariga ko‘p rashkli bo‘lgani uchun taloq qildilar. So‘ngra bu xotin Rasululloh suhbatlaridan mahrum qoldim, deb ko‘p yig‘lab edi, rahmlari kelib yana nikohlariga oldilar. Rasululloh vafot bo‘lishlarining oldi yoki ortidan bu onamiz ham vafot bo‘lib, Baqe’ go‘ristoniga qo‘yildi, raziyallohu anho.
O‘n ikkinchi onamiz Ummu Habiba Abu Sufyon qizi, Muoviyaning opasi edi. Burungi eri Ubaydulloh bilan ikkinchi hijratda Habashistonga ketgan edi. Eri murtad bo‘lib, u joyda nasoro diniga kirdi. Rasululloh sollalohu alayhi vasallam muni anglab Umar ibn Umayyani Najoshiyga yuborib:
— Agar Ummu Habiba ixtiyor qilar ekan, Najoshiyni vakil qildim, menga uni nikoh qiladi, — dedilar.
U chog‘da Najoshiy g‘oyibona Hazrati Ja’far qo‘lida iymon keltirgan edi.

Najoshiy bu so‘zni anglagach, vakillik bilan Rasulullohga uni nikoh qildi va yuz tillo mahr bog‘lamish edi. So‘ngra hijratning 7-yili xizmatga qul-cho‘rilar qo‘shib Madinaga yo‘lladi. Hijratning 44-yili Madinada vafot topdi, raziyallohu anho.
O‘n uchinchi onamiz Safiya binti Huyay. Uning otasi Bani Nazir yahudlarining raisi edi. Xaybar qal’alari fath qilinganda qo‘lga tushgan ko‘p asirlar ichida u ham bor edi. Alarning nasabi Horun alayhissalomga yetganlikdan Rasululloh bek hurmat qilib, nikohlariga oldilar. Ziyoda aqllik, fazllik xotin edi. Bir kuni Rasululloh uyga kirsalar bu xotin yig‘lab o‘ltiribdur.
Anda Rasululloh:
— Nega yig‘lading? — deb so‘rasalar, ul onamiz shundoq dedilar:
— Oisha, Hafsa biz sendin har to‘g‘rida yaxshidurmiz, biz Rasululloh amakilarining qizidurmiz. Sen bo‘lsang yahudiy qizidursan, dedilar.
Bu so‘zlarni anglagach, Rasululloh:
— Sendan ular qanday yaxshi bo‘la olurlarkim, sening otang Horun alayhissalom, amaking Muso payg‘ambar, ering Muhammad alayhissalomdur. Yana gapirsalar shunday degil, — deb alarni yupantirdilar.
Safiya binti Huyay hijratning 52-yili Madinada vafot topib, Baqe’ go‘ristoniga qo‘yildilar, raziyallohu anho.
O‘n to‘rtinchi onamiz Maymuna erdi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam 7-hijriyda Umraning qazosini qilish uchun Makkaga borganlarida bu xotinni nikohlariga oldilar. 51-hijriyda Makka yaqinidagi Sarif degan joyda sakson yoshda vafot topdi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam rivoyat qilurlar:
«Payg‘ambarlik davrida qaysi xotinni olgan bo‘lsam, yo qizlarimni kimga bergan bo‘lsam, barisi vahiy orqalik bo‘ldi».
Bu yozilgan onalarimizning, raziyallohu anhumo, sonlari o‘n to‘rttaga yetgan bo‘lsa ham, Rasulullohning vafotlarida bulardan to‘qqiztasi nikohlarida edilar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallamning bir necha cho‘rilari ham bor edi. Alardan biri Moriya o‘g‘illari Ibrohimning onasi, misrlik qibtiylardan bo‘lib, Misr podshosi Muqovqis Rasulullohga hadya qilib yuborgan edi.
Rasululloh sahobalarga vasiyat qilib:
— Mendan keyin Misrni fath qilmoq uchun kirganingizda ularga yumshoqlik qilinglar. Chunki ularning qarindoshligi bor, ham qayinliklari bor, — dedilar.
Qibtiylarning qarindoshligi ersa, Ismoil alayhissalomning onalari Hojar qibtiy qizi edi. Qayin deganlari ersa, Rasulullohning cho‘rilari Moriya. Misrdan kelgan qibt qizidur. Rasululloh ularga kuyov bo‘lib qoldilar. Moriyadan Ibrohim tug‘ilgach, Misr xalqi Ibrohimga tog‘a bo‘lib qolishdi.
Yana bir joriyalarining nomi ma’lum emasdur. Onamiz Zaynab uni Rasulullohga hadya qilib bermish edilar.
Uchinchisi ersa oti Zulayho. Bani Qurayza yahudlaridan olingan asirlardan edi, raziyallohu anho.

## RASULULLOHNING QURNOQLARI (xodimlari)

Bular ichida eng mashhuri hazrati Anas ibn Molikdir. Madinaga hijrat qilib kelgan yildan boshlab Rasululloh vafot bo‘lgunlaricha xizmatlarida bo‘ldi. Uning haqqida Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Ey bor Xudoyo, Anasning mol-joniga bu dunyoda baraka bergil, oxiratda unga jannat ato qil, — deb duo qildilar.
Duolari qabul bo‘lib, mol-joniga baraka kirib dunyosi ko‘paydi, o‘lganida yolg‘iz o‘zidan

tug'ilgan bolalari ersa bir yuz oltita bo'lgan edi. O'zi bir yuz yigirma yil umr ko'rdi, raziyallohu anhu.
Ikkinchisi, Abdulloh ibn Mas'ud erur. Makkada turganlaridan boshlab Rasululloh bilan birga bo'lib, hech ajramas edi. Bilmagan kishilar shu oiladan deb o'ylar edilar. Rasulullohning misvoklariga, kovushlariga ega edi. Tahorat olishda misvoklarini, turganlarida kovushlarini tayyorlab, yurganlarida aso ko'tarib, oldilarida yo'l boshlar edilar, raziyallohu anhu.
Uchinchi xizmatchilari Muayqib Davsiy erdi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam muhr shariflarini saqlamoq uchun bu kishiga topshirmish edilar.
To'rtinchilari, Uqba ibn Omirdur. Bu kishi ersa Rasulullohning xachirlari Duldulni boqish, kutish vazifasida edi. Safarda, hazarda uni yetaklab Rasulullohni mindirish, tushirish xizmatini bajarur edi.
Beshinchilari, Rasulullohning muazzinlari hazrati Bilol Habashiy erur. Bu ersa Rasulullohning oilalari ustidagi sarf, nafaqa ishlariga yordamlashur edi. Hijratning 8-yili Makka fath bo'lganida Rasululloh amrlari bilan Ka'batulloh o'gizasiga (ustiga) chiqib, Makka shahrida birinchi azoni Muhammadiyni aytgan odam shul kishidur. Hijratning 20-yili oltmish olti yoshda Shom shahrida vafot topdi, raziyallohu anhu. «Arabning afzali mendurman, Habashning afzali Biloldur», degan hadis shul kishi haqida kelmishdur.
Yana bir xodimlari Abu Zar G'iforiy erur. Bu kishi ersa, Rasulullohga vahiy kelgandan keyin to'rtinchi bo'lib Islomga kirgan, so'fiylik, qattiq tarki dunyo qilgan ulug' sahobalardan edi. Dunyo to'plagan kishilarning hech biridan rozi bo'lmay: «Uch kunligidan ortig'ini muhtojlarga bo'lib berish kerak», der edi.
Payg'ambarimizdan ilgari butga topinmagan, haq din izlagan kishi erdi. Muning mazhabida har bir musulmon odamga kundalik ovqatiga qanoat qilib, ortig'ini muhtojlarga berish farzdur. Xazina qilib saqlab qo'yish haromdur. Shuning uchun Hazrati Usmon xalifa vaqtida Shom voliysi Muoviya bilan bir masala ustida xilof chiqib tortishuvlar bo'ldi. Hazrati Usmonning yuvoshligidan, qarindoshchanligidan foydalanib, Muoviya boshliq Bani Umayya raislariga bu so'z og'ir kelganlikdan Hazrati Usmonga shikoyat qildilar. Hazrati Usmon tarafidan chaqirilib Madinaga kelgach, yana shu haqda o'z so'zini quvvatlab bu fikrdan qaytmadi. So'ngra Abu Zarning xalqqa ko'p aralashmasligini maslahat qilib, Hazrati Usmon Madinadan uch manzil uzoqlikda bo'lgan Rabaza degan kishi yo'q yerga surgun qildi. Sahobalar orasida fitna qo'zg'aldi. Hazrati Usmonni shahodatlariga sabab bo'lgan ishlarning birisi shul edi.
Hijratning 9-yili Rasululloh sollallohu alayhi vasallam Shom tuprog'iga yaqin Tabuk g'azotiga chiqmish edilar. Shunda Abu Zarning mingan tuyasi charchab askar ortida qoldi. Yurishga yaramaganlikdan qurollarini osinib, yukini yelkasiga qo'yib yo'lga tushdi. Uning kelayotganini Rasululloh yiroqdan ko'rib:
— Bechora Abu Zar, yolg'iz yuradi, yolg'iz o'ladi, — dedilar.
Shuning ustiga Ko'fadan kelayotgan Ibn Mas'ud boshliq bir jamoa kishi kelib qolishdi. Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Ey Abu Zar, sening janozangni mo'minlardan bir jamoa kishi o'qiydi, — degan edilar. Rasululloh aytganlaridek, Rabazaga surgun bo'lib, shu joyda yolg'izlikda vafot topadi. Yana ul zot aytganlaridek, Ibn Mas'ud imom bo'lib, shul jamoa janozasini o'qidi. Rasululloh yigirma necha yil ilgari Abu Zar haqida g'aybdan xabar aytgan mo'jiza so'zlari deganlaridek to'g'ri chiqdi.

## RASULULLOHNING URUSH QUROLLARI

Payg'ambarimiz vafotlarida to'qqiz dona qilichlari bor edi. Bular ichida otalari Abdullohdan meros qolgan bir qilich bo'lib, oti Ma'sur edi. Madinaga hijrat qilganlarida shu qilichni taqinib keldilar. Ikkinchisi, Zulfiqor qilichidur. Bu ersa Badr so'qishida dushmandan o'lja olinmish edi. Hazrati Ali qo'liga o'tgandan so'ngra tillarda doston bo'lib, dunyoga oti chiqqan shu qilichdur.

Samsoma degan yana bir qilichlari bor edikim, arablar oldida uning ham nomi ko'tarilmish edi. Sulaymon payg'ambardan qolgan yana bir qilichlari bo'lib, otini Rasub der edilar. Bu qilichning qissasi Qur'onda ham bordur. Yaman podshosi Bilqis xotin Sulaymon payg'ambarga tortiq qilib yubormish edi. Otliq-atoqlik qilichlari shulardir.

Etti kishilik urush kiyimi, sovutlari bo'lib, bular ichida bittasi Dovud alayhissalomdan qolgan, uni yahudlardan o'lja olmish edilar. Vafotlaridan ozgina ilgari shu sovutlardan birovini o'ttiz so'a arpaga garov qilganlari hadis kitoblarida yozilmishdur.

Uch dona qalqon, olti dona nayza, ikki dona dubulg'alari bor edi. Minarlik ulovlardan yetti ot, olti xachirlari bo'lib, bular ichida bir oq xachir Misr podshosi Muqovqis yuborgan hadyalar bilan kelmish edi. Rasululloh safarda shuni ko'proq minar edilar. Bul xochir uzun umr ko'rib, tishlari tushib, ko'zlari xiralashib yashamish edi. Hazrati Ali xavorijlar bilan urushganida shu xachirni mingan edilar. Hazrati Alidan keyin imom Hasan, imom Husan, imom Muhammad Hanafiya mingan edilar.

Yana ikki eshaklari bor edi. Birining oti Ya'fur, yana birisi Ufayr edi. Rasululloh vafotlaridan so'ngra Ya'fur o'zini quduqqa otib halok qildi. Yana minish uchun boqilgan uchta tuyalari bo'lib, ular Qasvo, Jad'o, Azboa deb atalmish edilar. Bular ichida Azboa bek chopog'on — yuguruk bo'lib, poyga chopishganida tuyalar hech oldiga o'tmagan edi. Sahobalar muni poygaga qo'shar edilar.

Rasulullohning vafotlarida shu tuyalari motam tutib, yemay-ichmay, oxiri ochlikdan halok bo'ldi.

Rasululloh ichimliklar ichida sutni yaxshi ko'rar edilar. Sog'ishga atalgan bir necha qo'y-echkilari ham bor edi. Bu haqda yettidan yuzgacha rivoyat qilinmishdir. Tun saharlarida, namoz vaqtlarida qichqirganini yaxshi ko'rib, bir dona oq xo'roz ham asragan edilar.

— Xo'roz qichqirganini eshitsanglar, Allohdan yaxshilik so'rab duo qilinglar, chunki u farishtalarni ko'rib qichqiradi. Agar farishtalar «omin» desalar, duo qabul bo'ladi.

Agar eshak hangrasa, unda Xudodan panoh so'ranglar, u ersa shaytonni ko'rib hangraydi, — dedilar.

Mana, Rasululloh sollallohu alayhi vasallamning umrlarining oxirida qo'llaridagi bor mollari shu edi. Bular ham hijratdan keyin yig'ilgan mollardur. Hijratdan ilgari Makkada turgan chog'larida va Madinaga yangi kelganlarida eng faqir, eng miskin oilalar qatorida umr o'tkazur edilar. Ko'pchilik xalqqa ko'rsatgan, o'rgatgan yo'llari ersa, Qur'onning zohiriy shariat yo'llari erdi. Lekin o'zlari oilalari bilan tariqat yo'lini tutdilar Abu Zar G'iforiy, Salmon Forsiy, Abu Dardo' kabi xos sahobalariga ham ixtiyoriy ravishda shu yo'lni o'rgatdilar. Chunki shariat kamoli tariqat bilan bo'lur.

Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:

— Mening ulamo ummatlarim Bani Isroil payg'ambarlari kabidur, — dedilar.

Shu maqomga yetgan bu ummatning haqiqiy chin ulamolari ham shu yo'lni ixtiyor qildilar, chunki Qur'onda: «Innama amvalukum va avladukum fitna», ya'ni: «Sizlarning molinglar, bola-chaqanglar Xudodan qoldiradigan narsalardur», deb marhamat qilingan. Endi shunday bo'lgach, bu fitnadan qutulish uchun Rasululloh yo'liga kirib, aytgan so'zlariga amal qilishdan boshqa chora yo'qdur. Chunki Alloh taolo Payg'ambarimiz haqida «Butun olam xalqiga rahmat yetkazish uchun seni yubordik», dedi.

Rasulullohning ko'rsatgan yo'lidan boshqa hamma joyda rahmat eshigi yopiqdur. Olam halqi Allohning rahmatiga Rasulullohning keltirgan Islom yo'li bilan yeta olgaylar.

Islom dini yangi boshlanishida xotinlar ham oʻrganish uchun jamoat namoziga chiqishar edi. Bomdod namozida Rasululloh sollallohu alayhi vasallam uzun suralardan qiroat qilar edilar. Bolalik xotinlar ham emizik bolalarini yoʻrgab qoʻyib namozga turishur edi. Bir kuni bomdod namozida bir bolaning yigʻlagan tovushini eshitganlarida, bolani ayab shu kungi qiroatni ikki «Qul a'uzu» surasi bilan tugatdilar.
Vahiy kelishdan ilgari yoshliklarida Abdulloh degan kishidan tuya sotib olgan edilar. Oʻrtalarida bir ish boʻlib:
— Ey Muhammad, shu joyda toʻxtab turgil, men hozir kelaman, — deb ketganicha, esidan chiqib ketib, uch kungacha kelmay qoldi. Soʻngra esiga tushib kelib qarasa, Rasululloh va'dalarini saqlab, uch kundan beri shu joyda kutib turgan ekanlar.
Yana Rasulullohning odatlaridan biri uzoq-yaqindan kelgan elchilarga oʻzlari ham xizmat qilar edilar. Agar sahobalar:
— Yo Rasulalloh, xizmatga biz yetarlikmiz, — desalar, Rasululloh:
— Bular bizdan borgan kishilarni koʻp hurmat qilgan ekanlar. Shu qilgan yaxshiliklarini qaytarmoqchi boʻlib, bularga oʻzim xizmat qilgim keldi, — der edilar.
Gʻazot safarlarining birida bir sahoba turib:
— Yo Rasulalloh, mol soʻyish menim ustimga boʻlsin, yana biri osh pishirish menga boʻlsin, — dedi.
Anda Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Oʻtin terish menga boʻlsin, — dedilar.
Yana Rasululloh takabburchilikdan bek qattiq saqlanib, hech bir ishda xalqdan boshqacha koʻrinishni, oʻltirish-turishda alohida boʻlishni yoqtirmas edilar. Tavozelari nihoyatiga yetgan edi. Qurbonlik qilgan qoʻy terisidan bir poʻstak qilib, uylariga solgan edilar. Ziyoratga kelgan odamning tagiga uni toʻshab, oʻzlari qoq yerda oʻltirar edilar.
Bir kuni Jabroil alayhissalom vahiy keltirib:
— Ey Muhammad, agar xohlar ekansiz, Xudo sizni ham paygʻambar, ham podshoh qilur, — dedi.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam podshohlikni xohlamay, paygʻambar boʻlib, Xudoga qulchilik qilishni ixtiyor qildilar. Rasulullohning yonboshlab yotib yoki oyoq choʻzib oʻltirib taom yeganlarini hech kim koʻrmagan edi.
— Men ham Xudoning qulidurman. Qul xoʻjasi oldida qandoq oʻltirsa, qanday taom yesa, men ham shundoq taom yeydurman, — der edilar.
Rasululloh dunyo molini yigʻmadilar, unga hech koʻngil qoʻymadilar, kunda oʻtgan ovqatga qanoat qildilar. Makka shahri olingandan soʻngra Quraysh qabilasi itoatga keldi. Butun Arabistonga Islom dini tarqaldi. Muhojirlar har tarafdan gʻanimat mol olib Madinaga keltirdilar. Bu mollarni qandoq qilsalar, ixtiyor oʻzlarida edi. Shunday boʻlsa ham yuz minglab kelgan tillo tangalardan birortasini olib saqlamadilar. Ularning hammasini muhtojlarga tarqatib, oʻzlari esa faqir oilalar qatorida kun kechirar edilar.
Eng oxirgi «Hajjatul vado»ga borganlarida butun Arabistondan kelgan xalq Arafotga yigʻilgan edi. Shundagi mingan tuyalarining toʻqimi jabdugʻi bilan toʻrt tangacha ham turmas edi. Rasululloh boylikdan faqirlikni ortiq koʻrib: «Faqirligimga quvonib maqtanurman» dedilar.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallam.
— Nasorolar Iso alayhissalomni haddan osha maqtashib, oxiri u zotni banda deyishmay, Xudo edi, Xudoning oʻgʻli edi, deyishib haq yoʻldan adashdilar. Balki meni Allohning quli, uning paygʻambari denglar,— deb ummatlariga oʻrgatdilar.
Abu Hurayra aytdi: «Bir kuni Rasululloh bilan Madina bozoriga chiqib, koʻynaklik boʻz olmoqchi boʻldik.
Anda Rasululloh tarozibonga qarab:

— To'g'ri tortgil, — dedilar ersa, u irg'ib turib qo'llarini o'pmoqchi bo'lgan edi, tortib olib:
— Ajam xalqi podsholariga shundoq qiladilar. Men podsho emas, sizlardan chiqqan bir odamman, — dedilar.
So'ngra bozordan olgan narsalarini men ko'tarmoqchi bo'lgan edim Rasululloh:
— Har kim molini o'zi ko'targani yaxshidur. Uzrsiz hech kim birovga yuk bo'lmasin, — deb olgan narsalarini o'zlari ko'tardilar.
Bundan ummatlariga ibrat qoldirdilar. Payg'ambarimiz sollallohu alayhi vasallam dunyoni suymadilar, uning noz-ne'matiga aldanmadilar. Dunyoning hech bir narsasiga qiziqib qaramadilar, ozga qanoat qildilar. Tog'-toshlardagi oltin-kumush konlari, balki ulug' tog'lar, qip-qizil tillo bo'lib Rasulullohga ko'rindi. Undagi har turlik gavhar toshlar:
— Yo Rasulalloh, mendan oling, — deb o'ziga qiziqtirmoqchi bo'ldi, hech biriga nazar solmadilar. Dunyodan o'tganlaricha shu holda turdilar. Vafot bo'lganlarida oila hojatlari uchun sovutlari bir yahudiyga garovga qo'yilgan edi.
Oisha onamiz:
— Rasululloh vafot bo'lgunlaricha uch kun birdek surunkasiga bug'doy nonga to'yganimizni bilmaymiz. Tillo tanga, jonlik-jonsiz hech bir narsa bizga meros bo'lib qolgani yo'q. Rasululloh menim uyimda o'z quchog'imda turib jonlari uzildi. Shu kuni bir ozgina arpadan boshqa yeydigan hech narsa yo'q edi, — dedilar.
Rasululloh:
— Makkaning qumtoshlarini oltin qilib menga tengladilar. YO rabbim, bir kuni to'q, bir kuni och bo'lganim yaxshidur. Och bo'lgan kunlarim senga yolvorurman. To'q bo'ldim ersa, senga tashakkur qilurman.
Onamiz Oisha aytadi:
— Biror oylab uyimizda o't yoqib, qozon qaynamagan kunlarimiz ko'p bo'lur edi. U vaqtda non ham yo'q, quruq xurmo bo'lib, undan yeb ustidan suv ichar edik. Rasulullohning to'shak yostiqlari ersa mesh teridan yasalib, ichiga xurmo qipig'i to'ldirilmish edi. Elangan oq bug'doy nonni, o'tlagan semiz qo'y etini umr ichida ko'rmadilar. Qorin to'ydirib taom yemadilar, kechasi och yotib, yana kunduzi ro'za tutar edilar. Qaysi bir kunlari Rasulullohga rahmim kelib yig'lar edim. Orqalariga yopishgan qorinlarini silab:
— Ota-onam sizga fido, yo Rasulalloh, dunyo noz-ne'matlaridan biroz foydalansangiz nima bo'lur? — dedim.
Anda ul zot:
— Ey Oisha, o'tgan payg'ambar birodarlarim mundan ham qattiqchiliklarga chidab yurib, Parvardigor oldiga bordilar. Ularga Alloh ko'p hurmatlar ko'rsatib, ulug' ne'matlar ato qildi. Endi men shularning ahvolini bilaturib dunyodan lazzatlanishga hayo qilurman, — dedilar.
Bir kuni Hazrati Ali karamallohu vajha:
— Yo Rasulalloh, sizning sunnatingiz qaysidur?— deb so'radilar.
Anda Rasululloh:
— Ma'rifat menim sarmoyamdur, dinimning asli aqldur. Ishimning asosi muhabbatdur. Muhabbatsiz hech ish vujudga kelmas. Qurolim ilmdur, ilmsiz amalni Xudo qabul qilmas. Sabr menim libosimdur. Sabrsiz iymon kamolga yetmas. Kasbim jihoddur, mundan qochganlar xorlikka qolgaylar. Hamrohim Xudo yodidur. Hunarim dunyoni tark qilishdur. Boyligim Xudo xazinasiga ishonishdur. Ko'zim nuri, ko'nglim chirog'i namozdur. Ko'nglim mevasi Xudo zikridur. Faqirligimga faxrim bordur. G'amim ummatim uchundir. Shavqim Xudo diydorini ko'rishdur, — dedilar.
Alloh taolo Qur'oni karimda marhamat qiladi:
— Ey mo'minlar! Xabibim Muhammadni sizlarga payg'ambar qilib yubordim. Uning

aytgan so‘zlarini, qilgan ishlarini yaxshilik o‘lchovi qildim. Har nimani qilmoqchi bo‘lsanglar, shunga qarab, shundan ibrat olib qilinglar.
Demak, Rasulullohning aytgan so‘zlari, qilgan ishlari ummatlari uchun saodat o‘lchovi ekandur. Agar ummatlari shunga qarab ish olib borsalar, haq yo‘ldan hech adashmaydilar. Shuning uchun Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Xudo tarafidan bir yo‘l keltirdim. U ersa Islom dinidur. Insonlar uchun moslashgan bir ilohiy qonundir. To‘g‘ri, keng, yumshoq va yorug‘ yo‘ldur. Bu yo‘lning boshi — shu dunyoda, oyog‘i u dunyoda — jannatdadur. Bundan tashqari chiqqanlar oxiratda abadiy azobga qolgaylar, bu dunyoda ersa, qo‘llari ishdan bo‘shamagay. Ko‘ngillari g‘am-qayg‘udan chiqmagay. Agar ummatlarim shu yo‘ldan chetga chiqmay to‘g‘ri tursalar, qaysi yoqqa qo‘l uzatsalar, rizqini olib yeydi, — dedilar.
Rasulullohning bu so‘zlari haqdur, chunki shunga o‘xshash so‘zlarni Alloh amri bilan ayturlar.

## TUGANCHI
## (xotima)

Endi Payg‘ambarimiz sollallohu alayhi vasallamning ummatlari uchun shuncha qilg‘on og‘ir xizmatlari, islom dini yo‘lida tortgan cheksiz azoblari, mashaqqatlarining ajr-savoblarini u zotga Alloh taolo O‘zi ato qilsin.
Bu kitobda yozilgan Rasulullohning sifatlarini o‘qiganlar, har bir o‘rinda aytgan so‘zlarini anglab, qilg‘on ishlaridan musulmonlar ulgu olib, amal qilsalar, Allohning ulug‘ rahmatiga loyiq bo‘lib, uning diydoriga musharraf bo‘lg‘aylar, inshaalloh. Ushbu so‘zlarini to‘plab, kitob yozguvchi bu gunohkor bandani ham eskarib duoda yod qilguvchilar bo‘lsa, ularni ham Rasululloh sollallohu alayhi vasallam qiyomat kuni shafoat vaqtida yod qilg‘aylar.
Ey Rabbim, mundoq ulug‘ ne’matni — habibing Rasululloh Hazrati Muhammad Mustafo sollallohu alayhi vasallamning tarix va tavsiflarini yozishni mendek g‘arib qulingga nasib qilding. Men endi bu ulug‘ davlat shukrini qandoq ado qila olgayman? Uning dargohida shu tilim birla nima deb shukr aytishimni bila olmayman.
Bayt:

Bu ulug‘ ne’matni shukrin men kabi ojiz quli,
Qancha aytsa bo‘ldirolmasdur aning mingdin biri.

Imom Buxoriy rivoyat qilur, «Rasululloh sollallohu alayhi vasallam ayturlar: «Ilon odamni ko‘rganida o‘z iniga qarab qochganidek, iymon ham Madinaga qochadi».
Rasululloh oxirzamon alomatlari bayonida bu so‘zni demishlardur. Alarning aytganlari shu kunlarda boshimizga kelib, ko‘zimiz bilan uni ko‘rib turibmiz.
Ulug‘ avliyolardan imom Sha’roniy aytadur: «Tarix hijrat bir mingdan o‘tdi ersa, ajoyib zamonlar bo‘lg‘ay. Ko‘z ko‘rmagan, quloq eshitmagan, ko‘ngilga kelmagan ishlarni ko‘rgaylar. Ilm oshib, hunar ko‘payib, tabiat sirlari yuzaga chiqqay. Lekin din tashlanganlikdan iymon, insof, adolat yer ustidan ko‘tarilgay.
Rasululloh aytganlaridek, shu kunlarda butun Yer usti kofirlarga to‘ldi. Yarim milliarddan ko‘p musulmon atalgan kishilar ichida Islom homiyi bo‘lg‘udek biror podsho yoki biror hukumat hech yerda yo‘qdur. Dinsizlik ofati butun olamni qoplamishdur. Din ilmi xalq ko‘nglidan burundanoq ko‘tarilmish edi. Yaqin ming uch yuz yil islomiyatda o‘tgan Buxoro, Samarqand, Farg‘ona, butkul Turkiston bolalari shu kunlarda musulmonchilikdan «Bismillah»ni ham bilmay qoldilar. Og‘izda bo‘lsa ham iymon kalimasini o‘qishdan ajradilar. Yer ustiga tarqalmoqda bo‘lgan dinsiz kommunistik

hokimiyatiga birinchi qadamdayoq vatanlari, dinlari, o‘zlari qurbon bo‘ldi. Sharqiy Turkistonni Xitoy bosqinchilari bosib olib, yerlik musulmonlarni insonlik huquqlaridan butunlay ajratdilar. Shu kunlarda esa shu yalmog‘izlarga bosqin bo‘lib, alarni yeb-yutib, singdirish darajasiga olib kelib qo‘ydilar. Qur’onning xati, Islomning nomigina qoladi, degan Rasulullohning so‘zlaricha shu kungacha uzilmay kelayotgan Islomning quruq nomi ham endi unutilishga yaqinlashdi. Mana shunday og‘ir bir davrda men bu qutlug‘ kitobni yozishga kirishdim.
Tarix hijratning 1380 yili 26 ramazon oyida «Kohota» mahallasida bu kitobni oqqa ko‘chirdim. Muning ustida jon hovuchlab yurib, qo‘rqinchlik bilan ko‘p yillar o‘tkazdim. Allohning yordami, Rasulullohning sharofatlari bo‘lib, oxiri shu tilagimga yetdim.
Kishilar:
— Endi zamona ishlari shunday bo‘lsa, sening bu kitobingni kimlar o‘qib, kim bunga qiziqadi? Buning bozori qachonlardan beri kasod bo‘lib, do‘konlari buzilmish edi. Bu so‘z gavhariga endi kim haridorchilik qiladi? — desalar, alarga javob ushbu hadisi sharifdur:
«Rasululloh sollallohu alayhi vasallam:
— Islom dini dastlabda g‘ariblik bilan boshlandi, eng keyin yana g‘ariblikka qaytadi. Shu g‘ariblikka tushgan dinlarini tashlamay kutgan o‘sha zamondagi g‘arib mo‘minlar menim qanday yaxshi ummatlarimdur! Din g‘arib bo‘lib, shariati tashlangan kunlarda kim mening sunnatimga qattiq yopishib, olov changallagandek qiynalsa ham undan ajramay dunyodan o‘tsa, Alloh taolo unday mo‘minga yuz shahidning savobini ato qiladir, — deb marhamat qildilar».
Yana Rasululloh aytdilar:
— Menim bir toifa ummatim bordurkim, qiyomat bo‘lguncha ham haq yo‘ldan adashmaydilar.
Mana bu hadislar «Sahih Buxoriy»da va boshqa hadis kitoblarida ham bordur. Shu mazmunda kelgan yana boshqa hadislar ham ko‘pdur. Hadislarning mazmunlaricha, Hazrati Iso alayhissalom osmondan tushib, Dajjolni o‘ldirganlaridan so‘ngra yana qirq yil umr ko‘rgaylar. O‘sha zamonda butun dunyo xalqi Islom diniga kirgay. Iso alayhissalom Qur’on hukmini butun Yer yuziga yurgizgaylar. Bu zot vafot topgandan so‘ngra yana olamni kufr qorong‘ilig‘i bosgay. Ana shu chog‘da ham Baytullohni musulmonlar tavof qilishar ekan.
Hadislardan ma’lum bo‘lurkim, din har qancha zaiflashib yer ustida Islom hukumati qolmasa ham, lekin haqiqatdan adashmaydirgan bir toifa ummatlari qiyomatgacha Yer ustidan uzilmas ekanlar. Endi men ham o‘zimni haq yo‘ldan adashmaydigan shu mo‘minlar qatoriga qo‘shdim. Shuning uchun men bu kitobimni Rasulullohning shu toifa ummatlariga atab yozdim. Mening bu kitobimni, inshaalloh, shular o‘qib, foydalanib, bahra oladilar, deb Allohdan umid qildim.
Ey mehribon Rabbim! Sen rozi bo‘lg‘udek, Payg‘ambaring yaxshi ko‘rgudek haq yo‘lda jonbozlik qilmoqchi edim. Taqdirga to‘g‘ri kelmagach, u tilagim qo‘lga kelmadi. Bu haqda qilgan bandachilik gunohlarim uchun o‘zingdan afv o‘tinadurman.
Ey ulug‘ tangrim! Endi ersa yoshim yetmish uchdan o‘tdi, yoshligim g‘aflat bila qo‘ldan ketdi, sening dargohingga borar chog‘im yaqinlashdi. Habibing Muhammadning shafoatidan, O‘zingning cheksiz rahmatingdan boshqa mening panohim yo‘qdur.
Ey Rabbim, mening farzandlarimni va mendan tarqalgan nasllarimni haq yo‘ldan adashtirmagil. Bu kitobni o‘qib, bunga amal qilgan mo‘minlarni Havzi Kavsar suvidan qondirib, Rasululloh shafoatlarini alarga nasib qilgil. Ma’lumdurkim, shu kungi davrda dinsizlik ofati butun dunyoga tarqaldi. Muning eng qattiq zarbasi biz yerlik xalq — O‘zbekiston va Sharqiy Turkiston musulmonlari ustlariga tushdi. Baxti qochgan bechora xalqimiz haqiqiy islomiyatdan ko‘p yil ilgariyoq ajragan edilar. Shuning natijasidurki,

oxiri vatanlaridan, dinlaridan, butun insoniy huquqlaridan ham ajradilar. Lekin yuzaki islomiyat O‘zbekiston va Sharqiy Turkiston musulmonlari ichida shu kunlargacha ham ko‘rilmoqda edi. Endi bundan ham ajralish navbati yetib keldi. Dunyo bo‘yicha turklik beshigi hisoblangan ikki Turkiston vatanimizni yutib, singdirish uchun kommunistik hokimiyati ostida Sharqdan qora yalmog‘izlar, G‘arbdan sariq yalmog‘izlar o‘z erklaricha yeyishga kirishdilar. Milliy, diniy rasm-odatlarimizni, ayniqsa, diniy ishlarimizni tub ildizidan quritdilar. Vatanim meni haydasa ham, o‘zimga suyuklikdur. Millatim meni xo‘rlasa ham o‘zimga qadrlikdur. Bular uchun har yaxshilikni qilmoqchi edim, qilolmadim. Oz bo‘lsayam qilmay qarab turolmadim va kelajakdagi qahramon millat bolalariga, balki butun Turkiston musulmonlariga o‘zimdan yodgorlik qoldirmoqchi bo‘lib ona tilda Chig‘atoy turkiysi bilan bu kitobni yozdim. Savodlik, savodsiz, turk tillik har qanday kishilarga ham tushunarlik bo‘lsun deb arabiy, forsiy so‘zlarni ko‘p aralashtirmadim. Bundin maqsad Islom dinini xalqqa tushuntirish, Payg‘ambarimiz Muhammad alayhissalomni ummatlariga tanutish edi.
Shuning uchun ham Alloh taolo har elning o‘zidan payg‘ambar chiqarib o‘z tili bilan kitob tushirgan edi.
Alloh taolo Payg‘ambarimiz Muhammad alayhissalomni butun dunyo xalqi, insu jinga payg‘ambar qilib yubordi. Aning dinini dunyo xalqiga tarqatish xizmatini har el, har yerning o‘zidan chiqqan ulamolarig‘a topshirdi.
Shunday bo‘lgach, har millatning o‘zidan yetishgan olimlari Alloh amrini, Qur’on hukmini shularning o‘z tillarida ochiq-oydin qilib aytib turishlari, albatta, lozimdur. O‘qiganda yoki o‘qitib eshitganda kishilar tushungudek qilib o‘z tillarida kitoblar yozib qoldirishlari zarurdir. Shu sababdan men bu kitobni boshqa til qo‘shmay so‘zlarini soddalashtirib yozdim. O‘qigan va eshitganlar yaxshi tushunib tursalar, maqsadimiz shuldur.
Bu kitobni yozganimda ushbu asarlardan foydalandim: «Zodu ma’od», «Siyratul Halabiyya», «Siyratun nabiy», «Shifoi Sharif», «Nurul yaqin». Shularni ko‘z oldimda tutdim, ayniqsa, «Siyratul Halabiyya»ning ma’lumoti kengroq bo‘lgach, unga ko‘proq qaradim. Me’roj voqeasini «Sahih Buxoriy»dan ko‘tardim.
Rasululloh sollallohu alayhi vasallamning tarixlari, yozilmish kitoblarning mo’tabarlari shulardur. Ushbu asarlarning mualliflarini Alloh rahmat qilsin. Rasulullohning sifatlari, tarjimai hollari, balki kundalik qilgan ishlarini bizlarga yetkazgan zotlar sahobalardur. Alloh ulardan rozi bo‘lsin, ulug‘ ajrlar ato qilsin.
Menim yana vasiyatim shuldurkim, o‘z avlod-nasllarimdan har bir oilada bu kitobdan bir nusxa saqlanishi, albatta, zarurdir. Agar kelgusi zamonlarda imkoniyat topilar ekan, besh-o‘n minglab bostirib, har ikki Turkiston xalqiga, asli vatan egalariga tarqatishni ularga topshirdim. Menim bu topshirig‘imni vaqti kelganda bajarish o‘z avlodim ustiga yuklangan muqaddas bir ulug‘ vazifadur.
Agar musulmonlar shu kitobda yozilmish so‘zlarni amalga oshirsalar, Rasululloh so‘zlaricha, dunyo xorligidan, oxirat azobidan qutulishlari shubhasizdur. Hech bo‘lmaganda Payg‘ambarimiz aytgan qiyomatgacha haq yo‘ldan adashmaydigan, najot topgan bir toifa ummatlaridan bo‘ladilar va ham islom dinining asosiga tushunib, dinsizlik balosidan o‘zlarini, avlod-nasllarini qutqara oladilar. Chunki, bu balodan qutulish uchun din tarixini bilishdan o‘zga chora yo‘qdur. Din tarixini bilishga, Rasulullohning tarjimai hollaridan xabardor bo‘lishga bizning kitobimiz kafildur.
Xohi avlodlarim, xohi boshqa vatandosh din qarindoshlarimiz bo‘larlar, ibrat ko‘zini ochib, aql ko‘zgusini qo‘liga olib, har yili bu kitobni bir yo‘l boshdan-oyoq o‘qib tushirishni o‘zlariga vazifa qilsinlar. Inshaalloh, kitob xatm bo‘lgan chog‘da qilgan duolari Xudo dargohida maqbuldur. Aning uchunkim, 360 jangchi — Badr g‘oziylarining muborak ism-shariflari bu kitobda yozilmishdur. Shuning uchun o‘qiguvchilarning duolari

ijobat bo'lib, ofat va balolardan omonda bo'lg'aylar. Shu haqda aytilmish alarning xosiyatlari mo'tabar, ulug' hadis kitoblarda yozilmish, va'dalari tajriba qilinmishdur.
Ey fazli karamlik, rahmon, rahim sifatlik, mehribon Rabbim! Bu kitobda nomlari yozilgan yaxshi bandalarning haqqi-hurmati, men g'arib qulingni yolg'onchi qilmagil, o'qiguvchilarni ofat va balolardan asrab, iymonlarini salomat saqlab, oxiratlarini obod qilgil. Mendan keyin avlod-nasllarim haq yo'ldan adashib, Rasululloh oldida xijolatga qo'ymagil. Bularning dinlarini, dunyolarini, oxiratlarini o'zingga omonat topshirdim.
Bu kitobimni yomon ko'zdan, yomon qo'llardan saqlab, qiyomatgacha bundan foydalanishni Muhammad ummatiga nasib qilgil.
Ey bor Xudoyo, Muhammad ummatini rahmat qil, ularni balodan qutqargil. Abadiy-azaliy ilming sig'dirganicha Rasulullohga va uning ahli baytlariga, ashoblariga bizdan salavot va salomlarimizni yetkurgil. Omin.
Hijriy 1380-yil Ramazon oyining 26-kunida Toshkent shahri, «Kohota» mahallasida bu kitobni oqqa ko'chirdim.

Ushbu kitobni online o'qish: http://forum.ziyouz.com/index.php?topic=436.0
Kitobni forum uchun **Doniyor va Laylo** tayyorlagan.

www.ziyouz.com
2007